O

# TESTAMENTI TITUN

TI

# JESU KRISTI

# OLUWA ATI OLUGBALA WA.

---

LONDON:

A KỌ FUN AWỌN ẸGBẸ BIBELI TI A NPÈ NI BRITIṢE ATI TI ILU OMIRAN.

Printed for the British and Foreign Bible Society, Established 1804.

1887.

[*Yoruba New Testament.*]

# Orukọ awọn iwe ninu Testamenti titun

IHIN RERE TI

# MATTEU.

---

## ORI 1.

IWE iran Jesu Kristi, ọmọ Dafidi ọmọ Abrahamu.
2 Abrahamu bí Isaaki; Isaaki si bí Jakọbu; Jakọbu si bí Juda ati awọn arakonri rè;
3 Juda si bí Faresi ati Sara ti Tamari; Faresi si bí Esromu; Esromu si bí Aramu;
4 Aramu si bí Aminadabu; Aminadabu si bí Nahṣoni; Nahṣoni si bí Salmoni;
5 Salmoni si bí Boasi ti Rakabu; Boasi si bí Obedi ti Rutu; Obedi si bí Jesse;
6 Jesse si bí Dafidi ọba; Dafidi ọba si bí Solomoni lati ọdọ ẹniti o ti nṣe aya Uria;
7 Solomoni si bí Roboamu; Roboamu si bí Abia; Abia si bí Asa;
8 Asa si bí Josafati; Josafati si bí Joramu; Joramu si bí Osia;
9 Osia si bí Joatamu; Joatamu si bí Akasi; Akasi si bí Hesekia.
10 Hesekia si bí Manasse; Manasse si bí Amoni; Amoni si bí Josia;
11 Josia si bí Jekonia ati awọn arakọnri rẹ̀, li akokò ti a fi kó wọn lọ si Babiloni.
12 Lẹhin igba ti a fi kó wọn lọ si Babiloni ni

Jekonia bí Salatieli; Salatieli si bí Sorobabeli;
13 Sorobabeli si bí Abiudu; Abiudu si bí
Eliakimu; Eliakimu si bí Asoru;
14 Asoru si bí Sadoku; Sadoku si bí Akimu;
Akimu si bí Eliudu;
15 Eliudu si bí Eleasa; Eleasa si bí Matani;
Matani si bí Jakọbu;
16 Jakọbu si bí Josefu ọkọ Maria, lati ọdọ
ẹniti a bí Jesu, ti a npè ni Kristi.
17 Bẽni gbogbo iran lati Abrahamu wá de
Dafidi jẹ iran mẹrinla; ati lati Dafidi wá de
igba Babiloni jẹ iran mẹrinla; ati lati igba
ikólo si Babiloni de igba Kristi o jẹ iran
mẹrinla.
18 Bi ibí Jesu Kristi ti ri nĩ: li akokò ti a fẹ
Maria iya rẹ̀ fun Josefu, ki nwọn to pade, a ri
i, o lóyun lati ọwọ́ Ẹmí Mimọ́ wá.
19 Nigbana ni Josefu ọkọ rẹ̀, ti iṣe olõtọ
enia, ko fẹ fi i kìlọ ni gbangba, o fẹ ikọ̀ ọ
silẹ ni ìkọkọ.
20 Ṣugbọn nigbati o nrò nkan wọnyi, wò o,
angeli Oluwa yọ si i li oju alá, o wipe, Josefu,
iwọ ọmọ Dafidi, má fòya lati mu Maria aya
rẹ si ọdọ; nitori eyi ti o yún ninu rẹ̀, lati ọwọ́
Ẹmí Mimọ́ ni.
21 Yio si bí ọmọkọnri kan, Jesu ni iwọ o
pè orukọ rẹ̀: nitori on ni yio gbà awọn enia
rẹ̀ là kuro ninu ẹ̀ṣẹ wọn.
22 Gbogbo nkan wọnyi si ṣe, ki eyi ti a ti
wi tẹlẹ lati ọdọ Oluwa wá li ẹnu woli nì ki o
le ṣẹ, pe,

23 Kiyesi i, wundia kan yio lóyun, yio si bí
ọmọkọnri kan, nwọn o ma pè orukọ rẹ̀ ni
Emmanueli, ni itumọ rẹ̀, Ọlọrun wà pẹlu wà.
24 Nigbati Josefu dide ninu orun rẹ̀, o ṣe bi
angeli Oluwa ti wi fun u, o si mu aya rẹ̀ si ọdọ:
25 On ko si mọ̀ ọ titi o fi di igba ti o bí akọbi
rẹ̀ ọmọkọnri: o si pè orukọ rẹ̀ ni Jesu.

## ORI 2.

NIGBATI a si bí Jesu ni Betlehemu ti Judea,
nigba aiye Herodu ọba, kiyesi i, awọn amoye
kan ti ìha ìla õrùn wá si Jerusalemu,
2 Nwọn mbère wipe, Nibo li ẹniti a bí ti iṣe
ọba awọn Ju wà? nitori awa ti ri irawọ rẹ̀ ni
ìha ìla õrùn, awa si wá lati foribalẹ fun u.
3 Nigbati Herodu ọba si ti gbọ́ nkan wọnyi,
ara rẹ̀ ko lelẹ, ati gbogbo awọn ara Jeru-
salemu pẹlu rẹ̀.
4 Nigbati o si pè gbogbo awọn olori alufa
ati awọn akọwe enia, o bi wọn lẽre pe, nibo
li a o gbé bí Kristi.
5 Nwọn si wi fun u pe, Ni Betlehemu ti
Judea ni: nitori bẽli a kọwe rẹ̀ lati ọwọ́
woli nì wá,
6 Iwọ Betlehemu ni ilẹ Judea, iwọ ki iṣe ẹni-
kekere julọ ninu awọn ọmọ alade Juda, nitori
lati inu rẹ ni Bãlẹ kan yio ti jade, ti yio jọba
Israeli awọn enia mi.
7 Nigbati Herodu pè awọn amoye na si
ìkọkọ, o bi wọn lẹsọlẹsọ li akokò igbati irawọ
na hàn.

8 O si rán wọn lọ si Betlehemu, o wipe, Ẹ
lọ, ẹ wá ọmọ titun na li awari; nigbati ẹnyin
ba si ri i, ẹ pada wá isọ fun mi, ki emi ki o le
wá iforibalẹ fun u pẹlu.
9 Nigbati nwọn si gbọ́ ti ọba, nwọn si dide;
si wò o, irawọ ti nwọn ti ri lati ìha ìla õrùn
wá, o ṣaju wọn, titi o fi wá iduro loke ibiti
ọmọ titun na gbé wà.
10 Nigbati nwọn si ri irawọ na, nwọn yọ̀ ayọ̀
nlanla.
11 Nigbati nwọn si wọ̀ ile, nwọn ri ọmọ
titun na pẹlu Maria iya rẹ̀, nwọn wolẹ,
nwọn si foribalẹ fun u: nigbati nwọn si tú
iṣura wọn, nwọn ta a lọrẹ, wura, ati turari,
ati ojia.
12 Bi Ọlọrun ti kìlo fun wọn li oju alá pe, ki
nwọn ki o máṣe pada tọ̀ Herodu lọ mọ́, nwọn
gbà ọ̀na miran lọ si ilu wọn.
13 Nigbati nwọn si ti lọ, kiyesi i, angeli
Oluwa yọ si Josefu li oju alá, o wipe, Dide,
gbé ọmọ titun na pẹlu iya rẹ̀, ki o sálọ si
Egipti, ki iwọ ki o si gbé ibẹ̀ titi emi o fi
sọ fun ọ; nitoriti Herodu ngbèro ati wá ọmọ
titún na lati pa a.
14 Nigbati o si dide, o mu ọmọ titun ati
iya rẹ̀ li oru, o si lọ si Egipti;
15 O si wà nibẹ̀ titi o fi di igba ikú Herodu,
ki eyi ti a wi niti Oluwa lati ẹnu woli nì ki
o le ṣẹ, pe, Ni Egipti ni mo ti pè ọmọ mi
jade wá.
16 Nigbati Herodu ri pe, on di ẹni ẹ̀tan
lọdọ awọn amoye, o binu gidigidi, o si ranṣẹ

o si pa gbogbo awọn ọmọ ọwọ ti o wà ni
Betlehemu ati ni ẹkùn rẹ̀, lati awọn ọmọ
ọdún meji mọ abikẹhin wọn, gẹgẹ bi akokò
ti o ti bère lẹsọlẹsọ lọwọ awọn amoye na.
17 Nigbana li eyi ti a ti wi tẹlẹ lati ẹnu
woli Jeremiah ṣẹ, pe,
18 Ni Rama ni a gbọ́ ohùn, ohùn réré, ati
ẹkún, ati ọ̀fọ nla, Rakeli nsọkun awọn ọmọ
rẹ̀, ko gbipẹ, nitoriti nwọn ko si.
19 Nigbati Herodu si kú, kiyesi i, angeli
Oluwa kan yọ si Josefu li oju alá ni Egipti;
20 O wipe, Dide, mu ọmọ titun nì, ati iya
rẹ̀, ki o si lọ si ilẹ Israeli: nitori awọn ti o nwá
ẹmí ọmọ titun nì kiri lati pa, ti kú.
21 O si dide, o mu ọmọ titun na ati iya rẹ̀,
o wá si ilẹ Israeli.
22 Ṣugbọn nigbati o gbọ́ pe Arkelau jọba
ni Judea ni ipò Herodu baba rẹ̀, o bẹ̀ru lati
lọ sibẹ̀; bi Ọlọrun si ti kìlọ fun u li oju alá, o
yipada si apa ti Galili.
23 Nigbati o si wá, o joko ni ilu kan ti
a npè ni Nasareti: ki eyi ti a ti wi tẹlẹ
li ẹnu woli ki o le ṣẹ, pe, A o pè e ni ara
Nasareti.

## ORI 3.

NI ijọ wọnni ni Johannu Baptisti wá, o nwasu
ni ijù ti Judea,
2 Wipe, Ẹ ronupiwada; nitoriti ijọba ọrun
kùn si dẹ̀dẹ.
3 Nitori eyi li ẹniti woli Isaia sọ ọ̀rọ rẹ̀,

wipe, Ohùn ẹnikan ti nkigbe ni ijù, Ẹ tún
ọ̀na Oluwa ṣe, ẹ ṣe oju ọ̀na rẹ̀ tọ́.
4 Johannu na ni aṣọ irun ibakasiẹ li aṣọ, ati
amure awọ li ẹgbẹ rẹ̀; onjẹ rẹ̀ li eṣú ati oyin
ìgan.
5 Nigbana li awọn ara Jerusalemu, ati gbogbo
awọn ara Judea, ati gbogbo ẹkùn apa
Jordani yiká jade tọ̀ ọ wá,
6 A si baptisi wọn lọdọ rẹ̀ ni Jordani, nwọn
si njẹwọ ẹ̀ṣẹ wọn.
7 Ṣugbọn nigbati o ri ọ̀pọ awọn Farisi ati
Sadusi wá si baptismu rẹ̀, o wi fun wọn pe,
Ẹnyin ọmọ paramọlẹ, tali o kìlọ fun nyin lati
sá kuro ninu ibinu ti mbọ̀?
8 Nitorina, ẹ so eso ti o yẹ fun ironupiwada:
9 Ki ẹ má si ṣe rò ninu ara nyin, wipe, awa
ní Abrahamu ni baba; ki emi ki o wi fun nyin,
Ọlọrun le yọ ọmọ jade lati inu okuta wọnyi
wá fun Abrahamu.
10 Ati pẹlu-pẹlu a ti fi ãke le gbòngbo igi
na; gbogbo igi ti ko ba so eso rere, a o ke
e lùlẹ, a o si wọ́ ọ jù sinu iná.
11 Lõtọ li emi nfi omi baptisi nyin fun ironupiwada:
ṣugbọn ẹnikan ti o pọ̀ju mi lọ
mbọ̀ lẹhin mi, bàta ẹniti emi ko to gbé; on
ni yio fi Ẹmí Mimọ́ ati iná baptisi nyin.
12 Ẹniti atẹ rẹ̀ mbẹ li ọwọ́ rẹ̀, yio si gbá
ile ipaka rẹ̀ mọ́ toto, yio si kó alikama rẹ̀
sinu abà, ṣugbọn ìyangbo ni yio fi iná ajõku
sun.
13 Nigbana ni Jesu ti Galili wá si Jordani
sọdọ Johannu lati baptisi lọdọ rẹ̀.

14 Șugbọn Johannu kọ̀ fun u, wipe, Emi li a
ba baptisi lọdọ rẹ, iwọ si tọ̀ mi wá?
15 Jesu si dahùn, o wi fun u pe, jọwọ rẹ̀ bẹ̃
na: nitori bẹ̃li o yẹ ti a o fi mu gbogbo ododo
șẹ. Bẹ̃li o jọwọ rẹ̀.
16 Nigbati a si baptisi Jesu tan, o jade
soke lẹsẹkanna lati inu omi wá; si wò o,
ọrun șí silẹ fun u, Johannu ri Ẹmí Ọlọrun ti
ọrun sọkalẹ bi àdaba, o si bà le ori rẹ̀:
17 Si kiyesi i, ohùn kan lati ọrun wá, o
wipe, Iwọ ni ayanfẹ ọmọ mi, ẹniti inu mi
dùn si gidigidi.

## ORI 4.

NIGBANA li a dari Jesu si ijù lati ọwọ́ Ẹmi
lati dan a wò lọwọ Èșu.
2 Nigbati o gbàwẹ li ogoji ọsán ati ogoji
oru, lẹhin igbana ni ebi npa a.
3 Nigbati oludanwò de ọdọ rẹ̀, o ni, Bi iwọ
ba ișe Ọmọ Ọlọrun, wi fun awọn okuta wọnyi
ki nwọn di akara.
4 Șugbọn o dahùn wipe, A ti kọwe rẹ̀ pe,
Enia ko wà nipa akara nikan, bikoșepe
nipa gbogbo ọ̀rọ ti o ti ẹnu Ọlọrun jade wá.
5 Nigbana ni Èșu gbé e lọ soke si ilu mimọ́
nì, o gbé e le șonșo oke ile Ọlọrun,
6 O si wi fun u pe, Bi iwọ ba ișe Ọmọ Ọlọ-
run, bẹ́ silẹ fun ara rẹ; A sá ti kọwe rẹ̀ pe,
Yio kìlọ fun awọn angeli rẹ̀ nitori rẹ, li ọwọ́
wọn ni nwọn o si gbé ọ soke, ki iwọ ki
o má ba fi ẹsẹ rẹ șan okuta.

7 Jesu si wi fun u pe, A si tún kọ ọ pe,
Iwọ ko gbọdọ dan Oluwa Ọlọrun rẹ wò.
8 Èṣu gbé e lọ si ori òke giga-giga ẹ̀wẹ,
o si fi gbogbo ilẹ ọba aiye ati gbogbo ogo
wọn hàn a;
9 O si wi fun u pe, Gbogbo nkan wọnyi li
emi o fifun ọ, bi iwọ ba wolẹ, ti iwọ si foribalẹ
fun mi.
10 Nigbana ni Jesu wi fun u pe, Pada kuro
lẹhin mi, Satani, nitoriti a kọwe rẹ̀ pe,
Oluwa Ọlọrun rẹ ni ki iwọ ki o foribalẹ fun,
on nikanṣoṣo ni ki iwọ ma sìn.
11 Nigbana li Èṣu fi i silẹ lọ, si kiyesi
i, awọn angeli tọ ọ wá, nwọn si nṣe iranṣẹ
fun u.
12 Nigbati Jesu gbọ́ pe, a fi Johannu le wọn
lọwọ, o dide lọ si Galili;
13 Nigbati o si jade kuro ni Nasareti, o wá
ijoko ni Kapernaumu, eyi ti o mbẹ leti ada-
gun li ẹkùn Sabuloni ati Neftalimu:
14 Ki eyi ti a wi lati ẹnu woli Isaiah ki o le
ṣẹ, pe,
15 Ilẹ Sabuloni ati ilẹ Neftalimu nipa ọ̀na
adagun, li oke Jordani, Galili ti awọn keferi;
16 Awọn enia ti o joko li òkunkun, ri
imọlẹ nla; ati fun awọn ti o joko ni ibi iku ati
li ojiji rẹ̀ imọlẹ si là.
17 Nigbana ni Jesu bẹ̀rẹ si iwasu o wipe
Ẹ ronupiwada; nitoriti ijọba ọrun kùn si
dẹ̀dẹ.
18 Jesu nrìn leti adagun Galili, o ri awọn
arakọnri meji, Simoni, ẹniti a npè ni Peteru,

ati Anderu arakọnri rẹ̀, nwọn nsọ àwọn sinu
adagun : nitoriti nwọn ṣe apẹja.
19 O si wi fun wọn pe, Ẹ ma tọ̀ mi lẹhin,
emi o si sọ nyin di apẹja enia.
20 Nwọn si fi àwọn wọn silẹ lojukanna,
nwọn sì ntọ̀ ọ lẹhin.
21 Bi o si ti nlọ siwaju ibẹ̀, o ri awọn ara-
kọnri meji, Jakọbu ọmọ Sebede, ati Johannu
arakọnri rẹ̀, ninu ọkọ̀ pẹlu Sebede baba wọn,
nwọn ndi àwọn wọn ; o si pè wọn.
22 Lojukanna nwọn si fi ọkọ̀ ati baba wọn
silẹ, nwọn si ntọ̀ ọ lẹhin.
23 Jesu si rìn ni gbogbo ẹkùn Galili, o
nkọni ni sinagogu wọn, o si nwasu ihin rere
ijọba, o si nṣe awotan gbogbo aisan ati
gbogbo arunkarun li ara awọn enia.
24 Okikí rẹ̀ si kàn yi gbogbo Siria ká; nwọn
si ngbé awọn olokunrun ti o li arunkarun wá
sọdọ rẹ̀, ati awọn onirora, ati awọn ti o li ẹmi
ẹ̀ṣu, ati gbogbo awọn ti o nsinwin, ati awọn
ti o li ẹ̀gba; o si ṣe awotan gbogbo wọn.
25 Ọpọlọpọ enia si tọ̀ ọ lẹhin lati Galili,
ati Dekapoli, ati Jerusalemu, ati lati Judea
wá, ati lati oke odò Jordan.

## ORI 5.

Nigbati o si ri ọ̀pọ enia, o gùn ori òke
lọ: nigbati o si joko, awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ tọ̀
ọ wá.
2 Nigbati o si yà ẹnu rẹ̀, o si nkọ́ wọn,
wipe,

3 Alabukún-fun li awọn òtoṣi li ẹmí: nitoriti
nwọn ni ijọba ọrun.
4 Alabukún-fun li awọn ẹniti nkãnu: nitoriti
a o tù wọn ninu.
5 Alabukún-fun li awọn ọlọkàn tutù: nito-
riti nwọn o jogún aiye.
6 Alabukún-fun li awọn ẹniti ebi npa ati
ti ongbẹ ngbẹ sipa ododo: nitoriti a fi kún
wọn.
7 Alabukún-fun li awọn alãnu: nitoriti nwọn
o ri ãnu gbà.
8 Alabukún-fun li awọn oninu funfun: ni-
toriti nwọn o ri Ọlọrun.
9 Alabukún-fun li awọn onilaja: nitori awọn
ọmọ Ọlọrun ni a o ma pè wọn.
10 Alabukún-fun li awọn ẹniti a nṣe inuni-
bini si nitori ododo: nitori ti wọn ni ijọba
ọrun.
11 Alabukún-fun li ẹnyin, nigbati nwọn ba
nkẹgan nyin, ti nwọn ba nṣe inunibini si
nyin, ti nwọn ba nfi eke sọ̀rọ buburu gbogbo
si nyin nitori emi.
12 Ẹ ma yọ̀, ki ẹnyin ki o si ma yọ̀ ayọ̀
nla: nitori ère nyin pọ̀ li ọrun: bẽ̃ni nwọn
sá ṣe inunibini si awọn woli ti o ti mbẹ ṣaju
nyin.
13 Ẹnyin ni iyọ̀ aiye: ṣugbọn bi iyọ̀ ba di
obu, nibo li a o gbé fi i dùn? nigbana li o di
asan, bikoṣepe ki a gbà a danù ki o si di itẹ-
mọlẹ li atẹlẹsẹ enia.
14 Ẹnyin ni imọlẹ aiye. Ilu ti a tẹ̀ lori
òke ko le fi ara sin.

15 Bẽni ko si ẹniti itàn fitila tan, ti ifi i
sabẹ oṣuwọn; bikoṣe lori ọpá fitila, a si fi
imọlẹ fun gbogbo ẹniti mbẹ ninu ile.
16 Ẹ jẹ ki imọlẹ nyin ki o mọlẹ tobẽ niwaju
awọn enia, ki nwọn ki o le ma ri iṣẹ rere
nyin, ki nwọn ki o le ma yìn Baba nyin ti
mbẹ li ọrun logo.
17 Ẹ máṣe ro pe, emi wá lati pa ofin tabi
woli run: emi ko wá lati parun, bikoṣepe
lati mu wọn ṣẹ.
18 Lõtọ ni mo sá wi fun nyin, Titi ọrun on
aiye yio fi kọja lọ, kikini ọ̀rọ ninu ofin ki
yio kọja, bi o ti wù ki o ri, titi gbogbo rẹ̀
yio fi ṣẹ.
19 Ẹnikẹni ti o ba rú ọkan kikini ninu
ofin wọnyi, ti o ba si nkọ́ awọn enia bẽ, on
na li a o pè ni kikini ni ijọba ọrun: ṣugbọn
ẹnikẹni ti o ba nṣe wọn ti o ba si nkọ́ wọn,
on na li a o ma pè ni ẹni nla ni ijọba ọrun.
20 Nitori mo wi fun nyin, bikoṣepe ododo
nyin ba kọja ododo awọn akọwe ati ti awọn
Farisi, ẹnyin ki yio le de ijọba ọrun bi o ti
wù ki o ri.
21 Ẹnyin ti gbọ́ bi a ti wi fun awọn ara
igbãni pe, Iwọ ko gbọdọ pania; ẹnikẹni ti o
ba pania yio wà li ewu idajọ.
22 Ṣugbọn emi wi fun nyin, ẹnikẹni ti o
binu si arakọnri rẹ̀ lasan, yio wà li ewu
idajọ; ati ẹnikẹni ti o ba wi fun arakọnri rẹ̀
pe, Raka, yio wà li ewu ajọ awọn igbimọ;
ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba wipe, Iwọ aṣiwere,
yio wà li ewu iná ajõku ọrun apadi.

23 Nitorina bi iwọ ba nmu ẹ̀bun rẹ wá si
ibi pẹpẹ, bi iwọ ba ranti pe, arakọnri rẹ li
ohun kan ninu si ọ;
24 Fi ẹ̀bun rẹ silẹ nibẹ̀ niwaju pẹpẹ, pada
lọ sile; tète ba arakọnri rẹ làja na, nigbana
ni ki o to wá ibun ẹ̀bun rẹ.
25 Ba ọtà rẹ rẹ́ kánkan, nigbati iwọ wà li
ọ̀na pẹlu rẹ̀; ki ọtá rẹ ki o má ba fi ọ le onidajọ
lọwọ, onidajọ a si fi ọ le tẹtu lọwọ, a si gbè
ọ sọ sinu tubu.
26 Lõtọ ni mo wi fun ọ, Iwọ ki yio jade
kuro nibẹ̀, titi iwọ o fi san owo kan iyokùn.
27 Ẹnyin ti gbọ́ bi a ti wi fun awọn ara
igbãni pe, Iwọ ko gbọdọ ṣe panṣaga.
28 Ṣugbọn emi wi fun nyin, ẹnikẹni ti o ba
wò obiri kan ti o ba nṣe ifẹkufẹ si i, o ti ba
a ṣe panṣaga tan li ọkàn rẹ̀.
29 Bi oju ọtún rẹ ba mu ọ ṣẹ̀, yọ ọ jade,
ki o si mu u kuro lara rẹ; o sá li ère fun ọ,
ki ẹ̀ya ara rẹ kan ki o ṣegbé, jù ki a wọ́
gbogbo ara rẹ jù sinu iná ọrun apadi lọ.
30 Bi ọwọ́ ọtún rẹ ba mu ọ ṣẹ̀, ke e kuro,
ki o si mu u kuro lara rẹ; o sá li ère fun ọ,
ki ẹ̀ya ara rẹ kan ki o ṣegbé, jù ki a wọ́ gbo-
gbo ara rẹ jù sinu iná ọrun apadi lọ.
31 A ti wi i pe, ẹnikẹni ti o ba kọ̀ aya rẹ̀
silẹ, ẹ jẹ ki o fi iwe ìkọsilẹ le e lọwọ.
32 Ṣugbọn emi wi fun nyin, Ẹnikẹni ti o ba
kọ̀ aya rẹ̀ silẹ, bikoṣe nitoriti àgbere, o mu
u ṣe panṣaga; ẹnikẹni ti o ba si gbè ẹniti a
kọ̀ silẹ ni iyawo, o ṣe panṣaga.
33 Ẹnyin si ti gbọ́ ẹ̀wẹ bi a ti wi fun awọn

ara igbãni pe, Iwọ ko gbọdọ fi ibura ṣe ileri,
bikoṣepe ki iwọ ki o si mu ileri ibura rẹ ṣẹ
fun Oluwa.
34 Ṣugbọn emi wi fun nyin, Ki ẹnyin máṣe
bura rara; iba ṣe ifi ọrun bu, nitoripe itẹ́
Ọlọrun ni:
35 Tabi ifi aiye bu, nitori apoti itisẹ rẹ̀ ni;
tabi ifi Jerusalemu bu, nitori ilu ọba nla
ni.
36 Bẽni iwọ ko gbọdọ fi ori rẹ bura, nitori
iwọ ko le sọ irun kan di funfun tabi dudu.
37 Ṣugbọn ki ẹ jẹ ki gbogbo ọ̀rọ nyin ki o
jẹ, Bẽni, bẽni; Bẽkọ, bẽkọ; nitoripe ohun-
kohun ti o ba jù wọnyi lọ, nipa ibi li o ti wá.
38 Ẹnyin ti gbọ́ bi a ti wi pe, Oju fun oju,
ati ehin fun ehin:
39 Ṣugbọn emi wi fun nyin, Ki ẹnyin ki o
má kọ̀ ibi; ẹnikẹni ti o ba si gbá iwọ li
ẹrẹkẹ ọtún, yi ti òsin si i pẹlu.
40 Bi ẹnikan ba sùn ọ ni ile ẹjọ, ti o si
gbà ọ li ẹ̀wu lọ, jẹ ki o gbà agbada rẹ pẹlu.
41 Ẹnikẹni ti o ba fi agbara mu iwọ lọ si
mile kan, ba a de meji.
42 Fifun ẹniti o bère lọwọ rẹ; ati lọdọ ẹniti
o nfẹ win lọwọ rẹ, máṣe dù u.
43 Ẹnyin ti gbọ́ bi a ti wipe, Ki iwọ fẹ
ọmọnikeji rẹ, ki iwọ ki o si korira ọtá rẹ.
44 Ṣugbọn emi wi fun nyin, Ki ẹnyin ki o fẹ
awọn ọtá nyin, sure fun awọn ẹniti o nfi nyin
ré, ṣore fun awọn ti o korira nyin, ki ẹ si gbà
adura fun awọn ti nfi arankàn lò nyin, ti nwọn
nṣe inunibini si nyin;

45 Ki ẹnyin ki o le ma ṣe ọmọ Baba nyin
ti mbẹ li ọrun: nitoriti o mu õrùn ràn sara
enia buburu ati sara enia rere, o rọ̀jo fun
awọn olõtọ ati fun awọn alaiṣõtọ.
46 Njẹ bi ẹnyin ba fẹ awọn ti o fẹ nyin,
ọpẹ́ kili ẹnyin ni? bẹ̃ gẹgẹ ki awọn agbo-
wode nṣe?
47 Bi ẹnyin si nkí kìki awọn arakọnri nyin,
kili ẹ ṣe jù awọn ẹlomiran lọ? bẹ̃ gẹgẹ ki
awọn agbowode nṣe?
48 Nitorina ki ẹnyin ki o pé, bi Baba nyin
ti mbẹ li ọrun ti pé.

## ORI 6.

Ẹ KIYESI ara ki ẹ máṣe itọrẹ ãnu nyin niwaju
enia, ki a ba le ri nyin: bi o ba ri bẹ̃ ẹnyin
ko li ère lọdọ Baba nyin ti mbẹ li ọrun.
2 Nitorina nigbati iwọ ba nṣe itọrẹ ãnu rẹ,
máṣe fun fère niwaju rẹ, bi awọn agabagebe
ti nṣe ni sinagogu ati ni ita, ki nwọn ki o le
gbà iyìn enia. Lõtọ ni mo wi fun nyin, nwọn
ti gbà ère wọn na.
3 Ṣugbọn nigbati iwọ ba nṣe itọrẹ ãnu rẹ,
máse jẹ ki ọwọ́ òsin rẹ ki o mọ̀ ohun ti ọwọ́
ọtún rẹ nṣe;
4 Ki itọrẹ ãnu rẹ ki o le wà ni ìkọkọ; Baba
rẹ ti o si riran ni ìkọkọ, on tikararẹ̀ yio san
a fun ọ ni gbangba.
5 Nigbati iwọ ba ngbadura, máṣe dabi awọn
agabagebe; nitori nwọn fẹ ati ma duro gba-

dura ni sinagogu ati ni igun ọ̀na ita, ki
enia ki o ba le ri wọn. Lõtọ ni mo wi fun
nyin, nwọn ti jẹ ère wọn na.
6 Ṣugbọn iwọ nigbati iwọ ba ngbadura, wọ̀
iyẹwu rẹ lọ, nigbati iwọ ba si sé ilẹkun rẹ
tan, gbadura si Baba rẹ ti mbẹ ni ìkọkọ;
Baba rẹ ti o si riran ni ìkọkọ yio san a fun
ọ ni gbangba.
7 Ṣugbọn nigbati ẹnyin ba ngbadura, ẹ
máṣe atunwi asan bi awọn keferi; nwọn
ṣebi a o fi itori ọ̀rọ pipọ gbọ́ ti wọn.
8 Nitorina ki ẹnyin máṣe dabi wọn: Baba
nyin sá mọ̀ ohun ti ẹnyin ṣe alaini, ki ẹ to
bère lọwọ rẹ̀.
9 Nitorina bayi ni ki ẹnyin ma gbadura:
Baba wa ti mbẹ li ọrun; Ọ̀wọ li orukọ rẹ.
10 Ijọba rẹ de; Ifẹ ti rẹ ni ki a ṣe, bi ti
ọrun, bẽni li aiye.
11 Fun wa li onjẹ ojọ wa loni.
12 Dari gbese wa jì wa, bi awa ti ndarijì
awọn onigbese wa.
13 Ki o má si fà wa sinu idẹwò, ṣugbọn
gbà wa ninu tulasin. Nitori ijọba ni ti rẹ,
ati agbara, ati ogo, lailai. Amin.
14 Nitori bi ẹnyin ba fi ẹ̀ṣẹ awọn enia jì
wọn, Baba nyin ti mbẹ li ọrun yio fi ẹ̀ṣẹ ti
nyin jì nyin.
15 Ṣugbọn bi ẹnyin ko ba fi ẹ̀ṣẹ awọn enia
jì wọn, Baba nyin ti mbẹ li ọrun ki yio si fi
ẹ̀ṣẹ nyin jì nyin.
16 Ati pẹlu nigbati ẹnyin ba ngbàwẹ, ẹ
máṣe dabi awọn agabagebe ni oloju fifaro;

nwọn a ba oju jẹ, ki nwọn ki o ba le fi
ara hàn fun enia pe nwọn ngbàwẹ. Lõtọ ni
mo wi fun nyin, Nwọn ti gbà ère wọn na.
17 Ṣugbọn iwọ, nigbati iwọ ba ngbàwẹ, fi
oróro kùn ori rẹ, ki o si bọju rẹ;
18 Ki iwọ ki o máṣe fi ara hàn fun enia
pe iwọ ngbàwẹ, bikoṣe fun Baba rẹ ti o mbẹ
ni ìkọkọ; Baba rẹ ti o si riran ni ìkọkọ yio
san a fun ọ ni gbangba.
19 Ẹ máṣe tò iṣura jọ fun ara nyin li aiye,
nibiti kòkoro ati ipara iba a jẹ, ati nibiti
awọn olè irunlẹ ti nwọn si ijale.
20 Ṣugbọn ẹ kó iṣura jọ fun ara nyin li ọrun,
nibiti kòkoro ati ipara ko le ba a jẹ, ati
nibiti awọn olè ko le runlẹ ki o jale.
21 Nitori nibiti iṣura nyin gbé wà, nibẹ̀ li
ọkàn nyin yio gbé wà pẹlu.
22 Oju ni imọlẹ ara: nitorina bi oju rẹ ba
mọ́, gbogbo ara rẹ ni yio jẹ kìki imọlẹ.
23 Ṣugbọn bi oju rẹ ba buru, gbogbo ara
rẹ ni yio ṣú fun òkunkun. Njẹ bi imọlẹ ti
mbẹ ninu rẹ ba di òkunkun, òkunkun na yio
ti tobi to!
24 Ko si ẹniti o le sìn oluwa meji: biko-
ṣepe o korira ọkan, ki o si fẹ ekeji; bi ko
si ṣe bẽ yio faramọ ọkan, yio si yàn ekeji ni
ipọsi. Ẹnyin ko le sìn Oluwa pẹlu mamoni.
25 Nitorina mo wi fun nyin, Ẹ máṣe ṣe aniyan
nitori ẹmí nyin pe, kili ẹ o jẹ, tabi kili ẹ o
mu; ati fun ara nyin pe, kili ẹ o fi bora. Ẹmí
ko jù onjẹ lọ? tabi ara ni ko jù aṣọ lọ?
26 Ẹ sá wò ẹiyẹ oju ọrun; nwọn ki ifun-

rugbin, bẽ̩ni nwọn ki iká, nwọn ki si ikójọ
sinu abà, ṣugbọn Baba nyin ti mbẹ li ọrun
mbọ́ wọn. Ẹnyin ko ha sian jù wọn lọ?
27 Tani ninu nyin nipa aniyàn ṣiṣe ti o le fi
ìgbọnwọ kan kún ọjọ aiyé rẹ̀?
28 Ẽṣe ti ẹnyin sì fi nṣe aniyan nitori aṣọ?
Kiyesi lili ti mbẹ ni igbẹ́ bi nwọn ti ndàgba;
nwọn ki iṣiṣẹ, bẽ̩ni nwọn ki iranwu:
29 Mo si wi fun nyin pe, a ko ṣe Solomoni
papa li ọṣọ ninu gbogbo ogo rẹ̀ to bi ọkan
ninu wọnyi.
30 Njẹ bi Ọlọrun ba wọ̀ koriko igbẹ́ li aṣọ
tobẽ̩ ti o wà loni, ti a si gbá a sinu iná lọla,
melomelo ni ki yio fi le wọ̀ nyin li aṣọ,
ẹnyin oni-kekere igbagbọ?
31 Nitorina ẹ má gbèro, wipe, Kili a o jẹ?
tabi, kili a o mu? tabi, nibo li a o ti fi
aṣọ wọ̀ wa?
32 Nitori gbogbo nkan wọnyi li awọn ke-
feri nwá kiri. Baba nyin ti mbẹ li ọrun
mọ̀ pe, ẹnyin ko le ṣe alaini gbogbo nkan
wọnyi.
33 Ṣugbọn ẹ tète ma wá ijọba Ọlọrun na,
ati ododo rẹ̀; gbogbo nkan wọnyi li a o ṡi
fi kún u fun nyin.
34 Nitorina ẹ máṣe ṣe aniyan nitori ọla;
ọla ni yio ṣe aniyan ohun ara rẹ̀. Buburu
ti õjọ to fun u.

## ORI 7.

Ẹ MÁṢE dani li ẹjọ, a ki yio si da nyin li ẹjọ.
2 Irú idajọ ti ẹnyin ba ṣe, on ni a o si ṣe fun
nyin; irú oṣuwọn ti ẹnyin ba fi wọ̀n, on li a o
si fi wọ̀n fun nyin.
3 Etiṣe ti iwọ si nwò ẹrún igi ti mbẹ li
oju arakọnri rẹ, ṣugbọn iwọ ko kiyesi ìti
igi ti mbẹ li oju ara rẹ?
4 Tabi iwọ o ti ṣe wi fun arakọnri rẹ pe,
Jẹ ki emi ki o yọ ẹrún igi ti mbẹ li oju rẹ
sá si wò o, ìti igi li oju iwọ tikararẹ.
5 Iwọ agabagebe, tète yọ ìti igi jade kuro
li oju ara rẹ na, nigbana ni iwọ o si to
riran gbangba lati yọ ẹrún igi kuro ti mbẹ
li oju arakọnri rẹ.
6 Ẹ máṣe fi ohun mimọ́ fun ajá, ki ẹ má si
ṣe sọ perli nyin siwaju ẹlẹdẹ, ki nwọn má
ba fi ẹsẹ tẹ̀ wọn mọlẹ, nwọn a si yipada ẹ̀wẹ,
nwọn a si bù nyin ṣán.
7 Bère, a o si fifun nyin; wá kiri, ẹnyin o
si ri; kànkun, a o si ṣí i silẹ fun nyin.
8 Nitori ẹnikẹni ti o bère o ri gbà; ẹniti o
wá kiri o ri: ati fun ẹniti o kànkun, a o ṣí i silẹ.
9 Tabi ọkọnri wo ni ti mbẹ ninu nyin, bi
ọmọ rẹ̀ bère akara, ti o jẹ fi okuta fun u?
10 Tabi bi o bère ẹja, ti o jẹ fun u li ejò?
11 Njẹ bi ẹnyin ti iṣe enia buburu, ba mọ̀
bi a ti fi ẹ̀bun rere fun awọn ọmọ nyin, melo-
melo ni Baba nyin ti mbẹ li ọrun yio fi ohun
rere fun awọn ti o bère lọwọ rẹ̀?
12 Nitorina gbogbo ohunkohun ti ẹnyin ba
nfẹ ki enia ki o ṣe si nyin, bẹ̃ni ki ẹnyin

ki o si ṣe si wọn gẹgẹ; nitori eyi li ofin ati
awọn woli.
13 Ẹ ba ẹnu ọ̀na hihá wọle; gbòro li ẹnu
ọ̀na na, ati onibú li oju ọ̀na na ti o lọ si ibi
iparun; ọ̀pọlọpọ li awọn ẹniti nrìn nibẹ̀.
14 Nitori bi hihá ti ni ẹnu ọ̀na na, ati toro
li oju ọ̀na na, ti o lọ si ibi ìye, diẹ li awọn
ẹniti o nri i.
15 Ẹ ma kiyesi awọn eke woli ti o ntọ̀ nyin
wá li awọ agutan, ṣugbọn apanijẹ ikõkò ni
nwọn ninu.
16 Eso wọn li ẹnyin o fi mọ̀ wọn. Enia
ama ká eso ajara lori ẹgún ọgàn, tabi ama
ká eso ọpọtọ ninu ẹ̀wọn?
17 Gẹgẹ bẹ̃ gbogbo igi rere ni iso eso rere;
ṣugbọn igi buburu ni si iso eso buburu.
18 Igi rere ko le so eso buburu, bẹ̃ni igi
buburu ko si le so eso rere.
19 Gbogbo igi ti ko ba so eso rere, a ke e
lùlẹ, a si wọ́ ọ sọ sinu iná.
20 Nitorina nipa eso wọn li ẹnyin o fi
mọ̀ wọn.
21 Ki iṣe gbogbo ẹniti npè mi li Oluwa,
Oluwa, ni yio wọle ijọba ọrun; bikoṣe ẹniti
nṣe ifẹ ti Baba mi ti mbẹ li ọrun.
22 Ọpọlọpọ enia ni yio wi fun mi li ọjọ na
pe, Oluwa, Oluwa, awa ko sọtẹ̀lẹ li orukọ
rẹ? ati orukọ rẹ li a fi lé awọn ẹmi ẹ̀ṣu jade?
ati li orukọ rẹ ki a fi ṣe ọ̀pọ iṣẹ iyanu nla?
23 Nigbana li emi o si jẹwọ wi fun wọn
pe, Emi ko mọ̀ nyin ri, ẹ kuro lọdọ mi, ẹnyin
oniṣẹ ẹ̀ṣẹ.

24 Nitorina ẹnikẹni ti o ba gbọ́ ọ̀rọ temi
wọnyi, ti o ba si ṣe wọn, emi o fi wé ọlọ́gbọn
enia kan, ti o kọ́ ile rẹ̀ si ori apata :
25 Nigbati òjo rọ̀, ikún omi de, afẹfẹ fẹ́,
nwọn lù ile na, ko le ṣubu, nitoriti a fi ipilẹ
rẹ̀ sọlẹ lori apata!
26 Ẹnikẹni ti o ba si gbọ́ ọ̀rọ temi wọnyi,
ti ko si ṣe wọn, on li emi o fi wé aṣiwere enia
kan ti o kọ́ ile rẹ̀ si ori iyanrin :
27 Nigbati òjo rọ̀, ti ikún omi de, ti afẹfẹ
si fẹ́, nwọn si bilù ile na, o si wó ; iwó rẹ̀
si pọ̀ jọjọ.
28 Nigbati o si ṣe ti Jesu pari gbogbo ọ̀rọ
wọnyi tan, ẹnu yà gbogbo enia si ẹkọ́ rẹ̀ :
29 Nitoriti o kọ́ wọn bi ẹniti o li ọlá, ko si
dabi awọn akọwe.

## ORI 8.

NIGBATI o ti ori òke sọkalẹ, ọ̀pọ enia nwọ tọ̀
ọ lẹhin.
2 Si wò o, adẹtẹ̀ kan wá, o ntẹriba fun u,
o wipe, Oluwa, bi iwọ ba fẹ, iwọ le sọ mi
di mimọ́.
3 Jesu si nà ọwọ́ rẹ̀, o fi bà a, o wipe, Mo
fẹ ; iwọ di mimọ́. Lojukan-na ẹ̀tẹ rẹ̀ si mọ́.
4 Jesu si wi fun u pe, Wò o, máṣe sọ fun ẹni-
kan ; ṣugbọn ma ba ọ̀na rẹ lọ, fi ara rẹ hàn
fun awọn alufa, ki o si bun ẹ̀bun rẹ ẹrí fun
wọn, bi Mose ti sọ ọ li ofin.
5 Nigbati Jesu si wọ̀ Kapernaumu, balo-
gun ọrún kan tọ̀ ọ wá, o mbẹ̀ ẹ,

6 O si nwipe, Oluwa, ọmọ-ọdọ mi dubulẹ
arùn ẹ̀gba ni ile, ni irora pupọ̀.
7 Jesu si wi fun u pe, emi mbọ̀ wá mu u
lara da.
8 Balogun ọrún na dahùn, o si wipe, Olu-
wa, emi ko yẹ ti iwọ iba fi wọ̀ abẹ orule
mi; ṣugbọn sọ kìki ọ̀rọ kan, a o si mu ọmọ-
ọdọ mi lara da.
9 Ẹniti o wà labẹ oloyè sá li emi, emi si
li ọmọ ogun lẹhin mi; mo wi fun ẹnikan pe,
Lọ, a si lọ; ati fun ẹnikeji pe, Wá, a si wá;
ati fun ọmọ ọdọ mi pe, Ṣe eyi, a si ṣe e.
10 Nigbati Jesu si gbọ́, ẹnu yà a, o si wi
fun awọn ti o ntọ̀ ọ lẹhin pe, Lõtọ ni mo
wi fun nyin, emi ko ri igbagbọ́ nla bi irú eyi
ninu awọn enia Israeli.
11 Mo si wi fun nyin, ọ̀pọlọpọ enia ni yio ti
ìha ìla õrùn ati ìha ìwọ õrùn wá, nwọn o
si ba Abrahamu, ati Isaaki, ati Jakọbu joko
ni ijọba ọrun.
12 Ṣugbọn awọn ọmọ ijọba li a o sọ sinu
òkunkun biribiri, ọ̀hun nibẹ̀ ni nwọn o ma
sọkun, ti nwọn o si ma pa ehin keke.
13 Jesu si wi fun balogun ọrún na pe, Ma
ba ọ̀na ti rẹ lọ, bi iwọ si ti gbagbọ́, bẹ̃ni ki
o ri fun ọ. A si mu ọmọ ọdọ rẹ̀ lara da ni
wakati kanna.
14 Nigbati Jesu si wọ̀ ile Peteru lọ, o ri
iya aya rẹ̀ ni idubulẹ, o nrun ibà.
15 O si fi ọwọ́ bà a li ọwọ́, ibà si fi i silẹ;
o si dide, o si ṣe iranṣẹ fun wọn.
16 Nigbati o si di aṣalẹ, nwọn mu ọ̀pọlọpọ

awọn ẹniti o ni ẹmi èṣu wá sọdọ rẹ̀: o si fi ọ̀rọ
rẹ̀ lé awọn ẹmi na jade, o si mu awọn olo-
kunrun lara da.
17 Ki eyi ti a ti sọ lati ẹnu woli Isaiah wá
le ṣẹ, pe, On tikararẹ̀ gbà ailera wa, o si
nrù arùn wa.
18 Nigbati Jesu ri ọ̀pọlọpọ enia lọdọ rẹ̀,
o wi fun wọn lati lọ si apa ekeji adagun.
19 Akọwe kan si tọ̀ ọ wá, o wi fun u pe,
Olukọni, emi o ma tọ̀ ọ lẹhin nibikibi ti
iwọ nlọ.
20 Jesu si wi fun u pe, Awọn kọ̀lọkọlọ ni
ihò, ati awọn ẹiyẹ oju ọrun ni itẹ́; ṣugbọn
Ọmọ enia ko ni ibi ti yio gbé fi ori rẹ̀ le.
21 Ekeji ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si wi fun
u pe, Oluwa, jẹ ki emi ki o tète lọ lati sinkú
baba mi na.
22 Ṣugbọn Jesu si wi fun u pe, Iwọ ma tọ̀
mi lẹhin, jẹ ki awọn okú ki o ma sin okú
wọn.
23 Nigbati o si bọ si ọkọ̀, awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀ tẹ̀le e.
24 Si wò o, afẹfẹ nla dide ninu adagun
tobẽ̩ ti a fi bò ọkọ̀ mọlẹ ninu riru omi;
ṣugbọn on sùn.
25 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ tọ̀ ọ wá, nwọn jí i,
nwọn nwipe, Oluwa, gbà wa là, awa gbé.
26 O si wi fun wọn pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi ṣe
ojo bẽ̩, ẹnyin onigbagbọ́ kekere? Nigbana
li o dide, o si ba afẹfẹ ati adagun wi; ida-
kẹrọrọ si de.
27 Ṣugbọn ẹnu yà awọn ọkọnri na, nwọn

wipe, Irú ọkọnri kili eyi, ti afẹfẹ ati omi
adagun gbà ti rẹ̀ gbọ́?
28 Nigbati o si de apa keji ni ilẹ awọn ara
Gergesene, awọn ọkọnri meji ẹlẹmi èṣu pade
rẹ̀, nwọn nti inu ibojì jade wá, nwọn rorò
gidigidi tobẽ ti ẹnikan ko le kọja li ọ̀na ibẹ̀.
29 Si wò o, nwọn kigbe soke wipe, Kini ṣe
tawa tirẹ, Jesu, iwọ Ọmọ Ọlọrun? iwọ wá
lati da wa loro ki o to to akokò?
30 Agbo ọ̀pọ ẹlẹdẹ ti njẹ mbẹ li ọ̀na jijìn si
wọn.
31 Awọn ẹmi èṣu na si bẹ̀ ẹ, wipe, Bi iwọ
ba lé wa jade, jẹ ki awa ki o lọ sinu agbo
ẹlẹdẹ yi.
32 O si wi fun wọn pe, Ẹ ma lọ. Nigbati
nwọn si jade, nwọn lọ sinu agbo ẹlẹdẹ na;
si wò o, li agbara ni gbogbo agbo ẹlẹdẹ na
sure lọ li ogedengbe sinu adagun, nwọn si
ṣegbé ninu omi.
33 Awọn ẹniti nṣọ wọn si sá, nwọn si mu
ọ̀na wọn pọ̀n lọ si ilu, nwọn ròhin ohun gbo-
gbo, ati ohun ti a ṣe fun awọn ẹlẹmi èṣu.
34 Si wò o, gbogbo ara ilu na si jade wá
ipade Jesu; nigbati nwọn si ri i, nwọn bẹ̀ ẹ,
ki o le lọ kuro li àgbegbe wọn.

## ORI 9.

O SI bọ sinu ọkọ̀, o rekọja, o si wá si ilu on
tikararẹ̀.
2 Si kiyesi i, nwọn gbé ọkọnri kan ti o li
ẹ̀gba wá sọdọ rẹ̀, o dubulẹ lori akete; nigbati

Jesu ri igbagbọ́ wọn, o wi fun ẹlẹgba pe,
Ọmọkọnri, túj̣uka, a dari ẹ̀ṣẹ rẹ jì ọ.
3 Si kiyesi i, awọn ọkan ninu awọn akọwe
nwi ninu ara wọn pe, Ọkọnri yi nsọ ọ̀rọ
buburu.
4 Jesu si mọ̀ ìro inu wọn, o wipe, Nitori kili
ẹnyin ṣe nrò buburu ninu nyin?
5 Yala ewo li o yajù lati wi, A dari ẹ̀ṣẹ rẹ
jì ọ; tabi lati wi, Dide, ki o si ma rìn?
6 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o le mọ̀ pe, Ọmọ enia
li agbara li aiye lati dari ẹ̀ṣẹ jìni, (o si wi fun
alarun ẹ̀gba na pe,) Dide, gbé akete rẹ, ki o si
ma lọ si ile rẹ.
7 O si dide, o lọ si ile rẹ̀.
8 Nigbati ijọ enia si ri i, ẹnu yà wọn, nwọn
yìn Ọlọrun logo, ti o fi irú agbara bayi fun
enia.
9 Bi Jesu si ti nrekọja lati ibẹ̀ lọ, o ri
ọkọnri kan ti a npè ni Matteu, o joko ni
bode; o wi fun u pe, Ma tọ̀ mi lẹhin. O si
dide, o tọ̀ ọ lẹhin.
10 O si di igbati o ṣe, bi Jesu ti joko tì
onjẹ, si kiyesi i, ọ̀pọ awọn agbowode ati
ẹlẹṣẹ wá, nwọn si ba a joko pẹlu awọn ọmọ
ẹhin rẹ̀.
11 Nigbati awọn Farisi si ri i, nwọn wi fun
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, Ẽṣe ti Olukọ nyin fi
mba awọn agbowode ati awọn ẹlẹṣẹ jẹun
pọ̀?
12 Ṣugbọn nigbati Jesu gbọ́, o wi fun wọn
pe, Awọn ti ara wọn le, ko wá oniṣegun, bikoṣe
awọn ti ara wọn ko da.

13 Ṣugbọn ẹ lọ, ẹ si kọ́ bi a ti mọ̀ eyi si, Ãnu
li emi o gbà, ki iṣe ẹbọ: Nitori emi ko wá
lati pè awọn olododo, bikoṣe awọn ẹlẹṣẹ si
ironupiwada.
14 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin Johannu tọ̀
ọ wá, wipe Ẽṣe ti awa ati awọn Farisi fi
ngbàwẹ nigba-gbogbo, ṣugbọn awọn ọmọ-ẹhin
rẹ ko gbàwẹ?
15 Jesu si wi fun wọn pe, Ẹnyin le mu ki
awọn ọmọ ile iyawo gbàwẹ, nigbati ọkọ
iyawo mbẹ lọdọ wọn? ṣugbọn ọjọ mbọ̀ nigbati
a o gbà ọkọ iyawo lọwọ wọn, nigbana ni nwọn
o gbàwẹ.
16 Ko si ẹniti ifi idãsa aṣọ titun lẹ ogbo-
logbó ẹ̀wu; nitori eyi ti a fi lẹ ẹ o mu kuro
ninu oju ẹ̀lẹ, eyi akisa a si ma ya siwaju.
17 Bẽni ko si ẹniti ifi ọti-wain titun sinu
ìgo atijọ; bikoṣepe ìgo bẹ́, oti-wain a si tú
jade, ìgo a si ṣegbé; ṣugbọn ọti-wain titun ni
nwọn ifi sinu ìgo titun, awọn mejeji a si ṣe
dede.
18 Bi o ti nsọ nkan wọnyi fun wọn, kiyesi
i, ijoye kan tọ̀ ọ wá, o si tẹriba fun u, wipe,
Ọmọbiri mi kú nisisiyi, ṣugbọn wá fi ọwọ́ rẹ
le e, on o si yè.
19 Jesu dide, o si ba a lọ, ati awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀.
20 Si kiyesi i, obiri kan ti o nrun ọ̀rin ẹ̀jẹ li
ọdún mejila, o wá lẹhin rẹ̀, o fi ọwọ́ kàn iṣẹti
aṣọ rẹ̀.
21 O wi ninu ara rẹ̀ pe, Bi mo ba sá le fi
ọwọ́ kàn aṣọ rẹ̀, ara mi o da.

22 Nigbati Jesu si yi ara rẹ̀ pada ti o ri i,
o wipe, Ọmọbiri, tújuka, igbagbọ́ rẹ mu ọ
lara da. A si mu obiri na lara da ni wakati
kanna.
23 Nigbati Jesu si de ile ijoye na, o ba awọn
afunfere ati awọn enia npa ariwo,
24 O wi fun wọn pe, Bìla; nitori ọmọbiri na
ko kú, sisùn li o sùn. Nwọn si fi rín ẹrin
ẹlẹyà.
25 Ṣugbọn nigbati a si ṣe ti awọn enia jade,
o bọ sile, o si fà ọmọbiri na li ọwọ́ soke; bẹ̃li
ọmọbiri na si dide.
26 Okikí si kàn ká ilẹ na gbogbo.
27 Nigbati Jesu si jade nibẹ̀, awọn ọkọnri
afọju meji tọ̀ ọ lẹhin, nwọn kigbe soke wipe,
Iwọ ọmọ Dafidi, ṣãnu fun wa.
28 Nigbati o si wọ̀ ile, awọn afọju na tọ̀ ọ
wá: Jesu bi wọn pe, Ẹnyin gbagbọ́ pe mo le
ṣe eyi? Nwọn wi fun u pe, Iwọ le ṣe e, Oluwa.
29 Nigbana li o fi ọwọ́ bà wọn li oju, o
wipe, Ki o si ri fun nyin, gẹgẹ bi igbagbọ́
nyin.
30 Oju wọn si là; Jesu si kìlọ fun wọn gidi-
gidi, wipe, Kiyesi i, ki ẹ máṣe jẹ ki ẹnikan ki
o mọ̀.
31 Ṣugbọn nigbati nwọn lọ, nwọn ròhin rẹ̀
yi gbogbo ilu na ká.
32 Bi nwọn ti njade lọ, wò o, nwọn mu
ọkọnri odi kan tọ̀ ọ wá, ti o li ẹmi èṣu.
33 Nigbati a lé ẹmi èṣu na jade, odi si fọhun;
ẹnu si yà awọn enia, nwọn wipe, a ko ri irú eyi
ri ni Israeli.

34 Ṣugbọn awọn Farisi wipe, agbara olori
awọn ẹmi èṣu li o fi lé awọn ẹmi èṣu jade.
35 Jesu si rìn si gbogbo ilu-nla ati iletò, o
nkọni ninu sinagogu wọn, o si nwasu ihin rere
ti ijọba, o si nṣe dida ara ni gbogbo aisan ati
gbogbo arùnkarun li ara awọn enia.
36 Ṣugbọn nigbati o ri ọ̀pọ enia, inu yọ ọ si
wọn, nitoriti ãrẹ̀ mu wọn, nwọn si tuká kiri bi
awọn agutan ti ko li oluṣọ.
37 Nigbana li o wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe,
Lõtọ ni ikorè pọ̀, ṣugbọn awọn alagbaṣe ko to
nkan;
38 Nitorina ẹ gbadura si Oluwa ikorè, ki o
le rán awọn alagbaṣe sinu ikorè rẹ̀.

## ORI 10.

NIGBATI o si pè awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ mejejila si
ọdọ, o fi agbara fun wọn lori awọn ẹmi aimọ́,
lati ma lé wọn jade, ati lati ṣe awotan gbogbo
onirũru aisan ati gbogbo onirũru arùn.
2 Orukọ awọn aposteli mejila na ni wọnyi:
Eyi ekini ni Simoni, ẹniti a npè ni Peteru, ati
Anderu arakọnri rẹ̀; Jakọbu ọmọ Sebede, ati
Johannu arakọnri rẹ̀;
3 Filippi, ati Bartolomeu; Tomasi, ati Matteu
ti ṣe agbowode; Jakọbu ọmọ Alfeu, ati Leb-
beu, ẹniti a si npè ni Taddeu.
4 Simoni ara Kana, ati Juda Iskariotu, ẹniti
o fi i hàn.
5 Awọn mejejila wọnyi ni Jesu rán lọ, o
si paṣẹ fun wọn pe, Ẹ máṣe lọ si ọ̀na awọn

keferi, ati si ilu awọn ara Samaria, ẹ máṣe
wọ̀;
6 Ṣugbọn ẹ kuku tọ̀ awọn agutan ile Israeli
ti o nù lọ.
7 Bi ẹnyin ti nlọ, ẹ ma wasu, wipe, ijọba
ọrun kùn si dẹ̀dẹ.
8 Ẹ ma ṣe dida ara fun awọn olokunrùn, ẹ
sọ awọn adẹtẹ̀ di mimọ́, ẹ si jí awọn okú dide,
ki ẹ si ma lé awọn ẹmi èṣu jade: ọfẹ li ẹnyin
gbà, ọfẹ ni ki ẹ fi fun ni.
9 Ẹ máṣe pèse wura, tabi fadaka, tabi idẹ
sinu asuwọn nyin;
10 Tabi birigami fun àjo nyin, ati ki ẹ máṣe
mu ẹ̀wu meji, tabi bata, tabi ọpá ipo; onjẹ
oniṣẹ yẹ fun u.
11 Ilu-kilu tabi iletò-kileto ti ẹnyin ba wọ̀, ẹ
bère bi ẹniti o wà nibẹ̀ ba yẹ; nibẹ̀ ni ki ẹ gbé
titi ẹnyin o fi kuro nibẹ̀.
12 Nigbati ẹnyin ba si wọ̀ ile kan, ẹ kí i.
13 Bi ile na ba si yẹ, ki alafia nyin ki o bà
sori rẹ̀; bi ko ba yẹ, ki alafia nyin ki o si pada
si nyin.
14 Ẹnikẹni ti ko ba si gbà nyin, ti ko si gbọ́
ọ̀rọ nyin, nigbati ẹnyin ba jade kuro ni ile na
tabi ni ilu na, ẹ gbọ̀n ekuru ẹsẹ nyin silẹ.
15 Lõtọ ni mo wi fun nyin, yio san fun ilẹ
Sodomu ati Gomora li ọjọ idajọ jù fun ilu
na lọ.
16 Ẹ wò o, mo rán nyin lọ gẹgẹ bi agutan
sarin ikõkò; nitorina ki ẹnyin ki o gbọ́n bi
ejò, ki ẹ si sẹ oniwa tutù bi àdaba.
17 Ṣugbọn ẹ kiyẹsi ara nitori enia; nitori

nwọn o mu nyin lọ si ijọ wọn, nwọn o si nà
nyin ninu sinagogu wọn.
18 A o si mu nyin lọ siwaju awọn bãlẹ ati
awọn ọba nitori orukọ mi, fun ẹrí si wọn ati
si awọn keferi.
19 Nigbati nwọn ba si mu nyin lọ siwaju
wọn, ẹ máṣe gbèro pe, bawo tabi kili ẹnyin
o wi; nitoriti a o fi ohun ti ẹnyin o wi fun
nyin ni wakati kanna.
20 Nitoripe ki iṣe ẹnyin li o nsọ, ṣugbọn Ẹmí
Baba nyin ni nsọ ninu nyin.
21 Arakọnri yio si fi arakọnri rẹ̀ fun pipa,
ati baba yio si fi ọmọ rẹ̀ fun pipa: awọn ọmọ
yio si dide si awọn õbi wọn, nwọn o si mu ki
a pa wọn.
22 Awọn ọ̀pọ enia yio si korira nyin nitori
orukọ mi; ṣugbọn ẹniti o ba foritì i titi fi di
opin, on na ni a o gbalà.
23 Ṣugbọn nigbati nwọn ba ṣe inunibini si
nyin ni ilu yi, ẹ sá lọ si keji: lõtọ ni mo sá
wi fun nyin, ẹnyin ki o le rekọja gbogbo ilu
Israeli tan titi Ọmọ enia o fi de.
24 Ọmọ-ẹhin ki iṣe ju olukọ rẹ̀ lọ, bẹ̃ni ọmọ
ọdọ ẹni ki ibori oluwa rẹ̀.
25 O to fun ọmọ-ẹhin ki o dabi olukọ rẹ̀, ati
ọmọ-ọdọ ki o dabi oluwa rẹ̀. Bi nwọn ba pè
bãle ile ni Beelsebubu, melomelo ni nwọn o
pè ara ile rẹ̀?
26 Ẹ má fòya wọn nitorina; nitoriti ko si
ohun ti a bò, ti ki o fi ara hàn; ati eyi ti o fi
ara sin, ti a ki yio mọ̀.
27 Ohun ti mo ba wi fun nyin li òkunkun,

on ni ki ẹnyin ki o sọ ni imọlẹ; ati eyi ti ẹnyin
gbọ́ si etí ni ki ẹ fi wasu lori orule.
28 Ẹ má fòya awọn ẹniti ipa ara, ṣugbọn ti
nwọn ko le pa ọkàn: ṣugbọn ẹ kuku fòya
rẹ̀, ẹniti o le pa ati ara ati ọkàn run li ọrun
apadi.
29 Ologoṣẹ meji ki a ntà ni owo idẹ wẹ́wẹ
meji? bẽni ko si ọkan ninu wọn ti yio ṣubu
silẹ lẹhin Baba nyin.
30 Ati gbogbo irun-yirun ori nyin li a si kà
pe ṣanṣan.
31 Nitorina ẹ má fòya; ẹnyin ni ère lori jù
ọ̀pọ ologoṣẹ lọ.
32 Nitorina ẹnikẹni ti o ba jẹwọ mi niwaju
enia, on li emi o jẹwọ pẹlu niwaju Baba mi ti
mbẹ li ọrun.
33 Ṣugbọn bi ẹnikan ba si sẹ mi niwaju enia,
on na li emi o sẹ pẹlu niwaju Baba mi, ti mbẹ
li ọrun.
34 Ẹ máṣe rò pe emi wá rán alafia si aiye,
emi ko wá rán alafia bikoṣe idà.
35 Mo wá lati yà ọmọkọnri ni ipa si baba
rẹ̀, ati ọmọbiri ni ipa si iya rẹ̀, ati ayamọ si
iyakọ rẹ̀.
36 Awọn ọtá enia li awọn ara ile rẹ̀ yio
ma ṣe.
37 Ẹniti o ba fẹ baba, tabi iya jù mi lọ, ko
yẹ ni ti emi: ẹniti o fẹ ọmọkọnri tabi ọmọbiri
jù mi lọ, ko si yẹ ni ti emi.
38 Ẹniti ko ba si gbé agbelebu rẹ̀, ki o si ma
tọ̀ mi lẹhin, ko yẹ ni ti emi.
39 Ẹniti o ba ni ẹmí rẹ̀, yio si sọ ọ nù;

ẹniti o ba sọ ẹmí rẹ̀ nù nitori mi, en ni
yio si ni i.
40 Ẹniti o ba gbà uyin, o gbà mi; ẹniti o
ba si gbà mi, o gbà ẹniti o rán mi.
41 Ẹniti o ba gbà woli li orukọ woli, yio
jẹ ère woli; ẹniti o ba si gbà olododo li
orukọ olododo yio jẹ ère olododo.
42 Ẹnikẹni ti o ba fi ago omi tutù fun ọkan
ninu awọn onirẹlẹ wọnyi mu nitori kìki orukọ
ọmọ-ẹhin, lõtọ ni mo wi fun nyin ki o pa
danù ère rẹ̀.

## ORI 11.

O SI ṣe, nigbati Jesu pari ọ̀rọ rẹ̀ tan fun awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ mejejila, o ti ibẹ̀ rekọja lati ma
kọni, ati lati ma wasu ni ilu wọn.
2 Nigbati Johannu gbọ́ iṣẹ Kristi ninu tubu,
o rán awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ meji,
3 O si wipe, Iwọ li ẹniti mbọ̀, tabi ki a ma
reti ẹlomiran?
4 Jesu si dahùn o wi fun wọn pe, Ẹ pada
lọ, ẹ si fi ohun wọnyi ti ẹnyin gbọ́, ati eyi
ti ẹnyin ri hàn Johannu.
5 Awọn afọju nriran, awọn amọkun nrìn
ṣaṣa, a nwẹ̀ awọn adẹtẹ̀ mọ́, awọn aditi
ngbọran, a njí awọn okú dide, ati fun awọn
òtoṣi li a nwasu ihin rere.
6 Alabukun-fun si li ẹnikẹni, ti ki yio kọsẹ
lara mi.
7 Nigbati nwọn si lọ, Jesu bẹ̀rẹ si ibi awọn
enia niti Johannu pe, Kili ẹnyin jade lọ
iwò ni ijù? Ifefe nmì fun afẹfẹ?

8 Ani kili ẹnyin jade lọ iwò? ọkọnri ti a
wọ̀ li aṣọ fẹlẹfẹlẹ? wò o, awọn ẹniti nwọ̀
aṣọ fẹlẹfẹlẹ mbẹ li afin ọba.
9 Ani kili ẹnyin jade lọ iwò? woli? Lõtọ
ni mo wi fun nyin, o si jù woli lọ.
10 Nitori eyiyi li ẹniti a ti kọwe nitori
rẹ̀ pe, Wò o, mo rán onişẹ mi siwaju rẹ,
ẹniti yio tún ọ̀na rẹ ṣe niwaju rẹ.
11 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ninu awọn ti
a bí ninu obiri, ko si ẹniti o hù jù Johannu
Baptisti lọ: ṣugbọn ẹniti o si ṣe ẹni-kerejulọ
ni ijọba ọrun o pọ̀ jù u lọ.
12 Lati igba ọjọ Johannu Baptisti wá, titi
o fi di isisiyi ni ijọba ọrun di ifi agbara wọ̀,
awọn alagbara si fi ipá gbà a.
13 Nitori gbogbo awọn woli ati ofin li a
wi tẹlẹ ki Johannu ki o to de.
14 Bi ẹnyin o ba gbà a, eyi ni Elijah, ti mbọ̀ wá.
15 Ẹniti o ba li etí lati fi gbọ́, ki o gbọ́.
16 Ṣugbọn kili emi iba fi iran yi we? O
dabi awọn ọmọ kekere ti njoko li ọjà, ti nwọn
si nkọ si awọn ẹgbẹ wọn,
17 Ti nwọn si nwipe, awa fun fère fun nyin
ẹnyin ko jó; awa si ṣọ̀fọ fun nyin, ẹnyin ko
sọkun.
18 Nitori Johannu wá, ko jẹ, bẽni ko si mu,
nwọn wipe, o li ẹmi èṣu.
19 Ọmọ-enia wá, o njẹ, o si nmu, nwọn
wipe, Wò o, ọjẹun, ati ọmọti, ọrẹ́ awọn
agbowode ati awọn ẹlẹṣẹ. Ṣugbọn a dare fun
ọgbọ́n lati ọdọ awọn ọmọ rẹ̀ wá.
20 Nigbana li o bẹ̀rẹ si ba ilu wọnni

wi, nibiti o gbé ṣe ọ̀pọlọpọ iṣẹ agbara rẹ̀,
nitoriti nwọn ko ronupiwada;
21 Egbé ni fun iwọ, Korasini! egbé ni fun
iwọ, Betsaida! ibaṣepe iṣẹ agbara ti a ṣe
ninu nyin, ki a ti ṣe wọn ni Tire ati Sidoni,
nwọn iba ti ronupiwada lailai ninu aṣọ ọ̀fọ
ati ninu eru.
22 Ṣugbọn mo wi fun nyin, yio san fun Tire
pẹlu Sidoni li ọjọ idajọ jù fun ẹnyin lọ.
23 Ati iwọ, Kapernaumu, ti a gbé ga soke
ọrun li a o si rẹ̀ silẹ si ọrun apadi: ibaṣepe
gbogbo iṣẹ agbara ti a ti ṣe ninu rẹ, ki a ti ṣe
wọn ninú Sodomu, on iba wà titi di oni.
24 Ṣugbọn mo wi fun nyin, yio san fun ilẹ
Sodomu li ọjọ idajọ jù fun iwọ lọ.
25 Lakokò na ni Jesu dahùn, o si wipe, Mo
dupẹ lọwọ rẹ, Baba, Oluwa ọrun on aiye,
nitoriti iwọ pa nkan wọnyi mọ́ kuro li oju
awọn ọlọ́gbọn ati amoye, iwọ si fi wọn hàn
fun awọn ọmọ ọwọ.
26 Gẹgẹ bẹ̃ na ni, Baba, nitori bẹ̃li o tọ́
li oju rẹ.
27 Ohun gbogbo li a fifun mi lati ọdọ Baba
mi wá: ko si si ẹniti o mọ̀ Ọmọ, bikoṣe Baba;
bẹ̃ni ko si si ẹniti o mọ̀ Baba bikoṣe Ọmo, ati
ẹnikẹni ti Ọmọ fẹ fi i hàn fun.
28 Ẹ wá sọdọ mi gbogbo ẹnyin ti nṣiṣẹ, ti a si
di ẹrù wuwo le lori, emi o si fi isimi fun nyin.
29 Ẹ gbà àjaga mi si ọrùn nyin, ki ẹ si ma
kọ́ ẹkọ́ ti emi; nitori oninu titẹ́ ati oninu
tutù li emi; ẹnyin o si ni isimi fun ọkàn nyin.
30 Nitoriti àjaga mi rọrun, ẹrù mi si fuyẹ.

# ORI 12.

LAKOKò na ni Jesu là arin oko ọkà lọ li ọjọ
isimi; ebi si npa awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, nwọn
si bẹ̀rẹ si ima ya ipẹ́ ọkà, nwọn si njẹ.
2 Ṣugbọn nigbati awọn Farisi ri i, nwọn
wi fun u pe, Wò o, awọn ọmọ-ẹhin rẹ nṣe
eyi ti ko yẹ lati ṣe li ọjọ isimi.
3 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin ko ti kà ohun
ti Dafidi ṣe, nigbati ebi npa a, ati awọn ti
mbẹ lọdọ rẹ̀;
4 Bi o ti wọ̀ ile Ọlọrun lọ, ti o si jẹ akara
ifihàn, eyiti ko tọ́ fun u lati jẹ, ati fun awọn
ti mbẹ lọdọ rẹ̀, bikoṣe fun kìki awọn alufa?
5 Tabi ẹnyin ko ti kà a ninu ofin, bi awọn
alufa ti o wà ni ile Ọlọrun ti mba ọjọ isimi
jẹ ti nwọn si wà li aibawi?
6 Ṣugbọn mo wi fun nyin pe, ẹni ti o jù
Tempeli lọ mbẹ nihin.
7 Ṣugbọn ẹnyin iba mọ̀ ohun ti eyi ijẹ:
Anu li emi nfẹ, ki iṣe ẹbọ; ẹnyin ki ba ti
dá awọn alailẹṣẹ lẹbi.
8 Nitori ti Ọmọ-enia jẹ Oluwa ọjọ isimi
pẹlu.
9 Nigbati o si rekọja nibẹ̀, o lọ sinu sina-
gogu wọn.
10 Si kiyesi i, ọkọnri kan wa nibẹ̀, ti ọwọ́
rẹ̀ kan rọ. Nwọn si bi i pe, O tọ́ lati ṣe
dida ara li ọjọ isimi? ki nwọn ki o le fẹ ẹ
li ẹfẹ́.
11 O si wi fun wọn pe, Ọkọnri wo ni iba
ṣe ninu nyin, ti iba li agutan kan, bi o ba

si bọ́ sinu ihò li ọjọ isimi, ti ki yio si di
i mu lati fà a soke?
12 Njẹ melomelo li enia dara jù agutan
lọ? nitorina li o ṣe tọ́ lati ma ṣe rere li
ọjọ isimi.
13 Nitorina li o wi fun ọkọnri na pe, Nà
ọwọ́ rẹ? on si nà a; ọwọ́ rẹ̀ si pada bọ sipò rẹ̀
gẹgẹ bi ekeji.
14 Nigbana li awọn Farisi jade lọ, nwọn si
gbìmọ nitori rẹ̀, bi awọn iba ti ṣe pa a.
15 Nigbati Jesu si mọ̀, o yẹ̀ ara rẹ̀ kuro
nibẹ̀: ọ̀pọ ijọ enia nwọ tọ̀ ọ lẹhin, o si ṣe
dida ara fun gbogbo wọn;
16 O si kìlọ fun wọn pe, ki nwọn ki o máṣe
fi on hàn:
17 Ki eyi ti a ti ẹnu woli Isaiah wi ki o ba le
ṣẹ, pe,
18 Ẹ wò iranṣẹ mi, ẹniti mo yàn; ayanfẹ
mi, ẹniti inu mi dùn si gidigidi: Emi o fi
ẹmí mi fun u, yio si fi idajọ hàn fun awọn
keferi.
19 On ki yio jà, ki yio si kigbe; bẽli ẹnikẹni
ki yio gbọ́ ohùn rẹ̀ ni igboro.
20 Iye fifọ́ ni on ki yio ṣẹ́, owu fitila ti
nru ẽfin ni on ki yio si pa, titi yio fi mu
idajọ di iṣẹgun.
21 Orukọ rẹ̀ li awọn keferi yio ma gbẹ-
kẹle.
22 Nigbana li a gbé ọkọnri kan ti o li ẹmi èṣu,
ti o fọju, ti o si yadi, wá sọdọ rẹ̀; o si mu
ụ lara da tobẽ ti afọju ati odi si riran ti o
si nfọhun.

23 Ẹnu si yà gbogbo enia, nwọn si wipe,
Ọmọ Dafidi kọ́ yi?
24 Ṣugbọn nigbati awọn Farisi gbọ́, nwọn
wipe, Eyiyi ko lé awọn ẹmi èṣu jade, bikoṣe
nipa Beelsebubu, olori awọn ẹmi èṣu.
25 Jesu si mọ̀ ìronu wọn, o si wi fun wọn
pe, Gbogbo ijọba ti o yà ara rẹ̀ ni ipa, a sọ ọ di
ahoro; ati gbogbo ilu, tabi ile ti o yà ara rẹ̀
ni ipa ko le duro.
26 Bi Satani ba si nlé Satani jade, o yàpa
si ara rẹ̀; ijọba rẹ̀ yio ha ṣe duro?
27 Bi o ba si ṣepe ọlá Beelsebubu li emi
fi nlé awọn ẹmi èṣu jade, ọlá tali awọn ọmọ
nyin fi nlé wọn jade? nitorina ni nwọn o fi
ma ṣe onidajọ nyin.
28 Ṣugbọn bi o ba ṣepe Ẹmí Ọlọrun li emi
fi nlé awọn ẹmi èṣu jade, njẹ ijọba Ọlọrun de
si nyin.
29 Tabi ẹnikan yio ti ṣe wọ̀ ile ọkọnri ala-
gbara kan, ki o si kó o li ẹrù lọ, bikoṣepe o
tète di ọkọnri alagbara na li okùn? nigbana
ni yio le kó o li ẹrù ni ile.
30 Ẹniti ko ba bá mi gbé, o nṣe òdi si mi;
ẹniti ko ba si bá mi kopọ̀, a fọn ká kiri.
31 Nitorina ni mo wi fun nyin, gbogbo irú
ẹ̀ṣẹ-kẹṣẹ ati ọ̀rọ buburu li a o dariji enia;
ṣugbọn ọ̀rọ buburu si Ẹmí Mimọ́, on li a ki
yio dariji enia.
32 Ẹnikẹni ti o ba sọ ọ̀rọ buburu si Ọmọ-enia,
a o dari rẹ̀ jì i; ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba sọ ọ̀rọ
buburu si Ẹmí Mimọ́, a ki yio dari rẹ̀ jì i li
aiye yi, ati li aiye ti mbọ̀.

33 Sọ igi di rere, eso rẹ̀ a si di rere; tabi sọ
igi di buburu, eso rẹ̀ a si di buburu: nitori
nipa eso li a fi mọ̀ igi.
34 Ẹnyin ọmọ paramọlẹ, ẹnyin ti iṣe enia
buburu yio ti ṣe le sọ̀rọ rere? nitori ninu
ọ̀pọlọpọ ohun inu li ẹnu isọ.
35 Enia rere lati inu iṣura rere àiya rẹ̀ ni
imu ohun rere jade wá: ati enia buburu
lati inu iṣura buburu ni imu ohun buburu
jade wá.
36 Ṣugbọn mo wi fun nyin pe, gbogbo ọ̀rọ
buburu ti enia nsọ, nwọn o jihin rẹ̀ li ọjọ
idajọ.
37 Nitori nipa ọ̀rọ rẹ li a o fi da iwọ lare,
nipa ọ̀ro rẹ li a o si fi da iwọ lẹbi.
38 Nigbana li awọn ọkan ninu awọn akọwe
ati Farisi dahùn, wipe, Olukọni, awa nfẹ ri
àmi lọdọ rẹ.
39 Ṣugbọn o dahùn o si wi fun wọn pe, Iran
buburu ati iran panṣaga nfẹ ri àmi; ko si àmi
ti a o fi hàn a, bikoṣe àmi Jona woli.
40 Nitori bi Jona ti gbé ọsán mẹta ati oru
mẹta ninu ẹja; bẽli Ọmọ-enia yio gbé ọsán
mẹta on oru mẹta ni inu ilẹ.
41 Awọn ara Ninife yio dide si iran yi li ọjọ
idajọ, nwọn o si da a lẹbi: nitoriti nwọn
ronupiwada nipa iwasu Jona; si wò o, ẹniti o
pọ̀ ju Jona lọ mbẹ nihinyi.
42 Ayaba gusù yio dide si iran yi li ọjọ idajọ,
yio si da a lẹbi: nitoriti o ti ikangun aiye wá
igbọ́ ọgbọ́n Solomoni; si wò o, ẹniti o pọ̀ ju
Solomoni lọ mbẹ nihinyi.

43 Nigbati ẹmi aimọ́ kan ba jade kuro lara
enia, ama rìn kiri ni ibi gbigbẹ, ama wá ibi
isimi, ki si iri.
44 Nigbana ni iwipe, Emi o yipada lọ si ile
mi, nibiti mo gbé ti jade wá; nigbati o si de,
o bá a, o ṣofo, a si gbá a mọ́, a si ṣe e li ọṣọ.
45 Nigbana li o lọ, o si mu ẹmi meje miran
pẹlu ara rẹ̀, ti o buru jù on tikararẹ̀ lọ; nwọn
bọ si inu rẹ̀, nwọn si ngbé ibẹ̀: asiwa ọkọnri
na si buru jù ti iṣaju rẹ̀ lọ. Gẹgẹ bẹ̃ni yio ri
fun iran buburu yi pẹlu.
46 Nigbati o nsọ̀rọ wọnyi fun awọn enia, wò
o, iya ati awọn arakọnri rẹ̀ duro lode, nwọn
nfẹ ba a sọ̀rọ.
47 Nigbana li ẹnikan wi fun u pe, Wò, iya
ati awọn arakọnri rẹ duro lode, nwọn nfẹ ba
ọ sọ̀rọ.
48 Ṣugbọn o dahùn o si wi fun ẹniti o sọ fun
u pe, Tani ni iya mi? ati tali awọn arakọnri
mi?
49 O si nà ọwọ́ rẹ̀ si awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, o
wipe, Ẹ wò iya mi ati awọn arakonri mi!
50 Nitori ẹnikẹni ti o ba sá ṣe ifẹ Baba mi
ti mbẹ li ọrun, on na li arakọnri mi, ati ara-
biri mi, ati iya mi.

## ORI 13.

Lı ọjọ kanna ni Jesu ti ile jade, o si joko leti
adagun.
2 Nigbati ọ̀pọ ijọ enia pejọ sọdọ rẹ̀, tobẹ̃
ti o bọ sinu ọkọ̀ o joko; gbogbo enia duro
ni ilẹ leti adagun.

3 O si fi owe sọrọ ohun pipọ fun wọn, o
wipe. Wõ, afọnrugbin kan jade lọ lati fọn
irugbin;
4 Nigbati o fọn ọ, irugbin diẹ bọ si ẹba ọ̀na,
awọn ẹiyẹ si wá, nwọn si ṣà a jẹ.
5 Diẹ si bọ si ibi okuta, nibiti ko li erupẹ̀
pipọ; nwọn si sọ jade lọgan, nitoriti nwọn ko
ni ijinlẹ;
6 Nigbati õrùn si goke, nwọn jona: nitoriti
nwọn ko ni gbongbo, nwọn si gbẹ.
7 Diẹ si bọ sarin ẹgún; nigbati ẹgún si
dàgba soke, o fun u pa.
8 Ṣugbọn omiran bọ si ilẹ rere, o si so eso,
omiran ọgọrọrun, omiran ọgọtọta, omiran
ọgbọgbọ̀n.
9 Ẹniti o ba li etí lati fi gbọ́, ki o gbọ́.
10 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si tọ̀ ọ wá, nwọn bi i
be, Ẽṣe ti iwọ nfi owe sọ̀rọ fun wọn?
11 O si dahùn wi fun wọn pe, nitori ẹnyin li
a fifun lati mọ̀ ohun ijinlẹ ijọba ọrun, ṣu-
gbọn awọn li a ko fifun.
12 Nitori ẹnikẹni ti o ba ni, on li a o fifun,
on o si ni li ọ̀pọlọpọ; ṣugbọn ẹnikẹni ti ko ba
si ni, lọwọ rẹ̀ li a o si gbà diẹ na ti o ni.
13 Nitorina ni mo ṣe nfi owe sọ̀rọ fun wọn;
nitoriti nwọn nri, nwọn ko si ri, nwọn ngbọ́,
nwọn ko si gbọ́, bẹ̃ni ko si yé wọn.
14 Si ara wọn li ọ̀rọ Isaiah woli si ti ṣẹ, ti o
wipe, Ni gbigbọ́ ẹnyin o gbọ́, ki yio si yé
nyin; ati riri ẹnyin o ri, ẹnyin ki yio si
moye.
15 Nitoriti àiya awọn enia yi sebọ, etí wọn

si wuwo ọ̀ran igbọ́, oju wọn ni nwọn si dì; nitori ki nwọn ki o má bá fi oju wọn ri, ki nwọn ki o má ba fi etí wọn gbọ́, ki nwọn ki o má ba fi àiya wọn mọ̀, ki nwọn ki o má ba yipada, ki emi ki o má ba mu wọn lara da.
16 Ṣugbọn ibukun ni fun oju nyin, nitoriti nwọn ri; ati fun etí nyin, nitoriti nwọn gbọ́.
17 Lõtọ ni mo sá wi fun nyin, ọ̀pọlọpọ woli ati olododo enia ni nfẹ ri ohun ti ẹnyin ri, nwọn ko si ri wọn; nwọn si nfẹ gbọ́ ohun ti ẹ gbọ́, nwọn ko si gbọ́ wọn.
18 Nitorina ẹ gbọ́ owe afọnrugbin.
19 Nigbati ẹnikan ba gbọ́ ọ̀rọ ijọba, ti ko ba si yé e, nigbana li ẹni-buburu nì wá, a si mu eyi ti a fọn si àiya rẹ̀ kuro. Eyi li ẹniti o gbà irugbin lẹba ọ̀na.
20 Ẹniti o si gbà irugbin lori apata, on na li o gbọ́ ọ̀rọ, ti o fi ayọ̀ gbà a kánkan.
21 Ṣugbọn ko ni gbongbo ninu ara rẹ̀, o si pẹ diẹ li akokò kan; nigbati wahalà tabi inunibini dide nitori ọ̀rọ na, nigboṣe a si mu u ṣẹ̀.
22 Eyi pẹlu ti o gbà irugbin sarin ẹgún li ẹniti o gbọ́ ọ̀rọ na; aniyan aiye yi, ati itanjẹ ọrọ̀, fún ọ̀rọ na pa, bẽli o si jẹ alaili eso.
23 Ṣugbọn ẹniti o gbà irugbin si ilẹ rere li ẹniti o gbọ́ ọ̀rọ na, ti o si yé e; on li o si so eso pẹlu, o si so omiran ọgọrọrun, omiran ọgọtọta, omiran ọgbọgbọ̀n.
24 Owe miran li o pa fun wọn, wipe; Ijọba ọrun dabi ọkọnri ti o fọn irugbin rere si oko rẹ̀:

25 Ṣugbọn nigbati awọn enia sùn, ọtá rẹ̀
wá, o fọn èpo buburu sinu alikama, o si ba
ti rẹ̀ lọ.
26 Ṣugbọn nigbati èhu rẹ̀ sọ jade, ti o si so
eso, nigbana li èpo buburu fi ara hàn pẹlu.
27 Bẽli awọn ọmọ-ọdọ bãle na tọ̀ ọ wá,
nwọn wi fun u pe, Oluwa, irugbin rere ki iwọ
fọn sinu oko rẹ? nibo li o ha ti li èpo bu-
buru?
28 O si wi fun wọn pe, Ọtá li o ṣe eyi. Awọn
ọmọ-ọdọ rẹ̀ si bi i pe, Iwọ o ha jẹ ki awa ki o
lọ tú wọn kuro?
29 O si wipe, Bẹ̃kọ, nigbati ẹnyin ba ntú èpo
buburu kuro, ki ẹnyin ki o máṣe tú alikama
pẹlu.
30 Ẹ jẹ ki awọn mejeji ki o dàgba pọ̀ titi di
igba ikorè: li akokò ikorè emi o wi fun awọn
alakore pe, ẹ tète kó èpo buburu jọ, ẹ di wọn
ni ití lati fi iná run wọn; ṣugbọn ẹ kó alikama
sinu abà mi.
31 Owe miran li o pa fun wọn, wipe, Ijọba
ọrun dabi wóro irugbin eweko mustardi
kan, eyiti ọkọnri kan mu ti o si sọ sinu oko
rẹ̀:
32 Eyiti o kére jù gbogbo irugbin lọ; ṣu-
gbọn nigbati o dàgba, o tobi jù gbogbo ewebẹ
lọ, o si di igi, bẽli awọn ẹiyẹ oju ọrun wá,
nwọn ngbé ori ẹká rẹ̀.
33 Owe miran li o pa fun wọn pe, Ijọba
ọrun dabi iwukara, ti obiri kan mu, ti o sin
sinu oṣuwọn iyẹfun mẹta, titi gbogbo rẹ̀ si fi
di wiwu.

34 Gbogbo nkan wọnyi ni Jesu fi powe fun
awọn ijọ enia; ko si sọ̀rọ fun wọn bikoṣe li
owe:
35 Ki eyiti a ti ẹnu woli sọ ki o ba le ṣẹ,
wipe, Emi o yà ẹnu mi li owe; emi o sọ nkan
wọnni jade ti o ti fi ara pamọ́ lati iṣẹdalẹ aiye
wá.
36 Nigbana ni Jesu rán awọn ijo enia lọ, o si
wọ̀ ile; awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si tọ̀ ọ wá, wipe, Sọ
idi owe èpo buburu ti oko fun wa.
37 O dahùn o si wi fun wọn pe, Ọmọ-enia li
ẹniti nfọn irugbin rere;
38 Oko li aiye; irugbin rere li awọn ọmọ
ijọba; ṣugbọn èpo buburu li awọn ọmọ ẹni-
buburu nì;
39 Ọtá ti o fọn wọn li Èṣu; igbẹhin aiye ni
ikorè; awọn angeli si li awọn olukore.
40 Nitorina gẹgẹ bi a ti kò èpo buburu jọ,
ti a si fi iná run wọn; bẽni yio ri ni igbẹhin
aiye yi.
41 Ọmọ-enia yio rán awọn angeli rẹ̀, nwọn
o kó gbogbo ohun ti o ṣẹ̀ ni ijọba rẹ̀ kuro, ati
awọn ti o ndẹṣẹ-kẹṣẹ;
42 Yio sọ wọn sinu iná ileru: nibiti ẹkún
pẹlu ipahin keke yio gbé wà.
43 Nigbana li awọn olododo yio ma ràn bi
õrùn ni ijọba Baba wọn. Ẹniti o ba li etí lati
fi gbọ́ ki o gbọ́.
44 Ati pẹlu, ijọba ọrun si dabi iṣura ti a fi
pamọ́ sinu oko kan; ti ọkọnri kan ri, o pa a
mọ́, nitori ayọ̀ rẹ̀, o si lọ, o tà gbogbo ohun ti
o ni, o rà ilẹ na.

45 Ati pẹlu, ijọba ọrun si dabi ọkọnri oni-
ṣowo kan, ti nwá perli ti o dara gidigidi:
46 Nigbati o ri perli olowo iyebiye kan,
ẹniti o lọ, ti o si tà gbogbo nkan ti o ni, o si
rà a.
47 Ati pẹlu, ijọba ọrun si dabi àwọn kan,
ti a sọ sinu omi okun, ti o si kó onirũru
gbogbo.
48 Nigbati o kún, eyi ti nwọn fà soke, nwọn
joko, nwọn si kó eyi ti o dara sinu agbọ̀n,
ṣugbọn nwọn kó buburu danù.
49 Gẹgẹ bẽni yio si ri nigbẹhin aiye: awọn
angeli yio jade wá, nwọn o yà awọn enia bu-
buru' kuro ninu awọn olõtọ,
50 Nwọn o si da wọn sinu iná ileru; nibiti
ẹkún ati ipahin keke yio gbé wà.
51 Jesu bi wọn pe, Gbogbo nkan wọnyi yé
nyin? Nwọn wi fun u pe, O yé wa, Oluwa.
52 Nigbana li o si wi fun wọn pe, Nitorina
ni gbogbo akọwe ti a kọ́ sipa ijọba ọrun ṣe
dabi ọkọnri kan ti iṣe bãle, ti o nmu ọtun ati
ogbó nkan jade ninu iṣura rẹ̀.
53 Nigbati o ṣe, ti Jesu pari gbogbo owe
wọnyi tan, o ti ibẹ̀ lọ kuro.
54 Nigbati o si de ilu baba rẹ̀, o kọ́ wọn
ninu sinagogu wọn, tobẽ ti ẹnu yà gbogbo
wọn, nwọn si wipe, Nibo li ọkọnri yi ti mu
ọgbọ́n ati iṣẹ agbara wọnyi wá?
55 Ki iṣe eyi li ọmọ onișọna igi? ki iṣe iya
rẹ̀ li a npè ni Maria? ati awọn arakọnri rẹ̀ ni
Jakọbu, Jose, Simoni, ati Juda?
56 Ati awọn arabiri rẹ̀, gbogbo wọn ki o

mba wa gbé nihinyi? nibo li ọkọnri yi ti
di oni gbogbo nkan wọnyi?
57 Bẹ̃ni nwọn korira rẹ̀. Ṣugbọn Jesu wi
fun wọn pe, Ko si woli ti o wà laili ọlá, bikoṣe
ni ilu ati ni ile on tikararẹ̀.
58 On ko si ṣe ọ̀pọ iṣẹ agbara nibẹ̀, nitori
aigbagbọ́ wọn.

## ORI 14.

LI akokò na ni Herodu tetrarki gbọ́ okikí
Jesu,
2 O si wi fun awọn ọmọ-ọdọ rẹ̀ pe, Johannu
Baptisti li eyi; o jinde kuro ninu okú; nito-
rina ni iṣẹ agbara fi hàn lara rẹ̀.
3 Herodu sá ti mu Johannu, o dè e, o si fi
i sinu tubu, nitori Herodia aya Filippi ara-
kọnri rẹ̀.
4 Johannu sá ti wi fun u pe, ko tọ́ fun iwọ
lati ni i.
5 Nigbati o si nfẹ pa a, o bẹ̀ru ijọ enia, nito-
riti nwọn kà a si woli.
6 Ṣugbọn nigbati a nṣe iranti ọjọ ibí Herodu,
ọmọbiri Herodia njó niwaju wọn, inu Herodu
si dùn.
7 Nitorina li o ṣe fi ibura ṣe ileri, wipe, on
o fun u li ohunkohun ti o ba bère.
8 Ẹniti iya rẹ̀ ti kọ́ tẹlẹ ri, o wipe, Fun mi li
ori Johannu Baptisti nihinyi ninu awopọkọ.
9 Inu ọba si bajẹ: ṣugbọn nitori ibura rẹ̀,
ati awọn ti o bá a joko tì onjẹ, o ni ki a fi
fun u.

10 O si ranșẹ lọ, o bẹ́ Johannu li ori ninu
tubu.
11 A si gbé ori rẹ̀ wá ninu awopọkọ, a si
fifun ọmọbiri na; o si gbé e tọ́ iya rẹ̀ lọ.
12 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si wá, nwọn gbé okú
rẹ̀ sin, nwọn si lo, nwọn wi fun Jesu.
13 Nigbati Jesu gbọ́, o dide kuro nibẹ̀, o
ba ti okọ̀ lọ si ibi ijù kan: nigbati awọn
enia si gbọ́, nwọn ti ilu wọn rìn tọ̀ ọ lọ li
ẹsẹ.
14 Jesu jade lọ, o ri ọ̀pọlọpọ enia, inu rẹ̀ si
yọ si wọn, o si șe dida arùn ara wọn.
15 Nigbati o di așalẹ, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ tọ̀
ọ wá, wipe, Ibi ijù li eyi, ọjọ si kọja tan:
rán ijọ enia lọ, ki nwọn ki o le lọ si
iletò lọ irà onjẹ fun ara wọn.
16 Șugbọn Jesu wi fun wọn be, Nwọn ko ni
ilọ; ẹ fun wọn li onjẹ.
17 Nwọn si wi fun u be, Ișu akara marun ati
ẹja meji pére li a ni nihinyi.
18 O si wi fun wọn pe, Ẹ mu wọn fun mi wá
nihinyi.
19 O si ni ki a mu ijọ enia joko lori kõko,
o si mu ișu akara marun ati ẹja meji, nigbati
o gbé oju soke, o sure, o si bu u, o fifun
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si fifun
ijọ enia.
20 Gbogbo wọn si jẹ, nwọn si yó; nwọn si
kó ajẹkùn to kùn jọ, agbọ̀n mejila kún.
21 Awọn ti o si jẹ ẹ to ìwọn ẹgbẹ̃dọgbọn
ọkọnri, li aikà awọn obiri ati awọn ọmọde.
22 Lojukanna Jesu si rọ̀ awọn ọmọ-ẹhin

rẹ̀ bọ sinu ọkọ̀, ki nwọn ki o ṣiwaju rẹ̀ lọ si
apakeji, nigbati o tú ijọ enia ká.
23 Nigbati o si tú ijọ enia ká tan, o gùn ori
òke lọ fun ara rẹ̀, lati ma gbadura: nigbati
alẹ si lẹ, on nikan wà nibẹ̀.
24 Ṣugbọn nigbana li ọkọ̀ wà larin adagun,
ti irumi ntì i siwaju ati si ẹhin: nitoriti afẹfẹ
ṣe ọwọ òdi si wọn.
25 Nigbati o di iṣọ ẹkẹrin oru, Jesu tọ̀ wọn
lọ, o nrìn loju omi.
26 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ ri ti o nrìn
loju omi, ẹ̀ru ba wọn, nwọn wipe, Iwin ni;
nwọn fi ibẹru kigbe soke.
27 Ṣugbọn lojukanna ni Jesu wi fun wọn
pe, Ẹ túјuka; Emi ni; e má bẹ̀ru.
28 Peteru si da a lohùn, wipe, Oluwa, bi iwọ
ba ni, wipe ki emi tọ̀ ọ wá loju omi.
29 O si wipe, Wa. Nigbati Peteru sọkalẹ
lati inu ọkọ̀ lọ, o rìn loju omi lati tọ̀ Jesu
lọ.
30 Ṣugbọn nigbati o ri ti afẹfẹ le, ẹ̀ru ba a;
o si bẹ̀rẹ si irì, o kigbe soke, wipe, Oluwa,
gbà mi.
31 Lojukanna Jesu si nà ọwọ́ rẹ̀, o dì i mu,
o si wi fun u pe, Iwọ onigbagbọ́ kekere, ẽṣe
ti iwọ fi nkọnu?
32 Nigbati nwọn si bọ sinu ọkọ̀, afẹfẹ dá.
33 Nigbana li awọn ti mbẹ ninu ọkọ̀ wá,
nwọn si fi ori balẹ fun u, wipe, Otitọ Ọmọ
Ọlọrun ni iwọ iṣe.
34 Nigbati nwọn si rekọja si apakeji, nwọn
de ilẹ awọn ara Genesareti.

35 Nigbati awọn enia ibẹ̀ si mọ̀ pe on ni,
nwọn ranṣẹ lọ si gbogbo ilu na yiká, nwọn si
gbé gbogbo awọn olokunrùn tọ̀ ọ wá.
36 Nwọn bẹ̀ ẹ pe, ki nwọn ki o sá le fi ọwọ́
kàn iṣẹti aṣọ rẹ̀: ìwọn gbogbo awọn ti o si fi
ọwọ́ kàn a li aṣọ di alara dida ṣaṣa.

## ORI 15.

Nigbana li awọn akọwe ati awọn Farisi ti
Jerusalemu tọ̀ Jesu wá, wipe,
2 Ẽṣe ti awọn ọmọ-ẹhin rẹ fi nrú ofin atọ-
wọdọwọ awọn alàgba? nitoriti nwọn ko wẹ̀
ọwọ́ wọn nigbati nwọn njẹun.
3 Ṣugbọn o dahùn, o si wi fun wọn pe, Ẽṣe
ti ẹnyin pẹlu nfi ofin atọwọdọwọ nyin ru ofin
Ọlọrun?
4 Nitori Ọlọrun sófin, wipe, Bọ̀wọ fun baba
on iya rẹ: ati ẹniti o fi baba ati iya rẹ̀ bu,
ẹ jẹ ki o kú ikú rẹ̀ na.
5 Ṣugbọn ẹnyin wipe, Ẹnikẹni ti o ba wi fun
baba tabi iya rẹ̀ pe, Ẹbun li ohunkohun ti
iwọ iba fi jère lara mi;
6 Ti ko si bọ̀wọ fun baba tabi iya rẹ̀, yio di
omnira rẹ̀. Bẽli ẹnyin sọ ofin Ọlọrun di asan
nipa ofin atọwọdọwọ nyin.
7 Agabagebe, otitọ ni Isaiah sọtẹlẹ nipa ti
nyin, wipe,
8 Awọn ẹnia yi nfi ẹnu wọn sunmọ mi, nwọn
si nfi ète wọn bọ̀wọ fun mi; ṣugbọn àiya wọn
jìna si mi.
9 Ṣugbọn lasan ni nwọn ntẹriba fun mi, ti
nwọn nfi ofin enia kọni li ẹkọ.

10 O si pè ijọ awọn enia, o si wi fun wọn pe,
Ẹ gbọ́, ẹ si kiyesi i:
11 Ki iṣe ohun ti o wọ̀ni li ẹnu ni isọ enia
di alaimọ́; bikoṣe eyi ti o ti ẹnu jade wá,
eyini ni isọ enia di alaimọ́.
12 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wá, nwọn
si wi fun u pe, Iwọ mọ̀ pe, awọn Farisi binu
lẹhin igbati nwọn gbọ́ ọ̀rọ yi?
13 O si dahùn, o wi fun wọn pe, Igi-kigi ti
Baba mi ti mbẹ li ọrun ko ba gbìn, a o fà a
tú kuro.
14 Ẹ jọwọ wọn si: afọju ti nfi ọ̀na hàn
afọju ni nwọn. Bi afọju ba si nfi ọ̀na hàn
afọja, awọn mejeji ni yio ṣubu sinu ihò.
15 Nigbana ni Peteru dahùn o si wi fun u
pe, Sọ idi owe yi fun wa.
16 Jesu si wipe, Ẹnyin pẹlu wa li aimoye
di isisiyi?
17 Ẹnyin ko ti mọ̀ pe, ohunkohun ti o ba
bọ si ẹnu lọ si inu ara, a si yà a jade?
18 Ṣugbọn nkan wọnni ti o ti ẹnu jade inu
ọkàn li o ti wá; nwọn a si sọ enia di alaimọ́.
19 Nitori lati inu ọkàn wá ni ìro buburu
ti jade wá, ipania, panṣaga, àgbere, olè, ẹrí
eke, ati ọ̀rọ buburu.
20 Ohun wọnyi ni isọ enia di alaimọ́: ṣu-
gbọn ki a jẹun li aiwẹwọ́ ko sọ enia di
alaimọ́.
21 Nigbana ni Jesu ti ibẹ̀ lọ kuro, o si lọ si
àgbegbe Tire on Sidoni.
22 Sá wò o, obiri kan ara Kanaani ti ẹkùn
na wá, o si kigbe pè e, wipe, Oluwa, iwọ

ọmọ Dafidi ṣãnu fun mi; ọmọbiri mi li ẹmi
èṣu kan nfi irora pupọ̀ daloro gidigidi.
23 Ṣugbọn ko si da a lohùn kan. Awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ wà, nwọn bẹ̀ ẹ, wipe, Rán a lọ
kuro, nitoriti o nsọkun tọ̀ wá lẹhin.
24 Ṣugbọn o dahùn wipe, A ko rán mi,
bikoṣe si awọn agutan ile Israeli ti o nù.
25 Nigbana li o wá, o si tẹriba fun u, wipe,
Oluwa, ràn mi lọwọ.
26 Ṣugbọn o dahùn, wipe, Ko tọ́ ki a mu
akara ti iṣe ti awọn ọmọ, ki a fi i fun ajá.
27 O si wipe, Otitọ ni, Oluwa; ṣugbọn awọn
ajá ama jẹ ẹrún ti o ti ori tabili oluwa wọn
bọ silẹ.
28 Nigbana ni Jesu dahùn o si wi fun u pe,
Obiri yi, igbagbọ́ nla ni ti rẹ: ki o si ri fun ọ
gẹgẹ bi iwọ ti nfẹ. A si mu ọmọbiri rẹ̀ lara
da ṣaṣa ni wakati kanna.
29 Jesu si ti ibẹ̀ lọ kuro, o wá si eti adagun
Galili, o gùn ori òke lọ, o si joko nibẹ̀.
30 Ọ̀pọ ijọ enia si tọ̀ ọ wá pẹlu awọn amọkun,
ati afọju, ati odi, ati alabukun arùn, ati ọ̀pọ
awọn miran, nwọn si sọ wọn kalẹ lẹba ẹsẹ
Jesu, o si ṣe dida ara fun wọn:
31 Tobẹ̃ ti hà ṣe ijọ enia na, nigbati nwọn ri
ti odi nfọhùn, ti alabukun arùn ndi ọ̀tọtọ, ti
amọkun nrìn ṣaṣa, ati ti afọju nriran: nwọn
si yìn Ọlọrun Israeli logo.
32 Nigbana ni Jesu pè awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀
si ọdọ, o si wipe, Ãnu ijọ enia nṣe mi, nitoriti
o di ijọ mẹta nisisiyi ti nwọn ti wà lọdọ mi,
nwọn ko si li ohun ti nwọn o jẹ: emi ko si

fẹ rán wọn lọ li ebi, ki ãrẹ̀ ki o máṣe mu wọn
li ọ̀na.
33 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wi fun u pe, Nibo li
awa o ti ri akara to li aginjù, ti yio fi yó ọ̀pọ
ijọ enia yi?
34 Jesu wi fun wọn pe, Iṣu akara melo li
ẹnyin ni? Nwọn wipe, Meje, pẹlu ẹja kekere
diẹ.
35 O si ni ki a mu ijọ enia joko ni ilẹ.
36 O si mu iṣu akara meje, ati ẹja na, o
sure, o bu u, o si fifun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀,
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, si fifun ijọ enia.
37 Gbogbo nwọn si jẹ, nwọn si yó: nwọn si
kó ajẹkùn ti o kùn jọ agbọ̀n meje kun.
38 Awọn ti o jẹ ẹ to ẹgbaji ọkọnri, li aikà
obiri ati awọn ọmọ kekere.
39 O si rán ijọ enia lọ, o mu ọkọ̀, o lọ si
ẹkùn Magdala.

## ORI 16.

Awọn Farisi pẹlu Sadusi wá, nwọn ndan a
wò, nwọn si nfẹ ki o fi àmi hàn fun wọn lati
ọrun wá.
2 O dahùn o si wi fun wọn pe, Nigbati o ba
di aṣalẹ, ẹnyin a wipe, Ọjọ o dara: nitoriti
oju ọrun pọ́n.
3 Ati li owurọ̀ ẹnyin a wipe, Ọjọ ki yio
dara loni, nitori ti oju ọrun pọ́n, o si ṣú
dẹ̀dẹ. A! ẹnyin agabagebe, ẹnyin le mọ̀ àmi
ti oju ọrun; ṣugbọn ẹnyin ko le mọ̀ àmi
akokò wọnyi?

4 Iran buburu ati panșaga nfẹ àmi iri; ko si
si àmi ti a o fi hàn a, bikoșe àmi ti Jona woli.
O si fi wọn silẹ, o rekọja lọ.
5 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si de apakeji,
nwọn gbagbé lati mu akara lọwọ.
6 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Ẹ kiyesi
ara, ki ẹ si ma șọra nyin nipa iwukara ti awọn
Farisi ati ti awọn Sadusi.
7 Nwọn si mba ara wọn șe aroye, wipe,
Nitoriti awa ko mu akara lọwọ ni.
8 Nigbati Jesu si woye, o wi fun wọn pe,
Ẹnyin oni-kekere igbagbọ́, ẽșe ti ẹnyin fi
ngbèro ninu ara nyin, nitoriti ẹnyin ko mu
akara lọwọ?
9 Ko ti yé nyin di isisiyi, ẹnyin ko si ranti
ișu akara marun ti ẹlẹgbẹdọgbọn enia, ati iye
agbọ̀n melo ti ẹnyin si kójọ?
10 Ẹ ko si ranti ișu akara meje ti ẹlẹ-
gbaji enia, ati iye agbọ̀n melo ti ẹnyin
kójọ?
11 Ẽha ti șe ti ko fi yé nyin pe, emi ko
ti itori akara sọ fun nyin pe, ẹ kiyesi ara
nyin nipa iwukara ti awọn Farisi ati ti awọn
Sadusi.
12 Nigbana li o to yé wọn pe, ki ișe iwukara
ti akara li o fi kìlọ fun wọn pe, ki nwọn ki o
kiyesi ara, bikoșe ti ẹkọ́ ti awọn Farisi ati ti
awọn Sadusi.
13 Nigbati Jesu de igberiko Kesarea Filippi,
o bi awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ lẽre, wipe, Tali awọn
enia nfi emi Ọmọ-enia ipè?
14 Nwọn si wi fun u pe, Omiran ni, Johannu

Baptisti ni iwọ; omiran wipe, Elijah ni; awọn
ẹlomiran ni, Jeremiah, bikoṣe bẽ̩ ọkan ninu
awọn woli.
15 O bi wọn lẽre, wipe, Ṣugbọn tali ẹnyin nfi
emi pè?
16 Simoni Peteru dahùn, wipe, Kristi, Ọmọ
Ọlọrun alãye ni iwọ iṣe.
17 Jesu si dahùn o si wi fun u pe, Alabukun-
fun ni iwọ Simoni Ọmọ Jona: ki iṣe ẹran ara
ati ẹ̀jẹ li o sá fi eyi hàn ọ, ṣugbọn Baba mi ti
mbẹ li ọrun.
18 Ki emi ki o si wi fun ọ pẹlu pe, Iwọ ni
Peteru, lori apata yi li emi o kọle ijọ enia mi
si; gbogbo agbara oju ọ̀na ọrun apadi ki yio
le bori rẹ̀,
19 Emi o si fun iwọ ni iṣika ijọba ọrun:
ohunkohun ti iwọ ba dè li aiye, a o si dè e li
ọrun: ati ohunkohun ti iwọ ba tú li aiye, a o
si tú u li ọrun.
20 Nigbana li o kìlọ fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀
pe, ki nwọn ki o màṣe sọ fun ẹnikan pe, on ni
Jesu ti iṣe Kristi.
21 Lati igbana lọ ni Jesu ti bẹ̀rẹ si ifihàn
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, bi on ko ti le ṣailọ si
Jerusalemu, lati jẹ ọ̀pọ ìya lọwọ awọn
alàgba, ati awọn olori alufa, ati awọn akọwe,
ati a o pa on, ati ni ijọ ẹkẹta on o si tún
jinde.
22 Nigbana ni Peteru mu u, o bẹ̀rẹ si
iba a wi pe, Ki ama ri i, Oluwa, ki yio ri
bẽ̩ si ọ.
23 Ṣugbọn o yipada, o si wi fun Peteru pe,

Kuro lẹhin mi, Satani, alaṣiṣu mi ni iwọ: iwọ
ko rò ohun ti iṣe ti Ọlọrun, bikoṣe eyi ti iṣe
ti enia.
24 Nigbana ni Jesu wi fun awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀ pe, Bi ẹnikan ba nfẹ lati ma tọ̀ mi lẹhin, ki
o sẹ ara rẹ̀, ki o si gbé agbelebu rẹ̀, ki o si ma
tọ mi lẹhin.
25 Nitori ẹnikẹni ti o ba gbà ẹmí rẹ̀ là, yio
sọ ọ nù: ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba sọ ẹmí rẹ̀ nù
nitori mi, yio si ni i.
26 Nitoripe ère kini fun enia, bi o le ni
gbogbo aiye, ti o si sọ ẹmí ara rẹ̀ nù? tabi
kili enia iba fi ṣe paṣiparọ ọkàn rè?
27 Nitori Ọmọ-enia yio ti inu ogo Baba rẹ̀
wá pẹlu awọn angeli rẹ̀; nigbana ni yio fi ère
olukuluku fun u gẹgẹ bi iṣẹ rẹ̀.
28 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹlomiran wà ninu
awọn ti o duro nihinyi, ti ki yio ri ikú titi
nwọn o fi ri Ọmọ-enia ti o fi ma wá ni
ijọba rẹ̀.

## ORI 17.

Lehin ijọ mẹfa Jesu mu Peteru, Jakọbu, ati
Johannu arakọnri rẹ̀, o si mu wọn wá sori òke
giga li apakan,
2 Ara rẹ̀ si yipada niwaju wọn; oju rẹ̀ si
nràn bi õrùn, aṣọ rẹ̀ si fún, o dabi imọlẹ.
3 Si kiyesi, Mose ati Elijah yọ si wọn, nwọn
mba a sọ̀rọ.
4 Nigbana ni Peteru dahùn, o si wi fun Jesu
pe, Oluwa, o dara fun wa ki awa ma gbé
ihinyi: bi iwọ ba fẹ, jẹ ki awa ki o pa agọ́

mẹta sihinyi; ọkan fun iwọ, ati ọkan fun
Mose, ati ọkan fun Elijah.
5 Bi o ti nwi lọwọ, kiyesi, ikũku mimọ́ șiji
bò wọn: si wò o, ohùn kan lati inu ikũku wá,
ti o wipe, Eyiyi li ayanfẹ Ọmọ mi, ẹniti inu mi
dùn si gidigidi; ẹ ma gbọ́ ti rẹ̀.
6 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ gbọ́, nwọn da
oju bolẹ nitori ibẹru pupọ̀.
7 Jesu si wá, o fi ọwọ́ bà wọn, ọ si wipe,
Dide, ẹ má bẹ̀ru.
8 Nigbati nwọn gbé oju soke, nwọn ko ri
ẹnikan, bikoșe Jesu nikan.
9 Bi nwọn si ti nti ori òke sọkalẹ, Jesu kìlọ
fun wọn pe, Ẹ màșe sọ̀rọ iran na fun ẹnikan
titi Ọmọ-enia yio fi tun jinde kuro ninu
okú.
10 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ bi i lẽre, wipe, Ẽșe
ti awọn akọwe fi wipe, Elijah ni yio tèteko
de?
11 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Lõtọ ni,
Elijah yio tètekọ de, ti yio mu nkan gbogbo
pada si ipò.
12 Șugbọn mo wi fun nyin pe, Elijah ti de
na, nwọn ko si mọ̀ ọ, șugbọn nwọn ti șe ohun-
kohun ti o wù wọn si i. Gẹgẹ bẽ na pẹlu li
Ọmọ-enia yio jìya pupọ̀ lọdọ wọn.
13 Nigbana li o yé awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe,
Johannu Baptisti li ẹniti o nwi fun wọn.
14 Nigbati nwọn de ọdọ ijọ awọn enia,
ọkọnri kan wá, o kunlẹ fun u, o nwipe,
15 Oluwa, șãnu fun ọmọ mi, nitoriti o
ni iwapa buburu, ti ima ba a jà gidigidi:

nigbakugba ni ima gbé e ṣubu sinu iná, ati
nigba-miran sinu omi.
16 Mo si mu wá sọdọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ,
nwọn ko si le mu u lara da.
17 Nigbana ni Jesu dahùn, o si wipe, Iran
alaigbagbọ́ ati arekereke yi, emi o ti ba
nyin gbé pẹ to? emi o si ti mu sũru fun
nyin pẹ to? gbé ọmọ rẹ wá ọdọ mi ni-
hinyi.
18 Jesu si ba a wi, bẽli ẹmi èṣu na jade kuro
lara rẹ̀; a si mu ọmọ na lara da lati igba
na lọ.
19 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin Jesu tọ̀ ọ wá
lẹhin, nwọn bi i pe, Ẽṣe ti awa ko fi le lé e
jade?
20 Jesu si wi fun wọn pe, Nitori aigbagbọ́
nyin ni: lõtọ ni mo sá wi fun nyin, Bi ẹnyin
ba ni igbagbọ́ to wóro irú eweko mustardi,
ẹnyin o wi fun òke yi pe, Ṣí nihinyi lọ si
ibi bayi, yio si ṣẹ; ko si nkan ti yio ṣoro fun
nyin.
21 Ṣugbọn irú eyi ki ijade lọ afi nipa adura
pẹlu àwẹ.
22 Nigbati nwọn mbẹ ni Galili, Jesu wi fun
wọn pe, A o fi Ọmọ-enia le awọn enia
lọwọ:
23 Nwọn o si pa a, ni ijọ kẹta yio si tún
jinde. Inu wọn si bajẹ gidigidi.
24 Nigbati nwọn de Kapernaumu, awọn ti
ngbà owode tọ̀ Peteru wá, wipe, Baba nyin ki
isan owode?
25 O wipe, Bẽni. Nigbati o si wọ̀ ile, Jesu

ṣiwaju rẹ̀, o bi i pe, Simoni, iwọ ti ro o si? lọwọ
tali awọn ọba aiye ima gbà owode? lọwọ awọn
ọmọ wọn tabi lọwọ awọn alejò?
26 Peteru wi fun u pe, Lọwọ awọn alejò
ni. Jesu wi fun u pe, Njẹ awọn ọmọ a di
omnira.
27 Ṣugbọn ki awa ki o máṣe bà wọn ninu jẹ,
iwọ lọ sinu adagun, ki o sọ ìwọ rẹ si omi,
ki o si fà ẹja ti o tètekọ yọ soke; nigbati
iwọ ba yà a li ẹnu, iwọ o ri owo idẹ kan nibẹ̀:
on ni ki o mu, ki o fifun wọn ni ti emi ati
ti rẹ.

## ORI 18.

LAKOKÒ na li awọn ọmọ-ẹhin Jesu tọ̀ ọ wa,
nwọn bi i pe, Tali ẹniti o papọ̀ju ni ijọba
ọrun?
2 Jesu si pè ọmọ kekere kan sọdọ rẹ̀, o mu u
duro larin wọn,
3 O si wi fun wọn pe, Lõtọ ni mo wi fun
nyin, bikoṣepe ẹnyin pada, ki ẹ si dabi awọn
ọmọ kekere, ẹnyin ki yio le wọ̀le ijọba ọrun.
4 Nitorina ẹniti o ba rẹ̀ ara rẹ̀ silẹ bi ọmọ
kekere yi, on na ni yio papọ̀ju ni ijọba
ọrun.
5 Ẹniti o ba gbà irú ọmọ kekere yi kan, li
orukọ mi, o gbà mi,
6 Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba ṣẹ̀ ọkan ninu awọn
kekere wọnyi ti o gbà mi gbọ́, o ya fun u
ki a so ọlọ mọ́ ọ li ọrùn, ki a si rì i si ibú omi
okun.

7 Egbé ni fun aiye nitori ẹ̀ṣẹ! a ko le ṣe ki
ẹ̀ṣẹ ki o ma de; ṣugbọn egbé ni fun oluwarẹ̀
na nipasẹ ẹniti ẹ̀ṣẹ na ti wá!
8 Nitorina bi ọwọ́ rẹ tabi ẹsẹ rẹ ba mu
ọ ṣẹ̀, ke wọn kuro, ki o si mu wọn kuro
lara rẹ; o ya fun ọ ki o ṣe akewọ, tabí akesẹ
lọ si ibi ìye, jù ki o li ọwọ́ meji tabi ẹsẹ
meji, ki a gbé ọ jù sinu iná titi aiye aini-
pẹkun.
9 Bi oju rẹ ba si mu ọ ṣẹ̀, yọ ọ jade, ki o si
mu u kuro lara rẹ; o ya fun ọ ki o lọ si ibi
ìye li olojukan, jù ki o li oju meji, ki a gbé
ọ sọ sinu iná ọrun apadi.
10 Kiyesi ara ki ẹnyin má gàn ọkan ninu
awọn kekere wọnyi; nitori mo wi fun nyin pe,
nigba-gbogbo li ọrun li awọn angeli wọn nwò
oju Baba mi ti mbẹ li ọrun.
11 Nitori Ọmọ-enia wá lati gbà awọn ti o ti
nù là.
12 Ẹnyin ti rò o si? bi ọkọnri kan ni ọgọrun
agutan, bi ọkan nù ninu wọn, ki yio fi mọkan-
dilọgọrun iyokùn silẹ̀, ki yio lọ sori òke lọ iwá
eyi ti o nù?
13 Njẹ bi o ba si ri i, lõtọ ni mo wi fun nyin,
o yọ̀ nitori agutan na yi, jù mọkandilọgọrun
iyokùn lọ ti ko nù.
14 Gẹgẹ bẹ̃ni ki iṣe ifẹ Baba nyin ti mbẹ
li ọrun, ki ọkan ninu awọn kekere wọnyi ki
o ṣegbé.
15 Ati pẹlu bi arakọnri rẹ ba ṣẹ̀ ọ, lọ sọ ẹ̀ṣẹ
rẹ̀ fun u ti iwọ ti rẹ̀ meji: bi o ba gbọ́ ti rẹ,
iwọ mu arakọnri rẹ bọ̀ sipò.

16 Şugbọn bi ko ba gbọ́ ti rẹ, nigbana ni ki
iwọ ki o mu ọkan tabi meji pẹlu ara rẹ, gbogbo
ọ̀rọ li ẹnu ẹlẹri meji tabi mẹta ki o ba le fi idi
mulẹ.
17 Bi o ba si kọ̀ lati gbọ́ wọn, wi fun ijọ
enia Ọlọrun: bi o ba si kọ̀ lati gbọ́ ti ijọ
enia Ọlọrun, jẹ ki o dabi keferi si ọ ati
agbowode.
18 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ohunkohun ti
ẹnyin ba dè li aiye, a o dè e li ọrun: ohun-
kohun ti ẹnyin ba si tú li aiye, a o tú u
li ọrun.
19 Mo wi fun nyin ẹ̀wẹ pe, Bi ẹnyin meji ba
fi ohùn ṣọkan li aiye yi niti ohunkohun ti
nwọn o bère; a o ṣe e fun wọn lati ọdọ Baba
mi ti mbẹ li ọrun wá.
20 Nitoripe nibiti ẹni meji tabi mẹta ba kó
ara wọn jọ li orukọ mi, nibẹ̀ li emi o wà li arin
wọn.
21 Nigbana ni Peteru tọ̀ ọ wá, o wipe,
Oluwa, nigba melo li arokọnri mi yio
ṣẹ̀ mi, ti emi o si fijì i? titi di igba
meje?
22 Jesu wi fun u pe, Emi ko wi fun ọ pe,
Titi di igba meje, şugbọn bikoşe Titi di igba
ãdọrin meje.
23 Nitorina ni ijọba ọrun fi dabi ọba kan ti
nfẹ gbà ìro lọwọ awọn ọmọ-ọdọ rẹ̀.
24 Nigbati o bẹ̀rẹ si iṣiro, a mu ọkan tọ̀ ọ wá,
ti o jẹ ẹ li ẹgbarun talenti.
25 Njẹ bi ko ti ni nkan ti yio san, oluwa
rẹ̀ fi aṣẹ fun wọn pe ki a tà a, ati obiri rẹ̀,

ati awọn ọmọ rẹ̀, ati ohun gbogbo ti o ni, ki
gbese ki o le san.
26 Nitorina li ọmọ-ọdọ na wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀,
o bẹ̀ ẹ, wipe, Oluwa, mu sũru fun mi, emi o
san gbogbo rẹ̀ fun ọ.
27 Nigbana li oluwa ṣanu fun ọmọ-ọdọ na, o
tú u silẹ, o fi gbese na jì i.
28 Ṣugbọn nigbati ọmọ-ọdọ na jade lọ, o si
ri ọkan ninu awọn ọmọ-ọdọ ẹgbẹ rẹ̀, ti o jẹ
ẹ li ọgọrun owo idẹ: o gbé ọwọ́ le e, o
fun u li ọrùn, o wipe, San gbese ti iwọ jẹ
fun mi.
29 Ọmọ-ọdọ ẹgbẹ rẹ̀ kunlẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀, o
bẹ̀ ẹ, wipe, Mu sũru fun mi, emi o san gbogbo
rẹ̀ fun ọ.
30 On ko si fẹ; o lọ, o gbé e sọ sinu tubu titi
yio fi san gbese na.
31 Nigbati awọn iranṣẹ ẹgbẹ rẹ̀ ri eyi ti a ṣe,
ãnu ṣe wọn gidigidi, nwọn lọ, nwọn si sọ
gbogbo ohun ti a ṣe fun oluwa wọn.
32 Nigbati oluwa rẹ̀ pè e tan, o wi fun u pe,
Ã iwọ iranṣẹ buburu yi, Mo fi gbogbo gbese
nì jì ọ, nitoriti iwọ bẹ̀ mi:
33 Iwọ ki isi ṣãnu iranṣẹ ẹgbẹ rẹ, gẹgẹ bi mo
ti ṣãnu fun ọ?
34 Oluwa rẹ̀ si binu, o fi i fun awọn oni-
tubu titi yio fi san gbogbo gbese eyi ti o
jẹ ẹ.
35 Bẹ̃ na gẹgẹ ni Baba mi ti mbẹ li
ọrun yio si ṣe fun nyin, bi olukuluku ko
ba fi tọkàn-tọkan rẹ̀ dari ẹ̀ṣẹ arakọnri rẹ̀
jì wọn.

## ORI 19.

O SI ṣe, nigbati Jesu pari ọ̀rọ wọnyi tan,
o ti Galili lọ si ẹkùn Judea li oke odò
Jordani.
2 Ọpọ ijọ enia si tọ̀ ọ lẹhin, o si ṣe dida
ara wọn nibẹ̀.
3 Awọn Farisi si wá sọdọ rẹ̀, nwọn ndan a
wò, nwọn si wi fun u pe, O tọ́ fun ọkọnri ki o
fi aya rẹ̀ silẹ nitori ọ̀ran gbogbo?
4 O dahùn o si wi fun wọn pe, Ẹnyin ko ti
kà a pe, ẹniti o da wọn nigba àtetekọṣe o da
wọn ti akọ ti abo?
5 O si wipe, Nitori eyi li ọkọnri yio ṣe fi
baba ati iya rẹ̀ silẹ, yio famọ́ aya rẹ̀; awọn
mejeji a si di ara kan.
6 Nitorina nwọn ki iṣe meji mọ́ bikoṣe ara
kan. Nitorina ohun ti Ọlọrun ba so ṣọkan, ki
ẹnikẹni ki o máṣe yà wọn.
7 Nwọn wi fun u pe, Ẽṣe ti Mose fi aṣẹ fun
wa, wipe, ki a fi iwe ikọsilẹ fun u, ki a fi
i silẹ?
8 O wi fun wọn pe, Nitori lile àiya nyin
ni Mose ṣe jẹ fun nyin lati ma fi aya nyin
silẹ, ṣugbọn lati igba àtetekọṣe wá ko
ri bẹ̃.
9 Mo si wi fun nyin, ẹnikẹni ti o ba fi
aya rẹ̀ silẹ, bikoṣepe nitori àgbere, ti o
ba si gbé omiran ni iyawo, o ṣe panṣaga:
ẹnikẹni ti o ba si gbé ẹniti a kọsilẹ ni iyawo o
ṣe panṣaga.
10 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wi fun u pe, Bi ọ̀ran

ọkọnri ba ri bayi si aya rẹ̀, ko sian ki a gbé
iyawo.
11 Ṣugbọn o wi fun wọn pe, Gbogbo enia ko
le gbà ọ̀rọ yi, bikoṣe awọn ẹniti a fi bùn.
12 Awọn iwẹfa miran mbẹ, ti a bí bẽ̩ lati
inu iya wọn wá: awọn iwẹfa miran mbẹ ti
awọn araiye sọ di iwẹfa: awọn iwẹfa si wà,
awọn ti o sọ ara wọn di iwẹfa nitori ijọba
ọrun. Ẹniti o ba le gbà a, ki o gbà a.
13 Nigbana li a gbé awọn ọmọ-ọwọ wá
sọdọ rẹ̀ ki o le fi ọwọ́ kàn wọn, ki o gba-
dura: awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si ba wọn wi.
14 Ṣugbọn Jesu ni, Jọwọ awọn ọmọ ke-
kere, ẹ má si ṣẹ da wọn lẹkun ati wá sọdọ
mi; nitoriti irú wọn ni ijọba ọrun.
15 O si fi ọwọ́ le wọn, o lọ kuro nibẹ̀.
16 Si kiyesi i, ẹnikan tọ̀ ọ wá, o si wi fun
u pe, Olukọni rere, ohun rere kili emi o ṣe,
ki emi ki o le ni ìye ainipẹkun?
17 O si wi fun u pe, Ẽṣe ti iwọ fi pè mi li
ẹni rere? ẹni rere kan ko si bikoṣe ẹnikan,
eyini li Ọlọrun: ṣugbọn bi iwọ ba nfẹ wọ̀
ibi ìye, pa ofin mọ́.
18 O bi i lẽre pe, Ewo? Jesu wipe, Iwọ ko
gbọdọ pa enia; Iwọ ko gbọdọ ṣe panṣaga;
Iwọ ko gbọdọ jale; Iwọ ko gbọdọ jẹri eke;
19 Bu ọ̀wọ fun baba on iya rẹ; ati ki iwọ fẹ
aladugbo rẹ bi ara rẹ.
20 Ọmọdekọnrin na wi fun u pe, Gbogbo
nkan wọnyi ni mo ti pamọ́ lati igba ewe mi
wá: kili o kù mi kù?
21 Jesu wi fun u pe, Bi iwọ ba nfẹ pé, lọ

tà ohun ti o ni, ki o si fi tọrẹ fun awọn talakà,
iwọ o si ni iṣura li ọrun: si wá ki iwọ ki o ma
tọ̀ mi lẹhin.
22 Ṣugbọn nigbati ọmọkọnri na gbọ́ ọ̀rọ
na, o jade lọ ni ibinujẹ: nitoriti o li ọrọ̀
pupọ̀.
23 Nigbana ni Jesu wi fun awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀ pe, Lõtọ ni mo wi fun nyin pe, yio ṣoro
gidigidi fun ọlọrò lati wọ̀le ijọba ọrun.
24 Mo si wi fun nyin ẹ̀wẹ, O rọrun fun iba-
kasiẹ lati wọ̀ oju abẹrẹ, jù fun ọlọrọ̀ lati wọ̀
ijọba Ọlọrun lọ.
25 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ gbọ́ ọ, ẹnu
yà wọn gidigidi, nwọn wipe, Njẹ tali o ha
le là?
26 Ṣugbọn Jesu wò wọn, o si wi fun wọn pe,
Enia li eyi ṣoro fun; ṣugbọn fun Ọlọrun ohun
gbogbo ni ṣiṣe.
27 Nigbana ni Peteru dahùn, o si wi fun u
pe, Wò o, awa ti fi gbogbo rẹ̀ silẹ, awa si ntọ̀
ọ lẹhin; njẹ kili awa o ha ni?
28 Jesu si wi fun wọn pe, Lõtọ ni mo wi
fun nyin, pe ẹnyin ti ẹ ntọ̀ mi lẹhin ni igba
atunbi, nigbati Ọmọ-enia yio joko lori
itẹ́ ogo rẹ̀, ẹnyin o si joko pẹlu lori itẹ́
mejila, ẹnyin o ma ṣe idajọ awọn ẹ̀ya Israeli
mejejila.
29 Ati gbogbo ẹniti o fi ile silẹ, tabi arakọn-
ri, tabi arabiri, tabi baba, tabi iya, tabi aya,
tabi ọmọ, tabi ilẹ, nitori orukọ mi, nwọn o
ri ọrọrun gbà, nwọn o si jogún ìye aini-
pẹkun.

30 Şugbọn ọ̀pọ awọn ti o şiwaju ni yio kẹhin; awọn ti o kẹhin ni yio si şiwaju.

## ORI 20.

IJỌBA ọrun sá dabi ọkọnri kan ti işe bãle ile,
ti o jade ni kutukutu owurọ̀ lati pè awọn alag-
başe sinu ọgba ajara rẹ̀.
2 Nigbati o si ba awọn alagbaşe pinnu rẹ̀ si
owo idẹ kọkan li ojọ, o rán wọn lọ sinu ọgba
ajara rẹ̀.
3 O si jade lakokò wakati ẹkẹta ọjọ, o ri awọn
alairişe miran, nwọn duro nibi ọjà,
4 O si wi fun wọn pe; Ẹ lọ si ọgba ajara pẹlu,
ohunkohun ti o ba tọ́ emi o fifun nyin. Nwọn
si mu ọ̀na wọn pọ̀n lọ sibẹ̀.
5 O tún jade lọ lakokò wakati ẹkẹfa ati
ẹkẹsan ọjọ, o si şe bẹ̃.
6 O si jade lọ lakokò wakati ẹkọkanla ọjọ, o
ri awọn alairişe miran ti o duro, o si wi fun
wọn pe, Ẽşe ti ẹnyin fi duro lati onimoni li
airise?
7 Nwọn wi fun u pe, Nitoriti ko si ẹni ti
o fun wa li agbaşe; O wi fun wọn pe, Ẹ lọ
pẹlu sinu ọgba ajara; eyi ti o ba tọ́ li ẹnyin o
ri gbà.
8 Nigbati o di oju alẹ, oluwa ọgba ajara wi
fun iriju rẹ̀ pe, Pè awọn alagbaşe nì, ki o si fi
owo agbaşe wọn fun wọn, bẹ̀rẹ lati ẹni ikẹhin
lọ si ti işaju.
9 Nigbati awọn ti a pè lakokò wakati ẹkọ-
kanla ọjọ de, gbogbo wọn gbà owo idẹ
kọkan.

10 Ṣugbọn nigbati awọn ti o ti ṣaju de, nwọn
ṣebi awọn o gbà jù bẽ̩ lọ; olukuluku wọn si
gbà owo idẹ kọkan.
11 Nigbati nwọn gbà a tan, nwọn nkùn si
bãle rere na,
12 Wipe, Awọn ara ikẹhin ṣiṣẹ kìki wakati
kan ojọ, iwọ si mu wọn bá wa ṣe ọgbọgba, awa
ti o ti nrù ẹrù, ati ti a si gbá oru ọjọ.
13 O si da ọkan ninu wọn lohùn pe, Ọrẹ́, emi
ko ṣìṣe si ọ: iwọ ki o ba mi pinnu rẹ̀ si owo
idẹ kan li ojọ?
14 Gbà eyi ti iṣe tirẹ, ki o si ma ba ti
rẹ lọ: emi o si fifun ikẹhin yi, gẹgẹ bi mo
ti fifun ọ.
15 Ko tọ́ ki emi ki o fi nkan ti iṣe ti emi ṣe
bi o ti wù mi? oju rẹ korò nitoriti emi ṣe ẹni
rere?
16 Bẽ̩li awọn ẹni ikẹhin yio di ti iwaju,
awọn ẹni iwaju yio si di ti ikẹhin: nitori
ọ̀pọlọpọ li a pè, ṣugbọn diẹ li a o ri yàn.
17 Jesu si ngoke lọ si Jerusalemu, o si pè
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ mejejila si apakan li ọ̀na, o
si wi fun wọn pe,
18 Wò o, awa ngoke lọ si Jerusalemu; a
o si fi Ọmọ-enia le awọn olori alufa, ati
awọn akọwe lọwọ, nwọn o si da a lẹbi
ikú.
19 Nwọn o si fà a le awọn keferi lọwọ
lati fi i ṣe ẹlẹyà, lati nà a, ati lati kàn
a mọ agbelebu: ni ijọ kẹta yio si tún
jinde.
20 Nigbana ni iya awọn ọmọ Sebede ba

awọn ọmọ rẹ̀ tọ̀ ọ wá, o bẹ̀ ẹ, o si nfẹ ohun
kan li ọwọ́ rẹ̀.
21 O si bi i pe, Kini iwọ nfẹ? O wi fun u
pe, jẹ ki awọn ọmọ mi mejeji ki o ma joko,
ekini li ọwọ́ ọtún rẹ, ekeji li ọwó òsin ni ijọba
rẹ.
22 Ṣugbọn Jesu dahùn, o si wipe, Ẹnyin ko
mọ̀ ohun ti ẹnyin mbère. Ẹnyin le mu ninu
ago ti emi o mu, ati ki a fi baptismu ti a o fi
baptisi mi baptisi nyin? Nwọn wi fun u pe,
Awa le ṣe e.
23 O si wi fun wọn pe, Lõtọ li ẹnyin o mu
ninu ago mi, ati ninu baptismu ti a o fi
baptisi mi li a o si fi baptisi nyin; ṣugbọn
lati joko li ọwọ́ ọtún ati li ọwọ́ òsin mi, ki
iṣe ti emi lati fi funni bikoṣepe kìki fun awọn
ẹniti a ti pèse rẹ̀ silẹ fun lati ọdọ Baba
mi wá.
24 Nigbati awọn mẹwa iyokùn gbọ́ ọ, nwọn
binu si awọn arakọnri wọn mejeji.
25 Ṣugbọn Jesu pè wọn sọdọ rẹ̀, o si wipe,
Ẹnyin mọ̀ pe awọn ọba Keferi ama lò agbara
lori wọn, ati awọn ẹni-nla ninu wọn ama fi
ọlá tẹri wọn ba.
26 Ṣugbọn ki yio ri bẹ̃ ninu nyin: ṣugbọn
ẹnikẹni ti o ba fẹ ki o pọ̀ ninu nyin, ẹ jẹ ki o
ṣe iranṣẹ fun nyin;
27 Ati ẹnikẹni ti o ba fẹ ṣe olori ninu nyin,
jẹ ki o ma ṣe ọmọ-ẹhin nyin:
28 Gẹgẹ bi Ọmọ-enia ko ti wá lati ma ṣe
iranṣẹ fun bikoṣe lati ma ṣe iranṣẹ funni ati
lati fi ẹmí rẹ̀ ṣe irapada fun ọ̀pọlọpọ enia.

29 Bi nwọn ti nti Jeriko jade, ọ̀pọ enia tọ̀ ọ
lẹhin.
30 Si kiyesi i, awọn ọkọnri afọju meji joko
leti ọ̀na, nigbati nwọn gbọ́ pe Jesu nrekọja,
nwọn ke soke, wipe, Oluwa, iwọ Ọmọ Dafidi,
Ṣãnu fun wa.
31 Awọn enia ba wọn wi, nitori ki nwọn
ki o ba le pa ẹnu wọn mọ́: ṣugbọn nwọn
ke jù bẽ lọ, wipe, Oluwa, iwọ Ọmọ Dafidi,
Ṣãnu fun wa.
32 Jesu si dẹsẹ duro, o pè wọn, o si wipe,
Kili ẹnyin nfẹ ki emi ki o ṣe fun nyin?
33 Nwọn wi fun u pe, Oluwa, ki oju wa ki o
le là.
34 Bẽni Jesu ṣãnu fun wọn, o si fi ọwọ́ tọ́
wọn li oju: lọgan oju wọn si là, nwọn si tọ̀
ọ lẹhin.

## ORI 21.

NIGBATI nwọn sunmọ eti Jerusalemu, ti nwọn
de Betfage li ọ̀ke Olifi, nigbana ni Jesu rán
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ meji lọ,
2 O wi fun wọn pe, Ẹ lọ si iletò ti o kọju si
nyin, nisisiyi ẹnyin o ri kẹtẹkẹtẹ kan ti a so,
ati ọmọ rẹ̀ pẹlu: ẹ tú wọn, ki ẹnyin ki o si fà
wọn fun mi wá.
3 Bi ẹnikẹni ba si wi nkan fun nyin, ẹnyin o
wi pe, Oluwa ni ifi wọn ṣe; nisisiyi ni yio si
rán wọn wá.
4 Gbogbo eyi li a ṣe, ki eyi ti a ti sọ lati ẹnu
woli wá ki o le ṣẹ, pe,

5 Ẹ sọ fun ọmọbiri Sioni pe, Kiyesi i, Ọba
rẹ mbọ̀ wá sọdọ rẹ, o tẹnu, o joko lori kẹtẹkẹtẹ,
ati lori ọmọ kẹtẹkẹtẹ.
6 Awọn ọmọ-ẹhin na si lọ, nwọn ṣe bi Jesu
ti wi fun wọn,
7 Nwọn si fà kẹtẹkẹtẹ na wá, ati ọmọ rẹ̀,
nwọn si tẹ́ aṣọ wọn si ẹhin wọn, nwọn si gbé
Jesu kà a.
8 Ọ̀pọ ijọ enia tẹ́ aṣọ wọn si ọ̀na; ẹlo-
miran ṣẹ́ ẹká igi wẹ́wẹ, nwọn si fọn wọn si
ọ̀na.
9 Ijọ enia ti nlọ niwaju, ati eyi ti ntọ̀ wọn
lẹhin, nkigbe wipe, Hosanna fun Ọmọ Dafidi:
Olubukun li ẹniti o mbọ̀ wá li orukọ Oluwa;
Hosanna loke ọrun.
10 Nigbati o de Jerusalemu, gbogbo ilu mì-
titi, wipe, Tani yi?
11 Ijọ enia si wipe, Eyi ni Jesu woli Nasareti
ti Galili.
12 Jesu si wọ̀ inu tempeli o lé gbogbo awọn
ẹniti ntà, ati ẹniti nrà ni tempeli jade, o si yi
tabili awọn onipaṣiparọ owo danù, ati ibujoko
awọn ti ntà ẹiyẹle,
13 O si wi fun wọn pe, A kọwe rẹ̀ pe, Ile
adura li a o ma pè ile mi; ṣugbọn ẹnyin ti sọ
ọ di ihò olè.
14 Ati awọn afọju ati awọn amọkun wá sọdọ
rẹ̀ ni tempeli; o ṣe dida ara fun wọn.
15 Nigbati awọn olori alufa ati awọn akọwe
ri ohun iyanu nla ti o ṣe, ati awọn ọmọ kekere
nke ni tempeli, wipe, Hosanna fun Ọmọ Dafidi;
o bà wọn ninu jẹ gidigidi,

16 Nwọn si wi fun u pe, Iwọ gbọ́ eyiti awọn
wọnyi nwi? Jesu si wi fun wọn pe, Bẽni;
ẹnyin ko ti kà a ninu iwe pe, Lati ẹnu awọn
ọmọ agbo pẹlu awọn ọmọ ti nmu ọmu ni iwọ
ti mu iyìn pé?
17 O si fi wọn silẹ, o jade kuro ni ilu na lọ si
Betani; o wọ̀ sibẹ̀.
18 Nigbati o di owurọ̀, bi o ti npada bọ̀ si
Jerusalemu, ebi npa a.
19 Nigbati o ri igi ọ̀pọtọ li ọ̀na, o lọ sibẹ̀,
ko si ri ohun kan lori rẹ̀, bikoṣe kìki ewé,
o si wi fun u pe, Ki eso ki o má so lori rẹ
lati oni lọ titi lailai. Lojukanna igi ọpọtọ
na wọwe.
20 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ ri i, ẹnu yà
wọn, nwọn wipe, Igi ọpọtọ yi ma ya wọwe
danù!
21 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Lõtọ ni
mo wi fun nyin, Bi ẹnyin ba ni igbagbọ́, ti ẹ
ko ba ṣiyemeji, ẹnyin ki yio ṣe kìki eyi ti a ṣe
si igi ọpọtọ yi, ṣugbọn pẹlu bi ẹnyin ba wi fun
òke yi pe, Iwọ ṣidi, ki o si bọ sinu okun pẹlu;
yio ṣẹ.
22 Ati ohun gbogbo ti ẹnyin ba fi adura bère
ni igbagbọ́, ẹnyin o ri gbà.
23 Nigbati o si de inu tempeli, awọn olori
alufa ati awọn alàgba enia wá sọdọ rẹ̀ bi
o ti nkọ́ awọn enia, nwọn wipe, Olá kini
iwọ fi nṣe nkan wọnyi? tali o si fun iwọ li
ọlá yi?
24 Jesu si dahùn o si wi fun wọn pe, Emi o
si bi nyin lẽre ohun kan pẹlu, bi ẹnyin ba sọ

fun mi, emi o si sọ fun nyin li ọlá ti emi fi nṣe
nkan wọnyi.
25 Baptismu ti Johannu, nibo li o ti wá?
lati ọrun wá ni, tabi lọdọ enia? Nwọn si mba
ara wọn gbèro, wipe, Bi awa ba wipe, Lati
ọrun wá ni; on o wi fun wa pe, Ẽha ti ṣe ti
ẹnyin ko fi gbà a gbọ́?
26 Ṣugbọn bi awa ba si wipe, Lọdọ enia;
awa mbẹ̀ru awọn enia; nitoriti gbogbo wọn
kà Johannu si woli.
27 Nwọn si da Jesu lohùn, wipe, Awa ko
mọ̀. O si wi fun wọn pe, Njẹ emi ki yio
si wi fun nyin li ọlá ti emi fi nṣe nkan
wọnyi.
28 Ṣugbọn kili ẹnyin nrò? Ọkọnri kan
wà ti o li ọmọ ọkọnrin meji; o tọ̀ ekini wá,
o si wipe, Ọmọ, lọ ṣiṣẹ loni ninu ọgba ajara
mi.
29 O si dahùn wipe, Emi ki yio lọ: ṣugbọn
o ronu nikẹhin, o si lọ.
30 O si tọ̀ ekeji wá, o si wi bẽ gẹgẹ. O
si dahùn wi fun u pe, Emi o lọ, baba: ko
si lọ.
31 Ninu awọn mejeji, ewo li o ṣe ifẹ baba
rẹ̀? Nwọn wi fun u pe, Eyi ekini. Jesu si
wi fun wọn pe, Lõtọ ni mo wi fun nyin, awọn
agbowode ati awọn panṣaga ṣiwaju nyin lọ si
ijọba Ọlọrun.
32 Nitori Johannu ba ọ̀na ododo tọ̀ nyin
wá, ẹnyin ko si gbà a gbọ́: ṣugbọn awọn
agbowode ati awọn panṣaga gbà a gbọ́:
ṣugbọn ẹnyin, nigbati ẹnyin si ri i, ẹ ko

ronupiwada nikẹhin, ki ẹnyin ki o le gbà
a gbọ́.
33 Ẹ si gbọ́ owe miran: Bãle ile kan wà
ti o gbìn ọgba ajara kan, o si sọgba yi i ká,
o wà ibi ifun ọti-wain, o kọ́ ile iṣọ si i, o si
fi ṣe alagbatọju fun awọn oluṣọgba, o si lọ si
ilu òkere:
34 Nigbati akokò eso sunmọ etile, o rán
awọn iranṣẹ rẹ̀ si awọn oluṣọgba na, ki nwọn
ki o le gbà wa ninu eso rẹ̀.
35 Awọn oluṣọgba si mù awọn iranṣẹ rẹ̀,
nwọn lù ekini, nwọn pa ekeji, nwọn si sọ
ẹkẹta li okuta.
36 Ati pẹlu, o si rán awọn iranṣẹ miran ti
o jù awọn ti iṣaju lọ: nwọn si ṣe bẽ̃ si wọn
gẹgẹ.
37 Ṣugbọn ni ikẹhin gbogbo wọn, o rán ọmọ
rẹ̀ si wọn, o wipe, Nwọn o ṣe ojusaju fun
ọmọ mi.
38 Ṣugbọn nigbati awọn oluṣọgba ri ọmọ
na, nwọn wi fun ara wọn pe, Eyiyi li arole;
ẹ wá, ẹ jẹ ki a pa a, ẹ jẹ ki a si kó ogún
rẹ̀.
39 Nwọn si mu u, nwọn wọ́ ọ jade kuro ninu
ọgba ajara na, nwọn si pa a.
40 Njẹ nigbati oluwa ọgba ajara ba de, kini
iba ṣe si awọn oluṣọgba wọnni?
41 Nwọn wi fun u pe, Yio pa awọn enia
buburu wọnni run ni ipa òṣi, yio si fi ọgba
ajara rẹ̀ ṣe alagbatọju fun oluṣọgba miran,
awọn ti o ma fi eso rẹ̀ fun u lakokò.
42 Jesu wi fun wọn pe, Ẹnyin ko ti kà a

ninu Iwe mimọ́ Ọlọrun pe, Okuta ti awọn
ọmọle kọ̀ silẹ, on na li o si di pàtaki
igun ile: eyi ni iṣe Oluwa, o si jẹ iyanu li
oju wa?
43 Nitorina emi wi fun nyin pe, A o gbà
ijọba Ọlọrun lọwọ nyin, a o si fifun orilẹ
ede kan ti yio si ma mu eso rẹ jade
wá.
44 Ẹnikẹni ti o ba ṣubu lù okuta yi yio
fọ́: ṣugbọn ẹnikẹni ti o si ṣubu lù, a o si lọ̀
ọ lulu.
45 Nigbati awọn olori alufa ati awọn Farisi
gbọ́ owe rẹ̀, nwọn woye pe awọn li o mba
wi.
46 Ṣugbọn nigbati nwọn nwá ọ̀na ati gbé
ọwọ́ le e, nwọn bẹ̀ru awọn enia, nitoriti nwọn
gbà a ṣe woli.

## ORI 22.

JESU si dahùn, o si tún fi owe sọ̀rọ fun wọn pe,
2 Ijọba ọrun dabi ọba kan, ti o ṣe igbeyawo
fun ọmọ rẹ̀,
3 Ẹniti o si rán awọn iranṣẹ rẹ̀ lọ ipè awọn
ti a ti pè tẹlẹ si ibi iyawo: ṣugbọn nwọn ko
fẹ wá.
4 O si tún rán awọn iranṣẹ miran, wipe,
Ẹ wi fun awọn ti a pè pe, Wò o, mo se onjẹ
mi tan: a pa malu ati gbogbo ẹran abọpa
mi, a si ṣe ohun gbogbo tan: ẹ wá si ibi
iyawo.
5 Ṣugbọn nwọn ko fipè nkan, nwọn ba ti

wọn lọ, ọkan si ọ̀na oko rẹ̀, omiran si ọ̀na
iṣowo rẹ̀:
6 Awọn iyokùn si mu awọn iranṣẹ rẹ̀, nwọn
ṣe àbukun si wọn, nwọn si lù wọn pa.
7 Nigbati ọba si gbọ́ eyi, o binu: o si rán
awọn ogun rẹ̀ lọ, o pa awọn apania wọnni run,
o si kun ilu wọn.
8 Nigbana li o wi fun awọn iranṣẹ rẹ̀ pe,
A ṣe ase iyawo tan, ṣugbọn awọn ti a ti pè
ko yẹ.
9 Nitorina ẹ lọ si ọ̀na opópo, iyekiye ẹniti ẹ
ba ri, ẹ pè wọn wá si ibi iyawo.
10 Bẹ̃li awọn iranṣẹ wọnni si jade lọ si ọ̀na
opópo, nwọn si kó gbogbo awọn ẹniti nwọn ri
jọ, ati buburu ati rere: ibi ase iyawo si kún
fun awọn alapejẹ.
11 Nigbati ọba na wá iwo awọn alapejẹ, o ri
ọkọnri kan nibẹ̀ ti ko ni aṣọ iyawo:
12 O si bi i pe, Ọrẹ́, iwọ ti ṣe wọ̀ ihin wá
laini aṣọ iyawo? Ko si le fọhùn.
13 Nigbana li ọba wi fun awọn iranṣẹ rẹ̀ pe,
Ẹ dì i tọwọ tẹsẹ, ẹ gbé e kuro, ki ẹ si sọ ọ sinu
òkunkun biribiri; nibẹ̀ li ẹkún on ipahin keke
yio gbé wà.
14 Nitori ọ̀pọlọpọ li a pè, ṣugbọn diẹ li a o
ri yàn.
15 Nigbana li awọn Farisi lọ, nwọn ngbìmọ
bi nwọn o ti ṣe di i mu li ọ̀rọ rẹ̀.
16 Nwọn si rán awọn ọmọ-ẹhin wọn pẹlu
awọn ọmọ-ẹhin Herodu lọ sọdọ rẹ̀, wipe,
Olukọni, awa mọ̀ pe olotitọ ni iwọ, iwọ si
nkọni li ọ̀na Ọlọrun li otitọ, bẹ̃ni iwọ ko

woju ẹnikẹni: nitoriti iwọ ko ṣe ojusãju fun
enia kan.
17 Njẹ wi fun wa, Iwọ ti rò o si? o tọ́ lati
ma san owode fun Kesari, tabi ko tọ́?
18 Ṣugbọn Jesu mọ́ ìro buburu wọn, o si wi
fun wọn pe Ẽṣe ti ẹnyin fi ndan mi wò, ẹnyin
agabagebe?
19 Ẹ fi owode kan hàn mi. Nwọn si mu owo
idẹ kan tọ̀ ọ wá.
20 O si bi wọn pe, Aworan ati akọle tali
eyi?
21 Nwọn wi fun u pe, Ti Kesari ni. Nigbana
li o wi fun wọn pe, Njẹ ẹ fi ohun ti iṣe ti
Kesari fun Kesari; ati ohun ti iṣe ti Ọlọrun
fun Ọlọrun.
22 Nigbati nwọn si ti gbọ́ ọ̀rọ wọnyi, ẹnu
yà wọn, nwọn fi i silẹ, nwọn si ba ti wọn
lọ.
23 Ni ijọ kanna li awọn Sadusi tọ̀ ọ wá,
awọn ti o wipe ajinde okú ko si, nwọn si
bi i,
24 Wipe, Olukọni, Mose wipe, Bi ẹnikan ba
kú li ailọmọ, ki arakọnri rẹ̀ ki o ṣu aya rẹ̀ lopó,
ki o le bímọ si ipò arakọnri rẹ̀.
25 Awọn arakọnri meje kan ti wà lọdọ
wa: eyi ekini lẹhin igbati o gbé aya rẹ̀ ni
iyawo, o kú, bi ko ti ni irú-ọmọ, o fi aya rẹ̀
silẹ fun arakọnri rẹ̀:
26 Gẹgẹ bẽli ekeji pẹlu, ati ẹkẹta titi o fi de
ekeje.
27 Nikẹhin gbogbo wọn obiri na kú pẹlu.
28 Njẹ li ajinde okú, aya ti tani yio ha ṣe

ninu awọn mejeje? nitori gbogbo wọn li o sá
ni i.
29 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Ẹnyin
ṣìna, ẹnyin ko mọ̀ Iwe mimọ́ Ọlọrun, ẹ ko si
mọ̀ agbara Ọlọrun.
30 Nitoripe li ajinde okú, nwọn ki igbeyawo,
a ki si fi wọn funni ni igbeyawo, ṣugbọn nwọn
dabi awọn angeli Ọlọrun li ọrun.
31 Ṣugbọn niti ajinde okú, ẹnyin ko ti kà eyi
ti a sọ fun nyin lati ọdọ Ọlọrun wá, wipe,
32 Emi li Ọlọrun Abrahamu, ati Ọlọrun
Isaaki, ati Ọlọrun Jakọbu? Ọlọrun ki iṣe
Ọlọrun awọn okú, bikoṣe ti awọn alãye.
33 Nigbati awọn enia gbọ́ eyi, ẹnu yà wọn si
ẹkọ́ rẹ̀.
34 Ṣugbọn nigbati awọn Farisi gbọ́ pe, o
pa awọn Sadusi li ẹnu mọ́, nwọn pe ara
wọn jọ.
35 Nigbana li ọkan ninu wọn, ti iṣe amofin,
ndan a wò, o si bi i lẽre ọ̀rọ kan, wipe,
36 Olukọni, ewo li aṣẹ nla ninu ofin?
37 Jesu si wi fun u pe, Ki iwọ ki o fi gbogbo
àiya rẹ, ati gbogbo ọkàn rẹ, ati gbogbo inu rẹ,
fẹ Ọlọrun Oluwa rẹ.
38 Eyi li ekini ati ofin nla.
39 Ekeji si dabi rẹ̀, Iwọ fẹ ọmọnikeji rẹ bi
ara rẹ.
40 Ninu awọn ofin mejeji yi ni gbogbo ofin
ati woli rọ̀ mọ́.
41 Bi awọn Farisi ti kó ara wọn jọ, Jesu bi
wọn,
42 Wipe, Kili ẹnyin nrò ti Kristi si? ọmọ

tani o ṣe? Nwọn wi fun u pe, Ọmọ Dafidi
ni.
43 O wi fun wọn pe, Ẽha ti ṣe ti Dafidi nipa
ẹmí fi npè e li Oluwa, wipe,
44 OLUWA wi fun Oluwa mi pe, Iwọ joko li
ọwọ́ ọtún mi, titi emi o fi sọ awọn ọtá rẹ di
apoti itisẹ rẹ?
45 Njẹ bi Dafidi ba npè e li Oluwa, ẽha ti ri
ti o fi ṣe ọmọ rẹ̀?
46 Ko si si ẹnikan ti o le da a li ohùn ọ̀rọ
kan, bẽni ko si ẹniti o jẹ bi i lẽre ohun kan
mọ́ lati ọjọ na lọ.

## ORI 23.

NIGBANA ni Jesu wi fun awọn enia, ati awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀,
2 Pe, Awọn akọwe pẹlu awọn Farisi joko ni
ipò Mose:
3 Nitorina gbogbo ohunkohun ti nwọn ba
wipe ki ẹnyin kiyesi, ẹ kiyesi i, ki ẹ si
ma ṣe wọn; ṣugbọn ẹ máṣe gẹgẹ bi iṣẹ wọn:
nitoriti nwọn ama wi, ṣugbọn nwọn ko
ma ṣe.
4 Nitoriti nwọn di ẹrù wuwo ti o ṣoro lati
rù, nwọn si gbé e kà awọn enia li ejika;
ṣugbọn awọn tikara wọn ko jẹ fi ọkan ninu
ika wọn kàn ẹrù na.
5 Ṣugbọn gbogbo iṣẹ wọn ni nwọn nṣe
nitori ki awọn enia ki o ba le ri wọn: nwọn
sọ ọjá awọ iwe wọn di gbòro, nwọn bu-kún
iṣẹti aṣọ wọn,

6 Nwọn fẹ ipò ọlá ni ibi ase, ati ibujoko iyìn
ni sinagogu,
7 Ati ikíni li ọjà, ati ki awọn enia ki o ma
pè wọn pe, Baba, Baba.
8 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o má ṣe jẹ Baba:
nitoripe ẹnikan ni Baba nyin, on ni Kristi;
gbogbo nyin si li arakọnri.
9 Ki ẹnyin ki o má si pè ẹnikẹni ni baba li
aiye: nitoripe ẹnikan ni Baba nyin, ẹniti mbẹ
li ọrun.
10 Ki ẹnyin ki o má si ṣe jẹ olukọni:
nitoripe ọkan li Olukọni nyin, ẹniti iṣe
Kristi.
11 Ṣugbọn ẹniti o ba papọ̀ju ninu nyin, on
ni ki o ṣe iranṣẹ fun nyin.
12 Ẹnikẹni ti o ba gbé ara rẹ̀ ga, a o si
rẹ̀ silẹ; ẹnikẹni ti o ba si rẹ̀ ara rẹ̀ silẹ on li
a o gbé ga.
13 Ṣugbọn egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati
Farisi, agabagebe; nitoriti ẹnyin sé ilẹkun
ijọba ọrun mọ́ awọn enia: bẽli ẹnyin tika-
rara nyin ko wọ̀le, bẽli ẹnyin ko si jẹ ki
awọn ti nwọ̀le ki o bọ sile.
14 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati Farisi,
agabagebe; nitoriti ẹnyin jẹ ile awọn opó run,
ati nitori aṣehan ẹ ngbadua gigun: nitorina
li ẹnyin o ṣe jẹbi pọ̀ju.
15 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati Farisi,
agabagebe; nitoriti ẹnyin yi omi ati iyangbẹ
ilẹ ká lati sọ enia kan di alawoṣe; nigbati
a si sọ ọ tan, ẹnyin si sọ ọ di ọmọ ọrun apadi
nigba meji jù ara nyin lọ.

16 Egbé ni fun nyin, ẹnyin amọ̀na afọju, ti o
wipe Ẹnikẹni ti o ba fi tempeli bura, ko si
nkan; ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba fi wura ti
tempeli bura, o di ajigbese!
17 Ẹnyin alaimoye ati afọju: ewo li o pọ̀ju,
wura, tabi tempeli ti o nsọ wura di mimọ́?
18 Ati Ẹnikẹni ti o ba fi pẹpẹ bura, ko si
nkan; ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba fi ẹ̀bun ti o wà
lori rẹ̀ bura, o di ajigbese!
19 Ẹnyin alaimoye ati afọju: ewo li o pọ̀ju,
ẹ̀bun, tabi pẹpẹ ti o nsọ ẹ̀bun di mimọ́?
20 Njẹ ẹnikẹni ti o ba si fi pẹpẹ bura, o fi i
bura, ati gbogbo ohun ti o wà lori rẹ̀.
21 Ẹnikẹni ti o ba si fi tempeli bura, o fi
i bura, ati ẹniti o ngbé ibẹ̀ pẹlu.
22 Ẹniti o ba si fi ọrun bura, o fi itẹ́ Ọlọrun
bura, ati ẹniti o joko lori rẹ̀.
23 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati Farisi,
agabagebe; nitoriti ẹnyin nsan idamẹwa minti,
ati anise, ati kumini, ẹnyin ti fò ọ̀ran ofin ti o
tobi jù kọja, idajọ, ãnu, ati igbagbọ́: wọnyi
li o tọ́ ti ẹnyin iba tète ṣe, ẹnyin ki ba si ti fi
wọnni silẹ laiṣe.
24 Ẹnyin afọju amọ̀na, ti nsẹ́ kantikanti, ti
o si ngbé ibakasiẹ mì.
25 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati Farisi,
agabagebe; nitoriti ẹnyin wẹ̀ ode ago ati
awopọkọ́ mọ́, ṣugbọn inu wọn kún fu irẹjẹ
ati ìka.
26 Iwọ afọju Farisi, tète wẹ̀ eyi ti mbẹ ninu
ago ati awopọkọ́ mọ́ na, ki ode wọn ki o le
mọ́ pẹlu.

27 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati Farisi,
agabagebe; nitoriti ẹnyin dabi ibojì okú fun-
fun, ti o dara li ode lotitọ, ṣugbọn inu wọn
kún fun egungun okú enia, ati fun ẹgbin
gbogbo.
28 Gẹgẹ bẹ̃li ẹnyin pẹlu fi ara hàn li ode bi
awọn olõtọ fun enia, ṣugbọn inu nyin kun fun
agabagebe ati fun ẹ̀ṣẹ.
29 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe ati Farisi,
agabagebe; nitoriti ẹnyin mọle ibojì awọn
woli, ẹnyin si ṣe isà okú awọn olõtọ li
ọṣọ,
30 Ẹnyin ti o wipe, Awa iba wà nigba ọjọ
awọn baba wa, awa ki ba li ọwọ́ ninu ẹ̀jẹ
awọn woli.
31 Njẹ ẹnyin li ẹlẹri fun ara nyin pe, ẹnyin
li awọn ọmọ awọn ẹniti o pa awọn woli.
32 Njẹ ẹnyin kuku kún oṣuwọn awọn baba
nyin de oke.
33 Ẹnyin ejò, ẹnyin ọmọ paramọlẹ, ẹnyin o
ti ṣe yọ ninu ẹbi ọrun apadi?
34 Nitorina ẹ kiyesi i, Emi o rán awọn woli,
ati amoye enia, ati akọwe si nyin: omiran
ninu wọn li ẹnyin o pa, ti ẹnyin o si kàn mọ
agbelebu; ati omiran ninu wọn li ẹnyin o nà
ni sinagogu nyin, ati ti ẹnyin o ṣe inunibini si
lati ilu de ilu:
35 Ki gbogbo ẹ̀jẹ awọn olõtọ, ti a ti ta
silẹ li aiye, ki o ba le wà li ori nyin, lati
igba ẹ̀jẹ Abeli olõtọ wá fi de ẹ̀jẹ Sakariah,
ọmọ Barakiah, ẹniti ẹnyin pa larin tempeli
ati pẹpẹ.

36 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Gbogbo nkan
wọnyi ni yio wá sori iran yi.
37 Jerusalemu, Jerusalemu, iwọ ti o pa awọn
woli, ti o si sọ okuta lù awọn ti a rán si ọ pa,
nigba melo li emi nfẹ radọ bò awọn ọmọ rẹ,
bi agbebọ̀ ti iradọ bò awọn ọmọ rẹ̀ labẹ apa rẹ̀,
ṣugbọn ẹnyin ko fẹ!
38 Sawò o, a fi ile nyin silẹ fun nyin li ahoro.
39 Mo sá wi fun nyin, Ẹnyin ki yio ri mi mọ́
lati isisiyi lọ, titi ẹnyin o fi wi pe, Olubukún
li ẹniti o mbọ̀ wá li orukọ Oluwa.

## ORI 24.

JESU si jade lọ, o ti tempeli kuro: awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ si tọ̀ ọ wá lati fi imọ tempeli
hàn a.
2 Jesu si wi fun wọn pe, Ẹnyin ko ri gbogbo
nkan wọnyi? lõtọ ni mo wi fun nyin, Ki yio
si okuta kan nihinyi ti a o fi silẹ lori ekeji, ti
a ki yio wó lulẹ.
3 Bi o si ti joko lori òke Olifi, awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ tọ̀ ọ wá nikọ̀kọ, wipe, Sọ fun wa,
nigbawo ni nkan wọnyi yio ṣẹ? kini yio si ṣe
àmi wíwa rẹ, ati ti opin aiye?
4 Jesu si dahùn, o si wi fun wọn pe, Ẹ ma
kiyesi ara, ki ẹnikẹni ki o máṣe tàn nyin jẹ.
5 Nitori awọn enia pipọ yio wá li orukọ
mi, wipe, Emi ni Kristi; nwọn o si tàn ọ̀pọ-
lọpọ jẹ.
6 Ẹnyin o si gburo ogun ati idagìri ogun:
ẹ kiyesi i, ki ẹnyin ki o máṣe, kọnu: nitori

gbogbo nkan wọnyi ko le ṣe ki o ma ṣẹ,
ṣugbọn opin na ki iṣe isisiyi.
7 Nitoripe orilẹ ède yio dide si orilẹ ède, ati
ijọba si ijọba: ìyan yio si wà, ati ajakalẹ arùn,
ati isẹlẹ yio wà, ni ibi pipọ.
8 Gbogbo nkan wọnyi ni ipilẹṣẹ ipọnju.
9 Nigbana ni nwọn o fi nyin funni lati jẹ
ni ìya, nwọn o si pa nyin: a o si korira
nyin lọdọ gbogbo orilẹ ède nitori orukọ
mi.
10 Nigbana li ọ̀pọlọpọ yio binujẹ, nwọn o
si ma fi ara wọn hàn, nwọn o si korira ara
wọn.
11 Woli eke pipọ ni yio si dide, nwọn o si
tàn ọ̀pọ enia jẹ.
12 Nitori ẹ̀ṣẹ yio si di pipọ, ifẹ awọn ọ̀pọ enia
yio di tutù.
13 Ṣugbọn ẹniti o ba foritì i titi fi di opin,
on na li a o gbalà.
14 A o si wasu ihin rere ijọba yi ni gbogbo
aiye lati ṣe ẹlẹri fun gbogbo orilẹ ède; nigbana
li opin yio de.
15 Nitorina nigbati ẹnyin ba si ri irira isọ-
dahoro ni, ti ati ẹnu woli Danieli sọ, ti o ba
duro ni ibi mimọ́ nì, (ẹnikẹni ti o ba kà a, ki
oyé ki o yé e:)
16 Nigbana ni ki awọn ti mbẹ ni Judeaki o
sá lọ si ori òke:
17 Ki ẹniti mbẹ lori ile ki o má sọkalẹ wá
lati mu ohunkohun jade ninu ile rẹ̀:
18 Ki ẹ má si ṣe jẹ ki ẹniti mbẹ li oko pada
sẹhin wá lati mu aṣọ rẹ̀.

19 Şugbọn egbé ni fun awọn ti o lóyun, ati
fun awọn ti o nfi ọmú fun ọmọ mu ni ijọ
wọnni !
20 Şugbọn ẹ ma gbadura ki sisá nyin ki o
máşe bọ si igba otutù, ki o má si şe ọjọ isimi :
21 Nitori nigbana ni ipọnju nla yio wà, irú
eyi ti ko si lati igba ibẹrẹ ọjọ ìwa di isisiyi,
bẽkọ, irú rẹ̀ ki yio si si.
22 Bi ko si şepe a ke ọjọ wọnni kuru, ko si
ẹda ti iba le lá a; şugbọn nitori awọn ayanfẹ li
a o fi ke ọjọ wọnni kuru.
23 Nitorina bi ẹnikan ba wi fun nyin pe, Wò
o, Kristi mbẹ nihinyi, tabi lọhún; ẹ máşe gbà
a gbọ́.
24 Nitori awọn eke Kristi, ati eke woli ni
yio dide, nwọn o si fi àmi ati ohun iyanu nla
hàn; tobẽ bi o le şe ti nwọn iba fi tàn awọn
ayanfẹ papa.
25 Kiyesi i, mo wi fun nyin tẹlẹ.
26 Nitorina bi nwọn ba wi fun nyin pe, Sawò
o, o wà li aginjù; ẹ má lọ sibẹ̀ : wò o, o wà ni
ìkọkọ yará; ẹ máşe gbà a gbọ́.
27 Nitoripe gẹgẹ bi manamana iti ìha ìla
õrùn kọ sãn, ti isi mọlẹ ni ìha ìwọ õrùn ; gẹgẹ
bẽni wíwa Ọmọ-enia yio ri pẹlu.
28 Nitori ibikibi ti oku ba sá gbé wà, ibẹ̀ li
awọn idì kojọ pọ̀ si.
29 Lojukanna lẹhin ipọnju ọjọ wọnni li õrùn
yio şokun, oşupá ki yio si fi imọlẹ rẹ̀ hàn, awọn
irawọ yio ti oju ọrun já silẹ, agbara oju ọrun
li a o si mì-titi :
30 Nigbana li àmi Ọmọ-enia yio si fi ara

hàn li ọrun: nigbana ni gbogbo orilẹ ède
li aiye yio kãnu, nwọn o si ri Ọmọ-enia
ti yio ma ti oju ọrun bọ̀ ti on ti agbara
ati ogo nla.
31 Yio si rán awọn angeli rẹ̀ ti awọn ti
ohùn ìpe nla, nwọn o si kó gbogbo awọn
ayanfẹ rẹ̀ lati ori igun mẹrẹrin aiye jọ, lati
ikangun ọrun kini lọ de keji.
32 Nisisiyi ẹ kọ́ owe igi ọpọtọ; Nigbati ẹká
rẹ̀ ba yọ titun, ti o ba si ru ewé, ẹnyin mọ̀ pe
igba ẹ̃rùn sunmọ etile:
33 Gẹgẹ bẹ̃ na li ẹnyin, nigbati ẹnyin ba ri
gbogbo nkan wọnyi, ki ẹ mọ̀ pe o sunmọ etile
tan lẹhin ilẹkun.
34 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Iran yi ki yio
rekọja, titi a o fi mu gbogbo nkan wọnyi
ṣẹ.
35 Ọrun on aiye yio rekọja, ṣugbọn ọ̀rọ mi
ki yio rekọja.
36 Ṣugbọn niti ọjọ ati wakati na, ko si
ẹnikan ti o mọ̀ ọ, ko si, ki iṣe awọn angeli
ọrun, bikoṣe Baba mi nikanṣoṣo.
37 Ṣugbọn gẹgẹ bi ọjọ Noa ti ri, bẹ̃ni wíwa
Ọmọ-enia yio si ri.
38 Nitori bi ọjọ wọnni ti o wà niwaju eyi ti
a fi omi rì aiye, ti nwọn njẹ, ti nwọn
nmu, ti nwọn ngbé iyawo, nwọn si nfi funni
ni iyawo, titi o fi di ọjọ ti Noa fi bọ
sinu ọkọ̀,
39 Nwọn ko si mọ̀ titi omi fi de, ti o gbá
gbogbo wọn lọ; gẹgẹ bẹ̃ni wíwa Ọmọ-enia yio
si ri pẹlu.

40 Nigbana li ẹni meji yio wà li oko; a o
mu ọkan, a o si fi ekeji silẹ.
41 Awọn obiri meji yio jùmọ ma lọ̀ ọlọ pọ̀;
a o mu ọkan, a o si fi ekeji silẹ.
42 Njẹ ki ẹnyin ki o si ma ṣọra; nitori ẹnyin
ko mọ̀ wakati ti Oluwa nyin yio de.
43 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o mọ̀ yi pe, bãle ile
iba mọ̀ wakati na ti olè yio wá, iba ma ṣọra,
on ki ba ti jẹ ki a runlẹ ile rẹ̀.
44 Nitorina ki ẹnyin ki o mura silẹ: nitori
ni wakati ti ẹnyin ko rò tẹlẹ li Ọmọ-enia yio
de.
45 Tali o ṣe olõtọ ati ọlọ́gbọn ọmọ-ọdọ,
ẹniti oluwa rẹ̀ fi ṣe olori ile rẹ̀, lati fi onjẹ wọn
fun wọn li akokò?
46 Alabukún-fun li ọmọ-ọdọ na, nigbati
oluwa rẹ̀ ba de, ẹniti yio bá ạ ki o ma
ṣe bẽ̩.
47 Lõtọ ni mo wi fun nyin pe, On o fi ṣe
olori gbogbo ohun ti o ni.
48 Ṣugbọn bi ọmọ-ọdọ buburu na ba wi ninu
ara rẹ̀ pe, Oluwa mi fà àbọ rẹ̀ sẹhin;
49 Ti o si bẹ̀rẹ si ilù awọn ẹgbẹ rẹ̀ ọmọ-ọdọ,
ati si ijẹ ati si imu li amupara;
50 Oluwa ọmọ-ọdọ na yio de li ọjọ ti ko fi
oju si ọ̀na rẹ̀, ati ni wakati ti ko daba,
51 Yio si jẹ ẹ ni ìya gidigidi, yio yàn ipa ti
rẹ̀ pẹlu awọn agabagebe, nibẹ li ẹkún on ipahin-
keke o gbé wà.

## ORI 25.

NIGBANA li a o fi ijọba ọrun wé awọn wundia
mẹwa, ti o mu fitila wọn, ti nwọn si jade lọ
ipade ọkọ iyawo.
2 Marun ninu wọn ṣe ọlọ́gbọn, marun si ṣe
alaigbọn.
3 Awọn ti o ṣe alaigbọ́n mu fitila wọn, nwọn
ko si mu oróro lọwọ:
4 Ṣugbọn awọn ọlọ́gbọn mu oróro ninu
kolobo pẹlu fitila wọn.
5 Nigbati ọkọ iyawo pẹ, gbogbo wọn torogbé,
nwọn si sùn.
6 Nigbati o di arin ọganjọ, igbe ta soke,
wipe, Wò o, ọkọ iyawo mbọ̀; ẹ jade lọ
ipade rẹ̀.
7 Nigbana ni gbogbo awọn wundia wọnni
dide, nwọn tún fitila wọn ṣe.
8 Awọn alaigbọn si wi fun awọn ọlọ́gbọn pe,
Fun wa ninu oróro nyin; nitoriti fitila wa
nku lọ.
9 Ṣugbọn awọn ọlọ́gbọn da wọn li ohùn,
wipe, Bẹ̃kọ; ki o máṣe aito fun wa ati ẹnyin:
ṣugbọn ẹ kuku tọ̀ awọn ti ntà lọ, ki ẹnyin ki
o rà fun ara nyin.
10 Nigbati nwọn si nlọ rà, ọkọ iyawo de;
awọn ti o si mura tan bá a wọ̀le lọ si ibi
iyawo: a si tì ilẹkun.
11 Ni ikẹhin li awọn wundia miran iyokùn
si de, nwọn wipe, Oluwa, Oluwa, ṣilẹkun
fun wa.

12 Ṣugbọn o da wọn lohùn, wipe, Lõtọ ni
mo wi fun nyin, emi ko mọ̀ nyin.
13 Njẹ ki ẹnyin ki o si ma ṣọra, nitori
ẹnyin ko mọ̀ ọjọ, tabi wakati ti Ọmọ-enia
mbọ̀ wá.
14 Nitori ijọba ọrun dabi ọkọnri kan ti o nlọ
si ilu ti o jìna rere, ẹniti o pè awọn ọmọ-ọdọ
rẹ̀, o si kó ẹrù rẹ̀ fun wọn.
15 O si fi talenti marun fun ọkan, o fi meji
fun ẹnikeji, ati ọkan fun ẹnikẹta; o fifun olu-
kuluku gẹgẹ bi agbara rẹ̀ ti ri; lẹsẹkanna o si
tẹ̀le ọ̀na àjo rẹ̀.
16 Nigbana li eyi ti o gbà talenti marun lọ
o fi ti rẹ̀ ṣowo, o si jère talenti marun miran
pẹlu wọn.
17 Gẹgẹ bẽ̩li eyi ti o gbà meji, on pẹlu si
jère meji.
18 Ṣugbọn eyi ti o gbà talenti kan lọ o wà
ilẹ, o si rì owo oluwa rẹ̀.
19 Lẹhin igba ti o pẹ titi oluwa awọn ọmọ-
ọdọ wọnni de, o ba wọn ṣiro.
20 Bẽ̩ na li eyi ti o gbà talenti marun wá,
o si mu talenti marun miran wá pẹlu, o
wipe, Oluwa, iwọ fi talenti marun fun mi: si
wò o, mo si jère talenti marun miran le ori
wọn.
21 Oluwa rẹ̀ si wi fun u pe, O ṣeun, iwọ ọmọ-
ọdọ rẹre ati olotitọ: iwọ ṣe olotitọ ninu ohun
kekere, emi o mu ọ ṣe olori ohun ọ̀pọlọpọ: iwọ
bọ sinu ayọ̀ Oluwa rẹ.
22 Ati eyi ti o gbà talenti meji pẹlu o wá,
o si wipe, Oluwa, iwọ fi talenti meji fun mi:

si wò o, mo si jère talenti meji miran le ori
wọn.
23 Olùwa rẹ̀ si wi fun u pe, O ṣeun, iwọ ọmọ-
ọdọ rere ati olotitọ; iwọ ṣe olotitọ ninu ohun
kekere, emi o mu ọ ṣe olori ohun ọ̀pọlọpọ:
iwọ bọ sinu ayọ̀ oluwa rẹ.
24 Nigbana li eyi ti o gbà talenti kan de, o ni,
Oluwa, emi mọ̀ ọ li onrorò enia, iwọ nkore jọ
nibiti iwọ ko gbé fọn irugbin si, iwọ si nṣà
nibiti iwọ ko fẹka si:
25 Emi si bẹ̀ru, mo pa talenti rẹ mọ́ ninu ilẹ:
wò o, ohun ti o ni niyi.
26 Oluwa rẹ̀ dahùn o si wi fun u pe, Iwọ
ọmọ-ọdọ buburu ati onilọra, iwọ mọ̀ pe emi
nkore nibiti emi ko fọn irugbin si, emi si nṣà
nibiti emi ko fẹka si:
27 Nitorina iwọ iba fi owo mi si ọwọ́ awọn ti
npowodà, nigbati emi ba de, ki emi ki o ba le
gbà nkan mi ti on ti elé.
28 Nitorina ẹ gbà talenti na li ọwọ́ rẹ̀, ẹ fifun
eyi ti o ni talenti mẹwa.
29 Nitoripe ẹnikẹni ti o ba ni, li a o si fifun,
yio si ni ọ̀pọlọpọ: ṣugbọn li ọwọ́ ẹniti ko ni li
a o gbà eyi ti o ni.
30 Ki ẹnyin ki o si gbé ọmọ-ọdọ na alailere
sọ sinu òkunkun ọhún: nibẹ̀ li ẹkún ati ipahin
keke yio gbé wà.
31 Nigbati Ọmọ-enia yio wá ninu ogo rẹ̀, ati
gbogbo awọn angeli mimọ́ pẹlu rẹ̀, nigbana ni
yio joko lori itẹ́ ogo rẹ̀:
32 Niwaju rẹ̀ li a o si kó gbogbo orilẹ ède
jọ: yio si yà si ọ̀tọ kuro ninu ara wọn, gẹgẹ

bi oluṣọ agutan ima yà agutan rẹ̀ kuro ninu
ewurẹ :
33 On o si fi agutan si ọwọ́ ọtún rẹ̀, ṣugbọn
awọn ewurẹ si ọwọ́ òsin.
34 Nigbana li Ọba yio si wi fun awọn ti o wà
li ọwọ́ ọtun rẹ̀ pe, Ẹ wá ẹnyin alabukun-fun
Baba mi, ẹ jogún ijọba, ti a ti pèse silẹ fun
nyin lati igba ọjọ ìwa :
35 Nitoriti ebi npa mi, ẹnyin si fun mi li
onjẹ: ongbẹ ngbẹ mi, ẹnyin si fun mi li ohun
mimu : emi ṣe alejò, ẹnyin si gbà mi si ile :
36 Emi wà ni ìhoho, ẹnyin si daṣọ bò mi :
emi ṣe aisan, ẹnyin si bojuto mi : emi wà ninu
tubu, ẹnyin si tọ̀ mi wá.
37 Nigbana li awọn olotitọ yio dahùn, nwọn
o si wipe, Oluwa, nigbawo li awa ri ti ebi npa
ọ, ti awa fun ọ li onjẹ ? tabi ti ongbẹ ngbẹ ọ,
ti awa fun ọ li ohun mimu ?
38 Nigbawo li awa ri ti iwọ ṣe alejò, ti a gbà
ọ si ile ? tabi ti iwọ wà ni ìhoho, ti awa daṣọ
bò ọ ?
39 Tabi nigbawo li awa ri ti iwọ ṣe aisan, ti a
bojuto ọ ? tabi ti iwọ wà ninu tubu, ti awa tọ̀
ọ wá ?
40 Nigbana li Ọba yio dahùn yio si wi fun wọn
pe, Lõtọ ni mo wi fun nyin, Niwọn bi ẹnyin ti
ṣe e fun ọmọ-ẹhin kan ninu awọn arakọnri mi
wọnyi, ẹnyin ti ṣe e fun mi.
41 Nigbana ni yio si wi fun awọn ti ọwọ́ òsin
rẹ̀ pe, Ẹnyin ẹni egún, ẹ lọ kuro lọdọ mi sinu
inà ainipẹkun, ti a ti pèse silẹ fun Èṣu ati fun
awọn angeli rẹ̀ :

42 Nitoriti ebi npa mi, ẹnyin ko fi onjẹ fun
mi: ongbẹ ngbẹ mi, ẹnyin ko fi ohun mimu
fun mi:
43 Emi ṣe alejò, ẹnyin ko gbà mi si ile: emi
wà ni ìhoho, ẹnyin ko daṣọ bò mi: emi
wà li aisan, ati ninu tubu, ẹnyin ko bojuto
mi.
44 Nigbana ni nwọn o si dahùn wi fun u pe,
Oluwa, nigbawo li awa ri ti ebi npa ọ, tabi ti
ongbẹ ngbẹ ọ, tabi ti iwọ ṣe alejò, tabi ti iwọ
wà ni ìhoho, tabi li aisan, tabi ninu tubu, ti
awa ko ṣe iranṣẹ fun ọ?
45 Nigbana li on o da wọn li ohùn, wipe,
Lõtọ ni mo wi fun nyin, niwọn bi ẹnyin ko ti
ṣe e fun ọmọ-ẹhin kan ninu awọn arakọnri mi
wọnyi, ẹnyin ko ti ṣe e fun mi.
46 Awọn wọnyi ni yio si kọja lọ sinu ìya
ainipẹkun: ṣugbọn awọn olotitọ si ìye aini-
pẹkun.

## ORI 26.

O SI ṣe, nigbati Jesu pari gbogbo ọ̀rọ wọnyi, o
wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe,
2 Ẹnyin mọ̀ pe lẹhin ọjọ meji ni ijọ irekọja,
a o si fi Ọmọ-enia hàn fun ni, lati kàn a mọ
agbelebu.
3 Nigbana li awọn olori alufa, awọn akọwe,
ati awọn alàgba enia pejọ li afin olori alufa,
ẹniti a npè ni Kaiafa,
4 Nwọn gbìmọ bi nwọn iba ti fi ẹ̀tan mu
Jesu, ki nwọn ki o pa a.

5 Ṣugbọn nwọn wipe, Ki iṣe li ọjọ ajọ, ki
ariwo ki o má ba wà ninu awọn enia.
6 Nigbati Jesu si wà ni Betani ni ile Simoni
adẹtẹ̀.
7 Nibẹ̀ li obiri kan ti o ni alabasta turari tutù
iyebiye, o wá, o si ndà a si i lori, bi o ti joko
tì onjẹ,
8 Ṣugbọn nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ ri i, inu
wọn ru, nwọn wipe, Nitoriti kili a ṣe nfi eyi
ṣòfo?
9 A ba sá tà turari tutù yi ni iyebiye owo, a
ba si fifun awọn talakà.
10 Nigbati Jesu gbọ́, o wi fun wọn pe, Ẽṣe ti
ẹnyin fi mba obiri na wi? nitori iṣẹ rere li o ṣe
si mi lara.
11 Nigba-gbogbo li ẹnyin sá ni talakà pẹlu
nyin; ṣugbọn ẹnyin ko ni mi nigba-gbogbo.
12 Nitori li eyi ti obiri yi dà turari tutù yi si
mi lara, o ṣe e fun sisinku mi.
13 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Nibikibi ti a o
gbé wasu ihin rere yi ni gbogbo aiye, nibẹ̀
pẹlu li a o si rò ihin eyi ti obiri yi ṣe, lati fi ṣe
iranti rẹ̀.
14 Nigbana li ọkan ninu awọn mejejila, ti a
npè ni Juda Iskariotu tọ̀ awọn olori alufa
lọ,
15 O si wi fun wọn pe, Kili ẹnyin o fifun mi,
emi o si fi i le nyin lọwọ? Nwọn ba a ṣe
adehún ọgbọ̀n owo fadaka.
16 Lati igba na lọ li o ti nwá ọ̀na lati fi i
hàn.
17 Nigba ọjọ kini ijọ aiwukara, awọn ọmọ-

ẹhin Jesu tọ̀ ọ wá, nwọn si wi fun u pe,
Nibo ni iwọ nfẹ ki a pèse silẹ dè ọ lati jẹ
irekọja ?
18 O si wipe, Ẹ wọ̀ ilu lọ si ọdọ ọkọnri kan
bai, ẹ si wi fun u pe, Olukọni wipe, Akokò mi
sunmọ etile ; emi o ṣe ijọ irekọja ni ile rẹ pẹlu
awọn ọmọ-ẹhin mi.
19 Awọn ọmọ-ẹhin na si ṣe gẹgẹ bi Jesu ti fi
aṣẹ fun wọn ; nwọn si pèse irekọja silẹ.
20 Nigbati alẹ si lẹ, o joko pẹlu awọn
mejejila.
21 Bi nwọn si ti njẹun, o wipe, Lõtọ ni mo
wi fun nyin, ọkan ninu nyin yio fi mi hàn.
22 Nwọn si kãnu gidigidi, olukuluku wọn
bẹ̀rẹ si ibi i lẽre pe, Oluwa, iṣe emi ni bi ?
23 O si dahùn wipe, Ẹniti o bá mi tọwọ bọ
inu awo, on na ni yio fi mi hàn.
24 Ọmọ-enia nlọ bi a ti kọwe nipa ti rẹ̀ :
ṣugbọn egbé ni fun ọkọnri na, lọdọ ẹniti a gbé
ti fi Ọmọ-enia hàn ! iba san fun ọkọnri na, bi
o ṣepe a ko bí i.
25 Nigbana ni Juda, ti o fi i hàn, dahùn
wipe, Oluwa, iṣe emi ni bi ? O si wi fun u pe,
Iwọ wi i.
26 Bi nwọn si ti njẹun, Jesu mu akara, o si
sure si i, o si bu u, o si fifun awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀, o wipe, Gbà, jẹ ; eyiyi li ara mi.
27 O si mu ago, o dupẹ, o si fifun wọn, o wi
pe, Gbogbo nyin ẹ mu ninu rẹ̀ ;
28 Nitoripe eyi li ẹ̀jẹ mi ti majẹmu titun, eyi
ti a ta silẹ fun ọ̀pọ enia ni imukuro ẹ̀ṣẹ.
29 Ṣugbọn mo wi fun nyin, lati isisiyi lọ

emi ki yio si mu ninu eso ajara mọ́, titi yio
fi di ọjọ na, nigbati emi o si bá nyin mu u ni
titun ni ijọba Baba mi.
30 Nigbati nwọn si kun orin kan tan, nwọn
jade lọ sori òke Olifi.
31 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Gbogbo
nyin ni yio ṣe àkẹhinda si nitori mi li alẹ yi:
nitoriti a ti kọwe rẹ̀ pe, Emi o kọlù oluṣọ
agutan, a o si tú agbo agutan na ká kiri.
32 Ṣugbọn lẹhin igba ti mo ba tún jinde, emi
o si ṣaju nyin lọ si Galili.
33 Ṣugbọn Peteru dahùn o si wi fun u
pe, Bi gbogbo enia tilẹ ṣe àkẹhinda si nitori
rẹ, ṣugbọn emi ki yio ṣe àkẹhinda si titi
lai.
34 Jesu si wi fun u pe, Lõtọ ni mo wi fun ọ
pe, Li alẹ yi ki akukọ ki o to kọ, iwọ o sẹ́ mi
nigba mẹta.
35 Peteru wi fun u pe, Bi o tilẹ di ati ba ọ
kú, ṣugbọn emi ko jẹ sẹ́ ọ. Gẹgẹ bẹ̃ni gbogbo
awọn ọmọ-ẹhin iyokùn si wi pẹlu.
36 Nigbana ni Jesu bá wọn wá si ibi kan
ti a npè ni Getsemane, o si wi fun awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ pe, Ẹ joko nihinyi nigbati mo ba lọ
igbadura lọhúnyi.
37 O si mu Peteru ati awọn ọmọ Sebede
mejeji pẹlu rẹ̀, o si bẹ̀rẹ si ima kãnu, o si bẹ̀rẹ
si irẹ̀ ẹ gidigidi.
38 Nigbana li o wi fun wọn pe, Ọkàn mi
nkãnu gidigidi titi de ikú: ẹ duro nihinyi, ki
ẹ si ma ba mi ṣọna.
39 O si lọ siwaju diẹ, o si dojubolẹ, o si

ngbadura, wipe, Baba mi, bi o ba le ṣe, jẹ ki
ago yi ki o kọja kuro lori mi, ṣugbọn ki má ṣe
bi emi ti nfẹ, bikoṣe bi iwọ ti fẹ.
40 O si tọ̀ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wá, o bá wọn,
nwọn nsùn, o si wi fun Peteru pe, Kinla,
ẹnyin ko le bá mi ṣọna ni wakati kan?
41 Ẹ ma ṣọna, ki ẹnyin ki o si ma gbadura,
ki ẹnyin ki o má ba bọ sinu idẹwò: lõtọ li
ẹmí nfẹ, ṣugbọn o ṣe alailera fun ara.
42 O si tún pada lọ li arinkeji, o si ngba-
dura, wipe, Baba mi, bi ago yi ko ba le re
mi kọja bikoṣepe mo mu u, ifẹ ti rẹ ni ki
a ṣe.
43 O si wá, o si tún bá wọn, nwọn nsùn:
nitoriti oju wọn kun fun orun.
44 O si fi wọn silẹ, o si tún pada lọ, o si
ngbadura li arinkẹta, o nsọ ọ̀rọ kanna.
45 Nigbana li o tọ̀ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wá, o
si wi fun wọn pe, Ẹ ma sùn wayi, ki ẹnyin si
ma simi: kiyesi i, wakati kùn fẹfẹ, ti a fi Ọmọ-
enia le awọn ẹlẹṣẹ lọwọ.
46 Ẹ dide, ki a ma lọ: wò o, ẹniti o fi mi
hàn sunmọ ọdọ wa.
47 Bi o si ti nsọ lọwọ, wò o, Juda, ọkan
ninọ awọn mejejila de, ati ọ̀pọ enia pẹlu rẹ̀
ti awọn ti idà pẹlu ọgọ, lati ọdọ awọn olori
alufa ati awọn alàgba enia wá.
48 Ẹniti o si fi i hàn ti fi àmi fun wọn, wipe,
Ẹnikẹni ti mo ba fi ẹnu kò li ẹnu, on na ni:
ki ẹnyin ki o mu u girigiri.
49 Lojukan na o wá sọdọ Jesu, o si wipe,
Alafia, Olukọni; o si fi ẹnu kò o li ẹnu.

50 Jesu si wi fun u pe, Ọrẹ́, nitori kini iwọ fi
wá? Nigbana ni nwọn wá, nwọn si gbé ọwọ́
le Jesu, nwọn si mu u.
51 Si wò o, ọkan ninu awọn ti o wà pẹlu
Jesu nà ọwọ́ rẹ̀, o si fà idà rẹ̀ yọ, o si ṣá
ọkan ti ṣe iranṣẹ olori alufa, o si ke e li etí
sọnù.
52 Nigbana ni Jesu wi fun u pe, Fi idà rẹ si
ipò rẹ̀: nitoripe gbogbo awọn ti o mu idà ni
yio ti ipa idà ṣegbé.
53 Iwọ ṣebi emi ko le kepè Baba mi, on
iba si fun mi jù ogun awọn angeli mejila lọ
lojukan na yi?
54 Ṣugbọn bawo li ọ̀rọ inu Iwe mimọ́ Ọlọ-
run yio ha ti ṣe ti yio fi ṣẹ, eyi ti a wipe, bẹ̃ni
yio ri?
55 Ni wakati na ni Jesu wi fun ijọ enia pe,
Emi li ẹnyin jade tọ̀ wá bi olè, ti ẹnyin ti idà
ati ọgọ lati mu? li ojojumọ li emi mba nyin
joko ni tempeli ti emi nkọ́ nyin, ẹnyin ko si
gbé ọwọ́ le mi.
56 Ṣugbọn gbogbo eyi ṣe, ki Iwe mimọ́
Ọlọrun awọn woli ki o le ṣẹ. Nigbana ni
gbogbo awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ fi i silẹ, nwọn si
sá lọ.
57 Awọn ti o si gbá Jesu mu, fà a lọ si ile
Kaiafa, ti iṣe olori awọn alufa, nibiti awọn
akọwe ati awọn alàgba gbé pejọ si.
58 Ṣugbọn Peteru tọ̀ ọ lẹhin li ọ̀kere titi
fi de agbala olori awọn alufa, o bọ si
ile, a si bá awọn oniṣẹ na joko lati ri opin
rẹ̀.

59 Nigbana li awọn olori alufa, ati awọn
alàgba, ati gbogbo ijọ igbimọ nwá ẹlẹri eke
si Jesu lati pa a;
60 Ṣugbọn nwọn ko ri ohun kan: otitọ li
ọ̀pọ ẹleri eke wá, ṣugbọn nwọn ko ri ohun
kan. Nikẹhin li awọn ẹlẹri eke meji wá,
61 Nwọn wipe, Ọkọnri yi wipe, Emi le
wó tempeli Ọlọrun, emi o si kọ́ ọ ni ijọ
mẹta.
62 Olori awọn alufa dide, o si wi fun u pe,
Iwọ ko dahùn kan? kili eyi ti awọn wọnyi
njẹri si ọ?
63 Ṣugbọn Jesu dakẹ. Olori awọn alufa
dahùn o si wi fun u pe, Mo fi Ọlọrun alãye fi
ọ bu pe, ki iwọ ki o sọ fun wa bi iwọ ba ṣe
Kristi, Ọmọ Ọlọrun.
64 Jesu wi fun u pe, Iwọ wi i: ṣugbọn mo
wi fun nyin, Lẹhin eyi li ẹnyin o ri Ọmọ-enia
ti yio joko li ọwọ́ ọtún agbara, ti yio si ma ti
inu awọ sanma ọrun wá.
65 Nigbana li olori awọn alufa fà aṣọ rẹ̀
ya, o wipe, O sọ ọ̀rọ òdi si Ọlọrun; ẹlẹri
kili a si nwá? wò o, ẹnyin gbọ́ ọ̀rọ òdi si
Ọlọrun rẹ̀ nisisiyi.
66 Ẹnyin ti rò o si? Nwọn dahùn, wipe, O
jẹbi ikú.
67 Nigbana ni nwọn tutọ́ si i loju, nwọn
kàn a lẹṣẹ́; awọn ẹlomiran fi atẹlẹ ọwọ́ wọn
gbá a loju,
68 Nwọn wipe, Sọtẹlẹ fun wa, iwọ Kristi,
tali ẹniti o nlù ọ ni?
69 Peteru joko lode li afin: nigbana ni

ọmọbiri kan tọ̀ ọ wá, o. wipe, Iwọ ti wà pẹlu Jesu ti Galili.
70 Ṣugbọn o sẹ́ li oju gbogbo wọn, o wipe, Emi ko mọ̀ ohun ti iwọ wi.
71 Nigbati o si jade, si iloro, ọmọbiri miran si ri i, o si wi fun awọn ti o wà nibẹ̀ pe, Ọkọnri yi ti wà pẹlu Jesu ti Nasareti.
72 O si tun fi èpe sẹ́, wipe, Emi ko mọ̀ ọkọnri na.
73 Nigbati o pẹ diẹ, awọn ti o duro nibẹ̀ tọ̀ ọ wá, nwọn wi fun Peteru pe, Lõtọ ọkan ninu wọn ni iwọ iṣe; nitoripe ohùn rẹ fi ọ hàn.
74 Nigbana li o bẹ̀rẹ si ibura ati si iré, wipe, Emi ko mọ̀ ọkọnri na. Lojukanna akukọ si kọ.
75 Peteru si ranti ọ̀rọ ti Jesu wi fun u pe, Ki akukọ ki o to kọ, iwọ o sẹ́ mi larinmẹta. O si bọ si ode, o sọkun gidigidi.

## ORI 27.

Nigbati o di owurọ̀, gbogbo awọn olori alufa ati awọn alàgba gbìmọ si Jesu lati pa a:
2 Nigbati nwọn si dè e tan, nwọn mu u lọ, nwọn si fi i le Pontiu Pilatu lọwọ ti iṣe Bãlẹ.
3 Nigbana ni Judasi, ẹniti o fi i hàn, nigbati o ri pe a da a lẹbi, o ronupiwada, o si mu

ọgbọ̀n owo fadaka na pada wá, odọ awọn olori
alufa ati awọn alàgba,
4 Wipe, emi ṣẹ̀ li eyiti mo fi ẹ̀jẹ alaiṣẹ̀ hàn.
Nwọn si wipe, Kili eyini si wa? mã bojuto
eyi-ni.
5 O si da owo fadaka na silẹ ni tempeli, o si
jade, o si so ara rẹ̀.
6 Awọn olori alufa si mu owo fadaka na,
nwọn si wipe, Ko tọ́ ki a fi i sinu iṣura,
nitoripe iye owo ẹ̀jẹ ni.
7 Nwọn si gbìmọ, nwọn si fi rà ilẹ amọ̀koko,
lati ma sinkú awọn alejò ninu rẹ̀.
8 Nitorina li a ṣe npè ilẹ na ni Ilẹ ẹ̀jẹ, titi o fi
di ọjọ oni.
9 Nigbana li eyi ti Jeremiah woli sọ wá ṣẹ,
pe, Nwọn si mu ọgbọ̀n owo fadaka, iye
owo ẹniti a diyele, ẹniti awọn ọmọ Israeli
diyele;
10 Nwọn si fi rà ilẹ amọ̀koko, gẹgẹ bi Oluwa
ti làna silẹ fun mi.
11 Jesu si duro niwaju Bãlẹ: Bãlẹ si bi i
lẽre, wipe, Iwọ li Ọba awọn Ju? Jesu si wi
fun u pe, Iwọ wi i.
12 Nigbati a si nkà si i lọrùn lati ọwọ́ awọn
olori alufa, ati awọn alàgba wá, on ko dahùn
kan.
13 Nigbana ni Pilatu wi fun u pe, Iwọ ko
gbọ́ ọ̀pọ ohun ti nwọn njẹri si ọ?
14 On ko si da a ni gbolohun kan; tobẽ̩ ti
ẹnu yà Bãlẹ gidigidi.
15 Nigba ajọ na, Bãlẹ a ti ma da ondè kan
silẹ fun awọn enia, ẹnikẹni ti nwọn ba fẹ.

16 Nwọn ni ondè buburu kan lakoko na, ti
a npè ni Barabba.
17 Nitorina nigbati nwọn pejọ, Pilatu wi
fun wọn pe, Tali ẹnyin nfẹ ki emi dá silẹ
fun nyin? Barabba, tabi Jesu ti a npè ni
Kristi?
18 O sá ti mọ̀ pe nitori ilara ni nwọn ṣe fi i
le on lọwọ.
19 Nigbati o si joko lori itẹ́ idajọ, aya rẹ̀
ranṣẹ si i, wipe, Máṣe li ọwọ́ si ọkọnri olododo
ni: nitori ohun pipọ ni mo ri li oju àlá loni
nitori rẹ̀.
20 Ṣugbọn awọn olori alufa, ati awọn alàgba
yi ijọ enia li ọkàn pada si ati bère Barabba, ki
o si pa Jesu.
21 Bãlẹ dahùn o si wi fun wọn pe, Ninu
awọn mejeji, ewo li ẹnyin nfẹ ki emi dá silẹ
fun nyin? Nwọn wipe, Barabba.
22 Pilatu bi wọn pe, Kili emi o ha
ṣe si Jesu ẹniti a npè ni Kristi? Gbo-
gbo wọn wi pe, Jẹ ki a kàn a mọ agbe-
lebu.
23 Bãlẹ si bère wipe, Ẽṣe, idi rẹ̀, buburu kili
o ṣe? Ṣugbọn nwọn kigbe soke si i pe, Ki a
kàn a mọ agbelebu.
24 Nigbati Pilatu ri pe, on ko le bori li
ohunkohun, ṣugbọn pe a kuku sọ gbogbo
rẹ̀ di ariwo, o bu omi, o si wẹ̀, ọwọ́ rẹ̀
li oju ijọ o wipe, Ọrùn mi mọ́ nipa ẹ̀jẹ
enia olõtọ yi: ẹ kiyesi i.
25 Nigbana ni gbogbo enia dahùn, nwọn

si wipe, Ki ẹjẹ rẹ̀ wà li ori wa, ati li ori awon
ọmọ wa.
26 Nigbana li o da Barabba silẹ fun wọn.
Nigbati o si nà Jesu tan, o fà a le wọn lọwọ
lati kàn a mọ agbelebu.
27 Nigbana li awọn ọmọ ogun Bãlẹ mu Jesu
lọ sinu gbàngan idajọ, nwọn si kó gbogbo
awọn ọmọ ogun tì i.
28 Nwọn si bọ aṣọ rẹ̀, nwọn si wọ̀ ọ li aṣọ
igunwà ododó.
29 Nwọn si wun ade ẹgún, nwọn si fi de e li
ori, nwọn si fi ọpá ìye le e li ọwọ́ ọtún: nwọn
si kunlẹ niwaju rẹ̀, nwọn nsin i jẹ, wipe,
Alafia, ọba awọn Ju.
30 Nwọn si tutọ́ si i lara, nwọn si gbà ọpá
ìye na, nwọn si fi lù u li ori.
31 Nigbati nwọn sin i jẹ tan, nwọn bọ
aṣọ igunwà na kuro lara rẹ̀, nwọn si fi aṣọ
rẹ̀ wọ̀ ọ, nwọn si mu u jade lọ lati kàn a mọ
agbelebu.
32 Bi nwọn si ti jade, nwọn ri ọkọnri kan
ara Kirene, ti njẹ Simoni: on ni nwọn fi
agbara mu lati rù agbelebu rẹ̀.
33 Nigbati nwọn de ibi ti a npè ni Golgota,
eyini ni pe, Ibi agbari,
34 Nwọn fi ọti kikan ti a dàpọ mọ orõro fun
u lati mu: nigbati o si tọ́ ọ wò, ko fẹ mu u.
35 Nwọn si kàn a mọ agbelebu, nwọn si
pín aṣọ rẹ̀, nwọn si ṣẹ gege le e: ki eyi ti
woli wi ba le ṣẹ, pe, Nwọn pín aṣọ mi fun ara
wọn, aṣọ ileke mi ni nwọn ṣẹ gege le.

36 Nwọn si joko, nwọn nṣọ ọ nibẹ̀;
37 Nwọn si fi ọ̀ran ifisùn rẹ̀ ti a kọ si igberi
rẹ̀, EYI NI JESU ỌBA AWỌN JU.
38 Nigbana li a kàn awọn olè meji mọ
agbelebu pẹlu rẹ̀, ọkan li ọwọ́ ọtún, ati ekeji
li ọwọ́ òsin.
39 Awọn ti kọja lọ si nfi ṣe ẹlẹyà, nwọn si
nmì ori wọn,
40 Wipe, Iwọ ti o wó tempeli, ti o si kọ́ ọ
ni ijọ mẹta, gbà ara rẹ là. Bi iwọ iba ṣe
Ọmọ Ọlọrun, sọkalẹ lati ori agbelebu wá.
41 Gẹgẹ bẽli awọn olori alufa pẹlu awọn
akọwe, ati awọn alàgba nfi ṣe ẹlẹya, wipe,
42 O ngbà awọn ẹlomiran là; on tikararẹ̀
ni ko le gbalà. Ọba Israeli sa ni iṣe, jẹ ki
o sọkalẹ lati ori agbelebu wá nisisiyi, awa
o si gbà a gbọ́.
43 O gbẹkẹle Ọlọrun; ẹ jẹ ki o gbà a là
nisisiyi, bi o ba fẹ ẹ: o sá wipe, Ọmọ Ọlọrun
li emi.
44 Awọn olè ti a kàn mọ agbelebu pẹlu rẹ̀
si nfi eyi na gún u loju bakanna.
45 Lati wakati kẹfa, ni òkunkun si ṣú bò
gbogbo ilẹ titi o fi di wakati kẹsan.
46 Nigba wakati kẹsan ni Jesu si kigbe
soke li ohùn rara wipe, Eli, Eli, lama sabak-
tani? eyini ni pe, Ọlọrun mi, Ọlọrun mi, ẽṣe
ti iwọ fi kọ̀ mi silẹ?
47 Nigbati awọn ọkan ninu awọn ti o duro
nibẹ̀ gbọ́ eyi, nwọn wipe, Ọkọnri yi npè
Elijah.
48 Lojukanna ọkan ninu wọn si sare, o mu

sponge, o tẹ ẹ bọ inu ọti kikan, o fi le ori
ọpá ìye, o si fifun u mu.
49 Awọn iyokùn wipe, Ẹ jọwọ rẹ̀ si, ẹ jẹ ki
a ma wò o bi Elijah yio wá gbà a là.
50 Jesu si tún kigbe li ohùn rara, o jọwọ
ẹmí rẹ̀ lọwọ.
51 Si wo o, aṣọ ikele ti tempeli fà ya ni
meji lati oke de isalẹ; ilẹ mì-titi, okuta si
sán;
52 Isà okú si ṣí silẹ; ọ̀pọ okú ninu awọn ẹni
mimọ́ ti o ti sùn jinde,
53 Nwọn ti inu isà okú wọn jade lẹhin
ajinde rẹ̀, nwọn si wá si ilu mimọ́, nwọn fi
ara hàn ọ̀pọlọpọ enia.
54 Nigbati ibalogun ọrún, ati awọn ti o wà
pẹlu rẹ̀, ti nwọn nṣọ Jesu, ri isẹlẹ na, ati
ohun wọnni ti a ṣe, ẹ̀ru ba wọn gidigidi,
nwọn wipe, Lõtọ Ọmọ Ọlọrun li eyi iṣe.
55 Awọn obiri pipọ li o wà nibẹ̀, ti nwọn
ngbé òkere wò, awọn ti o ba Jesu ti Galili wá,
ti nwọn si nṣe iranṣẹ fun u:
56 Ninu awọn ẹniti Maria Magdalene wà, ati
Maria iya Jakọbu ati Jose, ati iya awọn ọmọ
Sebede.
57 Nigbati alẹ lẹ tan, ọkọnri kan ọlọrọ̀ ara
Arimatea wá ibẹ̀, ti a npè ni Josefu, ẹniti on
tikararẹ̀ iṣe ọmọ ẹhin Jesu pẹlu:
58 O tọ̀ Pilatu lọ, o si tọrọ okú Jesu.
Nigbana ni Pilatu paṣẹ ki a fi okú na
fun u.
59 Josefu si gbé okú na, o si fi aṣọ ọgbọ
mimọ́ di i,

60 O si té ẹ sinu iboji titun ti on tikararẹ̀,
eyi ti a wọ̀ ninu apata: o si yi okuta nla di
ẹnu ọ̀na iboji na, o lọ.
61 Maria Magdalene si wà nibẹ̀, ati Maria
keji, nwọn joko li apa eti iboji na.
62 Nigbati o di ọjọ keji, eyi ti o tẹ̀le ọjọ
ipalẹmọ, awọn olori alufa, ati awọn Farisi wá
pejọ lọdọ Pilatu,
63 Nwọn wipe, Alàgba, awa ranti pe ẹlẹtan
nì wi, nigbati o wà lãye pe, Lẹhin ijọ mẹta,
emi o tún jinde.
64 Nitorina paṣẹ ki a kiyesi iboji na daju
titi yio fi di ijọ kẹta, ki awọn ọmọ ẹhin
rẹ̀ máṣe wá li oru, nwọn a si ji i gbé lọ,
nwọn a si wi fun awọn enia pe, O jinde
kuro ninu okú: bẽni ìṣina ikẹhin yio si buru
jù ti iṣaju.
65 Pilatu wi fun wọn pe, Ẹnyin li oluṣọ:
ẹ lọ, ki ẹ kiyesi i daju bi ẹ ti fẹ.
66 Bẽni nwọn lọ, nwọn si kiyesi iboji na
daju, nwọn sàmi sara okuta na, nwọn si yàn
iṣọ kan.

## ORÍ 28.

LI opin ọjọ isimi, bi ilẹ ọjo kini ọ̀sẹ ti bẹ̀rẹ
si imọ́, Maria Magdalene ati Maria keji wá
lati wò iboji.
2 Si wò o, isẹlẹ nla sẹ: nitoriti angeli Oluwa
ti ọrun sọkalẹ wá, o si yi okuta kuro li ẹnu
ọ̀na, o si joko le e.

3 Oju rẹ̀ dabi manamana, aṣọ rẹ̀ si fun bi
ẹ̀gbọn owu:
4 Nitori ẹ̀ru rẹ̀ awọn oluṣọ si warìri, nwọn
dabi okú.
5 Angeli na si dahùn, o si wi fun awọn obiri
na pe, Ẹ má bẹ̀ru: nitori emi mọ̀ pe ẹnyin
nwá Jesu, ti a ti kàn mọ agbelebu.
6 Ko si nihinyi: nitoriti o jinde gẹgẹ, bi o
ti wi. Wá, ẹ wò ibi ti Oluwa dubulẹ.
7 Ẹ yara lọ sọ fun awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ pe, o
jinde kuro ninu okú; ẹ wò o, o ṣaju nyin lọ
si Galili; nibẹ̀ li ẹnyin o gbé ri i: wò o, mo
ti sọ fun nyin.
8 Nwọn si fi ibẹru pẹlu ayọ̀ nla yara lọ kuro
ni ibojì; nwọn si sare lati wa ròhin fun awọn
ọmọ ẹhin rẹ̀.
9 Bi nwọn si ti nlọ sọ fun awọn ọmọ ẹhin
rẹ̀, kiyesi i, Jesu pade wọn, o wipe, Alafia
fun gbogbo nyin. Nwọn si wá, nwọn si gbá
a li ẹsẹ mu, nwọn si tẹriba fun u.
10 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Ẹ má
bẹ̀ru: ẹ lọ sọ fun awọn arakọnri mi pe, ki
nwọn ki o lọ si Galili, nibẹ̀ ni nwọn o gbé
ri mi.
11 Njẹ bi nwọn ti nlọ, kiyesi i, awọn ọkan
ninu awọn oluṣọ wá si ilu, nwọn fi gbogbo
nkan wọnyi ti o ṣe hàn fun awọn olori
alufa.
12 Nigbati awọn pẹlu awọn alàgba pejọ, ti
nwọn si tún gbìmọ, nwọn fi ọ̀pọ owo fun
awọn ọmọ ogun na,
13 Nwọn wi fun wọn pe, Ẹ wipe, Awọn ọmọ

ẹhin rẹ̀ wá li oru, nwọn si ji i gbé lọ nigbati
awa sùn.
14 Bi eyi ba de etí Bãlẹ, awa o yi i li ọkàn
pada, a o si gbà nyin là.
15 Bẽni nwọn gbé owo na, nwọn si ṣe gẹgẹ
bi a ti kọ́ wọn: ọ̀rọ yi si di rirò kiri lọdọ awọn
Ju titi o fi di oni.
16 Nigbana li awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ mọkọkanla
jade lọ si Galili, si ori òke ti Jesu ti sọ fun
wọn.
17 Nigbati nwọn si ri i, nwọn foribalẹ fun u:
ṣugbọn awọn miran ṣiyemeji.
18 Jesu si wá, o si sọ fun wọn, wipe, Gbogbo
agbara li ọrun ati li aiye li a fifun mi.
19 Nitorina ẹ lọ, ẹ ma kọ́ orilẹ ède gbogbo,
ki ẹ si ma baptisi wọn li orukọ Baba, ati ni ti
Ọmọ, ati ni ti Ẹmí Mimọ́:
20 Ki ẹ ma kọ́ wọn lati ma kiyesi ohun gbo-
gbo, ohunkohun ti mo ti pa li aṣẹ fun nyin: ẹ
si kiyesi i, emi wà pẹlu nyin nigba-gbogbo, titi
o fi de opin aiye. Amin.

IHIN-RERE

TI

# MARKU.

---

## ORI 1.

IBẸRẸ Ihin rere Jesu Kristi, Ọmọ Ọlọrun.
2 Bi a ti kọ ọ ninu iwe awọn woli, Kiyesi i,
mo rán onṣẹ mi siwaju rẹ, ẹniti yio tún ọ̀na rẹ
ṣe niwaju rẹ.
3 Ohùn ẹnikan ti nkigbe ni ijù, Ẹ tún ọ̀na
Oluwa ṣe, ẹ ṣe oju ọ̀na rẹ̀ tọ́.
4 Johannu mbaptisi ni ijù, o si nwasu baptismu ti ironupiwada fun idariji ẹ̀ṣẹ.
5 Gbogbo Judea, ati awọn ara Jerusalemu
jade tọ̀ ọ lọ, a si baptisi gbogbo wọn lati ọwọ́
rẹ̀ li odò Jordani, nwọn si njẹwọ ẹ̀ṣẹ wọn.
6 A si wọ̀ Johannu li aṣọ irun ibakasiẹ,
amure awọ si wà li ẹgbẹ rẹ̀; o si njẹ eṣú ati
oyin ìgan.
7 O si nwasu, wipe, Ẹnikan ti o pọ̀ju mi lọ
mbọ̀ lẹhin mi, okùn bata ẹsẹ ẹniti emi ko to
tú:
8 Lõtọ li emi nfi omi baptisi nyin; ṣugbọn
on ni yio fi Ẹmí Mimọ́ baptisi nyin.
9 O si ṣe li ọjọ wọnni, Jesu jade wá lati
Nasareti ti Galili, a si baptisi rẹ̀ lati ọwọ́
Johannu li odò Jordani.

10 Lojukanna bi o si ti njade lati inu omi
wá, Johannu ri ọrun ṣí silẹ, Ẹmí si sọkalẹ bi
àdaba, o si bà le e:
11 Ohùn kan si ti ọrun wá, wipe, Iwọ ni
ayanfẹ Ọmọ mi, ẹniti inu mi dùn si gidi-
gidi.
12 Lojukanna Ẹmí si dari rẹ̀ si ijù.
13 O si wà li ogoji ọjọ ni ijù, a dan a wò
lati ọwọ́ Satani, o si wà pẹlu awọn ẹranko
igbẹ́; awọn angeli si nṣe iranṣẹ fun u.
14 Lẹhin igbati a fi Johannu sinu tubu tan,
Jesu lọ si Galili, o si nwasu Ihin rere ti ijọba
Ọlọrun,
15 O si wipe, Akokò na de, ijọba Olọrun
kùn si dẹ̀dẹ: ẹ ronupiwada, ki ẹ si gbà Ihin
rere gbọ́.
16 Bi o ti nrìn leti adagun Galili, o ri Simoni
àti Anderu arakọnri rẹ̀, nwọn nsọ àwọn sinu
adagun: nitoriti nwọn sẹ apẹja.
17 Jesu si wi fun wọn pe, Ẹ ma tọ̀ mi lẹhin,
emi o si sọ nyin di apẹja enia.
18 Lojukanna nwọn fi àwọn wọn silẹ, nwọn
si ntọ̀ ọ lẹhin.
19 Bi o si ti rìn lọ siwaju diẹ, o si ri
Jakọbu ọmọ Sebede, ati Johannu arakọnri
rẹ̀, nwọn wà ninu ọkọ̀, nwọn ndi àwọn
wọn.
20 Lojukanna o si pè wọn: nwọn si fi
Sebede baba wọn silẹ ninu ọkọ̀ pẹlu awọn
alagbaṣe, nwọn si ntọ̀ ọ lẹhin.
21 Nwọn si lọ si Kapernaumu; lojukanna o
si wọ̀ inu sinagogu li ọjọ isimi, o nkọ́ni.

22 Ẹnu si yà wọn si ẹkọ́ rẹ̀: nitoriti o nkọ́
wọn bi ẹniti o li ọlá, ko si dabi awọn
akọwe.
23 Ọkọnri kan si wà ninu sinagogu wọn,
ẹniti o li ẹmi aimọ́; o si kigbe soke,
24 O wipe, Jọwọ wa jẹ; kini ṣe tawa
tirẹ, Jesu ara Nasareti? iwọ wá lati pa
wa run? emi mọ̀ ẹniti iwọ ṣe, Ẹni Mimọ́
Ọlọrun.
25 Jesu si ba a wi, o wipe, Pa ẹnu rẹ mọ́, ki
o si jade kuro lara rẹ̀.
26 Nigbati ẹmi aimọ́ na si gbé e ṣanlẹ, o ke
li ohùn rara, o si jade kuro lara rẹ̀.
27 Hà si ṣe gbogbo wọn, tobẽ̃ ti nwọn fi mbi
ara wọn lẽre, wipe, Kili eyi? ẹkọ́ titun li
eyi? nitoriti o fi agbara paṣẹ fun awọn ẹmi
aimọ́, nwọn si gbà ti rẹ̀ gbọ́.
28 Lojukanna okikí rẹ̀ si kàn yi gbogbo ẹkùn
Galili ká.
29 Nigbati nwọn si jade kuro ninu sinagogu,
nwọn wọ̀ ile Simoni ati Anderu, pẹlu Jakọbu
ati Johannu.
30 Iya aya Simoni si dubulẹ, o npotutù ibà,
nwọn si sọ ọ̀ran rẹ̀ fun u.
31 O si wá, o fà a lọwọ, o si gbé e soke;
lojukanna ibà na si ti fi i silẹ, o si ṣe iranṣẹ
fun wọn.
32 Nigbati o di aṣalẹ, ti õrùn wọ̀, nwọn kó
gbogbo awọn olokunrun, ati awọn ti o li ẹmi
èṣu tọ̀ ọ wá.
33 Gbogbo ara ilu si pejọ li ẹnu ọ̀na.
34 O si ṣe awotan fun ọ̀pọ awọn ti o li

onirũru arun, o si lé ọ̀pọ ẹmi ẹ̀ṣu jade; ko
si jẹ ki awọn ẹ̀mi ẹ̀ṣu na ki o fọhun, nitọriti
nwọn mọ̀ ọ.
35 O si dide li owurọ̀ ki ilẹ ki o to mọ́,
o jade lọ si apa ibikan li aginjù, nibẹ̀ li o si
ngbadura.
36 Simoni ati awọn ti o si wà pẹlu rẹ̀ ntọ̀ ọ
lẹhin.
37 Nigbati nwọn si ri i, nwọn wi fun u pe,
Gbogbo enia nwá ọ.
38 O si wi fun wọn pe, Ẹ jẹ ki a lọ si ilu
miran, ki emi ki o le wasu nibẹ̀ pẹlu: nitori
eyi li emi sá ṣe wá.
39 O si nwãsu ninu sinagogu wọn lọ ni gbo-
gbo Galili, o si nlé awọn ẹmi ẹ̀ṣu jade.
40 Ọkọnri kan ti o li ẹ̀tẹ si tọ̀ ọ wá, o kunlẹ
niwaju rẹ̀, o si mbẹ̀ ẹ, wi fun u pe, Bi iwọ ba
fẹ, iwọ le sọ mi di mimọ́.
41 Jesu ṣãnu rẹ̀, o nà ọwọ́ rẹ̀, o fi bà a, o si
wi fun u pe, Mo fẹ, iwọ di mimọ́.
42 Bi o si ti sọ̀rọ, lojukanna ẹ̀tẹ na fi i silẹ;
o si di mimó.
43 O si kìlọ fun u gidigidi, lojukanna o si
rán a lọ;
44 O si wi fun u pe, Kiyesi i ki iwọ máṣe sọ
ohunkohun fun ẹnikẹni: ṣugbọn ma ba ọ̀na rẹ
lọ, fi ara rẹ hàn fun alufa, ki iwọ ki o si bùn
ẹ̀bun iwẹnumọ́ rẹ ti Mose ti pa laṣẹ, ni ẹrí fun
wọn.
45 Ṣugbọn o jade, o si nkokikí ọ̀ran
na, o si ntàn a kalẹ, tobẹ̃ ti Jesu ko
si le wọ̀ ilu-nla ni gbangba mọ́, o si duro li

aginjù; nwọn si ntọ̀ ọ wá lati ìha gbogbo wá.

## ORI 2.

O SI tún wọ̀ Kapernaumu lọ lẹhin ijọ melo
kan; okikí si kàn yiká pe, o wà ninu ile.
2 Lojukanna ọ̀pọ enia si pejọ, tobẽ̩ ti aye ko
si fun won mọ, ko si to ìwọn ẹnu ọ̀na: o si
nwasu ọ̀rọ na fun wọn.
3 Nwọn si wá sọdọ rẹ̀, nwọn gbé ẹnikan ti
o li ẹ̀gba tọ̀ ọ wá, ẹniti ẹni mẹrin gbé.
4 Nigbati nwọn ko si le sunmọ ọ nitori ọ̀pọ
enia, nwọn si ṣí àja ile nibiti o gbé wà:
nigbati nwọn si da a lu tan, nwọn sọ akete
na kalẹ lori eyiti ẹlẹgba na dubulẹ.
5 Nigbati Jesu ri igbagbọ́ wọn, o wi fun
ẹlẹgba na pe, Ọmọ, a dari ẹ̀ṣẹ rẹ jì ọ.
6 Ṣugbọn awọn kan ninu awọn akọwe wà
ti nwọn joko nibẹ̀, nwọn si ngbèro li ọkàn
wọn, wipe,
7 Ẽṣe ti ọkọnri yi fi nsọ̀ro buburu si Ọlọrun
bayi? tali o le dari ẹ̀ṣẹ jìni bikoṣe Ọlọrun
nikan?
8 Lojukanna bi Jesu ti woye li ọkàn rẹ̀ pe,
nwọn ngbèro bẽ̩ ninu ara wọn, o wi fun
wọn pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi nrò nkan wọnyi ninu
ọkàn nyin?
9 Ewo li o ya jù lati wi fun ẹlẹgba na pe, A
dari ẹ̀ṣẹ rẹ jì ọ; tabi lati wipe, Dide, si gbé
akete rẹ, ki o si ma rìn?
10 Ṣugbọn ki ẹ le mọ̀ pe, Ọmọ enia li

agbara li aiye lati dari ẹ̀ṣẹ jìni, (o wi fun
ẹlẹgba na pe,)
11 Mo wi fun ọ, Dide, gbé akete rẹ, ki o si
ma lọ ile rẹ.
12 O si dide lojukanna, o si gbé akete na, o
si jade lọ li oju gbogbo wọn; tobẹ̃ ti ẹnu fi yà
gbogbo wọn, nwọn si nyìn Ọlọrun logo, wipe,
Awa ko ti ri irú eyi ri.
13 O si tún jade lọ si eti adagun; gbogbo ijọ
enia si wá sọdọ rẹ̀, o si kọ́ wọn.
14 Bi o si ti nkọja lọ, o ri Lefi ọmọ Alfeu,
o joko ni bode, o si wi fun u pe, Ma tọ̀ mi
lẹhin. O si dide, o ntọ̀ ọ lẹhin.
15 O si ṣe, bi o si ti joko tì onjẹ ni ile rẹ̀,
ọ̀pọ awọn agbowode ati ẹlẹṣẹ wá bá Jesu joko
pẹlu awọn ọmọ ẹhin rẹ̀: nitoriti nwọn pọ̀
gidigidi, nwọn si ntọ̀ ọ lẹhin.
16 Nigbati awọn akọwe ati awọn Farisi si ri i
ti o mba awọn agbowode ati awọn ẹlẹṣẹ jẹun,
nwọn wi fun awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ pe, Ẽtiri ti o fi
mba awọn agbowode ati awọn ẹlẹṣẹ jẹ, ti o si
mba wọn mu?
17 Nigbati Jesu gbọ́, o wi fun wọn pe, Awọn
ti ara wọn le ko wá oniṣegun, bikoṣe awọn ti
ara wọn ko da: Emi ko wá lati pè awọn olo-
dodo, bikoṣe awọn ẹlẹṣẹ si ironupiwada.
18 Awọn ọmọ ẹhin Johannu, ati awọn ọmọ
ẹhin awọn Farisi ati ma gbàwẹ: nwọn si
wá, nwọn si bi i pe, Ẽṣe ti awọn ọmọ
ẹhin Johannu, ati awọn ọmọ ẹhin awọn Farisi
fi ngbàwẹ, ṣugbọn awọn ọmọ ẹhin rẹ ko
gbàwẹ?

19 Jesu si wi fun wọn pe, Ẹnyin le mu ki
awọn ọmọ ile iyawo gbàwẹ, nigbati ọkọ
iyawo mbẹ lọdọ wọn? niwọn igbati nwọn
ni ọkọ iyawo lọdọ wọn, nwọn ki yio le
gbàwẹ.
20 Ṣugbọn ọjọ mbọ̀ nigbati a o gbà ọkọ
iyawo lọwọ wọn, nigbana ni nwọn o gbàwẹ
ni ijọ wọnni.
21 Ko si si ẹniti irán idãsa aṣọ titun mọ
ogbologbo ẹ̀wu; bi bẽkọ eyi titun ti a fi lẹ ẹ
yio mu kuro ninu ogbologbo, eyi akisa a si ma
ya siwaju.
22 Ko si si ẹniti ifi ọti-wain titun sinu
ogbologbo ìgo; bi bẽko ọti-wain titun a bẹ́
ìgo na, ọti-wain a si danu, ìgo na a si fàya;
ṣugbọn ọti-wain titun ni ki a fi sinọ ìgo
titun.
23 O si ṣe, bi Jesu ti nkọja lọ larin oko ọkà
li ọjọ isimi; awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ bẹrẹ si ima ya
ipẹ́ ọkà bi nwọn ti nlọ.
24 Awọn Farisi si wi fun u pe, Wo o,
ẽṣe ti nwọn fi nṣe eyi ti ko yẹ li ọjọ
isimi?
25 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin ko ti kà ohun
ti Dafidi ṣe, nigbati o ṣe alaini, ti ebi si npa a,
on, ati awọn ti o wà lọdọ rẹ̀?
26 Bi o ti wọ̀ inu ile Ọlọrun lọ li ọjọ Abiatari
olori alufa, ti o si jẹ akara ifihàn, ti ko tọ́
fun u lati jẹ bikoṣe fun awọn alufa, o si fifun
awọn ti mbẹ lọdọ rẹ̀ pẹlu?
27 O si wi fun wọn pe, A da ọjọ isimi nitori
enia, a ko da enia nitori ọjọ isimi:

28 Nitorina Ọmọ-enia li Oluwa ọjọ isimi
pẹlu.

## ORI 3.

O SI tún wọ̀ inu sinagogu lọ; ọkọnri kan si
mbẹ nibẹ̀ ti ọwọ́ rẹ̀ kan rọ.
2 Nwọn si nṣọ ọ, bi yio mu u lara da li ọjọ
isimi; ki nwọn ki o le fẹ ẹ li ẹfẹ́.
3 O si wi fun ọkọnri na ti ọwọ́ rẹ̀ rọ pe, Dide
ki o duro larin.
4 O si wi fun wọn pe, O tọ́ lati ma ṣe rere li
ọjọ isimi, tabi lati ma ṣe buburu? lati gbà ẹmí
là, tabi lati pa a run? nwọn si dakẹ.
5 Nigbati o si fi ibinujẹ wò gbogbo wọn yiká,
ti inu rẹ̀ bajẹ nitori lile àiya wọn, o wi fun
ọkọnri na pe, Nà ọwọ́ rẹ. O si nà a: ọwọ́ rẹ̀
si pada bọ sipò gẹgẹ bi ekeji.
6 Lojukanna awọn Farisi jade lọ lati ba
awọn ọmọ-ẹhin Herodu gbìmọ si i, bi awọn
iba ti ṣe pa a.
7 Ṣugbọn Jesu pẹlu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si
kuro nibẹ̀ lọ si eti adagun: ijọ enia pipọ lati
Galili ati Judea wá si ntọ̀ ọ lẹhin,
8 Ati lati Jerusalemu, ati lati Idumea, ati
lati oke odò Jordani; ati awọn ti o wà niha
Tire on Sidoni, ijọ enia pipọ, nigbati nwọn
gbọ́ ohun nla ti o ṣe, nwọn tọ̀ ọ wá.
9 O si wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, ki nwọn
mu ọkọ̀ kekere kan duro lọdọ rẹ̀, nitoriti ijọ
enia, ki awọn enia ki o máṣe bilù u.
10 Nitoriti o mu ọ̀pọ enia lara da; tobẹ̃ ti

nwọn mbì ara wọn lù u lati fi ọwọ́ kàn a,
iye awọn ti o li arùn.
11 Ati awọn ẹmi aimọ́, nigbati nwọn ri i,
nwọn si wolẹ niwaju rẹ̀, nwọn nkigbe soke,
wipe, Iwọ li Ọmọ Ọlọrun.
12 Lojukanna o si kìlọ fun wọn pe, ki nwọn
ki o máṣe fi on hàn.
13 O si gùn ori òke lọ, o si npè ẹnikẹni ti o
fẹ sọdọ rẹ̀: nwọn si tọ̀ ọ wá.
14 O si yàn awọn mejila, ki nwọn ki o le ma
gbé ọdọ rẹ̀, ati ki o si le ma rán wọn lọ lati
ma wasu,
15 Ati lati li agbara lati wò arunkarun san,
ati lati lé awọn ẹmi èṣu jade:
16 Simoni ẹniti o si sọ apele rẹ̀ ni Peteru;
17 Ati Jakọbu ọmọ Sebede, ati Johannu
arakọnri Jakọbu; o si sọ apele wọn ni Boan-
erge, eyi ti ijẹ, Awọn ọmọkọnri ãrá:
18 Ati Anderu, ati Filippi, ati Bartolomeu,
ati Matteu, ati Tomasi, ati Jakọbu ọmọ
Alfeu, ati Taddeu, ati Simoni ti a npè ni
Selote,
19 Ati Juda Iskariotu, ẹniti o si fi i hàn
pẹlu: nwọn si wọ̀ ile kan lọ.
20 Ijọ enia si tún wọjọ pọ̀, ani tobẽ ti nwọn
ko tilẹ le jẹ onjẹ.
21 Nigbati awọn ibatan rẹ̀ si gbọ́ eyini, nwọn
jade lọ lati gbọwọ le e: nitoriti nwọn wipe,
Ori rẹ̀ bajẹ.
22 Awọn akọwe ti o ti Jerusalemu sọkalẹ
wá, wipe, O ni Beelsebubu, nipa olori awọn
ẹmi èṣu li o si fi nlé awọn ẹmi èṣu jade.

23 O si pè wọn sọdọ rẹ̀, o fi owe sọrọ fun wọn
pe, Satani yio ti ṣe le lé Satani jade?
24 Bi ijọba kan ba si yàpa si ara rẹ̀, ijọba na
ki yio le duro.
25 Bi ile kan ba si yàpa si ara rẹ̀, ile na ki
yio le duro.
26 Bi Satani ba si dide si ara rẹ̀, ti o
si yàpa, on ki yio le duro, ṣugbọn yio de
opin.
27 Ko si ẹniti o le wọ̀ ile ọkọnri alagbara
kan lọ, ki o si kó o li ẹrù lọ, bikoṣepe o tète
di ọkọnri alagbara na li okùn; nigbana ni yio
le kó o li ẹrù ni ile.
28 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Gbogbo ẹ̀ṣẹ li a
o dari wọn jì awọn ọmọ enia, ati gbogbo isọrọ
buburu si Ọlọrun nipa eyiti nwọn o ma sọ̀rọ
buburu:
29 Ṣugbọn ẹniti o ba sọ ọ̀rọ buburu si Ẹmí
Mimọ́ ki yio le ni idarijì titi lai, ṣugbọn o wà
ninu ewu ẹbi ainipẹkun:
30 Nitoriti nwọn wipe, O li ẹmi aimọ́.
31 Nigbana li awọn arakọnri ati iya rẹ̀
wá, duro lode, nwọn si ranṣẹ si i, nwọn
npè e.
32 Awọn enia si joko lọdọ rẹ̀, nwọn si wi
fun u pe, Wò o, iya ati awọn arakọnri rẹ nwá
ọ lode.
33 O si da wọn lohùn, wipe, Tani ni iya tabi
awọn arakọnri mi?
34 O si wò gbogbo awọn ti o joko lọdọ
rẹ̀ yiká, o si wipe, Wò iya ati awọn ara-
kọnri mi!

35 Nitori ẹnikẹni ti o ba sá ṣe ifẹ Ọlọrun,
on na li arakọnri mi, ati arabiri mi, ati iya
mi.

## ORI 4.

O SI tún bẹ̀rẹ si ikọni leti adagun: ọ̀pọ ijọ
enia si pejọ sọdọ rẹ̀, tobẽ̩ ti o bọ sinu ọkọ̀ kan,
o si joko ninu adagun; gbogbo awọn enia si
wà ni ilẹ leti adagun.
2 O si fi owe kọ́ wọn li ohun pipọ, o si wi fun
wọn ninu ẹkọ́ rẹ̀ pe,
3 E fi eti silẹ; Wò o, afọnrugbin kan jade lọ
ifọn irugbin;
4 O si ṣe, bi o ti nfọnrugbin, diẹ bọ si
ẹba ọ̀na, awọn ẹiyẹ oju ọrun si wá, nwọn si
ṣà a jẹ.
5 Diẹ si bọ sori ilẹ okuta, nibiti ko li erupẹ̀
pipọ; lojukanna o si ti hù soke, nitoriti ko si
ijinlẹ:
6 Ṣugbọn nigbati õrùn goke, o jóna; nitoriti
ko ni gbongbo o si gbẹ.
7 Diẹ si bọ sarin ẹgún, nigbati ẹgún si dàgba
soke, o fun u pa, ko si so eso.
8 Omiran si bọ si ilẹ rere, o si so
eso jade, ti o si pọ; o si mu eso jade
wá, omiran ọgbọ̀n, omiran ọgọta, omiran
ọgọrun.
9 O si wi fun wọn pe, Ẹniti o ba li etí lati fi
gbọ́, ki o gbọ́.
10 Nigbati o kùn on nikan, awọn ti o wà
lọdọ rẹ̀ pẹlu awọn mejila bi i lẽre idi owe na.

11 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin li a fifun lati
mọ̀ ohun ijinlẹ ijọba Ọlọrun: ṣugbọn fun
awọn ti o wà lode, gbogbo ohun wọnyi li a nfi
owe sọ fun wọn:
12 Nitori ni riri ki nwọn ki o le ri, ki nwọn
ki o má si woye; ati ni gbigbọ́ ki nwọn ki o
le gbọ́, ki o má si yé wọn; li akokò eyi o wù
ki o ṣe, ki nwọn ki o má ba yipada, ki a ma ṣe
dari ẹ̀ṣẹ wọn jì wọn.
13 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin ko mọ̀ owe yi?
ẹnyin o ha ti ṣe le mọ̀ owe gbogbo?
14 Afọnrugbin fọn irugbin ọ̀rọ na.
15 Awọn wọnyi si ni ti ẹba ọ̀na, nibiti a fọn
irugbin ọ̀rọ na; ṣugbọn nigbati nwọn si ti
gbọ́, lojukanna Satani wá, o si mu ọ̀rọ na ti a
fọn si àiya wọn kuro.
16 Awọn wọnyi pẹlu si li awọn ti a fọn sori
ilẹ okuta; awọn ẹniti nigbati nwọn ba si ti
gbọ́ ọ̀rọ na, lojukanna nwọn a fi ayọ̀ gbà a;
17 Nwọn ko si ni gbongbo ninu ara wọn,
bẽni nwọn a si pẹ diẹ lakokò kan: nikẹhin
nigbati wahalà tabi inunibini dide nitori ọ̀rọ
na, lojukanna a si mu wọn ṣẹ̀.
18 Awọn wọnyi si li eyi ti a fọn sarin ẹgún;
irú awọn ti o gbọ́ ọ̀rọ na,
19 Aniyan aiye yi, ati itanjẹ ọrọ̀, ati ifẹkufẹ
ohun miran bọ sinu rẹ̀, nwọn fun ọ̀rọ na pa,
bẽli o si jẹ alaili eso.
20 Awọn wọnyi si li eyi ti a fọn si ilẹ rere;
irú awọn ti o gbọ́ ọ̀rọ na, ti o si gbà a, ti o si
so eso, omiran ọgbọgbọ̀n, omiran ọgọtọta,
omiran ọgọrọrun.

21 O si wi fun wọn pe, A le gbé fitilà wá lati
fi sabẹ oṣuwọn, tabi labẹ akete? laigbé e kà
ori ọpá fitilà?
22 Nitori ko si ohun ti o lumọ́, ti a ki yio fi
hàn; bẹ̃ni ko si si ohun ti o pamọ́, bikoṣepe ki
o le yọ si gbangba.
23 Bi ẹnikẹni ba li etí lati fi gbọ́, ki o gbọ́.
24 O si wi fun wọn pe, Ẹ ma kiyesi ohun ti
ẹnyin ngbọ́: irú oṣuwọn ti ẹnyin ba fi wọ̀n, on
li a o si fi wọ̀n fun nyin: ati ẹnyin ti ngbọ́ li a
o si ma fifun pọ̀ju.
25 Nitori ẹniti o ba ni, on li a o fifun: ati
ẹniti ko ba si ni, lọwọ rẹ̀ li a o si gbà eyi na ti
o ni.
26 O si wi fun wọn pe, Bẹ̃ sá ni ijọba
Ọlọrun, o dabi ẹnipe ki ọkọnri kan fọn
irugbin si ilẹ;
27 Ki o si sùn, ki o si dide li oru ati li ọsán,
ki irugbin na ki o si sọ jade ki o si dàgba soke,
on ko si mọ̀ bi o ti ri.
28 Nitoriti ilẹ ama so eso jade fun ara rẹ̀;
ekini ni èhu, lẹhin igba na ni ipẹ́, lẹhin eyini
ikunmọ ọkà ninu ipẹ́.
29 Ṣugbọn nigbati eso ba pọ́n tan, lojukan-
na on a tẹ̀ doje bọ inu rẹ̀, nitoriti igba ikorè
de.
30 O si wipe, Kini ijọba Ọlọrun jọ? tabi irú
akawe wo li a ba si fi ma ṣe akawe rẹ̀?
31 O dabi wóro irugbin eweko, (mustardi)
eyiti, nigbati a sọ ọ silẹ, ti o kére jù gbogbo
irugbin ti o wà ni ilẹ lọ;
32 Ṣugbọn nigbati a fọn ọ tan, o dàgba soke,

o si di tobi jù gbogbo ewebẹ lọ, o si pa ẹká
nla; tobẽ̩ ki awọn ẹiyẹ oju ọrun ki o le ma
gbé abẹ iboji rẹ̀.
33 Irú ọ̀pọ owe bẽ̩ li o fi nsọ̀rọ na fun wọn,
niwọn bi nwọn ti le gbà a si.
34 Ṣugbọn on ki isọrọ fun wọn bikoṣe nipa
owe: nigbati o ba si kù awọn nikan, on
a si sọ idi ohun gbogbo fun awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀.
35 Ni ijọ kanna, nigbati alẹ lẹ tan, o wi fun
wọn pe, Ẹ jẹ ki awa ki o rekọja lọ si apa
ekeji.
36 Nigbati nwọn si ti rán ijọ enia lọ,
nwọn si gbà a gẹgẹ bi o si ti wà ninu ọkọ̀.
Awọn ọkọ̀ kekere miran pẹlu si wà lọdọ
rẹ̀.
37 Afẹfẹ nla si dide, riru omi si fẹ sinu ọkọ̀,
tobẽ̩ ti o si fi kún.
38 On si wà ni idi ọkọ̀, o nsùn lori irọri:
nwọn si jí i, nwọn si wi fun u pe, Olukọni, iwọ
ko ṣaniyàn pe awa ṣegbé?
39 O si dide, o ba afẹfẹ na wi, o si wi fun
adagun pe, Dakẹ jẹ. Afẹfẹ si da, idakẹ-rọrọ
nla si de.
40 O si wi fun wọn pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi nṣe ojo
bẽ̩? ẽ̩tiṣe ti ẹnyin ko fi ni igbagbọ́?
41 Ẹ̀ru si ba wọn gidigidi, nwọn si nwi fun
ara wọn pe, Irú ọkọnri kili eyi, ẹniti afẹfẹ ati
omi adagun gbà ti rẹ̀ gbọ́?

# ORI 5.

NWỌN si wá si apa keji adagun, ni ilẹ awọn ara
Gadàra.
2 Nigbati o si nti inu ọkọ̀ jade lọ, lojukanna
ọkọnri ti o li ẹmi aimọ kan pade rẹ̀, ti nti ibi
ibojì jade wá,
3 Ẹniti o ni ibugbe rẹ̀ ninu ibojì; ko si si
ẹniti o le dè e, ko si, ki iṣe ẹ̀wọn:
4 Nitoripe nigbakugba li a ti nfi ṣẹkẹṣẹkẹ
ati ẹ̀wọn dè e, on a si da ẹ̀wọn na meji, a si
dá ṣẹkẹṣẹkẹ wẹ́wẹ: bẽni ko si si ẹniti o le tù
u loju.
5 Ati nigba-gbogbo, li ọsán ati li oru, o wà
lori òke nla, ati ninu ibojì, a ma kigbe, a si
ma fi okuta pa ara rẹ̀ lara.
6 Ṣugbọn nigbati o ri Jesu li òkere, o sare
wá, o si foribalẹ fun u,
7 O si nkigbe li ohùn rara, wipe, Kini ṣe
temi tirẹ, Jesu, iwọ Ọmọ Ọlọrun Ọgáogo?
mo fi Ọlọrun fi ọ bú, ki iwọ ki o máṣe da
mi loró.
8 Nitoriti o wi fun u pe, Jade kuro lara
ọkọnri na, iwọ ẹmi aimọ́.
9 O si bi i lẽre pe, Orukọ rẹ? O si dahùn,
wipe, Legioni li oruko mi jẹ: nitoriti awa pọ̀.
10 O si bẹ̀ ẹ gidigidi pe, ki o máṣe rán wọn
jade kuro ni ilẹ na.
11 Agbo ọ̀pọ ẹlẹdẹ kan si wà nibẹ ti njẹ lẹba
oke.
12 Gbogbo awọn ẹmi èṣu mbẹ̀ ẹ, wipe, Rán

wa lọ sinu awọn ẹlẹdẹ, ki awa ki o le wọ̀ inu
wọn lọ.
13 Lọgan Jesu si jọwọ wọn. Awọn ẹmi
aimọ́ si jade, nwọn si wọ̀ inu awọn ẹlẹdẹ lọ:
agbo ẹlẹdẹ si tupũ o si sure lọ si ibi bèbe sinu
adagun (nwọn si to ìwọn ẹgbaji;) a si fun wọn
pa ninu adagun.
14 Awọn ti mbọ́ ẹlẹdẹ si sá lọ, nwọn si lọ,
nwọn ròhin ni ilu nla, ati ni ilẹ na. Nwọn si
jade lọ lati wò ohun na ti o ṣẹ.
15 Nwọn si wá sọdọ Jesu, nwọn si ri ẹniti
o ti li ẹmi èṣu, ti o si ni Legioni na, o joko,
o si wọṣọ, iyè rẹ̀ si bọ si ipò: ẹ̀ru si ba
wọn.
16 Awọn ti o ri i si ròhin fun wọn bi o ti ri
fun ẹniti o li ẹmi èṣu, ati ti ẹlẹdẹ pẹlu.
17 Nwọn si bẹ̀rẹ si ibẹ̀ ẹ, wipe, ki o lọ kuro
li àgbegbe wọn.
18 Nigbati o si wọ̀ inu ọkọ̀, ẹniti o ti li ẹmi
èṣu na ri, o bẹ̀ ẹ, ki on ki o le ma bá a
gbé.
19 Ṣugbọn Jesu ko si gbà fun u, ṣugbọn o
wi fun u pe, Lọ si ile rẹ ki iwọ ki o si sọ fun
awọn ara ile rẹ, bi Oluwa ti ṣe ohun nla fun ọ,
ati bi o si ti fi iyọnu rẹ̀ hàn ọ.
20 O si pada lọ, o bẹ̀rẹ si ima ròhin ni
Dekapoli, ohun nla ti Jesu ṣe fun u: ẹnu si
yà gbogbo enia.
21 Nigbati Jesu si tun ti inu ọkọ̀ kọja si
apa keji, ọ̀pọ enia pejọ tì i: o si sunmọ eti
adagun.
22 Si kiyesi i, ọkan ninu awọn olori sinagogu

 

wá sọdọ rẹ̀, ti a npè ni Jairu; nigbati o si ri i,
o wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀,
23 O si bẹ̀ ẹ gidigidi, wipe, Ọmọbiri mi
kekere wà loju ikú: mo bẹ̀ ọ ki o wá fi
ọwọ́ rẹ le e, ki a le mu u lara da; on o
si yè.
24 Jesu si mba a lọ; ọ̀pọ enia si ntọ̀ ọ lẹhin,
nwọn si nhá a li àye.
25 Obiri kan ti o si li arun ọ̀rin ẹ̀jẹ li ọdún
mejila,
26 Ẹniti oju rẹ̀ si ri ohun pipọ lọdọ ọ̀pọ
awọn oniṣegun, ti o si ti ná ohun gbogbo ti o
ni tan, ti ko si san rara ṣugbọn kàka bẹ̃ o si
npọ̀ siwaju.
27 Nigbati o gburo Jesu, o wá lẹhin rẹ̀ larin
ìbilu awọn enia, o fi ọwọ́ kàn aṣọ rẹ̀.
28 Nitoriti o wipe, Bi emi ba sá le fi ọwọ́ mi
kàn aṣọ rẹ̀, ara mi yio da.
29 Lọgan ni isun ẹ̀jẹ rẹ̀ si ti gbẹ; on si
mọ̀ lara rẹ̀ pe, a mu on lara da ninu arun
na.
30 Lọgan Jesu si ti mọ̀ ninu ara rẹ̀ pe, aṣẹ ti
ara on jade, o yipada larin ìbilu enia, o si wipe,
Tali o fi ọwọ́ kàn mi li aṣọ?
31 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wi fun u pe, Iwọ ri bi
ijọ enia ti nhá ọ li àye, iwọ si nwipe, Tali o fi
ọwọ́ tọ́ mi?
32 O si wò yiká lati ri ẹniti o ṣe nkan yi.
33 Ṣugbọn obiri na si bẹ̀ru, o si nwa-rìri bi o
ti mọ̀ ohun ti a ṣe lara on, o wá, o si wolẹ ni-
waju rẹ̀, o si sọ gbogbo otitọ fun u.
34 O si wi fun u pe, Ọmọbiri, igbagbọ́ rẹ mu

ọ lara da; ma lọ li alafia, ki iwọ ki o si ni
dida ara ninu arun rẹ.
35 Bi o si ti nsọ̀rọ li ẹnu, awọn kan ti ile
olori sinagogu wá ti o wipe, Ọmọbiri rẹ kú:
ẽṣe ti iwọ si fi nyọ olukọni lẹnu mọ́?
36 Lojukanna bi Jesu ti gbọ́ ọ̀rọ na ti a sọ,
o si wi fun olori sinagogu na pe, Má bẹ̀ru, sá
gbagbọ́ nikan.
37 Ko si jẹ ki ẹnikẹni tọ̀ on lẹhin, bikoṣe
Peteru, ati Jakọbu, ati Johannu arakọnri
Jakọbu.
38 O si wá si ile olori sinagogu, o si ri ariwo,
ati awọn ti nsọkun ati ti npohun rere ẹkún
gidigidi.
39 Nigbati o si wọ̀le, o wi fun wọn pe, Ẽṣe ti
ẹnyin fi npariwo bayi, ti ẹ nsọkun? ọmọbiri
na ko kú, ṣugbọn sisùn li o sùn.
40 Nwọn si fi i ṣẹ̀fẹ. Ṣugbọn nigbati o si tì
gbogbo wọn jade, o mu baba ati iya ọmọbiri
na, ati awọn ti o wà pẹlu rẹ̀, o si wọ̀ ibi ti
ọmọbiri na gbé dubulẹ si.
41 O si mu ọmọbiri na li ọwọ́, o wi fun u pe,
Talita kumi; ni itumọ eyi ti ijẹ, Ọmọbiri, mo
wi fun ọ, dide.
42 Lọgan ọmọbiri na si dide, o si nrìn;
nitori o to ọmọ ìwọn ọdún mejila. Ẹ̀ru si ba
wọn, ẹnu si yà wọn gidigidi.
43 Lojukanna li o si paṣẹ fun wọn pe, ki
ẹnikẹni ki o máṣe mọ̀; o si wipe, ki nwọn ki
o fun u li onjẹ.

## ORI 6.

O si jade nibẹ̀, o wá si ilu baba rẹ̀; awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ si ntọ̀ ọ lẹhin.
2 Nigbati o si di ọjọ isimi, o bẹ̀rẹ si ikọni
ninu sinagogu; ẹnu si yà awọn enia pipọ ti o
gbọ́, nwọn wipe, Nibo li okọnri yi gbé ti ri
nkan wọnyi? irú ọgbọ́n kili eyi ti a fifun u, ti
irú iṣẹ agbara bayi nti ọwọ́ rẹ̀ ṣe?
3 Ko ṣepe eyi ni gbẹnagbẹna, ọmọ Maria,
arakọnri Jakọbu, ati Jose, ati ti Juda, ati
Simoni? awọn arabiri rẹ̀ ko wà nihinyi pẹlu
wa? Bẹ̃ni nwọn si korira rẹ̀.
4 Ṣugbọn Jesu wi fun wọn pe, Ko si woli ti
o wà laili ọlá, bikoṣe ni ilu on tikararẹ̀, ati
larin awọn ibatan rẹ̀, ati ninu ile rẹ̀.
5 On ko si le ṣe iṣẹ agbara nibẹ̀, jù ti pe o
gbé ọwọ́ rẹ̀ le awọn olokunrun enia diẹ, o si
mu wọn lara da.
6 Ẹnu si yà a gidigidi nitori aigbagbọ́ wọn.
O si lọ si gbogbo iletò yiká o nkọni.
7 O si pè awọn mejejila na sọdọ rẹ̀, o bẹ̀rẹ si
irán wọn lọ ni meji-meji; o si fi agbara fun
wọn lori awọn ẹmi aimọ́;
8 O si paṣẹ fun wọn pe, ki nwọn ki o máṣe
mu ohunkohun lọ si àjo wọn, bikoṣe kìki ọpá
ipo nikan; ki nwọn ki o máṣe mu birigami,
tabi akara, bẹ̃ni ki iṣe owo ninu asuwọn
wọn:
9 Ṣugbọn ki nwọn ki o wọ̀ salubàta wọn; ki
nwọn máṣe wọ̀ ẹwu meji.

10 O si wi fun wọn pe, Nibikibi ti ẹnyin ba
wọ̀ ile kan, nibẹ̀ ni ki ẹ ma gbé titi ẹnyin o fi
jade kuro nibẹ̀ na.
11 Ẹnikẹni ti ko ba si gbà nyin, ti ko si
gbọrọ̀ nyin, nigbati ẹnyin ba jade kuro nibẹ̀,
ẹ gbọ̀n ekuru ẹsẹ nyin fun ẹrí si wọn. Lõtọ
ni mo wi fun nyin, yio san fun Sodomu ati
Gomora li ọjọ idajọ jù fun ilu nla na lọ.
12 Nwọn si jade lọ, nwọn si wasu ki awọn
enia ki o le ronupiwada.
13 Nwọn si lé ọ̀pọ awọn ẹmi èṣu jade, nwọn
si fi oróro kùn ọ̀pọ awọn ti ara wọn ṣe alaida,
nwọn si mu wọn lara da.
14 Herodu ọba si gburo rẹ̀; (nitoriti okikí
orukọ rẹ̀ kàn yiká:) o si wipe, Johannu Baptisti
jinde kuro ninu oku, nitorina ni iṣẹ agbara
hàn lara rẹ̀.
15 Awọn ẹlomiran wipe, Elijah ni. Ṣugbọn
awọn miran wipe, Woli kan ni, tabi bi ọkan
ninu awọn woli.
16 Ṣugbọn nigbati Herodu gbọ́, o wipe,
Johannu ni, ẹniti mo ti bẹ́ lori: on li o jinde
kuro ninu okú.
17 Herodu tikararẹ̀ sá ti ranṣẹ mu Johannu,
o si dè e sinu tubu nitori Herodia, aya Filippi
arakọnri rẹ̀: on sá ti fi i ṣe aya rẹ̀.
18 Johannu sá ti wi fun Herodu pe, ko tọ́ fun
iwọ lati ni aya arakọnri rẹ.
19 Nitorina ni Herodia ṣe ni i sinu, on si nfẹ
ipa a; ṣugbọn ko le ṣe e:
20 Nitori Herodu bẹ̀ru Johannu, o si mọ̀ ọ
li olõtọ enia ati ẹni mimọ́, o si pa a mọ́;

nigbati o gbọrọ rẹ̀, o ṣe ohun pipọ, o si fi ayọ̀
gbọrọ rè.
21 Nigbati ọjọ ti o wọ̀ si de, ti Herodu sàse
ọjọ ibí rẹ̀ fun awọn ijọye rẹ̀, awọn olori ogun
nla, ati awọn alàgba Galili;
22 Nigbati ọmọbiri Herodia na si wọ̀le, ti
o si njó, inu Herodu si dùn ati awọn ti o ba
a joko pẹlu, ọba si wi fun ọmọbiri na pe,
Bère ohunkohun ti iwọ fẹ lọwọ mi, emi o si
fifun ọ.
23 O si bura fun u, wipe, Ohunkohun ti iwọ
ba bére lọwọ mi, emi o si fifun ọ, titi fi de
idameji ijọba mi.
24 O si jade lọ, o wi fun iya rẹ̀ pe, Kili
emi o bère? O si wi fun u pe, Ori Johannu
Baptisti.
25 Lojukanna, o si wọ̀le tọ̀ ọba wá kánkan,
o bère, wipe, nigbati o ba ṣe, emi nfẹ ki iwọ
ki o fi ori Johannu Baptisti fun mi ninu
awopọkọ.
26 Inu ọba si bajẹ gidigidi; ṣugbọn nitori
ibura rẹ̀, ati itoriti awọn ti o bá a joko pọ̀, ko
si fẹ ikọ̀ fun u.
27 Lọgan ọba si rán iṣọ́ kan, o fi aṣẹ fun u
pe, ki a gbé ori rẹ̀ wá: o si lọ o bẹ́ Johannu
lori ninu tubu.
28 A si gbé ori rẹ̀ wá ninu awopọkọ, a si
fifun ọmọbiri na: ọmọbiri na si fifun iya rẹ̀.
29 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si gbọ́, nwọn
wá, nwọn gbé okú rẹ̀, nwọn si lọ lati tẹ́ ẹ sinu
ibojì.
30 Awọn aposteli si kó ara wọn jọ sọdọ Jesu,

nwọn si ròhin ohun gbogbo fun u, ti nwọn ti
ṣe, ati bi nwọn ti kọni.
31 O si wi fun wọn pe, Ẹ wá ẹnyin tikara
nyin si ibi ijù li apakan, ki ẹnyin ki o simi
diẹ: nitori ọ̀pọlọpọ li awọn ti mbọ̀ ti nwọn si
nlọ, nwọn ko tilẹ ri àye tobẽ ti nwọn iba fi
jẹun.
32 Nwọn si ba ti ọkọ̀ lọ si ibi ijù kan ni
ìkọkọ.
33 Awọn enia si ri wọn nigbati nwọn nlọ,
awọn ọ̀pọlọpọ si mọ̀ ọ, nwọn si sare ba ti ẹsẹ
lọ sibẹ̀ lati ilu nla gbogbo wá, nwọn si ṣiwaju
wọn, nwọn si jùmọ wá sọdọ rẹ̀.
34 Ati Jesu, nigbati o ti inu ọkọ̀ jade, o ri
ọ̀pọlọpọ enia, inu rẹ̀ si yọ́ si wọn, nitoriti
nwọn dabi awọn agutan ti ko li oluṣọ: o si
bẹ̀rẹ si ima kọ́ wọn li ohun pipọ.
35 Nigbati ọjọ si ti kọja lọ tan, awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ tọ̀ ọ wá, wipe, Nibi ijù li eyi, ọjọ si
kọja tan:
36 Rán wọn lọ, ki nwọn ki o le lọ si àgbegbe
ilu, ati si iletò ti o yiká, ki nwọn ki o le rà
onjẹ fun ara wọn: nitoriti nwọn ko li ohun ti
nwọn o jẹ.
37 O dahùn o si wi fun wọn pe, Ẹ fi onjẹ fun
wọn jẹ. Nwọn si wi fun u pe, Awa o ha lọ irà
igba owo idẹ akara ki a si fifun wọn jẹ?
38 O si wi fun wọn pẹ, Iṣu akara melo li
ẹnyin ni? ẹ lọ wò o. Nigbati nwọn si mọ̀,
nwọn wipe, Marun, pẹlu ẹja meji.
39 O si wi fun wọn pe, ki nwọn ki o mu gbo-
gbo wọn joko li ẹgbẹgbẹ lori koriko tutù.

40 Nwọn si joko li ẹgbẹgẹ li ọrọrun ati li
aradọta.
41 Nigbati o si mu işu akara marun ati ẹja
meji na, o gbé oju soke, o si sure, o si bù işu
akara na, o si fifun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ki nwọn
ki o gbé e kalẹ niwaju wọn; ati awọn ẹja meji
na li o si pín fun gbogbo wọn.
42 Gbogbo wọn si jẹ, nwọn si yó.
43 Nwọn si kó agbọ̀n mejila kún fun ajẹkùn,
ati fun ẹja na.
44 Awọn ti o si jẹ işu akara na to ìwọn
ẹgbẹdọgbọn ọkọnri.
45 Lojukanna li o si rọ̀ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀
bọ sinu ọkọ̀, ki nwọn ki o si şiwaju lọ si
apa keji si Betsaida, nigbati o tú awọn enia
ká.
46 Nigbati o si rán wọn lọ tan, o si gùn ori
òke lọ lati ma gbadura.
47 Nigbati alẹ si lẹ, ọkọ̀ si wà larin adagun,
on nikan si wà ni ilẹ.
48 O si ri nwọn nşişẹ ni tìti ọkọ̀; nitoriti
afẹfẹ şe ọwọ òdi si wọn: nigbati o si di ìwọn
işọ ẹkẹrin oru, o tọ̀ wọn wá, o nrìn loju omi
adagun, on si nfẹ ré wọn kọja.
49 Şugbọn nigbati nwọn ri ti o nrìn loju omi,
nwọn şebi iwin ni, nwọn si kigbe soke:
50 Nitori gbogbo wọn li o ri i, ti ẹ̀ru si ba
wọn. Lojukanna o si ba wọn sọ̀rọ, o wi fun
wọn pe, Ẹ tújuka: Emi ni; ẹ má bẹ̀ru.
51 O si goke tọ̀ wọn lọ sinu ọkọ̀; afẹfẹ si da:
ẹ̀ru si ba wọn rekọja gidigidi ninu ara wọn,
ẹnu si yá wọn.

52 Nwọn ko sá ronu iṣẹ iyanu ti iṣu akara:
nitoriti ọkàn wọn le.
53 Nigbati nwọn si rekọja tan, nwọn de ilẹ
awọn ara Genesareti, nwọn si sunmọ eti
ilẹ.
54 Bi nwọn si ti njade lati inu ọkọ̀ wá,
lojukanna nwọn si mọ̀ ọ,
55 Nwọn si sare lọ si gbogbo igberiko yiká,
nwọn bẹ̀rẹ si ima gbé awọn ti ara wọn ṣe
alaida wá lori akete, si ibiti nwọn gbé gbọ́ pe
o wà.
56 Nibikibi ti o ba si gbé wọ̀, ni iletò gbogbo,
tabi ilu nla, tabi ilẹ, nwọn ngbé olokunrun
kalẹ ni igboro, nwọn si bẹ̀ ẹ pe, ki nwọn ki
o sá le fi ọwọ́ kàn iṣẹti aṣọ rẹ̀: ìwọn gbogbo
awọn ti o si fi ọwọ́ kàn a li aṣọ di dida ara
ṣaṣa.

## ORI 7.

NIGBANA li awọn Farisi pejọ sọdọ rẹ̀, ati
awọn ọkan ninu awọn akọwe ti nwọn ti
Jerusalemu wá.
2 Nigbati nwọn ri omiran ninu awọn ọmọ
ẹhin rẹ̀ njẹun li aimọ́, eyini ni li aiwẹ̀ ọwọ́,
nwọn si mba wọn wijọ.
3 Nitori awọn Farisi, ati gbogbo awọn Ju,
bi nwọn ko ba wẹ̀ ọwọ́ wọn gidigidi, nwọn
ki ijẹun, nitoriti nwọn npa ofin atọwọdọwọ
awọn alàgba mọ́.
4 Nigbati nwọn ba si ti ọjà bọ̀, bi nwọn ko
ba wẹ̀, nwọn ki ijẹun, ati ọ̀pọlọpọ ohun

miran li o wà, ti nwọn ti gbà lati ma fiyesi,
bi wiwẹ̀ ago, ati ikoko, ati ohun èlo idẹ, ati
akete.
5 Nigbana li awọn Farisi ati awọn akọwe
bi i lẽre, wipe, Ẽṣe ti awọn ọmọ-ẹhin rẹ ko
rìn gẹgẹ bi ofin atọwọdọwọ awọn alàgba, ṣug-
bọn nwọn jẹun li aiwẹ̀wọ ?
6 O dahùn o si wi fun wọn pe, Otitọ ni Isaiah
sọtẹlẹ nipa ti ẹnyin agabagebe, bi a ti kọ ọ pe,
Awọn enia yi nfi ète wọn bọ̀wọ fun mi, ṣugbọn
àiya wọn jìna si mi.
7 Ṣugbọn lasan ni nwọn ntẹriba fun mi, ti
nwọn nfi ofin enia kọ́ ẹkọ́.
8 Nitoriti ẹnyin fi ofin Ọlọrun si apakan, ẹnyin
nfiyesi ofin atọwọdọwọ ti enia, bi irú wiwẹ̀
ohun èlo ati ago: ati irú ohun miran pipọ bẹ̃
li ẹnyin nṣe.
9 O si wi fun wọn pe, Lõtọ li ẹnyin sọ ofin
Ọlọrun di asan, ki ẹnyin ki o le pa ofin
atọwọdọwọ ti nyin mọ́.
10 Mose sá wipe, Bọ̀wọ fun baba on iya rẹ;
ati Ẹnikẹni ti o ba fi baba tabi iya rẹ̀ bu, ẹ jẹ
ki o kú ikú rẹ̀ na:
11 Ṣugbọn ẹnyin wipe, Bi enia ba wi fun
baba tabi iya rẹ̀ pe, Korbani ni, eyini ni pe,
ẹ̀bun li ohunkohun ti iwọ iba fi jère lara mi;
yio di omnira rẹ̀.
12 Bẹ̃li ẹnyin ko si jẹ ki o ṣe ohunkohun fun
baba tabi iya rẹ̀ mọ́;
13 Ẹnyin nfi ofin atọwọdọwọ ti nyin, ti ẹ fi
le ilẹ, sọ ọ̀rọ Ọlọrun di asan; ati ọpọ iru nkan
bẹ̃ li ẹnyin nṣe.

14 Nigbati o si pè gbogbo awọn enia sọdọ rẹ̀,
o wi fun wọn pe, Ẹ fi etí si mi olukuluku nyin,
ẹ si kiyesi i:
15 Ko si ohunkohun lati ode enia lọ, nigbati
o wọ̀ inu rẹ̀ ti o le sọ ọ di alaimọ́: ṣugbọn nkan
wọnni ti o ti inu rẹ̀ jade, awọn wọnni ni isọ
enia di alaimọ́.
16 Ẹniti o ba li etí lati fi gbọ́, ki o gbọ́.
17 Nigbati o si ti ọdọ awọn enia kuro wọ̀
inu ile, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si bi i lẽre nitori
owe na.
18 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin pẹlu wà li
aimoye tobẽ̩? ẹnyin ko kuku kiyesi pe, ohun-
kohun ti o wọ̀ inu enia lati ode lọ, ko le sọ ni
di alaimọ́;
19 Nitoriti ko lọ sinu ọkàn rẹ̀, ṣugbọn sinu
ara, a si ya a jade, a si gbá gbogbo onjẹ
danù?
20 O si wipe, Eyi ti o ti inu enia jade, eyini
ni isọ enia di alaimọ́.
21 Nitori lati inu, ti inu ọkàn enia wá ni ìro
buburu ti ijade wá, panṣaga, àgbere, ipania,
22 Olè, ojukòkoro, iwa buburu, itanjẹ, wọ̀-
bia, oju buburu, isọrọ buburu si Ọlọrun,
igberaga, iwère:
23 Lati inu wá ni gbogbo nkan buburu
wọnyi ti ijade, nwọn a si sọ enia di alaimọ́.
24 O si dide ti ibẹ̀ kuro, o si lọ si àgbegbe
Tire on Sidoni, o si wọ̀ inu ile kan, ko si fẹ
ki ẹnikẹni ki o mọ̀: ṣugbọn on ko si fi ara
pamọ́.
25 Nitori obiri kan, ẹniti ọmobiri rẹ̀ ke-

kere li ẹmi aimọ́ gburo rẹ̀, o wá, o si wolẹ lẹba
ẹsẹ rẹ̀:
26 Hellene si li obiri na, ara Sirofenikia
nipa orilẹ ède rẹ̀; o si bẹ̀ ẹ ki on iba lé ẹmi èṣu
na jade lara ọmọbiri rẹ̀.
27 Ṣugbọn Jesu wi fun u pe, Jẹ ki a tète
fi onjẹ kun awọn ọmọ tan na: nitoriti ko
tọ́ lati mu akara ti iṣe ti awọn ọmọ, ki a fi i
fun ajá.
28 O si dahùn o si wi fun u pe, Otitọ ni,
Oluwa: ṣugbọn awọn ajá ama jẹ ẹrún awọn
ọmọ labẹ tabili.
29 O si wi fun u pe, Nitori ọ̀rọ yi ma ba ti rẹ
lọ; ẹmi èṣu na ti jade kuro lara ọmọbiri rẹ.
30 Nigbati o si pada wá si ile rẹ̀, o ri pe ẹmi
èṣu na ti jade, ọmọbiri rẹ̀ si sùn lori akete.
31 O si tun lọ kuro li àgbegbe Tire on
Sidoni, o wá si adagun Galili larin àgbegbe
Dekapoli.
32 Nwọn si mu enia kan wá sọdọ rẹ̀ ti etí rẹ̀
di, o si yadi li ahọn rẹ̀; nwọn si bẹ̀ ẹ pe, ki o
gbé ọwọ́ rẹ̀ le e.
33 O si mu u kuro larin ijọ enia lọ si apakan,
o si tẹ ika rẹ̀ bọ̀ ọ li etí, nigbati o tutọ́, o si
fi ọwọ́ tọ́ ọ li ahọn;
34 O si gbé oju soke wò ọrun, o kẹdùn, o si
wi fun u pe, Efata, eyini ni, Iwọ ṣí.
35 Lojukanna, etì rẹ̀ si ṣí, okùn ahọn rẹ̀ si tú,
o si nfọhun kerekere.
36 O si kìlọ fun wọn pe, ki nwọn ki o máṣe
sọ fun ẹnikẹni: ṣugbọn bi o ti nkìlọ fun wọn
to, bẹ̃ gẹgẹ ni nwọn si nkokikí rẹ̀;

37 Ẹnu si yà wọn gidigidi rekọja, nwọn wipe,
O ṣe ohun gbogbo dara: o mu ki aditi gbọran,
o si mu ki odi fọhun.

## ORI 8.

Lɪ ọjọ wọnni nigbati ijọ enia pọ̀ gidigidi, ti
nwọn ko si li onjẹ, Jesu pè awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀ sọdọ rẹ̀, o si wi fun wọn pe,
2 Ãnu ijọ enia nṣe mi, nitoriti o di ijọ mẹta
nisisiyi ti nwọn ti wà lọdọ mi, nwọn ko si
li ohun ti nwọn o jẹ:
3 Bi emi ba si rán wọn lọ si ile wọn li ebi,
ãrẹ̀ yio mu wọn li ọ̀na: nitoriti awọn pipọ li o
ti ọ̀na jijìn wá.
4 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si da a lohùn wipe,
Nibo li a o gbé ti fi akara tẹ́ awọn enia yi
lọrùn li aginjù yi?
5 O si bi wọn lẽre, wipe, Iṣu akara melo li
ẹnyin ni? Nwọn si wipe, Meje.
6 O si ni ki a mu awọn enia joko ni ilẹ: o
si mu iṣu akara meje na, o sure, o bu u, o si
fifun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ki nwọn ki o gbé e
kalẹ niwaju wọn; nwọn si gbé e kalẹ niwaju
awọn enia.
7 Nwọn si li ẹja kekere diẹ: o si sure, o si ni
ki a fi wọn siwaju wọn pẹlu.
8 Bẽni nwọn jẹ, nwọn si yó: nwọn si kó
ajẹkùn ti o kù jọ agbọ̀n meje kún.
9 Awọn ti o jẹ ẹ to ìwọn ẹgbaji enia: o si
ràn wọn lọ.

10 Lojukanna, o si wọ̀ ọkọ̀ pẹlu awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀, o si wá si apa ìha Dalmanuta.
11 Awọn Farisi si jade wá, nwọn bẹ̀rẹ si ibi
i lẽre, nwọn nfẹ àmi lọwọ rẹ̀ lati ọrun wá,
nwọn ndan a wò.
12 O si kẹdùn gidigidi ninu ọkàn rẹ̀, o si
wipe, Eṣe ti iran yi fi nwá àmi? lõtọ ni mo wi
fun nyin, Ko si àmi ti a o fifun iran yi.
13 O si fi wọn silẹ, o si tún bọ sinu ọkọ̀
rekọja lọ si apa ekeji.
14 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ gbagbé
lati mu akara lọwọ, bẹ̃li nwọn ko si ni jù iṣu
akara kan ninu ọkọ̀ pẹlu wọn.
15 O si kìlọ fun wọn, wipe, Ẹ kiyesi ara, ki
ẹ si ma ṣọra nyin ninu iwukara awọn Farisi
ati iwukara Herodu.
16 Nwọn si mba ara wọn ṣe aroye, wipe,
Nitoriti awa ko mu akara lọwọ ni.
17 Nigbati Jesu si mọ̀, o wi fun wọn pe, Ẽṣe
ti ẹnyin fi ngbèro ninu ara nyin, nitoriti
ẹnyin ko ni akara lọwọ? ẹnyin ko ti kiyesi
titi di isisiyi, ẹ ko si ti woye, ẹnyin si li ọkàn
lile titi di isisiyi?
18 Ẹnyin li oju, ẹnyin ko si riran? ẹnyin li
etí, ẹnyin ko si gbọran? ẹnyin ko si ranti?
19 Nigbati mo bu iṣu akara marun larin
ẹgbẹdọgbọn enia, iye agbọ̀n melo kún fun
ajẹkùn ti ẹnyin kójọ? Nwọn si wi fun u pe,
Mejila.
20 Ati nigba iṣu akara meje larin ẹgbaji
enia, iye agbọ̀n melo kún fun ajẹkùn ti ẹnyin
kójọ? Nwọn si wipe, Meje.

 

21 O si wi fun wọn pe, Ẽha ti ṣe ti ko fi yé
nyin?
22 O si wá si Betsaida; nwọn si mu afọju
kan wá sọdọ rẹ̀, nwọn si mbẹ̀ ẹ pe, ki o fi ọwọ́
kàn a.
23 O si mu afọju na li ọwọ́, o si fà a jade
lọ sẹhin ilu; nigbati o si tutọ́ si i loju, ti o
si gbé ọwọ́ rẹ̀ le e, o bi i lẽre bi o ri ohun-
kohun.
24 O si wòke, o si wipe, Mo ri awọn enia
dabi igi, nwọn nrìn.
25 Lẹhin eyini o si tún fi ọwọ́ kàn a loju, o
si mu ki o wòke: o si riran, o si ri gbogbo
enia gbangba.
26 O si rán a pada lọ si ile rẹ̀, wipe, Máṣe
lọ si ilu, ki o má si sọ ọ fun ẹnikẹni ni
ilu.
27 Jesu si jade, ati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ lọ si
awọn ilu Kesarea Filippi: li ọ̀na li o si bi
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ lẽre, nwi fun wọn pe, Tali
awọn enia nfi emi ipè?
28 Nwọn si dahùn wipe, Johannu Baptisti:
ṣugbọn ẹlomiran ni, Elijah ni; ati awọn ẹlomi-
ran wipe, Ọkan ninu awọn woli ni.
29 O si bi wọn pe, Ṣugbọn tali ẹnyin nfi emi
ipè? Peteru si dahùn o si wi fun u pe, Iwọ ni
Kristi na.
30 O si kìlọ fun wọn pe, ki nwọn ki o máṣe
sọ fun ẹnikan nitori rẹ̀.
31 O si bẹ̀re si ikọ́ wọn, wipe, Ọmọ-enia
ko le ṣaima jìya ohun pipọ, a o si kọ̀ ọ lati
ọdọ awọn alàgba, ati lati ọdọ awọn olori alufa,

ati lati ọdọ awọn akọwe wá, a o si pa a, lẹhin
ijọ kẹta yio si tún jinde.
32 O si sọ ọ̀rọ na ni gbangba. Peteru si mu
u, o bẹ̀rẹ si iba a wi.
33 Ṣugbọn nigbati o yipada ti o wò awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀, o si ba Peteru wi pe, Kuro lẹhin
mi Satani: nitori iwọ ko rò ohun ti iṣe ti
Ọlọrun, bikoṣe eyi ti ṣe ti enia.
34 Nigbati o si ti pè awọn enia sọdọ rẹ̀, ati
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pẹlu, o wi fun wọn pe,
Ẹnikẹni ti nfẹ lati ma tọ̀ mi lẹhin, ki o sẹ ara
rẹ̀, ki o si gbé agbelebu rẹ̀, ki o si ma tọ̀ mi
lẹhin.
35 Nitori ẹnikẹni ti o ba gbà ẹmí rẹ̀ là, yio
sọ ọ nù: ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba sọ ẹmí rẹ̀ nù
nitori mi ati nitori Ihin rere, on na ni yio si
gbà a là.
36 Nitoripe ère kini fun enia, bi o jère gbo-
gbo aiye, ti o si sọ ọkàn ara rẹ̀ nù?
37 Tabi kili enia iba fi ṣe paṣiparọ ọkàn
rẹ̀?
38 Nitori ẹnikẹni ti o ba tiju mi, ati ọ̀rọ
mi, ninu iran panṣaga ati ẹlẹṣẹ yi, on na pẹlu
li Ọmọ-enia yio tiju rẹ̀, nigbati o ba de ninu
ogo Baba rẹ̀ pẹlu awọn angeli mimọ́.

## ORI 9.

O si wi fun wọn pe, Lõtọ ni mo wi fun nyin,
Ẹlomiran wà ninu awọn ti o duro nihinyi, ti
ki yio ri ikú, titi nwọn o fi ri ijọba Ọlọrun
de li agbara.

2 Lẹhin ijọ mẹfa Jesu si mu Peteru, ati
Jakọbu, ati Johannu, o si mu wọn lọ sori òke
giga li apakan fun ara wọn: ara rẹ̀ si yipada
niwaju wọn.
3 Aṣọ rẹ̀ si di mimọ́, o si fun gidigidi bi
ẹ̀gbọn owu; tobẽ̩ ti ko si si aṣọ funfun ti o le
fun bi irú rẹ̀ li aiye.
4 Elijah pẹlu Mose si fi ara hàn fun wọn:
nwọn si mba Jesu sọ̀rọ.
5 Peteru si dahùn o si wi fun Jesu pe, Baba,
o dara fun wa ki awa ma gbé ihinyi: jẹ ki
awa ki o pa agọ́ mẹta; ọkan fun iwọ, ati ọkan
fun Mose, ati ọkan fun Elijah.
6 On ko sá mọ̀ eyi ti iba wi; nitoriti ẹ̀ru ba
wọn gidigidi.
7 Ikuku kan si wá, o ṣiji bò wọn; ohùn kan
si ti inu ikuku wá, o ni, Eyiyi li ayanfẹ Ọmọ
mi: ẹ ma gbọ́ ti rẹ̀.
8 Lojukanna, nigbati nwọn si gbé oju soke,
nwọn ko si ri ẹnikan mọ́, bikoṣe Jesu nikan
pẹlu ara wọn.
9 Bi nwọn si ti nti ori òke sọkalẹ, o kìlọ fun
wọn pe, ki nwọn ki o máṣe sọ ohun ti nwọn ri
fun ẹnikan, titi Ọmọ-enia yio fi tún jinde kuro
ninu okú.
10 Nwọn si fi ọ̀rọ na pamọ́ sinu ara wọn,
nwọn si mbi ara wọn lẽre pe, kili ajinde kuro
ninu okú iba jẹ.
11 Nwọn si bi i lẽre, wipe, Ẽṣe ti awọn
akọwe fi wipe, Elijah ni yio tètekọ de?
12 O si dahùn o si wi fun wọn pe, Lõtọ ni,
Elijah yio tètekọ de, ti yio mu nkan gbogbo

pada si ipò; ati gẹgẹ bi a ti kọ ọ sinu iwe nipa
ti Ọmọ enia pe, ko le ṣaima jìya ohun pipọ, ati
pe a o si kọ̀ ọ silẹ.
13 Ṣugbọn mo wi fun nyin pe, Elijah ti de
na, nwọn si ti ṣe ohunkohun ti o wu wọn si i,
gẹgẹ bi a ti kọ ọ nitori rẹ̀.
14 Nigbati o si de ọdọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, o
si ri ijọ enia lọdọ wọn, awọn akọwe si mbi
wọn lẽre ọ̀ran.
15 Lọgan nigbati gbogbo enia si ri i, ẹnu
si yà wọn gidigidi, nwọn si sare si i, nwọn
nkí i.
16 O si bi awọn akọwe, wipe, Kili ẹnyin
mbère lọwọ wọn?
17 Ọkan ninu ijọ si dahùn, wipe, Olukọni,
mo mu ọmọ mi ti o ni odi ẹmi tọ̀ ọ
wá;
18 Nibikibi ti o ba gbé si mu u, a si ma nà
a tantan: on a si ma yọ ifofó li ẹnu, a si ma
pahin keke, a si ma daku; mo si sọ fun awọn
ọmọ-ẹhin rẹ, bi nwọn iba le lé e jade; nwọn ko
si le ṣe e.
19 O si da a lohùn, o si wipe, Iran alaigba-
gbọ́ yi, emi o ti ba nyin gbé pẹ to? emi o si
ti mu sũru fun nyin pẹ to? mu u wá sọdọ
mi.
20 Nwọn si mu u wá sọdọ rẹ̀: nigbati o si ri
i, lojukanna ẹmi nà a tantan; o si ṣubu lulẹ,
o si nfi ara yilẹ o yọ ifofó li ẹnu.
21 O si bi baba rẹ̀ lẽre, wipe, Eti pẹ to ti
eyi ti de si i? o si wipe, Lati igba ọmọ kekere
wá ni.

22 Nigbakugba ni ima gbé e sọ sinu iná, ati
sinu omi, lati pa a run : ṣugbọn bi iwọ ba le ṣe
ohunkohun, ṣãnu fun wa, ki o si ràn wa lọwọ.
23 Jesu wi fun u pe, Bi iwọ ba le gbagbọ́,
ohun gbogbo ni ṣiṣe fun ẹniti o gbagbọ́.
24 Lojukanna baba ọmọ na kigbe li ohùn
rara, o si fi omije wipe, Oluwa, mo gbagbọ́;
iwọ ràn aigbagbọ́ mi lọwọ.
25 Nigbati Jesu ri ti awọn enia nsare wọjọ
pọ̀, o ba ẹmi aimọ́ na wi, o wi fun u pe, Iwọ
odi ati aditi ẹmi, mo wi fu ọ, jade lara rẹ̀, ki
iwọ máṣe wọ̀ inu rẹ̀ mọ́.
26 On si kigbe soke, o si nà a tàntàn, o si
jade lara rẹ̀ : ọmọ na si dabi ẹniti o kú; tobẹ
ti ọ̀pọ enia wipe, O kú.
27 Ṣugbọn Jesu mu u li ọwọ́, o fà a soke; on
si dide.
28 Nigbati o si wọ̀ ile, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ bi
i lẽre nikọ̀kọ, wipe, Ẽṣe ti awa ko fi le lé e
jade ?
29 O si wi fun wọn pe, Irú wọnyi ko le
jade wá nipa-ohun miran, bikoṣe nipa adura
ati àwẹ.
30 Nwọn si ti ibẹ̀ lọ kuro, nwọn si kọja larin
Galili; on ko si fẹ ki ẹnikẹni mọ̀.
31 Nitori o kọ́ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, o si wi fun
wọn pe, A o fi Ọmọ-enia le awọn enia lọwọ,
nwọn o si pa a; lẹhin igbati a ba si pa a tan,
yio tún jinde ni ijọ kẹta.
32 Ṣugbọn ọ̀rọ na ko yé wọn, ẹ̀ru si ba wọn
lati bi i lẽre.
33 O si wá si Kapernaumu : nigbati o si wà

ninu ile o bi wọn lẽre, wipe, Kili ohun ti
ẹnyin njiyàn si ninu ara nyin nigbati ẹnyin
nrìn li ọ̀na ?
34 Ṣugbọn nwọn dakẹ: nitori nigbati nwọn
nrìn li ọ̀na nwọn ti njiyàn ninu ara wọn pe,
tali ẹniti yio papọ̀ju.
35 O si joko, o si pè awọn mejejila na, o si wi
fun wọn pe, Bi ẹnikẹni ba nfẹ ṣe ẹni iwaju, on
na ni yio ṣe ẹni ikẹhin fun gbogbo wọn, ati
iranṣẹ fun gbogbo wọn.
36 O si mu ọmọ kekere kan, o gbé e joko
larin wọn; nigbati o si gbé e soke li apa rẹ̀, o
wi fun wọn pe,
37 Ẹnikẹni ti o ba gbà irú ọkan ninu awọn
ọmọ kekere bayi li orukọ mi, o gbà mi: ẹni-
kẹni ti o ba si gbà mi, ki iṣe emi li o gbà,
ṣugbọn o gbà ẹniti o rán mi.
38 Johannu si da a lohùn, o wipe, Olukọni,
awa ri ọkan o nfi orukọ rẹ lé awọn ẹmi èṣu
jade, on ko si tọ̀ wa lẹhin: awa si da a lẹkun,
nitoriti ko tọ̀ wa lẹhin :
39 Jesu si wipe, Máṣe da a lẹkun mọ́:
nitoriti ko si ẹnikan ti yio ṣiṣẹ aṣẹ li orukọ
mi, ti o si le yara fi ibi sisọkusọ si mi.
40 Nitori ẹniti ko ba lodi si wa, o wà li apa
ti wa.
41 Nitori ẹnikẹni ti o ba fi ago omi kan fun
nyin mu li orukọ mi, nitoriti ẹnyin ṣe ti Kristi,
lõtọ ni mo wi fun nyin, on ki yio padanù ère
rẹ̀.
42 Ẹnikẹni ti o ba si ṣẹ̀ ọkan ninu awọn
kekere wọnyi ti o gbà mi gbọ́, o ya fun u

ki a so ọlọ mọ́ ọ li ọrùn, ki a si rì i sinu omi
okun.
43 Bi ọwọ́ rẹ ba mu ọ ṣẹ̀, ke e kuro: o
ya fun ọ ki o ṣe akewọ lọ si ibi ìye, jù ki o
li ọwọ mejeji ki o lọ si ọrun apadi, sinu iná
ajõku:
44 Nibiti kòkoro wọn ki ikú, ati iná na ko si
ni ikú.
45 Bi ẹsẹ rẹ ba si mu ọ ṣẹ̀, ke e kuro: o ya
fun ọ ki o ṣe akesẹ lọ si ibi ìye, jù ki o li ẹsẹ
mejeji ki a gbé ọ sọ si ọrun apadi, sinu iná
ajõku:
46 Nibiti kòkoro wọn ki ikú, ati iná na ko si
ni ikú.
47 Bi oju rẹ ba si mu ọ ṣẹ̀, yọ ọ jade: o ya
fun ọ ki o lọ si ijọba Ọlọrun li olojukan, jù ki
o li oju mejeji, ki a gbé ọ sọ sinu iná ọrun
apadi:
48 Nibiti kòkoro wọn ki ikú, ati iná na ko si
ni ikú.
49 Nitoripe olukuluku li a o fi iná dùn, ati
gbogbo ẹbọ li a o si mu iyọ̀ dùn.
50 Iyọ̀ sá dara: ṣugbọn bi iyọ̀ ba sọ agbara
rẹ̀ nù, nibo li ẹnyin o gbé fi i dùn? Ẹ ni iyọ̀
ninu ara nyin, ki ẹ si ma wà li alafia si ẹnikeji
nyin.

## ORI 10.

O SI dide kuro nibẹ̀, o si wá si ẹkùn Judea
niha oke odò Jordani: awọn enia si tún tọ̀ ọ
wá; bi iṣe rẹ̀ ti ri, o si tún nkọ́ wọn.

2 Awọn Farisi si tọ̀ ọ wá, nwọn ndan a wò,
nwọn si bi i lẽre, wipe, O tọ́ fun ọkọnri ki o fi
aya rẹ̀ silẹ?
3 O si dahùn o si wi fun wọn pe, Aṣẹ kini
Mose pa fun nyin?
4 Nwọn si wipe, Mose fi aṣẹ fun wa lati kọ
iwe ikọsilẹ fun u, ki a si fi i silẹ.
5 Jesu si da wọn lohùn, o si wi fun wọn pe,
Nitori lile àiya nyin li o ṣe kọ irú aṣẹ yi fun
nyin.
6 Ṣugbọn lati igba ọjọ ìwa wá, Ọlọrun da
wọn ti akọ ti abo.
7 Nitori eyi li ọkọnri yio ṣe fi baba ati iya rẹ̀
silẹ, on a si famọ́ aya rẹ̀;
8 Awọn mejeji a si di ara kan: nitorina
nwọn ki iṣe meji mọ́, bikoṣe ara kan.
9 Nitorina ohun ti Ọlọrun ba so ṣọkan, ki
ẹnikẹni ki o máṣe yà wọn.
10 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si tun bi i lẽre ọ̀ran
kanna ninu ile.
11 O si wi fun wọn pe, Ẹnikẹni ti o ba fi aya
rẹ̀ silẹ, ti o ba si gbé omiran ni iyawo, o ṣe
panṣaga si i.
12 Bi obiri kan ba si fi ọkọ rẹ̀ silẹ, ti a
ba si gbé e ni iyawo fun ẹlomiran, o ṣe
panṣaga.
13 Nwọn si gbé awọn ọmọ-ọwọ tọ̀ ọ wá, ki o
le fi ọwọ́ tọ́ wọn: awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si ba awọn
ti o gbé wọn wá wi.
14 Ṣugbọn nigbati Jesu ri i, inu rẹ̀ bajẹ
gidigidi, o si wi fun wọn pe, Ẹ jẹ ki awọn
ọmọ kekere ki o wá sọdọ mi, ẹ má si ṣe

da wọn lẹkun: nitoriti irú wọn ni ijọba
Ọlọrun.
15 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹnikẹni ti ko ba
gbà ijọba Ọlọrun bi ọmọ kekere, ki yio le wọ̀
inu rẹ̀.
16 O si gbé wọn soke li apa rẹ̀, o gbé ọwọ́ rẹ̀
le wọn, o si sure fun wọn.
17 Bi o si ti nlọ li ọ̀na, ẹnikan wá o nsare
tọ̀ ọ, o si kunlẹ fun u, o bi i lẽre, wipe, Olukọni
rere, kili emi o ṣe ki emi ki o le jogún ìye
ainipẹkun?
18 Jesu si wi fun u pe, Ẽṣe ti iwọ fi pè mi li
ẹni rere? ẹni rere kan ko si bikoṣe ẹnikan,
eyini li Ọlọrun.
19 Iwọ sá mọ̀ ofin. Máṣe panṣaga, máṣe
pania, máṣe jale, máṣe jẹri eke, máṣe rẹ ẹni jẹ,
bọwọ fun baba on iya rẹ.
20 O si dahùn o si wi fun u pe, Olukọni,
gbogbo nkan wọnyi li emi ti nkiyesi lati igba
ewe mi wá.
21 Nigbana ni Jesu wò o, o fẹ ẹ, o si wi
fun u pe, Ohun kan li o ha kù fun ọ: ba ọ̀na
rẹ lọ, tà ohunkohun ti o ni, ki o si fifun awọn
talakà, iwọ o si ni iṣura li ọrun: si wá, ki
iwọ ki o gbé agbelebu ki o si ma tọ̀ mi
lẹhin.
22 Inu rẹ̀ si bajẹ si ọ̀rọ nì, o si jade lọ ni
ibinujẹ: nitoriti o li ọrọ̀ pipọ.
23 Jesu si wò yiká, o si wi fun awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ pe, Yio ti ṣoro to fun awọn ti o li ọrọ̀
lati wọ̀ ijọba Ọlọrun!
24 Ẹnu si yà awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si ọ̀rọ rẹ̀.

Ṣugbọn Jesu si tun dahùn wi fun wọn pe,
Ẹnyin ọmọ, yio ti ṣoro to fun awọn ti o gbẹ-
kẹle ọrọ̀ lati wọ̀ ijọba Ọlọrun !
25 O rọrun fun ibakasiẹ lati wọ̀ oju abẹrẹ, jù
fun ọlọrọ̀ lati wọ̀ ijọba Ọlọrun lọ.
26 Ẹnu si yà wọn rekọja, nwọn si mba ara
wọn sọ wipe, Njẹ tali o ha le là ?
27 Jesu si wò wọn o wipe, Enia li eyi ṣoro
fun, ṣugbọn ki iṣe fun Ọlọrun: nitori ohun
gbogbo ni ṣiṣe fun Ọlọrun.
28 Nigbana ni Peteru si bẹ̀rẹ si iwi fun u pe,
Wò o, awa ti fi gbogbo nkan silẹ, awa si ntọ̀ ọ
lẹhin.
29 Jesu si dahùn, o wipe, Lõtọ ni mo wi fun
nyin, Ko si ẹniti o fi ile silẹ, tabi arakọnri,
tabi arabiri, tabi baba, tabi iya, tabi aya,
tabi ọmọ, tabi ilẹ, nitori mi, ati nitori Ihin
rere,
30 Ṣugbọn nisisiyi li aiye yi on o si gbà
ọgọrọrun, ile, ati arakọnri, ati arabiri, ati
iya, ati ọmọ, ati ilẹ, pẹlu inunibini; ati li aiye
ti mbọ̀ ìye anipẹkun,
31 Ṣugbọn ọ̀pọ awọn ti o ṣiwaju ni yio kẹhin;
awọn ti o kẹhin ni yio si ṣiwaju.
32 Nwọn si wà li ọ̀na ngoke lọ si Jeru-
salemu; Jesu si nlọ niwaju wọn: ẹnu si yà
wọn; bi nwọn si ti ntọ̀ ọ lẹhin, ẹ̀ru si ba wọn.
O si tun mu awọn mejejila, o bẹ̀rẹ si isọ gbogbo
ohun ti a o ṣe si i fun wọn.
33 Wipe, Sá wò o, awa ngoke lọ si Jeru-
salemu, a o si fi Ọmọ-enia le awọn olori
alufa, ati awọn akọwe lọwọ; nwọn o si

da a lẹbi ikú, nwọn o si fà a le awọn Keferi
lọwọ:
34 Nwọn o si fi i ṣe ẹlẹyà, nwọn o si nà
a, nwọn o si tutọ́ si i lara, nwọn o si pa a:
ni ijọ kẹta yio si tún jinde.
35 Jakọbu ati Johannu awọn ọmọ Sebede
si wá sọdọ rẹ̀, wipe, Olukọni, awa nfẹ ki
iwọ ki o ṣe fun wa, ohunkohun ti awa ba
nfẹ.
36 O si bi wọn lẽre pe, Kili ẹnyin nfẹ ki emi
iba ṣe fun nyin?
37 Nwọn si wi fun u pe, Fifun wa ki awa ki
o le joko, ọkan li ọwọ́ ọtun, ati ekeji li ọwọ́
òsi rẹ, ninu ogo rẹ.
38 Ṣugbọn Jesu wi fun wọn pe, Ẹnyin ko
mọ̀ ohun ti ẹnyin mbère: ẹnyin le mu ninu
ago ti emi o mu? ati ki a fi baptismu ti a o fi
baptisi mi baptisi fun nyin?
39 Nwọn si wi fun u pe, Awa le ṣe e. Jesu
si wi fun wọn pe, Lõtọ li ẹnyin o mu ninu ago
ti mo mu; ati ninu baptismu ti a o fi baptisi
mi li a o si fi baptisi nyin:
40 Ṣugbọn lati joko li ọwọ́ ọtún ati li ọwọ́
òsi mi ki iṣe ti emi lati fi funni: bikoṣepe kìki
fun awọn ẹniti a ti pèse rẹ̀ silẹ fun.
41 Nigbati awọn mẹwa iyokùn gbọ́, nwọn
bẹ̀rẹ si ibinu gidigidi si Jakọbu ati Johannu.
42 Ṣugbọn Jesu pè wọn sọdọ rẹ̀, o si wi fun
wọn pe, Ẹnyin mọ̀ pe, awọn ti a fi ṣe olori
fun awọn Keferi ama lò agbara lori wọn ati
awọn ẹni-nla ninu wọn ama fi ọlá tẹri wọn
ba.

43 Şugbọn ki yio ri bẹ̃ ninu nyin: şugbọn
ẹnikẹni ti o ba fẹ tobi ninu nyin, on ni yio şe
iranşẹ fun nyin:
44 Ati ẹnikẹni ninu nyin ti o ba fẹ şe
olori, on ni ki o şe ọmọ-ẹhin fun gbogbo
nyin.
45 Gẹgẹ bi Ọmọ-enia ko ti wá lati ma
şe iranşẹ fun bikoşe lati ma şe iranşẹ funni
ati lati fi ẹmi rẹ̀ şe irapada fun ọ̀pọlọpọ
enia.
46 Nwọn si wá si Jeriko: bi o si ti njade
kuro ni Jeriko pẹlu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ati ọ̀pọ
awọn enia, Bartimeu afọju, ọmọ Timeu, joko
lẹba ọ̀na o nşagbe.
47 Nigbati o gbọ́ pe, Jesu ti Nasareti ni, o
bẹ̀rẹ si ikigbe lohùn rara, o wipe, Jesu, iwọ
Ọmọ Dafidi şãnu fun mi.
48 Awọn enia si ba a wi pe, ki o pa ẹnu rẹ̀
mọ́: şugbọn on si kigbe si i jù bẹ̃ lọ pe, Iwọ
Ọmọ Dafidi, şãnu fun mi.
49 Jesu si dẹsẹ duro, o si paşẹ pe ki a pè e
wá. Nwọn si pè ọkọnri afọju na, nwọn nwi
fun u pe, Tùjuka, dide; o npè ọ.
50 O si bọ ẹ̀wu rẹ̀ sọnù, o dide, o si tọ̀
Jesu wá.
51 Jesu si dahùn o si wi fun u pe, Kini iwọ
nfẹ ki emi ki o şe fun ọ? Ọkọnri afọju na si
wi fun u pe, Oluwa, ki emi ki o le riran.
52 Jesu si wi fun u pe, Ma ba ti rẹ lọ;
igbagbọ́ rẹ mu ọ lara da. Lojukanna, o si
riran, o si ntọ̀ Jesu lẹhin li ọ̀na.

# ORI 11.

NIGBATI nwọn sunmọ eti Jerusalemu, leti Bet-
fage ati Betani, li òke Olifi, o rán awọn meji
ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀,
2 O si wi fun wọn pe, Ẹ lọ si iletò ti o kọju
si nyin: lojukanna bi ẹnyin ti nwọ̀ inu rẹ̀
lọ, ẹnyin o ri ọmọ kẹtẹkẹtẹ kan ti a so, ti
ẹnikẹni ko gùn ri; ẹ tú u, ki ẹ si fà a wá.
3 Bi ẹnikẹni ba si wi fun nyin pe, Ẽṣe
ti ẹnyin fi nṣe eyi? ẹ wipe, Oluwa ni ifi
ṣe; lojukanna yio sí rán a wá sihinyi.
4 Nwọn si mu ọ̀na wọn pọ̀n, nwọn ri
ọmọ kẹtẹkẹtẹ na, a so o si ẹnu ọ̀na lẹhin
ilẹkun nibi ọ̀na meji gbé pade; nwọn si
tú u.
5 Awọn ọkan ninu awọn ti o duro nibẹ̀ wi
fun wọn pe, Kili ẹnyin nṣe, ti ẹnyin fi ntú
omọ kẹtẹkẹtẹ nì?
6 Nwọn si wi fun wọn gẹgẹ bi Jesu ti fi aṣẹ
fun wọn: nwọn si jọwọ wọn lọwọ lọ.
7 Nwọn si fà ọmọ kẹtẹkẹtẹ na tọ̀ Jesu wá,
nwọn si tẹ́ aṣọ wọn si ẹhin rẹ̀; on si joko
lori rẹ̀.
8 Awọn enia pipọ tẹ́ aṣọ wọn si ọ̀na: ati
awọn ẹlomiran ṣẹ́ ẹká igi wẹ́wẹ, nwọn si fọn
wọn si ọ̀na.
9 Awọn ti nlọ niwaju, ati awọn ti o si ntọ̀
wọn lẹhin, nkigbe wipe, Hosanna; Olubukun
li ẹniti o mbọ̀ wá li orukọ Oluwa:

10 Olubukun ni ijọba Dafidi, baba wa, ti
o mbọ̀ wá li óruko Oluwa: Hosanna loke
ọrun.
11 Jesu si wọ̀ Jerusalemu, ati inu tempeli:
nigbati o si wò ohun gbogbo yiká, ati ti alẹ
si lẹ tan nisisiyi, o si jade lọ si Betani pẹlu
awọn mejejila.
12 Ni ijọ keji, nigbati nwọn nti Betani wá,
ebi si npa a:
13 O si ri igi ọpọtọ kan li òkere ti o li
ewé, o wá, bi on iba le ri ohun kan lori rẹ̀:
nigbati o si wá si idi rẹ̀, ko si ri ohun kan,
bikoṣe kìki ewé; nitoriti akokò eso ọpọtọ ko
ti ito.
14 Jesu si dahùn o si wi fun u pe, Ko si
ẹnikẹni ti yio jẹ eso lori rẹ lati oni lọ titi
lailai. Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si gbọ́ ọ.
15 Nwọn si wá si Jerusalemu: Jesu si wọ̀
inu tempeli lọ, o si bẹ̀rẹ si ilé awọn ti ntà
ati awọn ti nrà ni tempeli jade, o si tari
tabeli awọn onipaṣiparọ owo danù ati ibu-
joko awọn ti ntà ẹiyẹle.
16 Ko si jẹ ki ẹnikẹni ki o mu ohun èlo kọja
larin tempeli.
17 O si nkọ́ni, o nwi fun wọn pe, A ko ti
kọwe rẹ̀ pe, Ile adura fun gbogbo orilẹ ède
li a o ma pè ile mi? ṣugbọn ẹnyin ti sọ ọ di
ihò olè.
18 Awọn akọwe ati awọn olori alufa gbọ́ ọ,
nwọn si nwá ọ̀na bi nwọn iba ti ṣe pa a run:
nitoriti nwọn bẹ̀ru rẹ̀, nitoriti ẹnu yà gbogbo
awọn enia si ẹkọ́ rẹ̀.

19 Nigbati alẹ si lẹ, o ti ilu-nla jade
kuro.
20 O si di owurọ̀, bi nwọn si ti nrekọja,
nwọn si ri igi ọpọtọ na gbẹ lati gbongbo titi
de oke.
21 Peteru si wa iranti o wi fun u pe,
Oluwa, wò bi igi ọpọtọ ti iwọ fi bú ti wọwe
danù.
22 Jesu si dahùn o si wi fun wọn pe, Ẹ ni
igbagbọ́ si Ọlọrun.
23 Lõtọ ni mo sá wi fun nyin pe, Ẹnikẹni
ti o ba wi fun òke yi pe, Iwọ ṣidi, ki o si bọ
sinu okun pẹlu; ti ko ba si ṣiyemeji li àiya
rẹ̀, ṣugbọn ti o ba gbagbọ́ li àiya rẹ̀ pe, nkan
wọnni ti on wi yio ṣẹ; yio si ni ohunkohun ti
o wi.
24 Nitorina mo wi fun nyin, Ohunkohun ti
ẹnyin fẹ, nigbati ẹnyin ba ngbadura, ẹ gba-
gbọ́ pe, ẹnyin ri wọn gbà na, ẹnyin o si
ni wọn.
25 Nigbati ẹnyin ba duro ngbadura, ẹ dari-
jìni, bi ẹnyin ba ni ohunkohun si ẹnikẹni:
Baba nyin ti mbẹ li ọrun yio si dari ẹ̀ṣẹ nyin
jì nyin pẹlu.
26 Ṣugbọn bi ẹnyin ko ba darijìni, Baba
nyin ti mbẹ li ọrun ki yio si dari ẹ̀ṣẹ nyin jì
nyin.
27 Nwọn si tún pada wá si Jerusalemu:
bi o si ti nrìn ni tempeli, awọn olori alufa,
ati awọn akọwe, ati awọn alàgba, tọ̀ ọ
wá,
28 Nwọn si wi fun u pe, Ọlá kini iwọ fi nṣe

nkan wọnyi? tali o si fun ọ li ọlá yi lati fi ṣe
nkan wọnyi?
29 Jesu si dahùn o si wi fun wọn pe, Emi o
si bi nyin lẽre kan pẹlu, ki ẹ si da mi lohùn,
emi o si sọ fun nyin ọla ti emi fi nṣe nkan
wọnyi.
30 Baptismu ti Johannu lati ọrun li o ti wá,
tabi lọdọ enia? ẹ da mi lohùn.
31 Nwọn si mba ara wọn gbèro, wipe, Bi
awa ba wipe, Lati ọrun wá ni; on o wipe, Ẽha
ti ṣe ti ẹnyin ko fi gbà a gbọ́?
32 Ṣugbọn bi awa ba si wipe, Lọdọ enia;
nwọn bẹ̀ru awọn enia: nitori gbogbo enia kà
Johannu si pe, woli ni iṣe nitõtọ.
33 Nwọn si dahùn wi fun Jesu pe, Awa ko
mọ̀. Jesu si dahùn wi fun wọn pe, Njẹ emi
ki yio si wi fun nyin ọlá ti emi fi nṣe nkan
wọnyi.

## ORI 12.

O SI bẹ̀rẹ si ifi owe sọ̀rọ fun wọn pe. Ọkọnri
kan gbìn ọgba ajara kan, o si sọgba yi i ká,
o wà ibi ifun oti-wain, o kọ́ ile iṣọ si i, o si fi
ṣe alagbatọju fun awọn oluṣọgba, o si lọ si ilu
òkere.
2 Nigbati o si di akokò, o rán iranṣẹ rẹ̀ kan
si awọn oluṣọgba na, ki o le gbà ninu eso
ọgba ajara na lọwọ awọn oluṣọgba.
3 Nwọn si mu u, nwọn lù u, nwọn si rán a
pada lọwọ ofo.
4 O si tún rán iranṣẹ miran si wọn, on

ni nwọn si sọ okuta lù, nwọn ṣá a lọgbẹ́ li ori,
nwọn si fi itiju lé e jade lọwọ ofo.
5 O si tún rán omiran; eyini ni nwọn si pa,
ati ọ̀pọ miran; ti nwọn nlù miran, nwọn si
npa miran.
6 Ṣugbọn nisisiyi o kù ọmọ rẹ̀ kan ti o
ni, ti iṣe ayanfẹ rẹ̀ gidigidi, o si rán a si wọn
pẹlu nikẹhin, o wipe, Nwọn o ṣe ojusaju fun
ọmọ mi.
7 Ṣugbọn awọn oluṣọgba wọnni wi fun ara
wọn pe, Eyiyi li arole; ẹ wá, ẹ jẹ ki a pa a, ki
ogún rẹ̀ ki o le ṣe ti wa.
8 Nwọn si mu u, nwọn pa a, nwọn si wọ́ ọ
jade kuro ninu ọgba ajara na.
9 Njẹ kili oluwa ọgba ajara na iba ṣe? On
o wá, yio si pa awọn oluṣọgba wọnni run, yio
si fi ọgba ajara rẹ̀ ṣe alagbatọju fun awọn
ẹlomiran.
10 Ẹnyin ko ti kà Iwe mimọ́ Ọlọrun yi;
Okuta ti awọn ọmọle kọ̀ silẹ, on na li o si di
pàtaki igun ile:
11 Eyi ni iṣe Oluwa, o si jẹ iyanu li oju
wa?
12 Nwọn si nwá ọ̀na ati gbé ọwọ́ le e, ṣugbọn
nwọn bẹ̀ru awọn enia: nitoriti nwọn mọ̀ pe, o
pa owe na mọ wọn: nwọn si fi i silẹ, nwọn ba
ọ̀na wọn lọ.
13 Nwọn si rán awọn ọkan si i ninu awọn
Farisi, ati ninu awọn ọmọ-ẹhin Herodu, lati di
i mu li ọ̀rọ rẹ̀.
14 Nigbati nwọn si de, nwọn wi fun u pe,
Olukọni, awa mọ̀ pe olotitọ ni iwọ, bẹ̃ni iwọ

ko woju ẹnikẹni: nitoriti iwọ ko ṣe ojusaju
fun enia kan, ṣugbọn iwọ nkọ́ni li ọ̀na
Ọlọrun li otitọ: O tọ́ lati ma san owode
fun Kesari, tabi ko tọ́?
15 Ki awa ki o fifun u, tabi ki a má fifun u?
Ṣugbọn Jesu mọ̀ agabagebe wọn, o wi fun wọn
pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi ndan mi wò? ẹ mu owode kan
fun mi wá ki emi ki o wò o.
16 Nwọn si mu u wá. O si bi wọn pe,
Aworan ati akọle tali eyi? Nwọn si wi fun u
pe, Ti Kesari ni.
17 Jesu si dahùn o si wi fun wọn pe, Njẹ
ẹ fi ohun ti iṣe ti Kesari fun Kesari, ati ohun
ti iṣe ti Ọlọrun fun Ọlọrun. Ẹnu si yà wọn
si i.
18 Nigbana li awọn Sadusi si wá sọdọ rẹ̀,
awọn ti o wipe ajinde okú ko si; nwọn si bi i
lẽre, wipe,
19 Olukọni, Mose kọwe fun wa pe, Bi ara-
kọnri ẹnikan ba kú, ti o ba si fi aya rẹ̀ silẹ,
ti ko si fi ọmọ silẹ, ki arakọnri rẹ̀ ki o ṣu
aya rẹ̀ lopó, ki o le bímọ si ipò arakọnri
rẹ̀.
20 Njẹ awọn arakọnri meje kan ti wà: eyi
ekini gbé aya rẹ̀ ni iyawo, o si kú lai fi ọmọ
silẹ.
21 Eyi ekeji si ṣu u lopó, on si kú, bẹ̃li on ko
si fi ọmọ silẹ: gẹgẹ bẹ̃ si li ẹkẹta.
22 Awọn mejeje si ṣu u lopó, nwọn ko si fi
ọmọ silẹ: nikẹhin gbogbo wọn obiri na kú
pẹlu.
23 Njẹ li ajinde okú, nigbati nwọn o jinde,

aya tani yio ha ṣe ninu wọn? nitori awọn
mejeje li o sá ni i li aya?
24 Jesu si dahùn o wi fun wọn pe, Ẹnyin ko
ṣìna bayi, nitoriti ẹnyin ko mọ̀ Iwe mimọ́
Ọlọrun, ẹ ko si mọ̀ agbara Ọlọrun?
25 Nitori nigbati nwọn o jinde kuro ninu
okú, nwọn ko ni gbeyawo, a ko si ni fi wọn
funni ni igbeyawo; ṣugbọn nwọn dabi awọn
angeli ti mbẹ li ọrun.
26 Nipa ti okú, niti pe nwọn jinde: ẹnyin
ko ti kà a ninu iwe Mose, bi Ọlọrun ti
sọ fun u ninu igbẹ́, wipe, Emi li Ọlọrun
Abrahamu, ati Ọlọrun Isaaki, ati Ọlọrun
Jakọbu?
27 On ki iṣe Ọlọrun awọn okú, bikoṣe
Ọlọrun awọn alãye: nitorina ẹnyin ṣìna
gidigidi.
28 Ọkan ninu awọn akọwe de, nigbati o si
gbọ́ bi nwọn ti jùmọ mba ara wọn sọ̀rọ pọ̀, ti
o si woye pe, o da wọn lohùn rere, o bi i pe,
Ewo li ekini ninu ofin gbogbo?
29 Jesu si da a lohùn, wipe, Ekini ninu ofin
gbogbo ni, Ẹ gbọ́, Israeli; Oluwa kan li Oluwa
Ọlọrun wa:
30 Ki iwọ ki o si fi gbogbo àiya rẹ, ati gbo-
gbo ọkàn rẹ, ati gbogbo inu rẹ, ati gbogbo
agbara rẹ, fẹ Oluwa Ọlọrun rẹ: eyi li ekini
ofin.
31 Ekeji si dabi rẹ̀, eyini, Iwọ fẹ ọmọnikeji rẹ
bi ara rẹ. Ko si si ofin miran, ti o tobi jù
wọnyi lọ.
32 Akọwe na si wi fun u pe, Olukọni, o

dara, nitõtọ ni iwọ wi: Ọlọrun kanṣoṣo li o
wà; ko si si omiran bikoṣe on:
33 Ati ki a fi gbogbo àiya, ati gbogbo oyé,
ati gbogbo ọkàn, ati gbogbo agbara fẹ ẹ, ati ki
on fẹ ọmọnikeji rẹ̀ bi ara rẹ̀, o jù gbogbo ọrẹ
ẹbọ sisun lọ.
34 Nigbati Jesu ri i pe, o fi oyé dahùn, o
wi fun u pe, Iwọ ko jìna si ijọba Ọlọrun.
Lẹhin eyi ni, ko si si ẹnikan ti o jẹ bi i lẽre
kan mọ́.
35 Nigbati Jesu nkọ́ni ni tempeli, o dahùn
wipe, Ẽṣe ti awọn akọwe fi nwipe, Ọmọ Dafidi
ni Kristi iṣe?
36 Nitoriti Dafidi tikararẹ̀ wi nipa Ẹmí
Mimọ́ pe, OLUWA wi fun Oluwa mi pe, Iwọ
joko li ọwọ́ otún mi, titi emi o fi sọ awọn ọtá
rẹ di apoti itisẹ rẹ.
37 Njẹ bi Dafidi tikararẹ̀ ba npè e li Oluwa;
nibo li o si ti wa iṣe ọmọ rẹ̀? Ọpọ awọn enia si
fi ayọ̀ gbọ́ ọ̀rọ rẹ̀.
38 O si wi fun wọn ninu ẹkọ́ rẹ̀ pe, Ẹ ma
kiyesi awọn akọwe, ti nwọn fẹ lati ma rìn
li aṣọ igunwà gigùn, ti nwọn fẹ ikí-ni li
ọjà.
39 Ati ipò ọlá ninu sinagogu, ati ipò alàgba
li apejẹ àse.
40 Awọn ti o jẹ ile awọn opó run tan, ti
nwọn si ngbadura pipẹ nitori aṣehàn: awọn
wọnyi ni yio jẹbi pọ̀ju.
41 Jesu si joko leti ibi apoti iṣura, o si nwò
bi awọn enia ti nfi owo wọn sinu apoti iṣura:
ọ̀pọ awọn ti iṣe ọlọrọ̀ si fi pipọ si i.

42 Talakà opó kan si wá, o fi owo idẹ, wẹ́wẹ
meji sinu rẹ̀, ti iṣe idameji owo bàba kan.
43 O si pè awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ sọdọ rẹ̀, o si
wi fun wọn pe, Lõtọ ni mo wi fun nyin pe,
Talakà opó yi fi sinu apoti iṣura jù gbogbo
awọn ti o fi sinu rẹ̀ lọ:
44 Nitori gbogbo awọn fi sinu apoti iṣura
ninu ọ̀pọlọpọ ini wọn; ṣugbọn on ninu aini
rẹ̀ o fi ohun gbogbo ti o ni si i, ani gbogbo
ini rẹ̀.

## ORI 13.

BI o si ti nti tempeli jade, ọkan ninu awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ wipe, Olukọni, wò irú okuta ati
irú ile ti o wà nihinyi!
2 Jesu si dahùn wi fun u pe, Iwọ ri ile nla
wọnyi? ki yio si okuta kan ti a o fi silẹ lori
ekeji, ti a ki yio wó lulẹ.
3 Bi o si ti joko lori òke Olifi ti o kọju si
tempeli, Peteru ati Jakọbu, ati Johannu ati
Anderu, bi i lẽre nikọ̀kọ wipe,
4 Sọ fun wa, nigbawo ni nkan wọnyi yio ṣẹ?
kini yio si ṣe àmi nigbati gbogbo nkan
wọnyi yio ṣẹ?
5 Jesu si da wọn lohùn, o bẹ̀rẹ si iwi pe,
Ẹ ma kiyesi ara, ki ẹnikẹni ki o máṣe tàn
nyin jẹ:
6 Nitori awọn enia pipọ yio wá li orukọ
mi, wipe, Emi ni Kristi; nwọn o si tàn
ọ̀pọlọpọ jẹ.
7 Nigbati ẹnyin ba si ngburó ogun ati ida-

gìri ogun; ki ẹnyin ki o máṣe kọminu: nitori
irú nkan wọnyi ko le ṣe ki o ma ṣẹ; ṣugbọn
opin na ki iṣe nisisiyi.
8 Nitoripe orilẹ ède yio dide si orilẹ ède,
ati ijọba si ijọba: isẹlẹ yio si wà ni ibi pipọ,
ìyan yio si wà ati wahalà: nkan wọnyi ni
ipilẹṣẹ ipọnju.
9 Ṣugbọn ẹ ma kiyesi ara nyin: nitori nwọn
o si fi nyin le ijọ enia lọwọ; a o si lù nyin
ninu sinagogu: a o si mu nyin lọ sọdọ
awọn ijoye ati ọba nitori orukọ mi, fun ẹrí
si wọn.
10 A ko le ṣaima tète wasu Ihin rere na larin
gbogbo orilẹ ède.
11 Ṣugbọn nigbati nwọn ba nfà nyin, ti
nwọn si nmu nyin lọ, ẹ máṣe gbèro tẹlẹ bi
ẹnyin o ti wi, ki ẹnyin ki o máṣe ronu
ṣiwaju: ṣugbọn ohun ti a ba fifun nyin ni
wakati na, on ni ki ẹnyin ki o wi: nitori
ki iṣe ẹnyin ni nwi, bikoṣe Ẹmí Mimọ́.
12 Ṣugbọn arakọnri yio si fi arakọnri rẹ̀ hàn
fun pipa, ati baba yio fi ọmọ rẹ̀ hàn; awọn
ọmọ yio si dide si õbi wọn, nwọn o si mu ki
a pa wọn.
13 A o si korira nyin lọdọ gbogbo awọn enia
nitori orukọ mi: ṣugbọn ẹniti o ba forití i titi
fi di opin, on na li a o gbalà.
14 Ṣugbọn nigbati ẹnyin ba si ri irira ti
isọdahoro ni, ti ati ẹnu woli Danieli sọ, ti o ba
duro nibiti ko tọ́ ni, (ẹnikẹni ti o ba kà a,) ki
oyé ki o yé e, nigbana ni ki awọn ti mbẹ ni
Judea ki o sá lọ si ori òke:

15 Ki ẹniti mbẹ lori ile ki o má sọkalẹ lọ
sinu ile na, ki o má si ṣe wọ̀ inu rẹ̀, lati
mu ohunkohun jade ninu ile rẹ̀:
16 Ki ẹ má si ṣe jẹ ki ẹniti mbẹ li oko pada
sẹhin wá lati mu aṣọ rẹ̀.
17 Ṣugbọn egbé ni fun awọn ti o lóyun, ati
fun awọn ti o nfi ọmu fun ọmọ mu ni ijọ
wọnni!
18 Ki ẹ si ma gbadura, ki sisá nyin ki o
máṣe bọ si igba otutù.
19 Nitoriti ipọnju yio wà li ọjọ wọnni, irú
eyi ti ko si lati igba ọjọ ìwa, ti Ọlọrun da titi
fi di akokò yi, irú rẹ̀ ki yio si si.
20 Bi ko si ṣepe bi Oluwa ti ke ọjọ wọnni
kuru, ko si ẹda ti iba le là a: ṣugbọn nitoriti
awọn ayanfẹ ti o yàn, o ti ke ọjọ wọnni
kuru.
21 Nitorina bi ẹnikan ba wi fun nyin pe, Wò
o, Kristi mbẹ nihinyi; tabi, wò o, o mbẹ lọhún;
ẹ máṣe gbà a gbọ́:
22 Nitori awọn eke Kristi, ati eke woli ni yio
dide, nwọn o si fi àmi ati ohun iyanu hàn,
tobẽ̩ bi o le ṣe, ti nwọn iba fi tàn awọn ayanfẹ
papa.
23 Ṣugbọn ẹ kiyesi i: wò o, mo sọ ohun
gbogbo fun nyin tẹlẹ.
24 Ṣugbọn li ọjọ wọnni, lẹhin ipọnju na,
õrùn yio ṣõkun, oṣupá ki yio si fi imọlẹ rẹ̀
hàn,
25 Awọn irawọ oju ọrun yio já silẹ, ati
agbara ti mbẹ li ọrun li a o si mì-titi.
26 Nigbana ni nwọn o si ri Ọmọ-enia ti

yio ma ti oju ọrun bọ̀ ti on ti agbara ati ogo
nla.
27 Nigbana ni yio si rán awọn angeli rẹ̀, yio
si kó gbogbo awọn ayanfẹ rẹ̀ lati ori igun
mẹrẹrin aiye jọ, lati ikangun aiye titi de ikan-
gun ọrun.
28 Nisisiyi ẹ kọ́ owe igi ọpọtọ; Nigbati ẹká
rẹ̀ ba yọ titun, ti o ba si ru ewé, ẹnyin mọ̀ pe
igba ẽrun sunmọ etile:
29 Gẹgẹ bẽ na li ẹnyin, nigbati ẹnyin ba ri
nkan wọnyi ti nṣẹ, ki ẹ mọ̀ pe o sunmọ etile
tan lẹhin ilẹkun.
30 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Iran yi ki yio
rekọja, titi a o fi mu gbogbo nkan wọnyi ṣẹ.
31 Ọrun on aiye yio rekọja: ṣugbọn ọ̀rọ mi
ki yio rekọja.
32 Ṣugbọn niti ọjọ ati wakati na, ko si
ẹnikan ti o mọ̀ ọ, ko si, ki iṣe awọn angeli
ọrun, tabi Ọmọ, bikoṣe Baba mi nikan-
ṣoṣo.
33 Ki ẹnyin ki o ma kiyesi, ki ẹ si ma ṣọra,
ki ẹ si ma gbadura: nitori ẹnyin ko mọ̀ igba
ti akokò na yio de.
34 Nitori Ọmọ enia dabi ọkọnri kan ti
nlọ àjo ti o jìna rere, ẹniti o fi ile rẹ̀ silẹ,
ti o si fi aṣẹ fun awọn ọmọ-ọdọ rẹ̀, ati iṣẹ
olukuluku fun u, ti o si fi aṣẹ fun oluṣọna ki
o ma ṣọna.
35 Njẹ ki ẹnyin ki o ma ṣọra: nitori ẹnyin
ko mọ̀ igba ti bãle ile mbọ̀ wá, bi li alẹ
ni, tabi larin ọganjọ, tabi li akukọ, tabi li
owurọ̀:

36 Pe, nigbati o ba de li ojijì, ki o má ṣe ba
nyin li oju orun.
37 Ohun ti mo wi fun nyin, mo wi fun gbo-
gbo enia, Ẹ ma ṣọra.

## ORI 14.

LẸHIN ọjọ meji ni ijọ irekọja, ati ti aiwukara:
ati awọn olori alufa ati awọn akọwe nwá ọ̀na
bi nwọn iba ti fi ẹ̀tan mu u, ki nwọn ki o
pa a.
2 Ṣugbọn nwọn wipe, Ki iṣe li ọjọ ajọ, ki
ariwo ki o má ba wà ninu awọn enia.
3 Nigbati o si wà ni Betani ni ile Simoni,
adẹtẹ̀, bi o ti joko tì onjẹ, obiri kan ti o ni èba
(oruba) alabasta turari tutù iyebiye, o wá, o si
fọ́ èba na, o si ndà a si i lori.
4 Awọn ọkan si wà ti inu wọn ru ninu ara
wọn, nwọn si wipe, Nitori kili a ṣe nfi turari
yi ṣòfo?
5 A ba sá tà turari tutù yi jù ìwọn ọ̃dun
owo idẹ lọ, a ba si fifun awọn talakà. Nwọn
si nkùn si i.
6 Ṣugbọn Jesu wipe, Ẹ jọwọ rẹ̀ si; ẽṣe ti
ẹnyin fi mba a wi? iṣẹ rere li o ṣe si mi
lara.
7 Nigba-gbogbo li ẹnyin sá ni talakà pẹlu
nyin, ki ẹnyin ki o si ma ṣore fun wọn nigba-
kugba ti ẹnyin fẹ; ṣugbọn ẹnyin ko ni mi
nigba-gbogbo.
8 O ṣe ìwọn eyi ti o le ṣe: o wá ṣiwaju lati fi
oróro kùn ara mi fun sisinku ni.

9 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Nibikibi ti a o
gbé wasu ihin rere yi ni gbogbo aiye, nibẹ̀
pẹlu li a o si rò ihin eyi ti obiri yi ṣe lati fi ṣe
iranti rẹ̀.
10 Juda Iskariotu ọkan ninu awọn mejejila,
si tọ̀ awọn olori alufa lọ, lati fi i hàn fun
wọn.
11 Nigbati nwọn si gbọ́, nwọn yọ̀ gidigidi,
nwọn si ṣe ileri lati fun u li owo. O si nwá
ọ̀na lati fi i hàn.
12 Li ọjọ kini ajọ aiwukara, nigbati nwọn
npa ẹran irekọja, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si wi fun
u pe, Nibo ni iwọ nfẹ ki a pèse silẹ dè ọ, ki
iwọ ki o le jẹ irekọja.
13 O si rán awọn meji ninu awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀, o si wi fun wọn pe, Ẹ lọ si ilu, ọkọnri
kan ti nrù ìṣa omi yio pade nyin: ẹ ma tọ̀ ọ
lẹhin.
14 Ati ibikibi ti o ba gbé wọ̀, ki ẹnyin ki
o wi fun bãle na pe, Olukọni wipe, Nibo
ni gbàngan apejẹ na gbé wà, nibiti emi
o gbé jẹ irekọja pẹlu awọn ọmọ-ẹhin
mi?
15 On o si fi gbàngan nla kan loke hàn nyin,
ti a ṣe lọṣọ, ti a si pèse tẹlẹ; nibẹ̀ ni ki ẹnyin
ki o pèse silẹ dè wa.
16 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si jade lọ, nwọn wá si
ilu, nwọn si ri i gẹgẹ bi o ti sọ fun wọn: nwọn
si pèse irekọja silẹ.
17 Nigbati alẹ si lẹ, o wá pẹlu awọn meje-
jila.
18 Bi nwọn si ti joko ti nwọn njẹun, Jesu

wipe, Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ọkan ninu nyin
ti mba mi jẹun yio fi mi hàn.
19 Nwọn si bẹ̀rẹ si ikãnu gidigidi, ati si ibi
i lẽre lọkõkan wipe, Iṣe emi ni bi? ekeji si
wipe, Iṣe emi ni bi?
20 O si dahùn o si wi fun wọn pe, Ọkan
ninu awọn mejejila, ti o ntọwọ bọ inu awo
pẹlu mi ni.
21 Nitõtọ Ọmọ-enia nlọ bi a ti kọwe nipa ti
rẹ̀: ṣugbọn egbé ni fun ọkọnri na, lọdọ ẹniti a
gbé ti fi Ọmọ enia hàn! iba san fun ọkọnri na,
bi o ṣepe a ko bí i.
22 Bi nwọn si ti njẹun, Jesu mu akara, o si
sure, o si bu u, o si fifun wọn, o wipe, Gbà,
jẹ: eyiyi li ara mi.
23 O si mu ago, nigbati o si sure tan, o fifun
wọn: gbogbo nwọn si mu ninu rẹ̀.
24 O si wi fun wọn pe, Eyi li ẹ̀jẹ mi ti
majẹmu titun, ti a tà silẹ fun ọ̀pọ enia.
25 Lõtọ ni mo wi fun nyin, emi ki yio
si mu ninu eso ajara mọ, titi yio fi di ọjọ
na, nigbati emi o mu u ni titun ni ijọba
Ọlọrun.
26 Nigbati nwọn si kọ orin tan, nwọn jade
lọ sori òke Olifi.
27 Jesu si wi fun wọn pe, Gbogbo nyin ni
yio kẹhinda mi li alẹ yi: nitoriti a ti kọwe rẹ̀
pe, Emi o lù oluṣọ agutan, a o si tú agbo
agutan ká kiri.
28 Ṣugbọn lẹhin igba ti mo ba jinde, emi o
ṣaju nyin lọ si Galili.
29 Ṣugbọn Peteru wi fun u pe, Bi gbogbo

enia tilẹ kẹhinda, ṣugbọn ki yio ṣe
emi.
30 Jesu si wi fun u pe, Lõtọ ni mo wi
fun ọ pe, loni yi, ani li alẹ yi, ki akukọ
ki o to kọ nigba meji, iwọ o sẹ́ mi nigba
mẹta.
31 Ṣugbọn o tẹnumọ ọ gidigidi wipe, Bi
o tilẹ di ati ba ọ kú, emi ko jẹ sẹ́ ọ bi o ti
wù ki o ri. Gẹgẹ bẹ̃ni gbogbo wọn si wi
pẹlu.
32 Nwọn si wá si ibi kan ti a npè ni Getse-
mane: o si wi fun awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ pe, Ẹ
joko nihinyi, nigbati mo ba lọ igbadura.
33 O si mu Peteru ati Jakọbu ati Johannu
pẹlu rẹ̀, ẹnu si bẹrẹ si ya a gidigidi, o si rẹ̀ ẹ
pupọ.
34 O si wi fun wọn pe, Ọkàn mi nkãnu gidi-
gidi titi de ikú: ẹ duro nihin, ki ẹ si ma
ṣọna.
35 O si lọ siwaju diẹ, o si dojubolẹ, o si gba-
dura pe, bi o ba le ṣe, ki wakati na le kọja kuro
lori rẹ̀.
36 O si wipe, Abba, Baba, ṣiṣe li ohun
gbogbo fun ọ; mu ago yi kuro lori mi:
ṣugbọn ki má ṣe eyiti emi nfẹ, bikoṣe eyiti
iwọ fẹ.
37 O si wá, o ba wọn, nwọn nsùn, o si wi
fun Peteru pe, Simoni, iwọ nsùn? iwọ ko le
ṣọna ni wakati kan?
38 Ẹ ma ṣọna, ki ẹ si ma gbadura, ki ẹ má
ba bọ sinu idẹwò. Lõtọ li ẹmí nfẹ, ṣugbọn o
ṣe ailera fun ara.

39 O si tún pada lọ, o si gbadura, o nsọ ọ̀rọ
kanna.
40 Nigbati o si pada wá, o tún bá wọn, nwọn
nsùn, nitoriti oju wọn kún fun orun, bẹ̃ni
nwọn ko si mọ̀ èsi ti nwọn iba fifun u.
41 O si wá li arinkẹta, o si wi fun wọn pe, Ẹ
ma sùn wayi, ki ẹ si ma simi: o to bẹ̃, wakati
na de; wo o, a fi Ọmọ enia le awọn ẹlẹṣẹ
lọwọ.
42 Ẹ dide, ki a ma lọ; wò o, ẹniti o fi mi
hàn sunmọ tosi.
43 Lojukanna, bi o si ti nsọ lọwọ, Juda
de, ọkan ninu awọn mejila, ati ọ̀pọ enia
pẹlu rẹ̀ ti awọn ti idà, pẹlu ọgọ, lati ọdọ
olori alufa, ati awọn akọwe, ati awọn alàgba
wá.
44 Ẹniti o si fi i hàn ti fi àmi fun wọn,
wipe, Ẹnikẹni ti mo ba fi ẹnu kò li ẹnu,
on na ni; ẹ mu u, ki ẹ si ma fà a lọ li
alafia.
45 Nigbati o de, o tọ̀ ọ lọ lojukanna, o
wi pe, Olukọni, olukọni! o si fi ẹnu kò o li
ẹnu.
46 Nwọn si gbé ọwọ́ wọn le e, nwọn si mu u.
47 Ṣugbọn ọkan ninu awọn ti o duro nibẹ̀ fà
idà yọ, o si ṣá iranṣẹ olori alufa, o si ke etí rẹ̀
kuro.
48 Jesu si dahùn o si wi fun wọn pe, Emi li
ẹnyin jade tọ̀ wá bi olè, ti ẹnyin ti idà ati ọgọ
lati mu?
49 Li ojojumọ li emi wà pẹlu nyin ni
tempeli, ti emi nkọ́ nyin, ẹnyin ko si

mu mi: ṣugbọn Iwe Ọlọrun ko le ṣe
alaiṣẹ.
50 Gbogbo wọn si fi i silẹ, nwọn si sá
lọ.
51 Ọmọkọnri kan si ntọ̀ ọ lẹhin, ti o fi aṣọ
ọgbọ bò ìhoho rẹ̀; awọn ọmọ-ogun si gbá a
mu:
52 O si jọwọ aṣọ ọgbọ na lọwọ, o si sá
kuro lọdọ wọn nihoho.
53 Nwọn si mu Jesu lọ sọdọ olori awọn
alufa: gbogbo awọn olori alufa, ati awọn
alàgba, ati awọn akọwe si pejọ pẹlu rẹ̀.
54 Peteru si tọ̀ ọ lẹhin li òkere titi fi de
agbala olori awọn alufa; o si bá awọn onṣẹ
na joko, o si nyána.
55 Awọn ọlori alufa ati gbogbo ijọ ìgbimọ
nwá ilẹri si Jesu lati pa a; nwọn ko si ri
ohun kan.
56 Nitoripe ọ̀pọlọpọ li o jẹri eke si i, ṣugbọn
ohùn awọn ẹlẹri na ko ṣọkan.
57 Awọn ọkan si dide, nwọn njẹri eke si i,
wipe,
58 Awa gbọ́ o wipe, Emi o wó tempeli yi
ti a fi ọwọ́ ṣe, niwọn ijọ mẹta emi o si kọ́
omiran ti a ko fi ọwọ́ ṣe.
59 Ati ninu eyi na pẹlu, ohùn wọn ko
ṣọkan.
60 Olori awọn alufa si dide duro larin, o
si bi Jesu lẽre, wipe, Iwọ ko dahùn kan? kili
eyi ti awọn wọnyi njẹri si ọ?
61 Ṣugbọn Jesu dakẹ, ko si dahùn ohun
kan. Olori awọn alufa si tun bi i lẽre, o

wi fun u pe, Iwọ ni Kristi na, Ọmọ Olu-
bukun ni?
62 Jesu si wipe, Emi ni: ẹnyin o si ri Ọmọ
enia joko li ọwọ́ ọtún agbara, yio si ma ti inu
awọ sanma ọrun wá.
63 Nigbana li olori awọn alufa fà aṣọ rẹ̀ ya,
o wipe, Ẹlẹri kili a si nwá?
64 Ẹnyin gbọ́ ọ̀rọ ọ̀di si Ọlọrun na: ẹnyin ti
rò o si? Gbogbo wọn si da a lẹbi pe, o jẹbi
ikù.
65 Awọn miran si bẹ̀rẹ si itutọ́ si i lara, ati
si ibò o loju, ati si ikàn a lẹṣẹ́, nwọn si wi
fun u pe, Sọtẹlẹ: awọn iranṣẹ si nfi atẹlẹ ọwọ́
wọn gbá a loju.
66 Bi Peteru si ti wà ni isalẹ li ãfin, ọkan
ninu awọn ọmọbiri olori awọn alufa wá:
67 Nigbati o si ri ti Peteru nyána, o wò o, o
si wipe, Iwọ ti wà pẹlu Jesu ti Nasareti.
68 Ṣugbọn o sẹ́, wipe, Emi ko mọ̀, oyé ohun
ti iwọ nwi ko tilẹ yé mi. O si jade lọ si iloro;
akukọ si kọ.
69 Ọmọbiri kan si tún ri i, o si bẹ̀rẹ si iwi
fun awọn ti o duro nibẹ̀ pe, Ọkan ninu wọn ni
eyi.
70 O si tún sẹ́. O si pẹ diẹ, awọn ti o duro
nibẹ̀ tún wi fun Peteru pe, Lõtọ ni ọkan ninu
wọn ni iwọ iṣe: nitoripe ara Galili ni iwọ,
ohùn rẹ si jọ bẽ.
71 Ṣugbọn o bẹ̀rẹ si iré ati si ibura, wipe,
Emi ko mọ̀ ọkọnri yi ẹniti ẹnyin nwi.
72 Akukọ si kọ larinkeji. Peteru si ranti
ọ̀rọ ti Jesu wi fun u pe, Ki akukọ ki o to kọ

larinmeji, iwọ o sẹ́ mi larinmẹta. Nigbati o si rò o, o sọkun.

## ORI 15.

LOJUKANNA li owurò, awọn olori alufa jọ gbìmo pẹlu awọn alàgba, ati awọn akọwe, ati gbogbo ijọ ìgbimọ, nwọn si dè Jesu, nwọn si mu u lọ, nwọn si fi i le Pilatu lọwọ.
2 Pilatu si bi i lẽre, wipe, Iwọ li Ọba
awọn Ju? O si dahùn wi fun u pe, Iwọ wi i.
3 Ati awọn olori alufa si fi i sùn li ohun
pipọ: ṣugbọn on ko dahùn kan.
4 Pilatu si tún bi i lẽre, wipe, Iwọ ko
dahùn ohun kan? wò ọ̀pọ ohun ti nwọn njẹri si ọ.
5 Ṣugbọn Jesu ko da a ni gbolohùn kan;
tobẽ̩ ti ẹnu yà Pilatu.
6 Nigba ajọ na, on ama da ondè kan silẹ fun
wọn, ẹnikẹni ti nwọn ba fẹ.
7 Ẹnikan si wà ti a npè ni Barabba, ẹniti a
sọ sinu tubu pẹlu awọn ti o ṣọ̀tẹ pẹlu rẹ̀, awọn ẹniti o si pania pẹlu ninu ìṣọtẹ na.
8 Ijọ enia si bẹ̀rẹ si ikigbe soke li ohùn
rara, nwọn nfẹ ki o ṣe bi on ti ima ṣe fun wọn ri,
9 Ṣugbọn Pilatu da wọn lohùn, wipe, Ẹnyin
nfẹ ki emi ki o da Ọba awọn Ju silẹ fun nyin?

10 On sá ti mọ̀ pe nitori ilara ni awọn olori
alufa ṣe fi i le on lọwọ.
11 Ṣugbọn awọn olori alufa rú awọn enia
soke pe, ki o kuku dá Barabba silẹ fun wọn.
12 Pilatu si dahùn o tún wi fun wọn pe, Kili
ẹnyin ha nfẹ ki emi ki o ṣe si ẹniti ẹnyin npè
li Ọba awọn Ju?
13 Nwọn si tún kigbe soke, wipe, Kàn a mọ
agbelebu.
14 Nigbana ni Pilatu si bi wọn lẽre, wipe,
Ere idi rẹ̀, buburu kili o ṣe? Nwọn si kigbe
soke gidigidi, wipe, Kàn a mọ agbelebu.
15 Pilatu si nfẹ ṣe eyi ti o wù awọn enia,
o da Barabba silẹ fun wọn. Nigbati o si
nà Jesu tan, o fà a le wọn lọwọ lati kàn a mọ
agbelebu.
16 Awọn ọmọ-ogun si fà a jade lọ sinu
gbàngan, ti a npè ni Pretorio; nwọn si pè
gbogbo ẹgbẹ awọn ọmọ-ogun jọ.
17 Nwọn si fi aṣọ elesè àluko wọ̀ ọ, nwọn
wún ade ẹgún, nwọn si fi de e li ori,
18 Nwọn si bẹ̀rẹ si ikí i, wipe, Alafia, Ọba
awọn Ju!
19 Nwọn si fi ọpá ìye lù u lori, nwọn si tutọ́
si i lara, nwọn si kunlẹ niwaju rẹ̀, nwọn si
foribalẹ fun u.
20 Nigbati nwọn si sin i jẹ tan, nwọn si bọ́
aṣọ elesè àluko na kuro lara rẹ̀, nwọn si fi aṣọ
rẹ̀ wọ̀ ọ, nwọn si mu u jade lọ lati kàn a mọ
agbelebu.
21 Nwọn si fi agbara mu ọkọnri kan, Simoni
ara Kirene, ẹniti nkọja lọ, ti nti igberiko

ibọ̀, baba Aleksanderu ati Rufu, lati rù
agbelebu rẹ̀.
22 Nwọn si mu u wá si ibi ti a npè ni
Golgota, ni itumọ rẹ̀ eyini ni, Ibi agbari.
23 Nwọn si fi ọti-waini ti a dàpọ mọ ojia fun
u lati mu: ṣugbọn on ko gbà a.
24 Nigbati nwọn si kàn a mọ agbelebu tan,
nwọn si pín aṣọ rẹ̀, nwọn si ṣẹ gege lori wọn,
eyi ti olukuluku iba mu.
25 Ni wakati kẹta ọjọ, on ni nwọn kàn a mọ
agbelebu.
26 A si kọwe akọle ọ̀ran ifisùn rẹ̀ si igberi
rẹ̀, ỌBA AWỌN JU.
27 Nwọn si kàn awọn olè meji mọ agbelebu
pẹlu rẹ̀; ọkan li ọwọ́ ọtún, ati ekeji li ọwọ́
òsi rẹ̀.
28 Iwe Ọlọrun si ṣẹ, ti o wipe, A si kà a pẹlu
awọn arufin.
29 Awọn ti nrekọja lọ si nfi i ṣe ẹlẹyà, nwọn
si nmì ori wọn, wipe, Ã, Iwọ ti o wó tempeli,
ti o si kọ́ ọ ni ijọ mẹta,
30 Gbà ara rẹ, ki o si sọkalẹ lati ori
agbelebu wá.
31 Gẹgẹ bẽli awọn olori alufa pẹlu, nwọn
nsin i jẹ ninu ara wọn pẹlu awọn akọwe,
wipe, O gbà awọn ẹlomiran là; ko le gbà ara
rẹ̀.
32 Jẹ ki Kristi, Ọba Israeli, sọkalẹ lati ori
agbelebu wá nisisiyi, ki awa ki o le ri i, ki a
si le gbagbọ́. Awọn ti a kàn mọ agbelebu
pẹlu rẹ̀ si nfi i ṣe ẹlẹyà.
33 Nigbati o di wakati kẹfa, òkunkun

si ṣú bò gbogbo ilẹ titi o fi di wakati
kẹsan.
34 Ni wakati kẹsan ni Jesu si kigbe soke li
ohùn rara, wipe, Eloi, Eloi, lama sabaktani?
itumọ eyi ti iṣe, Ọlọrun mi, Ọlọrun mi, ẽṣe ti
iwọ fi kọ̀ mi silẹ?
35 Nigbati awọn ọkan ninu awọn ti o duro
nibẹ̀ gbọ́ eyi, nwọn wipe, Wò o, o npè Elijah.
36 Ẹnikan si sare, o fi spunge bọ ọti kikan,
o fi le ori ọpá ìye, o fifun u mu, wipe, Ẹ
jọwọ rẹ̀ si; ẹ jẹ ki a ma wò bi Elijah yio wá
gbé e sọkalẹ.
37 Jesu si kigbe soke li ohùn rara, o jọwọ
ẹmí rẹ̀ lọwọ.
38 Aṣọ ikele ti tempeli si fà ya ni meji lati
oke de isalẹ.
39 Nigbati ibalogun ọrún, ti o duro niha
ọdọ rẹ̀, ri ti o kigbe soke bayi, ti o si jọwọ
ẹmí rẹ̀ lọwọ, o wipe, Lõtọ Ọmọ Ọlọrun li
ọkọnri yi iṣe.
40 Awọn obiri pẹlu si wà li òkere nwọn
nwò: ninu awọn ẹniti Maria Magdalene wà,
ati Maria iya Jakọbu kekere, ati ti Jose ati
Salome;
41 (Awọn ẹniti, nigbati o wà ni Galili, ti
nwọn ntọ̀ ọ lẹhin pẹlu, ti nwọn nṣe iranṣẹ fun
u;) ati ọ̀pọ obiri miran pẹlu, ti o ba a goke wá
si Jerusalemu.
42 Nigbati alẹ si lẹ tan, nitoriti iṣe
ọjọ ipalẹmọ, eyini ni, ọjọ ti o ṣiwaju ọjọ
isimi,
43 Josefu ara Arimatea, ọlọlá ìgbimọ, ẹniti

o si nreti ijọba Ọlọrun pẹlu, o wá, o si wọ̀le
tọ̀ Pilatu lọ laifòya, o si tọrọ okú Jesu.
44 Ẹnu si yà Pilatu gidigidi, bi o ti kú na:
o si pè balogun ọrún na, o bi i lẽre bi igba ti
o ti kú ti pẹ diẹ.
45 Nigbati o si mọ̀ lati ọdọ balogun ọrún
na, o si fi okú na fun Josefu.
46 O si rà aṣọ ọgbọ àla wá, o si sọ ọ kalẹ, o
si fi aṣọ ọgbọ àla na di i, o si tẹ́ ẹ sinu ibojì ti
a wọ̀ ninu apata, o si yi okuta kan di ẹnu ọ̀na
ibojì na.
47 Ati Maria Magdalene, ati Maria iya Jose,
ri ibi ti a gbé tẹ́ ẹ si.

## ORI 16.

NIGBATI ọjọ isimi rekọja tan, Maria Magda-
lene, ati Maria iya Jakọbu, ati Salome, ti rà
turari ki nwọn ba wá lati fi kùn u.
2 Ni kutukutu owurọ̀ ọjọ kini ọ̀sẹ, nwọn
wá si ibi ibojì nigbati õrùn bẹ̀rẹ si ilà.
3 Nwọn si mba ara wọn ṣe aroye, wipe, Tani
yio yi okuta kuro fun wa li ẹnu ibojì?
4 Nigbati nwọn si wò o, nwọn ri pe a ti yi
okuta na kuro: nitoripe o tobi gidigidi.
5 Nigbati nwọn si wọ̀ inu ibojì, nwọn si
ri ọmọkọnri kan joko li apa otún, ti o wọ̀
agbada funfun gigun; ẹ̀ru si ba wọn.
6 O si wi fun wọn pe, Ẹ má bẹ̀ru: ẹnyin
nwá Jesu ti Nasareti, ti a kàn mọ agbelebu:
o jinde; ko si nihinyi: ẹ wò ibi ti nwọn gbé
tẹ́ ẹ si.

7 Ṣugbọn ẹ ba ọ̀na nyin lọ, ẹ si wi fun awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ ati Peteru pe, o ṣaju nyin lọ si
Galili: nibẹ̀ li ẹnyin o gbé ri i, bi o ti wi fun
nyin.
8 Nwọn si jade lọ kánkan, nwọn si sá kuro
ni iboji; nitoriti nwọn nwarìri, ẹ̀ru si ba
wọn gidigidi: bẹ̃ni nwọn ko wi ohunkohun
fun ẹnikan; nitoripe ẹ̀ru ba wọn.
9 Nigbati Jesu jinde li owurọ̀ kutukutu ni
ijọ kini ọ̀sẹ, o tète fi ara hàn fun Maria
Magdalene, lara ẹniti o lé ẹmi ẽ̀ṣu meje jade.
10 On si lọ sọ fun awọn ti o ti mba a gbé, bi
nwọn ti ngbàwẹ, ti nwọn si nsọkun.
11 Ati awọn, nigbati nwọn si gbọ́ pe o di
alãye, ati pe, a si ti ri i lọdọ rẹ̀, nwọn ko
gbagbọ́.
12 Lẹhin eyini, o si fi ara hàn fun awọn meji
ninu wọn ni ipa miran, bi nwọn ti nrìn li
ọ̀na, ti nwọn si nlọ si igberiko.
13 Nwọn si lọ sọ fun awọn iyokùn: nwọn
ko si gbà wọn gbọ́ pẹlu.
14 Lẹhin na o si fi ara hàn fun awọn mọ-
kanla bi nwọn ti joko tì onjẹ, o si fi aigba-
gbọ́ ati lile àiya wọn ba wọn wi, nitoriti
nwọn ko gbà awọn ti o ti ri i lẹhin igbati o
jinde gbọ́.
15 O si wi fun wọn pe, Ẹ lọ si gbogbo aiye,
ki ẹ si mà wasu Ihin rere fun gbogbo ẹda.
16 Ẹniti o ba gbagbọ́, ti a ba si baptisi
rẹ̀ yio là; ṣugbọn ẹniti ko ba gbagbọ́ yio
jẹbi.
17 Àmi wọnyi ni yio si ma ba awọn ti o

gbagbọ́ lọ; Li orukọ mi ni nwọn o ma lé
awọn ẹmi èṣu jade; nwọn o si ma fi ède titun
sọ̀rọ;
18 Nwọn o si ma gbé ejò lọwọ; bi nwọn
ba si mu ohunkohun ti o li oró, ki yio pa
wọn lara; nwọn o gbé ọwọ́ le awọn olo-
kunrun, ara wọn yio da.
19 Bẹ̃ni nigbati Oluwa si ti ba wọn sọ̀rọ
tan, a si gbà a lọ soke ọrun, o si joko li ọwọ́
ọtún Ọlọrun.
20 Nwọn si jade lọ, nwọn si nwasu ni ibi
gbogbo, Oluwa si mba wọn ṣiṣẹ, o si nfi idi
ọ̀rọ na kalẹ pẹlu nipa àmi ti ntẹ̀lẹ e. Amin.

IHIN RERE

TI

# L U K U.

---

## ORI 1.

GẸGẸ bi enia pipọ ti fi ọwọ́ le e lati tò ihin
wọnni lẹsẹsẹ, ti a gbagbọ́ jùlọ nitõtọ ninu
wa,
2 Gẹgẹ bi awọn, ti o ṣe oju wọn li atete-
kọṣe awọn onṣẹ ọ̀rọ na, ti nawọ wọn si wa:
3 O si yẹ fun mi pẹlu, ti mo ti tọsẹ ohun gbo-
gbo kinikini lati ipilẹṣẹ, lati kọwe si ọ li oriori,
Teofilu ọlọlajùlọ,
4 Ki iwọ ki o le mọ̀ ọtitọ ti ohun wọnni, ti
a ti kọ́ ọ.
5 Nigba ọjọ Herodu ọba Judea, alufa kan wà,
ni ipa ti Abia, orukọ rẹ̀ a ma jẹ Sakariah: aya
rẹ̀ si ṣe ọkan ninu awọn ọmọbiri Aaroni, orukọ
rẹ̀ a si ma jẹ Elisabeti.
6 Awọn mejeji si ṣe olododo niwaju Ọlọrun,
nwọn nrìn ni gbogbo ofin on ìlana Oluwa li
ailẹgan.
7 Ṣugbọn nwọn ko li ọmọ, nitori ti Elisabeti
yàgan, awọn mejeji si di arugbo.
8 O si ṣe, nigbati o nṣe iṣẹ alufa niwaju
Ọlọrun ni ipa ẹsẹ ti rẹ̀,
9 Bi iṣe awọn alufa, ipa ti rẹ̀ ni ati ma
fi turari jóna, nigbati o ba wọ̀ inu tempili
Oluwa lọ.

10 Gbogbo ijọ awọn enia si ngbadura lode li
akokò sisun turari.
11 Angeli Oluwa kan si fi ara hàn a, o duro
li apa ọtún pẹpẹ turari.
12 Nigbati Sakariah si ri i, ori rẹ̀ wúle, ẹ̀ru
si ba a.
13 Ṣugbọn angeli na wi fun u pe, Má bẹ̀ru,
Sakariah: nitoriti adura rẹ gbà; Elisabeti aya
rẹ yio si bí ọmọkọnri fun ọ, iwọ o si sọ
orukọ rẹ̀ ni Johannu.
14 Iwọ o si li ayọ̀ ati inu didùn: enia pipọ
yio si yọ̀ si ibí rẹ̀.
15 Nitori on o pọ̀ niwaju Oluwa, kì yio
si mu ọti-wain, bẹ̃ni ki yio si mu ọti-kọti;
yio si kún fun Ẹmí Mimọ́ ani lati inu iya
rẹ̀ wá.
16 On o si pa pipọ da ninu awọn ọmọ Israeli
si Oluwa Ọlọrun wọn.
17 Ẹmí ati agbara Elijah ni on o si fi ṣaju
rẹ̀ lọ, lati pa àiya awọn baba da si ti awọn
ọmọ, ati ti awọn alaigbọran si ọgbọ́n awọn
olõtọ; ki o le pèse enia ti a mura silẹ dè Oluwa.
18 Sakariah si wi fun angeli na pe, Àmi
wo li emi o fi mọ̀ eyi? Emi sá di arugbo,
ati Elisabeti aya mi si sunmọ iwaju li ọjọ
rẹ̀.
19 Angeli na si dahùn o wi fun u pe, Emi
ni Gabrieli, ti ima duro niwaju Ọlọrun; emi
li a rán wá lati sọ fun ọ, ati lati mu ihin ayọ̀
wọnyi fun ọ wa.
20 Si kiyesi i, iwọ o yadi, iwọ ki yio si le
fọhun, titi ọjọ na ti nkan wọnyi yio fi ṣẹ,

nitori iwọ ko gbà ọ̀rọ mi gbọ́ ti yio ṣẹ li
akokò wọn.
21 Awọn enia si duro dè Sakariah, ẹnu si yà
wọn nitoriti o pẹ ninu tempili.
22 Nigbati o si jade, ko le fọhun si wọn:
nwọn si woye pe o ri iran ninu ile Ọlọ-
run: nitoriti o nṣe apẹrẹ si wọn, o si yà
odi.
23 O si ṣe, nigbati ọjọ iṣẹ alufa rẹ̀ pé, o lọ si
ile rẹ̀.
24 Lẹhin ọjọ wọnni ni Elisabeti aya rẹ̀
lóyun, o si fi ara rẹ̀ pamọ́ li oṣù marun,
o ni,
25 Bayi li Oluwa ṣe fun mi li ọjọ ti o ṣijuwò
mi, lati mu ẹ̀gan mi kuro lọdọ araiye.
26 Li oṣù kẹfa a si rán angeli Gabrieli lati
ọdọ Ọlọrun lọ si ilu kan ni Galili, ti a npè ni
Nasareti,
27 Si Wundia kan ti a fẹ fun ọkọnri kan, ti
a npè ni Josefu, ti idile Dafidi; orukọ wundia
na a si ma jẹ Maria.
28 Angeli na si tọ̀ ọ wá, o ni, Alafia, iwọ
ẹniti a kọjusi ṣe li ore, Oluwa pẹlu rẹ: ala-
bukun-fun ni iwọ ninu awọn obiri.
29 Ṣugbọn ọkàn rẹ̀ kò lelẹ nitori ọ̀rọ rẹ̀, o si
rò ninu ara rẹ̀ pe, irú kíki kili eyi.
30 Angeli na si wi fun u pe, Má bẹ̀ru,
Maria: nitori iwọ ti ri oju rere lọdọ Ọlọrun.
31 Sá si kiyesi i, iwọ o lóyun ninu rẹ, iwọ
o si bí ọmọkọnri, iwọ o si pè orukọ rẹ̀ ni
JESU.
32 On o pọ̀, Ọmọ Ọgá-ogo li a o si ma pè

e: Oluwa Ọlọrun yio si fi itẹ́ Dafidi baba rẹ̀
fun u:
33 Yio si jọba ni ile Jakọbu titi aiye; ijọba
rẹ̀ ki yio si ni ipẹkun.
34 Nigbana ni Maria wi fun angeli na pe,
Bawo li eyi o ti ri, nigbati emi ko ti mọ̀
ọkọnri?
35 Angeli na si dahùn o si wi fun u pe,
Ẹmí Mimọ́ yio tọ́ ọ wá, ati agbara Ọgá-
ogo yio ṣiji bò ọ: nitorina ohun Mimọ́ ti
a o ti inu rẹ bi, Ọmọ Ọlọrun li a o ma
pè e.
36 Si kiyesi i, Elisabeti ará rẹ, on pẹlu si
lóyun ọmọkọnri li ogbologbo rẹ̀: eyi si li oṣu
kẹfa fun ẹniti a npè li agàn.
37 Nitori ko si ohun ti o ṣoro fun Ọlọrun.
38 Maria si wipe, Wò ọmọ ọdọ Oluwa; ki
o ri fun mi gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ. Angeli na si fi i
silẹ lọ.
39 Ni ijọ wọnni ni Maria si dide, o lọ kán-
kan si ilẹ-òke, si ilu kan ni Judah;
40 O si wọ̀ ile Sakariah lọ, o si kí Elisabeti.
41 O si ṣe, nigbati Elisabeti gbọ́ ikí Maria,
ọlẹ̀ sọ ninu rẹ̀; Elisabeti si kun fun Ẹmí
Mimọ́:
42 O si ke li ohùn rara, o si wipe, Alabukun-
fun ni iwọ ninu awọn obiri, alabukun-fun si
ni fun ọmọ inu rẹ.
43 Nibo si li eyi ti wá ba mi, ti iya Oluwa
mi yio fi tọ̀ mi wá?
44 Sawò o, bi ohùn ikí rẹ ti bọ si mi li etí,
ọlẹ̀ sọ ninu mi fun ayọ̀.

45 Alabukun-fun si li ẹniti o gbagbọ́: nitori
ṣiṣẹ ti nkan wọnyi yio ṣẹ, ti a ti sọ fun u lati
ọdọ Oluwa wá.
46 Maria si dahùn, o ni, Ọkàn mi yìn Oluwa
logo,
47 Ẹmí mi si yọ̀ si Ọlọrun Olugbala mi.
48 Nitoriti o ṣiju-wò ìwa irẹlẹ ọmọbiri ọdọ
rẹ̀: sá si wò o, lati isisiyi lọ gbogbo iran enia
ni yio ma pè mi li alabukun-fun.
49 Nitori ẹniti o li agbara ti ṣe ohun ti o tobi
fun mi; mimọ́ si li orukọ rẹ̀.
50 Ãnu rẹ̀ si mbẹ fun awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀ lati
irandiran.
51 O ti fi agbara hàn li apa rẹ̀; o ti tú awọn
onirera ká ni ironu ọkàn wọn.
52 O ti mu awọn alagbara kuro lori itẹ́ wọn,
o si gbé awọn talakà leke.
53 O ti fi ohun ti o dara kún awọn ti
ebi npa; o si rán awọn ọlọrọ̀ pada lọwọ
ofo.
54 O ti ràn Israeli ọmọ-ọdọ rẹ̀ lọwọ, ni iranti
ãnu rẹ̀;
55 Bi o ti sọ fun awọn baba wa, fun Abra-
hamu, ati fun irú-ọmọ rẹ̀ lailai.
56 Maria si ba a joko niwọn oṣù mẹta, o si
pada lọ si ile rẹ̀.
57 Ọjọ Elisabeti pe wayi ti yio bí; o si bí
ọmọkọnri kan.
58 Ati awọn aladugbo, ati awọn ará rẹ̀ gbọ́
bi Oluwa ti ṣe ãnu nla fun u; nwọn si ba
a yọ̀.
59 O si ṣe, ni ijọ kẹjọ nwọn wá lati kọ ọmọ

na nila; nwọn si sọ orukọ rẹ̀ ni Sakariah, gẹgẹ
bi orukọ baba rẹ̀.
60 Iya rẹ̀ si dahùn, o ni, Bẽkọ; bikoṣe
Johannu li a o pè e.
61 Nwọn si wi fun u pe, Ko si ọkan ninu
awọn ará rẹ ti a npè li orukọ yi.
62 Nwọn si ṣe apẹrẹ si baba rẹ̀, bi o ti nfẹ ki
a pè e.
63 O si bère walã, o kọ ọ, wipe, Johannu li
orukọ rẹ̀. Ẹnu si yà gbogbo wọn.
64 Ẹnu rẹ̀ si ṣí lọgan, okùn ahọn rẹ̀ si tú, o
si sọ̀rọ, o si yìn Ọlọrun.
65 Ẹ̀ru si ba gbogbo awọn ti mbẹ li àgbegbe
wọn: a si ti rò gbogbo ihin wọnyi ká gbogbo
ilẹ òke Judea.
66 Gbogbo awọn ti o gbọ́ si tò o sinu ọkàn
wọn, nwọn nwipe, Irú ọmọ kili eyi o jẹ! Ọwọ́
Oluwa si pẹlu rẹ̀.
67 Sakariah baba rẹ̀ si kún fun Ẹmí Mimọ́, o
si sọtẹlẹ, o ni,
68 Olubukun li Oluwa Ọlọrun Israeli; ni-
toriti o ti bojuwò, ti o si ti da awọn enia rẹ̀
nide,
69 Ti o si ti gbé iwo igbala soke fun wa ni ile
Dafidi ọmọ-ọdọ rẹ̀;
70 Bi o ti wi li ẹnu awọn woli rẹ̀ mimọ́, ti
nwọn ti mbẹ nigbati aiye ti ṣẹ:
71 Pe, a o gbà wa là lọwọ awọn ọtá wa, ati
lọwọ gbogbo awọn ti o korira wa;
72 Lati ṣe ãnu ti o ti leri fun awọn baba wa,
ati lati ranti majẹmu rẹ̀ mimọ́;
73 Ara ti o ti bu fun Abrahamu baba wa,

74 Pe on o fifun wa, lati gbà wa lọwọ awọn
ọtá wa, ki awa ki o le ma sìn i laifòya,
75 Ni mimọ́ ìwa ati li ododo niwaju rẹ̀, li ọjọ
aiye wa gbogbo.
76 Ati iwọ, ọmọ, woli Ọgá-ogo li a o ma pè
ọ : nitori iwọ ni yio ṣaju Oluwa lati tún ọ̀na
rẹ̀ ṣe;
77 Lati fi ìmọ igbala fun awọn enia rẹ̀ fun
imukuro ẹ̀ṣẹ wọn,
78 Nipa iyọnu Ọlọrun wa; nipa eyiti ìla
õrùn lati oke wá bojuwò wa,
79 Lati fi imọlẹ fun awọn ti o joko li òkun-
kun ati li ojiji ikú, ati lati fi ẹsẹ wa le ọ̀na
alafia.
80 Ọmọ na si dàgba, o si le li ọkàn, o si wà
ni ijù titi o fi di ọjọ ifihàn rẹ̀ fun Israeli.

## ORI 2.

O SI ṣe li ọjọ wọnni, aṣẹ ti ọdọ Kesari
Augustu wá pe, ki a kọ orukọ enia gbogbo
aiye sinu iwe.
2 (Ikọ sinu iwe yi tètekọ bẹ̀rẹ nigbati Kireniu
fi jẹ Bãlẹ Siria.)
3 Gbogbo awọn enia si lọ olukuluku si ilu
ara rẹ̀, lati kọ orukọ rẹ̀ sinu iwe.
4 Josefu pẹlu si rè oke lati Nasareti ilu ni
Galili lọ, si ilu Dafidi ni Judea, ti a npè
ni Betlehemu; (nitoriti o ṣe ti iran ati idile
Dafidi :)
5 Lati kọ orukọ rẹ̀, pẹlu Maria aya rẹ̀ afẹsọna,
ti o tobi fun oyún.

6 O si ṣe, nigbati nwọn wà nibẹ̀, ọjọ rẹ̀ pé ti
on o bí.
7 O si bí akọbi rẹ̀ ọmọkọnri, o si fi ọja wé e,
o si tẹ́ ẹ sinu ibujẹ ẹran; nitoriti àye ko si fun
wọn ninu ile èro.
8 Awọn oluṣọ agutan mbẹ ni ilu na, nwọn nṣọ
agbo agutan wọn li oru ni papa ti nwọn ngbé.
9 Sá si kiyesi i, angeli Oluwa na yọ si wọn,
ati ogo Oluwa si ràn yi wọn ká: ẹ̀ru si ba wọn
gidigidi.
10 Angeli na si wi fun wọn pe, Má bẹ̀ru:
sawò o, mo mu ihin rere ayọ̀ nla fun nyin wá,
ti yio ṣe ti enia gbogbo.
11 Nitoriti a bí Olugbala fun nyin loni ni ilu
Dafidi, ti iṣe Kristi Oluwa.
12 Eyi ni yio si ṣe àmi fun nyin; ẹnyin o ri
ọmọ ọwọ na ti a fi ọja wé, o dubulẹ ni ibujẹ
ẹran.
13 Ọ̀pọlọpọ ogun ọrun si yọ si angeli na li
ojijì, nwọn nyìn Ọlọrun, wipe,
14 Ogo ni fun Ọlọrun loke ọrun, ati li aiye
alafia, ifẹ inu rere si enia.
15 O si ṣe, nigbati awọn angẹli na pada
kuro lọdọ wọn lọ si ọrun, awọn ọkọnri oluṣọ
agutan na ba ara wọn sọ pe, Ẹ jẹ ki a lọ si
Betlehemu tàra, ki a le ri ohun ti o ṣẹ, ti
Oluwa fihàn fun wa.
16 Nwọn si wá lọgan, nwọn si ri Maria, ati
Josefu, ati ọmọ ọwọ na, o dubulẹ ninu ibujẹ
ẹran.
17 Nigbati nwọn si ti ri i, nwọn rò ihin na
kiri ti a ti wi fun wọn nidi ti ọmọ yi.

18 Ẹnu si yà gbogbo awọn ti o gbọ́ si nkan
wọnyi, ti a ti wi fun wọn lati ọdọ awọn oluṣọ
agutan wá.
19 Ṣugbọn Maria si pa gbogbo nkan wọnyi
mọ́, o si nrò wọn ninu ọkàn rẹ̀.
20 Awọn oluṣọ agutan si pada lọ, nwọn nfi
ogo fun Ọlọrun, nwọn si nyìn i, nitori ohun
gbogbo ti nwọn ti gbọ́ ati ti nwọn ti ri, bi a ti
wi i fun wọn.
21 Nigbati ijọ kẹjọ si pé lati kọ ọmọ na
nila, nwọn pè orukọ rẹ̀ ni JESU, bi a ti sọ ọ
tẹlẹ lati ọdọ angeli na wá ki a to lóyun rẹ̀
ninu.
22 Nigbati ọjọ iwẹnu rẹ̀ (Maria) si pé gẹgẹ
bi ofin Mose, nwọn gbé e (Jesu) wá si Jeru-
salemu lati fi i fun Oluwa;
23 (Bi a ti kọ ọ sinu ofin Oluwa pe, Gbogbo
ọmọ ọkọnri ti o ṣe akọbi, on li a o pè ni mimọ́
fun Oluwa;)
24 Ati lati rubọ gẹgẹ bi a ti wi i li ofin
Oluwa, Àdaba meji tabi ọmọ ẹiyẹle meji.
25 Si kiyesi i, ọkọnri kan wà ni Jerusalemu,
orukọ rẹ̀ a ma jẹ Simeoni; ọkọnri na si ṣe
olõtọ ati olufọkànsin, o duro dè itunu Israeli:
Ẹmí Mimọ́ si wà lara rẹ̀.
26 A si ti fihàn a lati ọdọ Ẹmí Mimọ́ na
wá pe, on ki yio ri ikú, ki o to ri Kristi
Oluwa.
27 O si ti ipa Ẹmí wá sinu tempeli nigbati
awọn õbi rẹ̀ si gbé ọmọ na Jesu wá, lati ṣe fun
u bi iṣe ofin,

28 Nigbana li o gbé e li apa rẹ̀, o fi ibukun
fun Ọlọrun, o ni,
29 Oluwa, nigbayi li o to jọwọ ọmọ-ọdọ rẹ
lọwọ lọ li alafia, gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ:
30 Nitoriti oju mi ti ri igbala rẹ na,
31 Ti iwọ ti pèse silẹ niwaju enia gbo-
gbo;
32 Imọlẹ lati mọ́ si awọn Keferi, ati ogo
Israeli enia rẹ.
33 Ẹnu si yà Josefu ati iya rẹ̀ si nkan ti a
nsọ si i wọnyi.
34 Simeoni si sure fun wọn, o si wi fun
Maria iya rẹ̀ pe, Kiyesi i, a gbé ọmọ yi kalẹ
fun iṣubu ati idide ọ̀pọ enia ni Israeli; ati fun
àmi ti a o sọ̀rọ òdi si;
35 (Idà yio si gún iwọ na li ọkàn pẹlu,) ki
a le fi ironu ọ̀pọ ọkàn hàn.
36 Ẹnikan si mbẹ, Anna woli, ọmọbiri
Fanueli, li ẹ̀ya Aseri: ọjọ ogbó rẹ̀ pọ̀, o ti
ba ọkọ gbé li ọdún meje lati igba wundia
rẹ̀ wá;
37 O si ṣe opó ìwọn ọdún mẹrinlelọgọrin,
ẹniti ko kuro ni tempeli o si nfi àwẹ ati adura
sìn Ọlọrun lọsán ati loru.
38 O si wọ̀le li akokò na, o si dupẹ fun
Oluwa pẹlu, o si sọ̀rọ rẹ̀ fun gbogbo awọn ti
o duro dè idande ni Jerusalemu.
39 Nigbati nwọn si ti ṣe nkan gbogbo tan
gẹgẹ bi ofin Oluwa, nwọn pada lọ si Galili, si
Nasareti ilu wọn.
40 Ọmọ na si dàgba, o si le li ọkàn, o

si kún fun ọgbọ́n: ore-ọfẹ Ọlọrun si mbẹ
lara rẹ̀.
41 Awọn õbi rẹ̀ a si ma lọ si Jerusalemu li
ọdọdún si ajọ ọdún irekọja.
42 Nigbati o si di ọmọ ọdún mejila, nwọn
goke lọ si Jerusalemu gẹgẹ bi iṣe ajọ ọdún na.
43 Nigbati nwọn si pé ọjọ wọn, bi nwọn ti
npada bọ̀, ọmọ na Jesu duro lẹhin ni Jeru-
salemu; ati Josefu ati iya rẹ̀ ko mọ̀.
44 Ṣugbọn nwọn ṣebi o wà li ẹgbẹ èro, nwọn
rìn ìrin ọjọ kan; nwọn wá a kiri ninu awọn
ara ati awọn ojulumọ̀ wọn.
45 Nigbati nwọn ko si ri i, nwọn tún pada
si Jerusalemu, nwọn nwá a kiri.
46 O si ṣe, ni ijọ kẹta nwọn ri i ninu tempeli
o joko li arin awọn olukọni, o ngbọ́ ti wọn, o
si mbi wọn lẽre.
47 Ẹnu si yà gbogbo awọn ti o gbọ́ ọ̀rọ rẹ̀ li
oyé ati idahùn rẹ̀.
48 Nigbati nwọn si ri i, hà ṣe wọn: iya rẹ̀ si
bi i pe, Ọmọ, ẽṣe ti iwọ fi ṣe wa bẹ̃? sawò o,
baba rẹ ati emi ti nfi ibinujẹ wá ọ kiri.
49 O si dahùn wi fun wọn pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi
nwá mi kiri? ẹnyin ko mọ̀ pe, emi ko le ṣe ki
emi má wà ninu iṣẹ baba mi?
50 Ọ̀rọ ti o sọ ko si yé won.
51 O si ba wọn sọkalẹ lọ si Nasareti, o si fi
ara balẹ fun wọn: ṣugbọn iya rẹ̀ pa gbogbo
nkan wọnyi mọ́ ninu ọkàn rẹ̀.
52 Jesu si pọ̀ li ọgbọ́n, o si ndàgba, o si wà
li oju rere li ọdọ Ọlọrun ati enia.

# ORI 3.

LI ọdún kẹdogun ijọba Tiberiu Kesari, nig-
bati Pontiu Pilatu jẹ Bãlẹ Judea, ti Herodu
si jẹ tetrarki Galili, Filippu arakọnri rẹ̀ si jẹ
tetrarki Iturea ati ti Trakoniti, Lisania si jẹ
tetrarki Abilene,
2 Ti Anna on Kaiafa nṣe olori awọn alufa,
nigbana li ọ̀rọ Ọlọrun tọ̀ Johannu ọmọ Saka-
riah wá ni ijù.
3 O si wá si gbogbo ilẹ ìha Jordani, o nwasu
baptismu ironupiwada fun imukuro ẹ̀ṣẹ;
4 Bi a ti kọ ọ ninu iwe ọ̀rọ woli Isaiah pe,
Ohùn ẹni ti nkigbe ni ijù, Ẹ tún ọ̀na Oluwa
ṣe, ẹ mu ipa rẹ̀ tọ́.
5 Gbogbo ọgbún li a o kún, gbogbo òke
nla ati òke kekere li a o tẹ-bẹrẹ; wíwọ li a
o ṣe ni tìtọ, ati ọ̀na palapala li a o sọ di
kikuna;
6 Gbogbo enia ni yio si ri igbala Ọlọrun.
7 Nigbana li o wi fun ọ̀pọ awọn enia ti o
wá lati baptisi lọdọ rẹ̀ pe, Ẹnyin iran paramọlẹ,
tali o kìlọ fun nyin lati sá kuro ninu ibinu ti
mbọ̀?
8 Njẹ ki ẹnyin ki o so eso ti o yẹ fun ironu-
piwada, ki ẹ má si ṣe bẹ̀rẹ si iwi ninu ara
nyin pe, awa ni Abrahamu ni baba: ki emi
ki o wi fun nyin, Ọlọrun le fi ọmọ fun Abra-
hamu ninu okuta wọnyi.

9 Ati nisisiyi pẹlu, a fi ãke le gbòngbo igi na:
gbogbo igi ti ko ba so eso rere, a ke e lulẹ, a si
wọ́ ọ jù sinu iná.
10 Awọn enia si mbi i pe, Kini ki awa ki o
ha ṣe?
11 O dahùn o si wi fun wọn pe, Ẹniti o ba li
ẹ̀wu meji, ki o fi ọkan fun ẹniti ko ni; ẹniti o
ba si li onjẹ, ki o ṣe bẹ̃ pẹlu.
12 Nigbana li awọn agbowode tọ̀ ọ wá lati
baptisi lọdọ rẹ̀, nwọn si bi i pe, Olukọni, kili
awa o ha ṣe?
13 O si dahùn o wi fun wọn pe, Ẹ máṣe bère
jù bi ati rán nyin lọ mọ́.
14 Awọn ọmọ-ogun si bère lọdọ rẹ̀, wipe,
Kili awa o ṣe? O si wi fun wọn pe, Ẹ máṣe
ẹnikẹni ni jamba, bẹ̃ni ki ẹ má si gbà dulumọ
ẹnikan; ki owo onjẹ nyin ki o si kún nyin
loju.
15 Bi awọn enia si ti nreti, ti gbogbo wọn
si nrò ninu ara wọn nitori Johannu, bi on ni
Kristi bi on kọ́;
16 Johannu dahùn o si wi fun gbogbo wọn
pe, Lõtọ li emi nfi omi baptisi nyin; ṣugbọn
ẹniti o pọ̀ju mi lọ de, okùn bàta ẹsẹ ẹniti emi
ko to itú: on ni yio fi Ẹmí Mimọ́ ati iná
baptisi nyin:
17 Ẹniti atẹ rẹ̀ mbẹ li ọwọ́ rẹ̀, yio si gbá
ilẹ ipaka rẹ̀ mọ́ toto, yio si kó alikama rẹ̀
sinu aká; ṣugbọn ìyangbo ni yio fi iná ajõku
sun.
18 Ohun pipọ pẹlu li o si wasu fun awọn
enia ni ìkilọ rẹ̀.

19 Ṣugbọn Herodu tetrarki, ti o bawi
nitori Herodia aya Filippu arakọnri rẹ̀,
ati itori ohun buburu gbogbo ti Herodu
ti ṣe,
20 O fi eyi pari gbogbo rẹ̀ niti ti o fi
Johannu sinu tubu.
21 Nigbati a si baptisi awọn enia gbogbo
tan, o si ṣe, a baptisi Jesu pẹlu, bi o ti
ngbadura, ọrun ṣí silẹ,
22 Ẹmí Mimọ́ si sọkalẹ si ori rẹ̀ li àwọ
àdaba, ohùn kan si ti ọrun wá, ti o wipe,
Iwọ ni ayanfẹ ọmọ mi; ẹniti inu mi dùn si
gidigidi.
23 Jesu tikararẹ̀ nto bi ẹni ìwọn ọgbọ̀n ọdún,
o njẹ (bi a ti fi i pè) ọmọ Josefu, ti iṣe ọmọ
Eli,
24 Ti iṣe ọmọ Mattati, ti iṣe ọmọ Lefi, ti iṣe
ọmọ Melki, ti iṣe ọmọ Janna, ti iṣe ọmọ
Josefu,
25 Ti iṣe ọmọ Mattatia, ti iṣe ọmọ Amosi, ti
iṣe ọmọ Naumu, ti iṣe ọmọ Esli, ti iṣe ọmọ
Naggai,
26 Ti iṣe ọmọ Maati, ti iṣe ọmọ Mattatia, ti
iṣe ọmọ Ṣimei, ti iṣe ọmọ Josefu, ti iṣe ọmọ
Juda,
27 Ti iṣe ọmọ Joanna, ti iṣe ọmọ Resa, ti iṣe
ọmọ Sorobabeli, ti iṣe ọmọ Salatieli, ti iṣe
ọmọ Neri,
28 Ti iṣe ọmọ Melki, ti iṣe ọmọ Addi, ti iṣe
ọmọ Kosamu, ti iṣe ọmọ Elmodamu, ti iṣe ọmọ
Eri,
29 Ti iṣe ọmọ Jose, ti iṣe ọmọ Elieseri, ti iṣe

ọmọ Jorimu, ti iṣe ọmọ Mattati, ti iṣe ọmọ
Lefi,
30 Ti iṣe ọmọ Simeoni, ti iṣe ọmọ Juda, ti
iṣe ọmọ Josefu, ti iṣe ọmọ Jonani, ti iṣe ọmọ
Eliakimu,
31 Ti iṣe ọmọ Melea, ti iṣe ọmọ Menani, ti
iṣe ọmọ Mattata, ti iṣe ọmọ Natani, ti iṣe ọmọ
Dafidi,
32 Ti iṣe ọmọ Jesse, ti iṣe ọmọ Obedi, ti iṣe
ọmọ Boasi, ti iṣe ọmọ Solmoni, ti iṣe ọmọ
Naassoni,
33 Ti iṣe ọmọ Aminadabu, ti iṣe ọmọ Aramu,
ti iṣe ọmọ Esromu, ti iṣe ọmọ Faresi, ti iṣe
ọmọ Juda,
34 Ti iṣe ọmọ Jakọbu, ti iṣe ọmọ Isaaki, ti
iṣe ọmọ Abrahamu, ti iṣe ọmọ Tara, ti iṣe ọmọ
Nakoru,
35 Ti iṣe ọmọ Saruku, ti iṣe ọmọ Ragau, ti iṣe
ọmọ Faleki, ti iṣe ọmọ Eberi, ti iṣe ọmọ Sala,
36 Ti iṣe ọmọ Kainani, ti iṣe ọmọ Arfaksadi,
ti iṣe ọmọ Semu, ti iṣe ọmọ Noa, ti iṣe ọmọ
Lameki,
37 Ti iṣe ọmọ Matusala, ti iṣe ọmọ Enoku, ti
iṣe ọmọ Jaredi, ti iṣe ọmọ Maleleeli, ti iṣe ọmọ
Kainani,
38 Ti iṣe ọmọ Enosi, ti iṣe ọmọ Seti, ti iṣe
ọmọ Adamu, ti iṣe ọmọ Ọlọrun.

## ORI 4.

JESU si kún fun Ẹmí Mimọ́ o pada ti Jordani
wá, a si ti ọwọ́ Ẹmí dari rẹ̀ si ijù,

2 Ogoji ọjọ li a fi dan a wò lọwọ Èṣu. Ko si
jẹ ohunkohun li ọjọ wọnni: nigbati nwọn pé,
lẹhin na li ebi wa npa a.
3 Èṣu si wi fun u pe, Bi iwọ ba ṣe Ọmọ
Ọlọrun, sọ fun okuta yi ki o di akara.
4 Jesu si dahùn wi fun u pe, A ti kọwe rẹ̀
pe, Enia ko wà nipa akara nikan, bikoṣe nipa
gbogbo ọ̀rọ Ọlọrun.
5 Èṣu si mu u re ori òke giga, o si fi gbogbo
ilẹ ọba aiye hàn a nigba iṣẹju kan.
6 Èṣu si wi fun u pe, Gbogbo agbara wọnyi
li emi o fifun ọ, ati ogo wọn: gbogbo rẹ̀ li a
sá fifun mi; ẹnikẹni ti o ba si wù mi, emi a fi
i fun.
7 Njẹ bi iwọ ba foribalẹ fun mi, gbogbo rẹ̀
ni yio ṣe tirẹ.
8 Jesu si dahùn o si wi fun u pe, Kuro lẹhin
mi, Satani; nitoriti a kọwe rẹ̀ pe, Ki iwọ ki o
ma foribalẹ fun Oluwa Ọlọrun rẹ, on nikan-
ṣoṣo ni ki iwọ ki o si ma sìn.
9 O si mu u lọ si Jerusalemu, o si gbé e kà
ipari tempeli, o si wi fun u pe, Bi iwọ ba ṣe
Ọmọ Ọlọrun, bẹ́ silẹ lati ihinyi lọ:
10 A sá ti kọwe rẹ̀ pe, Yio kìlọ fun awọn
angeli rẹ̀, nitori rẹ, lati ma ṣe itọju rẹ:
11 Li ọwọ́ wọn ni nwọn o si gbé ọ soke, ki
iwọ ki o má ba fi ẹsẹ rẹ ṣan okuta.
12 Jesu si dahùn o wi fun u pe, A ti sọ ọ pe,
Iwọ ko gbọdo dan Oluwa Ọlọrun rẹ wò.
13 Nigbati Èṣu si pari idanwò na gbogbo, o
fi i silẹ lọ digboṣe.
14 Jesu si fi agbara Ẹmí pada wá si Galili:

okikí rẹ̀ si kàn kalẹ ni gbogbo àgbegbe ti o
yiká.
15 O si nkọni ninu sinagogu wọn, a nyìn i
logo lati ọdọ gbogbo awọn enia wá.
16 O si wá si Nasareti, nibiti a gbé ti tọ́ ọ
dàgba: bi iṣe rẹ̀ ti ri, o si wọ̀ inu sinagogu lọ
li ọjọ isimi, o dide duro lati kàwe.
17 A si fi iwe woli Isaiah fun u. Nigbati o
si ṣí iwe na, o ri ibiti a gbé kọ ọ pe,
18 Ẹmí Oluwa mbẹ lara mi, nitoriti o fi àmi
oróro yàn mi lati wasu Ihin rere fun awọn
òtoṣi; o ti rán mi wá lati ṣe awọtan awọn
onirobinujẹ ọkàn, lati wasu idasilẹ fun awọn
igbekun, itunriran fun awọn afọju, ati lati
jọwọ awọn ti a pa lara lọwọ,
19 Lati wasu ọdún itẹwọgba Oluwa.
20 O si pa iwe na de, o tun fi i fun iranṣẹ, o
si joko. Gbogbo awọn ti o mbẹ ninu sinagogu
si tẹjumọ ọ.
21 O si bẹ̀rẹ si iwi fun wọn pe, Loni ni Iwe
mimọ́ Ọlọrun yi to ṣẹ li etí nyin.
22 Gbogbo wọn si jẹri rẹ̀, hà si ṣe wọn si ọ̀rọ
rere ti njade li ẹnu rẹ̀. Nwọn si nwipe, Ọmọ
Josefu kọ́ yi?
23 O si wi fun wọn pe, Lõtọ li ẹnyin o pa
owe yi si mi pe, Oniṣegun, wò ara rẹ da:
ohunkohun ti awa gbọ́ pe o ti ọwọ́ rẹ ṣe
ni Kapernaumu, ṣe e nihinyi ni ilẹ baba rẹ
pẹlu.
24 O si wipe, Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ko si
woli tị a tẹwọgbà ni ilẹ baba rẹ̀.
25 Ṣugbọn mo wi fun nyin nitõtọ, opó pipọ

li o wà ni Israeli nigba ọjọ woli Elijah, nigbati
ọrun fi sé li ọdún mẹta on oṣù mẹfa, nigbati
ìyan nla fi mu ká ilẹ gbogbo;
26 Ko si ẹniti a rán Elijah si, bikoṣe si
Sarefati, ilu kan ni Sidoni, si obiri opó
kan.
27 Ati adẹtẹ̀ pipọ ni mbẹ ni Israeli nigba
woli Eliṣa; ko si ẹniti a wẹnumọ́ ninu won,
bikoṣe Naamani ara Siria.
28 Nigbati gbogbo awọn ti o wà ninu sina-
gogu gbọ́ nkan wọnyi, inu ru wọn ṣùṣù,
29 Nwọn si dide, nwọn tì i sode si ẹhin
ilu, nwọn si fà a lọ si bèbe òke nibiti nwọn
gbé tẹ̀ ilu wọn do, ki nwọn ki o le tari rẹ̀ li
ogedengbe.
30 Ṣugbọn o kọja larin wọn, o ba ti rẹ̀
lọ.
31 O si sọkalẹ wá si Kapernaumu, ilu kan ni
Galili, o si nkọ́ wọn li ọjọ isimi.
32 Ẹnu si yà wọn si ẹkọ́ rẹ̀: nitori ikánilara
pẹlu ọ̀rọ rẹ̀.
33 Ọkọnri kan si wà ninu sinagogu, ẹniti o li
ẹmi aimọ́ kan, o kigbe li ohùn rara,
34 O ni, Jọwọ wa jẹ; kini ṣe tawa tirẹ, Jesu
ara Nasareti? iwọ wá lati pa wa run? emi
mọ̀ ẹniti iwọ iṣe; Ẹni Mimọ́ Ọlọrun.
35 Jesu si ba a wi, o ni, Pa ẹnu rẹ mọ́, ki iwọ
ki o si jade lara rẹ̀. Nigbati ẹmi eṣu na si gbé
e ṣanlẹ li awujọ, o jade kuro lara rẹ̀, ko si pa a
lara.
36 Hà si ṣe gbogbo wọn, nwọn si mba ara
wọn sọ, wipe, Ọ̀rọ kili eyi! nitori aṣẹ on

agbara li o fi ba awọn ẹmi aimọ́ wi, nwọn si
jade kuro.
37 Okikí rẹ̀ si kàn nibi gbogbo li àgbegbe ilẹ
na yiká.
38 Nigbati o si dide kuro ninu sinagogu, o si
wọ̀ ile Simoni lọ; ibà si ti da iya aya Simoni
bulẹ; nwọn si bẹ̀ ẹ nitori rẹ̀.
39 O si duro tirisi i, o ba ibà na wi; ibà si
jọwọ rẹ̀ lọwọ: o si dide lọgan o nṣe iranṣẹ fun
wọn.
40 Nigbati õrùn si nwọ̀, gbogbo awọn ẹniti o
ni olokunrun ti o li arunkarun, nwọn mu wọn
tọ̀ ọ wá; o si fi ọwọ́ le olukuluku wọn, o si mu
wọn lara da.
41 Awon ẹmi eṣu si jade lara ẹni pipọ pẹlu,
nwọn kigbe soke, wipe, Iwọ ni Kristi Ọmọ
Ọlọrun. O si mba wọn wi, ko jẹ ki nwọn ki
o fọhun: nitoriti nwọn mọ̀ pe Kristi ni iṣe.
42 Nigbati ilẹ mọ́, o dide lọ si ibi ijù: ijọ
enia si nwá a kiri, nwọn si tọ̀ ọ wá, nwọn
si da a duro, nitori ki o má ba lọ kuro lọdọ
wọn.
43 O si wi fun wọn pe, Ko yẹ ki emi ma
wasu ijọba Ọlọrun fun ilu miran pẹlu: nito-
rina li a sá ṣe rán mi.
44 O si nwasu ninu sinagogu ti Galili.

## ORI 5.

O SI ṣe, nigbati ọ̀pọ enia ṣù mọ́ ọ lati gbọ́
ọ̀rọ Ọlọrun, ti o si duro leti adagun Gene-
sareti,

 

2 O si ri ọkọ meji ti nwọn gún leti adagun:
ṣugbọn awọn apẹja sọkalẹ kuro ninu wọn,
nwọn nfọ̀ àwọn wọn.
3 O si wọ̀ ọkan ninu awọn ọkọ̀ na, ti iṣe ti
Simoni, o si bẹ̀ ẹ ki o tẹ̀ si ẹhin diẹ kuro ni
ilẹ. O si joko, o si nkọ́ ọ̀pọ enia lati inu
ọkọ̀ lọ.
4 Bi o ti dakẹ ọ̀rọ isọ, o wi fun Simoni pe, Tì
si ibu, ki ẹnyin ki o si jù àwọn nyin si isalẹ
fun akopọ̀.
5 Simoni dahùn o si wi fun u pe, Olukọni,
gbogbo oru aná li awa fi ṣiṣẹ, awa ko si mu
nkan: ṣugbọn nitori ọ̀rọ rẹ emi o jù àwọn na
si isalẹ.
6 Nigbati nwọn si ti ṣe eyi, nwọn kó ọ̀pọ ẹja:
àwọn wọn si ya.
7 Nwọn si ṣapẹrẹ si ẹgbẹ wọn, ti o wà li ọkọ̀
keji, ki nwọn ki o wá lati ràn wọn lọwọ.
Nwọn si wá, nwọn si kún ọkọ̀ mejeji, bẹ̃ni
nwọn bẹ̀rẹ si irì.
8 Nigbati Simoni Peteru ri i, o wolẹ lẹba
ẽkun Jesu, o wipe, Lọ kuro lọdọ mi; nitori
ẹlẹṣẹ ni mi, Oluwa.
9 Hà si ṣe e, ati gbogbo awọn ti mbẹ pẹlu rẹ̀,
fun akopọ̀ ẹja ti nwọn kó:
10 Bẹ̃ si ni Jakọbu ati Johannu awọn ọmọ
Sebede, ti nṣe alabapa Simoni. Jesu si wi
fun Simoni pe, Máṣe bẹ̀ru; lati isisiyi lọ iwọ o
mu enia.
11 Nigbati nwọn si ti mu ọkọ̀ wọn de ilẹ,
nwọn fi gbogbo rẹ̀ silẹ, nwọn si ntọ̀ ọ lẹhin
lọ.

12 O si ṣe, nigbati o wọ̀ ilu kan, kiyesi i,
ọkọnri kan ti ara rẹ̀ kún fun ẹ̀tẹ: nigbati o ri
Jesu, o wolẹ, o si mbẹ̀ ẹ, wipe, Oluwa, bi iwọ
ba fẹ, iwọ le sọ mi di mimọ́.
13 O si nà ọwọ́ rẹ̀, o tọ́ ọ lara, o ni, Mo fẹ:
ki iwọ ki o mọ́. Lọgan ẹ̀tẹ si fi i silẹ lọ.
14 O si kìlọ fun u pe, ki o máṣe sọ fun ẹni-
kan: ṣugbọn ki o lọ, ki o si fi ara rẹ hàn fun
alufa, ki iwọ ki o si ta ọrẹ fun iwẹnumọ́ rẹ,
gẹgẹ bi Mose ti sọ ọ niti ẹrí fun wọn.
15 Ṣugbọn si iwaju li okikí rẹ̀ nkàn kalẹ:
ọ̀pọ enia si pade lati gbọ́ ọ̀rọ rẹ̀, ati
lati gbà dida ara lọdọ rẹ̀ kuro lọwọ ailera
wọn.
16 O si yà ara rẹ̀ si ijù, o si ngbadura.
17 O si ṣe ni ijọ kan, bi o si ti nkọ́ni, awọn
Farisi, on awọn amofin joko ni ìha ibẹ̀, nwọn
ti ilu Galili gbogbo, ati Judea, ati Jerusa-
lemu wá: agbara Oluwa si mbẹ lati mu wọn
lara da.
18 Sá si kiyesi i, awọn ọkọnri gbé ọkọnri
kan ti ẹ̀gba nṣe wá lori akete: nwọn nwá ọ̀na
ati gbé e wọ̀le, ki nwọn ki o si tẹ́ ẹ siwaju
rẹ̀.
19 Nigbati nwọn ko si ri ọ̀na ti nwọn iba fi
gbé e wọ̀le nitori ọ̀pọ enia, nwọn gùn oke àja
ile lọ, nwọn sọ ọ kalẹ li alafo àja ti on ti akete
rẹ̀ larin niwaju Jesu.
20 Nigbati o si ri igbagbọ́ wọn, o wi fun u
pe, Ọkọnri yi, a dari ẹ̀ṣẹ rẹ jì ọ.
21 Awọn akọwe ati awọn Farisi bẹ̀rẹ si
igberò, wipe, Tali eyi ti nsọ ọ̀rọ buburu si

N

Ọlọrun? tali o le dari ẹ̀ṣẹ jìni bikoṣe Ọlọrun
nikanṣoṣo?
22 Ṣugbọn nigbati Jesu mọ̀ ìro inu wọn, o
dahùn o si wi fun wọn pe, Kili ẹnyin nrò ninu
ọkàn nyin?
23 Ewo li o ya jù, lati wipe, A dari ẹ̀ṣẹ rẹ
jì ọ; tabi lati wipe, Dide ki iwọ ki o si
ma rìn?
24 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o le mọ̀ pe, Ọmọ
enia li agbara li aiye lati dari ẹ̀ṣẹ jìni,
(o wi fun ẹlẹgba na pe,) Mo wi fun ọ, Dide,
si gbé akete rẹ nilẹ, ki iwọ ki o si lọ si ile
rẹ.
25 O si dide lọgan niwaju wọn, o gbé ohun
ti o dubulẹ le, o si lọ si ile rẹ̀, o nyìn Ọlọrun
logo.
26 Ẹnu si yà wọn, nwọn si nyìn Ọlọrun logo,
ẹ̀ru si ba gbogbo wọn, nwọn nwipe, Awa ri
ẹ̀mọ loni.
27 Lẹhin nkan wọnyi li o si lọ, o si ri agbo-
wode kan, ti a npè ni Lefi, o joko ni bode: o
si wi fun u pe, Ma tọ̀ mi lẹhin.
28 O si fi gbogbo nkan silẹ, o dide, o si ntọ̀
ọ lẹhin lọ.
29 Lefi si se àse nla fun u ni ile rẹ̀: ọ̀pọ
awọn agbowode, ati awọn ẹlomiran mbẹ nibẹ̀
ti nwọn ba wọn joko.
30 Ṣugbọn awọn akọwe, ati awọn Farisi
nkùn si awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, wipe, Eṣe ti ẹnyin
fi mbá awọn agbowode ati awọn ẹlẹṣẹ jẹ, ti ẹ
mba wọn mu.
31 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Awọn ti

ara wọn le ko wá onișegun, bikọșe awọn ti
ara wọn ko da.
32 Emi ko wá ipè awọn olododo, bikọșe
awọn ẹlẹșẹ si ironupiwada.
33 Nwọn si bi i pe, Ẽșe ti awọn ọmọ-
ẹhin Johannu fi ngbàwẹ nigbakugba, nwọn a
si ma gbadura, gẹgẹ bẽ si ni ti awọn ọmọ-ẹhin
awọn Farisi; șugbọn awọn tirẹ njẹ, nwọn
nmu?
34 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin le mu ki awọn
ọmọ ile iyawo gbàwẹ, nigbati ọkọ iyawo mbẹ
lọdọ wọn?
35 Șugbọn ọjọ mbọ̀ nigbati a o gbà ọkọ
iyawo lọwọ wọn, nigbana ni nwọn o to gbàwẹ
ni ijọ wọnni.
36 O si pa owe kan fun wọn pe, Ko si ẹniti
imu idãsa așọ titun ti isi fi dí ogbologbo ẹ̀wu;
bikọșepe titun fà a ya, ogbologbo așọ ko ba
idãsa titun rẹ́ pọ̀.
37 Ko si si ẹniti ifi ọti-wain titun sinu ogbo-
logbo ìgo; bikọșepe ọti-wain titun bẹ́ ìgo na,
a si danù, ìgo a si bajẹ.
38 Șugbọn ọti-wain titun li a ifi sinu ìgo
titun; awọn mejeji a si pamọ́ pọ̀.
39 Ko si ẹniti imu ọdá ọti-wain tan, ti o si fẹ
ọ̀jo lojukanna: nitoriti o ni, ọdá san diẹ.

## ORI 6.

O SI șe li ọjọ isimi keji lẹhin ti ekini, Jesu
kọja larin oko ọkà; awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si nya
ipẹ́ ọkà, nwọn nfi ọwọ́ ra a jẹ.

2 Awọn kan ninu awọn Farisi si bi wọn pe,
Ẽṣe ti ẹnyin fi nṣe eyi ti ko yẹ lati ṣe li ọjọ
isimi?
3 Jesu si da wọn li ohùn, wipe, Ẹnyin ko
kawe to bi eyi, bi Dafidi ti ṣe, nigbati ebi
npa on tikmararẹ̀ ati awọn ti o wà lọdọ
rẹ̀;
4 Bi o ti wọ̀ ile Ọlọrun lọ, ti o si mu akara
ifihàn ti o jẹ, ti o si fifun awọn ti mbẹ lọdọ rẹ̀
pẹlu; ti ko yẹ fun u lati jẹ, bikoṣe fun awọn
alufa nikanṣoṣo?
5 O si wi fun wọn pe, Ọmọ-enia li Oluwa ọjọ
isimi pẹlu.
6 O si ṣe li ọjọ isimi kan pẹlu, ti o wọ̀ inu
sinagogu lọ, o si nkọ́ni: ọkọnri kan si mbẹ
nibẹ̀ ti ọwọ́ rẹ̀ ọtún rọ.
7 Ati awọn akọwe ati awọn Farisi nṣọ ọ, bi
yio mu u lara da li ọjọ isimi; ki nwọn ki o le
wá ẹfẹ́ kan fẹ si i.
8 Ṣugbọn o mọ̀ ìro inu wọn, o si wi fun
ọkọnri na ti ọwọ́ rẹ̀ rọ pe, Dide, ki iwọ ki o
duro larin. O si dide duro.
9 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Emi o bi
nyin lẽre kan; O tọ́ lati ma ṣe ore li ọjọ isimi,
tabi lati ma ṣe buburu? lati gbà ẹmí là, tabi
lati pa a run?
10 Nigbati o si wò gbogbo wọn yiká, o wi
fun ọkọnri na pe, Nà ọwọ́ rẹ. O si ṣe bẹ̃:
ọwọ́ rẹ̀ si pada bọ sipò gẹgẹ bi ekeji.
11 Inu wọn si kun fun ibinu; nwọn si ba ara
wọn rò ohun ti awọn iba ṣe si Jesu.
12 O si ṣe ni ijọ wọnni, o lọ si ori òke

lọ igbadura, o si fi gbogbo oru na gbadura si
Qlọrun.
13 Nigbati ilẹ si mọ́, o nahùn pè awọn ọmọ
ẹhin rẹ̀ sọdọ rẹ̀: ninu wọn li o si yàn mejila,
ti o si sọ li Aposteli;
14 Simoni, (ẹniti o si sọ ni Peteru,) ati
Anderu arakọnri rẹ̀, Jakọbu ati Johannu,
Filippi ati Bartolomeu,
15 Matteu ati Tomasi, Jakọbu ọmọkọnri
Alfeu, ati Simoni ti a npè ni Selote,
16 Ati Juda arakọnri Jakọbu, ati Juda
Iskariotu ti iṣe onikupani.
17 O si ba wọn sọkalẹ, o si duro ni gbang-
gba, ati ọ̀pọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ati ijọ
enia pipọ ti o jade, lati gbogbo Judea,
ati Jerusalemu wá, ati àgbegbe Tire on
Sidoni, nwọn tọ̀ ọ wá lati gbọ́ ọ̀rọ lọdọ rẹ̀,
ati lati wá gbà dida ara kuro lọwọ arùn
wọn;
18 Ati awọn ti ara kàn fun ẹmi aimọ́: a si
mu wọn lara da.
19 Gbogbo ijọ enia si nfẹ fi ọwọ́ kàn a;
nitoriti aṣẹ njade lara rẹ̀, o si mu gbogbo wọn
lara da.
20 Nigbati o si gbé oju rẹ̀ soke si awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀, o ni, Alabukun-fun li ẹnyin òtoṣi:
nitori ti nyin ni ijọba Qlọrun.
21 Alabukun-fun li ẹnyin alaiyó nisisiyi:
nitoriti a o fi onjẹ kún nyin. Alabukun-fun
li ẹnyin ẹlẹkún isisiyi: nitoriti ẹnyin o rin ẹrín.
22 Alabukun-fun li ẹnyin, nigbati awọn enia
ba nkorira nyin, ti nwọn ba nyà nyin kuro

ninu ẹgbẹ wọn, ti nwọn ba ngàn nyin, ti
nwọn ba nta orukọ nyin nù ni buburu, nitori
Ọmọ-enia.
23 Ki ẹnyin ki o yọ̀ ni ijọ na, ki ẹnyin ki
o si fò soke fun ayọ̀: sá wò o, ère nyin pọ̀ li
ọrun: nitori bẹ̃ gẹgẹ li awọn baba wọn ṣe si
awọn woli.
24 Ṣugbọn egbé ni fun ẹnyin ọlọrọ̀! nitoriti
ẹnyin ti ri irọra nyin na.
25 Egbé ni fun ẹnyin ti o yó! nitoriti ebi
yio pa nyin. Egbé ni fun ẹnyin ti nrin ẹrín
nisisiyi! nitoriti ẹnyin o gbàwẹ, ẹnyin o si
sọkun.
26 Egbé ni fun nyin, nigbati gbogbo awọn
enia ba nsọ̀rọ nyin ni rere! nitori bẹ̃ gẹgẹ li
awọn baba wọn ṣe si awọn eke woli.
27 Ṣugbọn mo wi fun ẹnyin ti ngbọ́, Ẹ fẹ
awọn ọtá nyin, ṣore fun awọn ti nkorira
nyin,
28 Sure fun awọn ti nfi nyin ré, si gbadura
fun awọn ti nkẹgan nyin.
29 Ẹniti o ba si lù iwọ li ẹrẹkẹ kan, pa ekeji
dà si i pẹlu; ati ẹniti o gbà agbada rẹ, máṣe
da a duro lati gbà tòro rẹ pẹlu.
30 Si fifun gbogbo ẹniti o tọrọ lọdọ rẹ;
lọdọ ẹniti o si kó iwọ li ẹrù, má si ṣe pada
bère.
31 Gẹgẹ bi ẹnyin si ti fẹ ki enia ki o ṣe si
nyin, ki ẹnyin ki o si ṣe bẹ̃ si wọn pẹlu.
32 Njẹ bi ẹnyin ba fẹ awọn ti o fẹ nyin, ọpẹ́
kili ẹnyin ni? awọn ẹlẹṣẹ pẹlu nfẹ́ awọn ti o
fẹ wọn.

33 Bi ẹnyin si ṣore fun awọn ti o ṣore fun
nyin, ọpẹ́ kili ẹnyin ni? awọn ẹlẹṣẹ pẹlu nṣe
bẽ gẹgẹ.
34 Bi ẹnyin si win wọn ni nkan lọwọ ẹniti
ẹnyin o reti ati rigbà pada, ọpẹ́ kili ẹnyin ni?
awọn ẹlẹṣẹ pelu nwin ẹlẹṣẹ, ki nwọn ki o le
gbà iwọn na pada.
35 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o fẹ awọn ọtá nyin, ki
ẹnyin ki o si ṣore, ki ẹnyin ki o si win-ni, ki
ẹnyin ki o máṣe reti ati ri nkan gbà pada; ère
nyin yio si pọ̀, awọn ọmọ Ọgá-ogo li a o si ma
pè nyin: nitoriti o ṣeun fun alaimore ati fun
ẹni-buburu.
36 Njẹ ki ẹnyin ki o li ãnu, gẹgẹ bi Baba
nyin si ti li ãnu.
37 Ẹ máṣe dani li ẹjọ, a ki yio si da nyin li
ẹjọ: ẹ máṣe dani li ẹbi, a ki yio si da nyin li
ẹbi: ẹ darijì, a o si darijì nyin:
38 Ẹ fifun ni, a o si fifun nyin; oṣuwọn
daradara, akimọlẹ, ati amipọ, akún-wọ-silẹ, li
a o wọ̀n si àiya nyin; nitori oṣuwọn na
ti ẹnyin fi wọ̀n, on li a o pada fi wọ̀n fun
nyin.
39 O si pa owe kan fun wọn, Afọju le ṣe
amọ̀na afọju? awọn mejeji ki yio ṣubu sinu
ihò?
40 Ẹniti a nkọ́ ki ijù olukọ́ rẹ̀ lọ: ṣugbọn
olukuluku ẹniti o pé, yio dabi olukọ̀ rẹ̀.
41 Ẽṣe ti iwọ si nwò ẹrún igi ti mbẹ li oju
arakọnri rẹ, ṣugbọn iwọ ko kiyesi ìti igi ti mbẹ
li oju ara rẹ?
42 Tabi iwọ́ o ti ṣe le wi fun arakọnri rẹ

pe, Arakọnri, jẹ ki emi ki o yọ ẹrún igi
ti mbẹ li oju rẹ, nigbati iwọ tikararẹ ko
kiyesi ìti igi ti mbẹ li oju ara rẹ? iwọ
agabagebe, tète yọ ìti igi jade kuro li oju
ara rẹ na, nigbana ni iwọ o si to riran gbangba
lati yọ ẹrún igi kuro ti mbẹ li oju arakọnri
rẹ.
43 Nitori igi rere ki iso eso buburu; bẹ̃ni igi
buburu ki iso eso rere.
44 Olukuluku igi li a ifi eso rẹ̀ mọ̀; nitori
lori ẹgún oṣuṣu enia ki iká eso ọpọtọ, bẹ̃ni lori
ẹgún ọgán a ki iká eso ajara.
45 Enia rere lati inu iṣura rere àiya rẹ̀ ni
imu ohun rere jade wá; ati enia buburu
lati inu iṣura buburu àiya rẹ̀ ni imu ohun
buburu jade wá: nitori ninu ọ̀pọlọpọ ohun
inu li ẹnu isọ.
46 Esitiṣe ti ẹnyin npè mi li Oluwa, Oluwa,
ti ẹnyin ko si ṣe ohun ti mo wi?
47 Ẹnikẹni ti o tọ̀ mi wá, ti o si ngbọ́ ọ̀rọ
mi, ti o si nṣe e, emi o fi ẹniti o jọ hàn
nyin:
48 O jọ ọkọnri ti o kọ́ ile kan, ti o si walẹ
jìn, ti o si fi ipilẹ sọlẹ lori apata: nigbati
kíkun omi de, igbi-omi bilù ile na titi, ko
si le mì i: nitoriti a fi ipilẹ rẹ̀ sọlẹ lori
apata.
49 Ṣugbọn ẹniti o gbọ́, ti ko si ṣe, o dabi
ọkọnri ti o kọ́ ile ni ilẹ laini ipilẹ; nigbati
igbi-omi bilù u titi, lọgan o ti wó; iwó ile na
si pọ̀.

## ORI 7.

NIGBATI o si pari gbogbo ọ̀rọ rẹ̀ li etí awọn
enia, o wọ̀ Kapernaumu lọ.
2 Ọmọ-ọdọ balogun ọrún kan, ti o ṣọwọn
fun u, o nrùn, o nkú lọ.
3 Nigbati o si gburó Jesu, o rán awọn alàgba
Ju li onişẹ si i, o mbẹ̀ ẹ pe, ki o máṣai wá mu
ọmọ-ọdọ on lara da.
4 Nigbati nwọn si de ọdọ Jesu, nwọn bẹ̀ ẹ
lojukanna, wipe, O yẹ ẹniti on iba ṣe eyi
fun:
5 Nitoriti o fẹ awọn enia wa, o si ti kọ́ sina-
gogu kan fun wa.
6 Jesu si mba wọn lọ. Nigbati ko si jìn si
eti ile mọ́, balogun ọrún na rán awọn ọrẹ́ si
i, wipe, Oluwa ma yọ ara rẹ lẹnu: nitoriti
emi ko yẹ ti iwọ iba fi wọ̀ abẹ orule mi:
7 Bẹ̃li emi ko si rò pe emi na to lati tọ̀ ọ
wá: ṣugbọn sọ ni gbolohùn kan, a o si mu
ọmọ-ọdọ mi lara da.
8 A sá si fi mi si ẹhin ọlọlá, mo li ọmọ-ogun
li ẹhin mi, mo wi fun ekini pe, Lọ, a si lọ; ati
fun ekeji pe, Wá, a si wá; ati fun ọmọ-ọdọ mi
pe, Ṣe eyi, a si ṣe e.
9 Nigbati Jesu gbọ́ nkan wọnyi, ẹnu yà a
si i, o si yipada si awọn enia ti ntọ̀ ọ lẹhin, o
wipe, Mo wi fun nyin, emi ko ri irú igbagbọ́
nla bi eyi ninu awọn enia Israeli.
10 Nigbati awọn onişẹ pada rè ile, nwọn ba
ọmọ-ọdọ na ti nrùn, ara rẹ̀ ti da.

11 O si ṣe ni ijọ keji, o rè ilu kan ti a npè ni
Naini; awọn pipọ ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si
mba a lọ, ati ọ̀pọ enia.
12 Bi o si ti de ẹnu ọ̀na ilu na, si kiyesi i,
nwọn ngbé okú ọkọnri kan jade, ọmọ kanna-
ṣoṣo ti iya rẹ̀, o si jẹ opó: ọ̀pọ awọn enia ilu
na si wà pẹlu rẹ̀.
13 Nigbati Oluwa si ri i, ãnu ṣe e fun u, o si
wi fun u pe, Má sọkun mọ́.
14 Nigbati o si wá, o si fi ọwọ́ tọ́ aga posi na:
awọn ti si nrù u duro jẹ. O si wipe, Ọmọ-
kọnri, mo wi fun ọ, Dide.
15 Okú ọkọnri na si dide joko, o bẹ̀rẹ si ohùn
ifọ̀. O si fà a le iya rẹ̀ lọwọ.
16 Ẹ̀ru si ba gbogbo wọn: nwọn si nyìn
Ọlọrun logo, wipe, Woli nla dide ninu wa;
ati pe, Ọlọrun si wa ibẹ̀ awọn enia rẹ̀ wò.
17 Okikí rẹ̀ si kàn ni gbogbo Judea, ati
gbogbo àgbegbe ti o yiká.
18 Awọn ọmọ-ẹhin Johannu si fi ninu gbo-
gbo nkan wọnyi hàn fun u.
19 Nigbati Johannu si pè awọn meji ninu
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, o rán wọn sọdọ Jesu,
wipe, Iwọ li ẹniti mbọ̀, tabi ki a ma reti ẹlo-
miran?
20 Nigbati awọn ọkọnri na de ọdọ rẹ̀, nwọn
ni, Johannu Baptisti li o rán wá sọdọ rẹ,
wipe, Iwọ li ẹniti mbọ̀, tabi ki a ma reti ẹlo-
miran?
21 Ni wakati na, o si ṣe dida ara pipọ ninu
arùn ati okunrun, ati awọn ẹmi buburu wọn;
o si fi iriran fun awọn afọju pipọ.

22 Jesu si dahùn o wi fun wọn pe, Ẹ pada
lọ, ẹ ròhin nkan ti ẹnyin ri, ti ẹnyin si
gbọ́ fun Johannu; awọn afọju nriran, awọn
amọkun nrìn ṣaṣa, a sọ awọn adẹtẹ̀ di
mimọ́, awọn aditi ngbọran, a njí awọn okú
dide, ati fun awọn òtoṣi li a nwasu ihin
rere.
23 Alabukun-fun si li ẹnikẹni, ti ki yio kọsẹ
lara mi.
24 Nigbati awọn onṣẹ Johannu pada lọ, o
bẹ̀rẹ si ibi awọn enia nipa Johannu pe, Kili
ẹnyin jade rè ijù lọ iwò? ifefe ti nmì fun
afẹfẹ?
25 Ani kili ẹnyin jade lọ iwò? Ọkọnri
ti a wọ̀ li aṣọ fẹlẹfẹlẹ? wò o, awọn ti a wọ̀
li aṣọ ogo, ti ara wọn tutù nini, mbẹ li afin
ọba.
26 Ani kili ẹnyin jade lọ iwò? woli? lõtọ ni
mo wi fun nyin, o si jù woli lọ.
27 Eyiyi li ẹniti a ti kọwe nitori rẹ̀ pe, Wò
o, mo rán onṣẹ mi siwaju rẹ, ẹniti yio tún ọ̀na
rẹ ṣe niwaju rẹ.
28 Mo sá wi fun nyin, ninu awọn ti a bí ninu
obiri, ko si woli ti o pọ̀ju Johannu Baptisti lọ:
ṣugbọn ẹniti o kerejulọ ni ijọba Ọlọrun, o pọ̀ju
u lọ.
29 Gbogbo awọn enia ti o gbọ́ ati awọn ag-
bowode, nwọn fi are fun Ọlọrun, nitoriti a
baptisi wọn ni baptismu Johannu.
30 Ṣugbọn awọn Farisi ati awọn amofin ta
ìmọ Ọlọrun nù kuro lọdọ ara wọn, a ko baptisi
wọn lọdọ rẹ̀.

31 Oluwa si wipe, Kili emi iba fi awọn enia
iran yi wé? kini nwọn si jọ?
32 Nwọn dabi awọn ọmọ kekere ti o joko
ni ibi ọjà, ti nwọn si nkọ si ara wọn, ti
nwọn si nwipe, Awa fun fère fun nyin,
ẹnyin ko jó; awa si ṣọ̀fọ fun nyin, ẹnyin ko
sọkun.
33 Nitori Johannu Baptisti wá, ko jẹ akara,
bẹ̃ni ko si mu ọti-wain; ẹnyin si wipe, O li
ẹmi èṣu.
34 Ọmọ-enia de, o njẹ o si nmu; ẹnyin si
wipe, Wò o, ọkọnri ọjẹun, ati ọmọti, ọrẹ́ awọn
agbowode ati awọn ẹlẹṣẹ!
35 Ṣugbọn a dare fun ọgbọ́n lati ọdọ awọn
ọmọ rẹ̀ gbogbo wá.
36 Farisi kan si rọ̀ ọ ki o wá ba on jẹun.
O si wọ̀ ile Farisi na lọ, o si joko lati
jẹun.
37 Si kiyesi i, obiri kan wà ni ilu na, ẹniti ti
iṣe ẹlẹṣẹ, nigbati o mọ̀ pe Jesu joko njẹun ni
ile Farisi, o mu ẽba alabastari turari wá,
38 O si duro tì i lẹba ẹsẹ rẹ̀ lẹhin, o nsọkun,
o si bẹ̀rẹ si ifi omije wẹ̀ ẹ li ẹsẹ, o si nfi irùn
ori rẹ̀ nù u nù, o si nfi ẹnu kò o li ẹsẹ, o si nfi
turari kùn wọn.
39 Nigbati Farisi ti o pè e si ri i, o wi ninu
ara rẹ̀ pe, Ọkọnri yi iba ṣe woli, iba mọ̀ ẹni ati
irú ẹniti obiri yi ṣe ti nfi ọwọ́ bà a: nitori
ẹlẹṣẹ ni.
40 Jesu si dahùn wi fun u pe, Simoni, Mo ni
ohun kan isọ fun ọ. O si dahùn wipe, Olu-
kọni, ma wi.

41 Onigbese kan wà ti o ni ajigbese meji:
ọkan jẹ ẹ ni ẹdẹgbẹta owo idẹ, ekeji si jẹ ẹ ni
adọta.
42 Nigbati nwọn ko si ni ti nwọn o san,
tinutinu li o dariji awọn mejeji. Wi, ninu
awọn mejeji tani yio fẹ ẹ jùlọ?
43 Simoni dahùn o si wipe, mo ṣebi ẹniti
o darijì jùlọ ni. O si wi fun u pe, Iwọ fọ̀
rere.
44 O si yipada si obiri na, o wi fun Simoni
pe, Iwọ ri obiri yi? Emi wọ̀ ile rẹ, omi
wiwẹ̀ ẹsẹ iwọ ko fifun mi: ṣugbọn on, omije
li o fi nrọjo si mi li ẹsẹ, irun ori rẹ̀ li o fi nnù
wọn nù.
45 Ifẹnukonu iwọ ko ṣe fun mi: ṣugbọn obiri
yi nigbati mo ti wọ̀ ile, ko dabọ̀ ẹnu ifi ikò mi
li ẹsẹ.
46 Iwọ ko fi oróro pa mi li ori: ṣugbọn obiri
yi ko dakun turari ifi ipa mi li ẹsẹ.
47 Njẹ mo wi fun ọ, A dari ẹ̀ṣẹ rẹ̀ ti o pọ̀ jì
i; nitoriti o fẹ pipọ: ẹniti a si dari diẹ jì, on
na li o fẹ diẹ.
48 O si wi fun u pe, A dari ẹ̀ṣẹ rẹ jì ọ.
49 Awọn ti o bá a joko njẹun si bẹ̀rẹ si irò
ninu ara wọn pe, Tali eyi ti ndari ẹ̀ṣẹ jìn-ni
pẹlu?
50 O si dahùn wi fun obiri na pe, Igbagbọ́ rẹ
gbà ọ là; ma lọ li alafia.

## ORI 8.

O si ṣe nikẹhin, ti o nlà gbogbo ilu ati iletò
lọ, o nwasu, o nrò ihin ayọ̀ ijọba Ọlọrun: awọn
mejejila si mbẹ lọdọ rẹ̀,
2 Ati awọn obiri kan, ti a ti mu lara da kuro
lọwọ awọn ẹmi buburu, ati ninu ailera wọn,
Maria ti a npè ni Magdalene, lara ẹniti ẹmi
èṣu meje ti jade kuro,
3 Ati Joanna aya Kusa ti iṣe iriju Herodu,
ati Susanna, ati awọn miran pipọ, ti nwọn nṣe
iranṣẹ fun u ninu ohun ini wọn.
4 Nigbati ọ̀pọ awọn enia pejọ pọ̀, lati
ilu gbogbo tọ̀ ọ wá, o fi owe sọ̀rọ fun wọn
pe:
5 Afọnrugbin kan jade lọ lati fọn irugbin
rẹ̀: bi o si ti nfọnrugbin, diẹ bọ si ẹba ọ̀na;
a si tẹ̀ ẹ mọlẹ, awọn ẹiyẹ oju ọrun si ṣà
a jẹ.
6 Omiran si bọ sori apata; bi o si ti hù jade,
o gbẹ nitoriti ko ni irinlẹ omi.
7 Omiran si bọ sinu ẹgún; ẹgún si ba a rú
soke, o si fun u pa.
8 Omiran si bọ si ilẹ rere, o si rú soke, o si
so eso ọrọrun. Nigbati o si wi nkan wọnyi
tan, o nahùn wipe, Ẹniti o ba li etí lati fi gbọ́,
ki o gbọ́.
9 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si bi i lẽre, wipe, Kili a
le mọ̀ owe yi si?
10 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin li a fifun lati
mọ̀ ọ̀rọ ijinlẹ ijọba Ọlọrun: ṣugbọn fun
ẹlomiran li owe; ti nwọn nri ki nwọn ki

o má le ri, ti nwọn si ngbọ́ ki o má le yé
wọn.
11 Njẹ owe na li eyi: Irugbin li ọ̀rọ
Ọlọrun.
12 Awọn ti ẹba ọ̀na li awọn ti o gbọ́; nig-
bana li Èṣu wá, o si mu ọ̀rọ na kuro li ọkàn
wọn, ki nwọn ki o má ba gbagbọ́, ki ama ṣe
gbà wọn là.
13 Awọn ti ori apata li awọn, nigbati
nwọn gbọ́, nwọn fi ayọ̀ gbà ọ̀rọ na; nwọn
ko si ni gbòngbo, ti nwọn gbagbọ́ diẹ si,
nigbati o si di igba idanwò, nwọn a si pada
sẹhin.
14 Awọn ti o bọ sinu ẹgún li awọn, nigbati
nwọn gbọ́ tan, nwọn lọ, nwọn a si fi itọju ati
ọrọ̀ ati irọra aiye fun u pa, nwọn ko si le so
eso asogbo.
15 Ṣugbọn ti ilẹ rere li awọn, ti nwọn fi ọkàn
otitọ ati rere gbọ ọrọ na, nwọn pa a mọ́, nwọn
si fi sũru so eso.
16 Ko si ẹnikẹni, nigbati o ba tàn fitilà
tan, ti yio fi ohun ilò bò o mọlẹ, tabi ti yio
gbé e kà abẹ akete; ṣugbọn bikoṣe ki o gbé e
kà ori ọpá fitilà, ki awọn ti nwọ̀ ile ki o le ri
imọlẹ.
17 Nitori ko si ohun ti o lumọ́, ti a ki yio fi
hàn, bẽni ko si ohun ti o pamọ́, ti a ki yio mọ̀,
ti ki yio si yọ si gbangba.
18 Njẹ ki ẹnyin ki o ma kiyesi ara bi ẹnyin
ti ngbọ́: nitori ẹnikẹni ti o ba ni, on li a o
fifun; ati ẹnikẹni ti ko ba si ni, lọwọ rẹ̀ li a o
si gbé gbà eyi ti o ṣebi on ni.

19 Nigbana ni iya rẹ̀ on awọn arakọnri rẹ̀
tọ̀ ọ wá, nwọn ko si le sunmọ ọ nitori
ifunpọ̀.
20 Nwọn si wi fun u pe, Iya ati awọn ara-
kọnri rẹ duro lode, nwọn nfẹ ọ ri.
21 O si dahùn o si wi fun wọn pe, Iya ati
awọn arakọnri mi li awọn wọnyi ti nwọn ngbọ́
ọ̀rọ Ọlọrun, ti nwọn si nṣe e.
22 O si ṣe ni ijọ kan, o si wọ̀ ọkọ̀ kan lọ ti
on ti awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀: o si wi fun wọn pe,
Ẹ jẹ ki awa ki o rekọja lọ si ìha keji adagun.
Nwọn si ṣikọ̀ lọ.
23 Bi nwọn si ti nlọ, o sùn; ẹfufu nla si de,
o nfẹ li oju adagun; o si mu wọn kún fun
omi, nwọn si wà ninu ewu.
24 Nwọn si tọ̀ ọ wá, nwọn si jí i, wipe,
Olukọni, Olukọni, awa gbé. Nigbana li o
dide, o si ba ẹfufu on riru omi wi: nwọn si
da, idakẹ-rọrọ si de.
25 O si wi fun wọn pe, Igbagbọ́ nyin wà?
Bi ẹ̀ru ti mba gbogbo wọn, ti hà si nṣe wọn,
nwọn mbi ara wọn pe, Irú ọkọnri kili eyi!
nitori o ba ẹfufu on riru omi wi, nwọn si gbà
a gbọ́.
26 Nwọn si gúnlẹ ni ilẹ awọn ara Gadara, ti
o kọju si Galili.
27 Nigbati o si sọkalẹ, ọkọnri kan pade rẹ̀ li
ẹhin ilu na, ti o ti li awọn ẹmi èṣu o pẹ, ti ki
iwọ̀ aṣọ, bẽni ki ijoko ni ile kan, bikoṣe ni ile
okú.
28 Nigbati o ri Jesu, o ke, o wolẹ niwaju
rẹ̀, o kigbe li ohùn rara, o ni, Kini emi ni fi

iwọ ṣe, Jesu, iwọ Ọmọ Ọlọrun Ọgá-ogo? emi
bẹ̀ ọ máṣe da mi loró.
29 (Nitoriti o ti wi fun ẹmi aimọ́ na pe, ki o
jade kuro lara ọkọnri na. Nigbakugba ni o sá
ma mu u: a si fi ẹ̀wọn ati ṣẹkẹṣẹkẹ dè e; o si
da gbogbo ìde na, ẹmi èṣu na si dari rẹ̀ si ijù.)
30 Jesu si bi i pe, Orukọ rẹ? o si dahùn pe,
Legioni: nitoriti ẹmi èṣu pipọ wọ̀ ọ lara lọ.
31 Nwọn si bẹ̀ ẹ pe, ki o máṣe rán wọn lọ
sinu ibu.
32 Agbo ẹlẹdẹ pipọ si mbẹ nibẹ̀ ti njẹ li ori
òke: nwọn si bẹ̀ ẹ ki o jẹ ki awọn ki o wọ̀ inu
wọn lọ. O si jọwọ wọn.
33 Nigbati awọn ẹmi èṣu si jade kuro lara
ọkọnri na, nwọn si wọ̀ inu awọn ẹlẹdẹ lọ:
agbo ẹlẹdẹ si tupũ nwọn si sure lọ si ibi bèbe
sinu adagun, nwọn si rì ninu omi.
34 Nigbati awọn ti mbọ́ wọn ri ohun ti o ṣe,
nwọn sá, nwọn si lọ, nwọn si ròhin ni ilu ati
ni ilẹ na.
35 Nigbana ni nwọn jade lọ iwò ohun na ti
o ṣe; nwọn si tọ̀ Jesu wá, nwọn si ri ọkọnri
na, lara ẹniti awọn ẹmi èṣu ti jade lọ, o joko
lẹba ẹsẹ Jesu, o wọṣọ, iyè rẹ̀ si bọ̀ si ipò: ẹ̀ru
si ba wọn.
36 Awọn ti o ri i si ròhin fun wọn bi o ti ṣe
ti a fi mu ẹniti o li ẹmi èṣu lara da.
37 Nigbana ni gbogbo ijọ enia ti ilẹ Gadara
yiká bẹ̀ ẹ pe, ki o lọ kuro lọdọ wọn; ẹ̀ru
sá ba wọn gidigidi: o si bọ sinu ọkọ̀, o pada
sẹhin.
38 Njẹ ọkọnri na ti ẹmi èṣu jade kuro lara

rẹ̀ o bẹ̀ ẹ ki on ki o le ma bá a gbé: ṣugbọn
Jesu rán a lọ, wipe,
39 Pada lọ si ile rẹ, ki iwọ ki o si fi ohun ti
Ọlọrun ṣe fun ọ hàn bi o ti pọ̀ to. O si lọ, o
si ròhin já gbogbo ilu na bi Jesu ti ṣe ohun nla
fun on to.
40 O si ṣe, nigbati Jesu pada lọ, awọn enia
tẹwọgbà a: nitoriti gbogbo nwọn ti nreti
rẹ̀.
41 Si kiyesi i, ọkọnri kan ti a npè ni Jairu,
ọkan ninu awọn olori sinagogu, o wá: o si
wolẹ lẹba ẹsẹ Jesu, o bẹ̀ ẹ pe, ki o máṣai wá si
ile on:
42 Nitoriti o ni ọmọbiri kanṣoṣo, ọmọ ìwọn
ọdún mejila, o nkú lọ. Bi o si ti nlọ awọn
enia nhá a li àye.
43 Obiri kan ti o si li arùn ọ̀rin ẹ̀jẹ lati igba
ọdún mejila, ti o ná ohun gbogbo ti o ni fun
awọn oniṣegun, bẹ̃ni a ko le mu u lara da lati
ọwọ́ ẹnikan wá,
44 O wá lẹhin rẹ̀, o fi ọwọ́ tọ́ iṣẹti aṣọ rẹ̀:
lọgan ni isun ẹ̀jẹ rẹ̀ si ti gbẹ.
45 Jesu si wipe, Tali o fi ọwọ́ tọ́ mi? Nig-
bati gbogbo wọn sẹ́, Peteru ati awọn ti mbẹ
lọdọ rẹ̀ wipe, Baba, awọn enia nhá ọ li àye,
nwọn si mbilù ọ, iwọ si wipe, Tali o fi ọwọ́ tọ́
mi?
46 Jesu si wipe, Ẹnikan fi ọwọ́ tọ́ mi: nito-
riti emi mọ̀ pe aṣẹ jade lara mi.
47 Nigbati obiri na si mọ̀ pe on ko pamọ́,
on wa-rìri o wá, o si wolẹ niwaju rẹ̀, o si sọ
fun u li oju awọn enia gbogbo nitori ohun ti

o ṣe, ti on fi fi ọwọ́ tọ́ ọ, ati bi ati mu on lara
da lojukanna.
48 O si wi fun u pe, Ọmọbiri, túјuka: igba-
gbọ́ rẹ mu ọ lara da; ma lọ li alafia.
49 Bi o si ti nsọ̀rọ li ẹnu, ẹnikan ti ile olori
sinagogu wá, o wi fun u pe, Ọmọbiri rẹ kú;
má yọ olukọni lẹnu mọ.
50 Ṣugbọn nigbati Jesu gbọ́, o da a li ohùn,
wipe, Má bẹ̀ru: gbagbọ́ nikan ṣa, a o si mu u
lara da.
51 Nigbati Jesu si wọ̀ ile, ko jẹ ki ẹnikẹni ki
o wọ̀le, bikoṣe Peteru, ati Jakọbu, ati Johannu,
ati baba on iya ọmọbiri na.
52 Gbogbo nwọn si nsọkun, nwọn npohùn
rere ẹkún rẹ̀: o si wi fun wọn pe, Ẹ má sọkun
mọ́; ko kú, sisùn li o sùn.
53 Nwọn si fi i ṣẹ̀fẹ, nitoriti nwọn mọ̀ pe o
kú.
54 Nigbati o si sé gbogbo wọn mọ́ ode, o mu
u li ọwọ́, o si wipe, Ọmọbiri, dide.
55 Ẹmí rẹ̀ si tún pada wá, o si dide lọgan: o
ni ki nwọn ki o fun u li onjẹ.
56 Ẹnu si yà awọn õbi rẹ̀: ṣugbọn o kìlọ fun
wọn pe, ki nwọn ki o máṣe wi fun ẹnikan li
ohun ti a ṣe.

## ORI 9.

NIGBANA li o si pè awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ mejejila
jọ, o si fun wọn li agbara on ọlá lori awọn
ẹmi èṣu gbogbo, ati lati tan arùn.

2 O si rán wọn lọ iwasu ijọba Ọlọrun, ati
lati mu awọn olokunrun lara da.
3 O si wi fun wọn pe, Ẹ máṣe mu nkan lọ
fun àjo nyin, ọpá ipo, tabi birigami, tabi akara,
tabi owo; bẹ̃ni ki ẹnyin ki o má si ṣe li ẹ̀wu
meji.
4 Ni ilekile ti ẹnyin ba wọ̀ si, nibẹ̀ ni ki
ẹnyin ki o duro, lati ibẹ̀ ni ki ẹnyin ki o si ti
jade lọ.
5 Ẹnikẹni ti ko ba fẹ lati gbà nyin, nigbati
ẹnyin ba jade kuro ni ilu na, ẹ gbọ̀n ekuru
iyekuru ẹsẹ nyin ṣe ẹrí si wọn.
6 Nwọn si jade, nwọn nlà iletò lọ, nwọn si
nwasu ihin rere, nwọn si nmu enia lara da nibi
gbogbo.
7 Herodu tetrarki si gbọ́ nkan gbogbo ti
nṣe lati ọdọ rẹ̀ wá: o si damu, nitori ti a nwi
lọdọ ẹlomiran pe, Johannu li o tún jinde kuro
ninu okú;
8 Ati lọdọ ẹlomiran pe, Elijah li o fi ara
hàn; ati lọdọ ẹlomiran pe, ọkan ninu awọn
woli atijọ li o tún jinde.
9 Herodu si wipe, Johannu ni mo ti bẹ́ lori:
ṣugbọn tali eyi, ti emi ngbọ́ irú nkan wọnyi
nitori rẹ̀? O si nfẹ lati ri i.
10 Nigbati awọn aposteli si pada de, nwọn
ròhin ohun gbogbo fun u ti nwọn ti ṣe. O si
mu wọn, o si lọ si apakan nibi ijù ti iṣe ti ilu
ti a npè ni Betsaida.
11 Nigbati awọn enia si mọ̀, nwọn tọ̀ ọ lọ: o
si gbà wọn, o si sọ̀rọ ijọba Ọlọrun fun wọn, o
si mu awọn ti o ni imu lara da.

12 Nigbati ọjọ bẹ̀rẹ si irẹlẹ, awọn mejejila
wá, nwọn si wi fun u pe, Tú ijọ enia ká,
ki nwọn ki o le lọ si iletò ati si ilu yiká,
ki nwọn ki o le wọ̀, ati ki nwọn ki o le
wá onjẹ jẹ: nibi ijù li awa sá gbé wà
nihinyi.
13 Ṣugbọn o wi fun wọn pe, Ẹ fi onjẹ fun
wọn jẹ. Nwọn si wi fun u pe, Awa ko ni jù
iṣu akara marun lọ, pẹlu ẹja meji; bikoṣepe
awa lọ irà onjẹ fun gbogbo awọn enia wọnyi.
14 Nitori awọn ọkọnri to ìwọn ẹgbẹdọ-
gbọn enia. O si wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe,
ki nwọn ki o mu wọn joko li ẹgbẹ-ẹgbẹ, li ara-
dọta.
15 Nwọn si ṣe bẹ̃, nwọn si mu gbogbo wọn
joko.
16 Nigbana li o mu iṣu akara marun, ati
ẹja meji na, nigbati o gbé oju soke, o sure
si i, o si bù u, o si fifun awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀, ki nwọn ki o gbé e kalẹ niwaju awọn
enia.
17 Nwọn si jẹ, gbogbo wọn si yó: nwọn ṣà
agbọ̀n mejila jọ ninu ajẹkù ti o kù fun
wọn.
18 O si ṣe, nigbati o kù on nikan, o
ngbadura, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si wà lọdọ
rẹ̀: o si bi wọn pe, Tali awọn enia nfi emi
ipè?
19 Nwọn si dahùn wipe, Johannu Baptisti;
ṣugbọn ẹlomiran ni, Elijah ni; ati awọn ẹlo-
miran wipe, ọkan ninu awọn woli atijọ li o tún
jinde.

20 O si bi wọn pe, Ṣugbọn tali ẹnyin nfi
emi ipè? Peteru si dahùn, wipe, Kristi ti
Ọlọrun.
21 O si kìlọ fun wọn gidigidi pe, ki nwọn ki
o máṣe sọ ohun na fun ẹnikan.
22 O si wipe, Ọmọ-enia ko le ṣaima jìya ohun
pipọ, a o si kọ̀ ọ lati ọdọ awọn alàgba, ati lati
ọdọ awọn olori alufa, ati lati ọdọ awọn akọwe
wá, a o si pa a, ni ijọ kẹta a o si gbé e
dide.
23 O si wi fun gbogbo wọn pe, Bi ẹnikan ba
nfẹ lati ma tọ̀ mi lẹhin, ki o dù ara rẹ̀, ki o si
gbé agbelebu rẹ̀ ni ijọ gbogbo, ki o si ma tọ̀ mi
lẹhin.
24 Nitori ẹnikẹni ti o ba gbà ẹmí rẹ̀ là, yio
sọ ọ nù: ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba sọ ẹmí rẹ̀ nù
nitori mi, on na ni yio si gbà a là.
25 Nitoripe ère kini fun enia, bi o jère gbo-
gbo aiye, ti o si sọ ara rẹ̀ nù, tabi ti a si ta a
nù?
26 Nitori ẹnikẹni ti o ba tiju mi, ati ọ̀rọ
mi, oju rẹ̀ li Ọmọ-enia yio si tì, nigbati o ba
de inu ogo tirẹ̀, ati ti baba rẹ̀, ati ti awọn
angeli mimọ́.
27 Ṣugbọn emi wi fun nyin nitõtọ, ẹlomiran
duro nihinyi, ti ki yio ri ikú, titi nwọn o fi ri
ijọba Ọlọrun.
28 O si ṣe bi iwọn ijọ kẹjọ lẹhin ọ̀rọ wọnyi,
o mu Peteru, ati Johannu, ati Jakọbu, o gùn
ori òke lọ lati ma gbadura.
29 Bi o si ti ngbadura, àwọ oju rẹ̀ yipada, aṣọ
rẹ̀ si fun lawu o njo fòfo.

30 Si kiyesi i, awọn ọkọnri meji, ti iṣe Mose
on Elijah nwọn mba a sọ̀rọ:
31 Ti nwọn fi ara hàn li ogo, nwọn si nsọ
ọ̀rọ ikú rẹ̀, ti on o pari ni Jerusalemu.
32 Ṣugbọn oju Peteru ati ti awọn ti mbẹ
lọdọ rẹ̀ wuwo fun orun: nigbati nwọn si tají,
nwọn ri ogo rẹ̀, ati ti awọn ọkọnri mejeji ti o
ba a duro.
33 O si ṣe, nigbati nwọn lọ kuro lọdọ rẹ̀,
Peteru wi fun Jesu pe, Baba, o dara fun wa ki
a ma gbé ihinyi: jẹ ki awa ki o pa agọ́ mẹta;
ọkan fun iwọ, ati ọkan fun Mose, ati ọkan fun
Elijah: ko mọ̀ eyi ti o nwi.
34 Bi o ti nsọ bayi, ikuku kan wá, o ṣiji bò
wọn: ẹ̀ru si ba wọn nigbati nwọn nwọ̀ inu
ikuku lọ.
35 Ohùn kan si ti inu ikuku wá, o ni, Eyiyi
li ayanfẹ Ọmọ mi: ẹ ma gbọ́ ti rẹ̀.
36 Nigbati ohùn na si dakẹ, Jesu nikan-
ṣoṣo li a ri. Nwọn si pa a mọ́, nwọn ko
si sọ ohunkohun ti nwọn ri fun ẹnikẹni ni ijọ
wọnni.
37 O si ṣe, ni ijọ keji, nigbati nwọn
sọkalẹ lati ori òke wá, ọ̀pọ awọn enia wá
ipade rẹ̀.
38 Si kiyesi i, ọkọnri kan ninu ijọ kigbe
soke, wipe, Olukọni, mo bẹ̀ ọ, wò ọmọ mi
ọkọnri; nitori ọmọ mi kanṣoṣo na ni.
39 Si kiyesi i, ẹmi ẹ̀ṣu kan a ma mu u, a si
ma kigbe lojijì; a si ma nà a tantan titi yio fi
yọ ifofó li ẹnu, a ma pa a lara, a tilẹ fẹrẹ ma fi
i silẹ lọ.

40 Mo si bẹ̀ awọn ọmọ-ẹhin rẹ lati lé e jade;
nwọn ko si le ṣe e.
41 Jesu si dahùn, wipe, Iran alaigbagbọ́ ati
arekereke, emi o ti ba nyin gbé pẹ to? emi o
si ti ṣe sũru fun nyin pẹ to? Fà ọmọ rẹ wá
nihinyi.
42 Bi o si ti mbọ̀, ẹmi èṣu na gbé e ṣanlẹ, o
si nà a tantàn. Jesu si ba ẹmi aimọ́ na wi, o
si mu ọmọ na lara da, o si fà a pada le baba rẹ̀
lọwọ.
43 Ẹnu si yà gbogbo wọn si iṣẹ ọlá Ọlọrun.
Ṣugbọn nigbati hà si nṣe gbogbo wọn si ohun
gbogbo ti Jesu ṣe, o wi fun awon ọmọ-ẹhin
rẹ̀ pe,
44 Ẹ jẹ ki ọ̀rọ wọnyi ki o rì si nyin li etí:
nitori a o fi Ọmọ-enia le awọn enia lọwọ.
45 Ṣugbọn ọ̀rọ na ko ha yé wọn, o si ṣú wọn
li oju, bẹ̃ni nwọn ko si mọ̀ ọ: ẹ̀ru si mba wọn
lati bère idi ọ̀rọ na.
46 Nigbana ni ìro kan wà ninu wọn pe, tani
ninu wọn ti yio ṣe olori.
47 Nigbati Jesu si mọ̀ ìro ọkàn wọn, o mu
ọmọde kan, o gbé e joko lọdọ rẹ̀,
48 O si wi fun wọn pe, Ẹnikẹni ti o ba gbà
ọmọde yi nitori orukọ mi, o gbà mi: ẹnikẹni
ti o ba si gbà mi, o si gbà ẹniti o rán mi:
nitori ẹniti iba ṣe ọmọ-ẹhin ninu gbogbo nyin,
on na ni yio ṣe olori.
49 Johannu si dahùn o si wi fun u pe, Baba,
awa ri ẹnikan o nfi orukọ rẹ lé awọn ẹmi èṣu
jade; awa si da a lẹkun, nitoriti ko ba wa tọ̀
ọ lẹhin.

50 Jesu si wi fun u pe, Máṣe da a lọkun
mọ́: nitori ẹniti ko ba lodi si wa, on ni
ti wa.
51 O si ṣe, nigbati ọjọ atigbà soke rẹ̀ pé, o
gbé oju le gangan lati lọ si Jerusalemu.
52 O si rán awọn oniṣẹ lọ si iwaju rẹ̀: nig-
bati nwọn si lọ, nwọn wọ̀ iletò kan ti iṣe ti ara
Samaria lọ ipèse silẹ dè e.
53 Nwọn ko si gbà a, nitoriti oju rẹ̀ dabi
ẹnipe o nlọ si Jerusalemu.
54 Nigbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ Jakọbu on
Johannu si ri i, nwọn ni, Oluwa, iwọ ko jẹ ki
awa ki o pè iná lati ọrun wá, ki a sun wọn
lúlu, bi Elijah ti ṣe?
55 Ṣugbọn Jesu yipada, o si ba wọn wi,
o ni, Ẹnyin ko mọ̀ irú ẹmí ti mbẹ ninu
nyin.
56 Nitọri Ọmọ-enia ko wá lati pa ẹmi enia
run, bikoṣe lati gbà a là. Nwọn si lọ si iletò
miran.
57 O si ṣe, bi nwọn ti nlọ li ọ̀na, ọkọnri kan
wi fun u pe, Oluwa, Emi nfẹ lati ma tọ̀ ọ lẹhin
nibikibi ti iwọ ba nlọ.
58 Jesu si wi fun u pe, Awọn kọ̀lọkọlọ ni
ihò, awọn ẹiyẹ oju ọrun si ni itẹ́; ṣugbọn
Ọmọ-enia, ko ni ibi ti yio fi ori rẹ̀ le.
59 O si wi fun ẹlomiran pe, Ma tọ̀ mi lẹhin.
Ṣugbọn o wi fun u pe, Oluwa, jẹ ki emi ki o
tète lọ isinku baba mi na.
60 Jesu si wi fun u pe, Jẹ ki awọn okú ki o
ma sinkú ara wọn: ṣugbọn iwọ lọ ki o si ma
wãsu ijọba Ọlọrun.

61 Ẹlomiran si wi fun u pe, Oluwa, emi nfẹ
lati ma tọ̀ ọ lẹhin; ṣugbọn jẹ ki emi ki o pada
lọ idagbere fun awọn ara ile mi.
62 Jesu si wi fun u pe, Ko si ẹni, ti o fi ọwọ́
rẹ̀ le elo itulẹ, ti o si wò ẹhin, ti o yẹ si ijọba
Ọlọrun.

## ORI 10.

LẸHIN nkan wọnyi, Oluwa si yàn adọrin ọmọ
ẹhin miran pẹlu, o si rán wọn ni mejimeji lọ
siwaju rẹ̀, si gbogbo ilu ati ibi, ti on tikararẹ̀
yio gbé de.
2 O si wi fun wọn pe, Ikore pọ̀, ṣugbọn
awọn alagbaṣe ko to nkan: ki ẹnyin ki o bẹ̀
Oluwa ikore, ki o le rán awọn alagbaṣe sinu
ikore rẹ̀.
3 Ẹ mu ọ̀na nyin pọ̀n: sawò o, emi rán nyin
lọ bi ọdọ agutan sinu ikõkò.
4 Ẹ máṣe mu asuwọn ẹ máṣe mu birigami,
tabi bàta; ki ẹnyin ki o máṣe kí ẹnikẹni li
ọ̀na.
5 Ni ilekile ti ẹnyin ba wọ̀, ki ẹnyin ki o tẹ̀te
wipe, Alafia fun ile yi.
6 Bi ọmọ alafia ba mbẹ nibẹ̀, alafia nyin
yio bà le e: bi ko ba si, yio si tún pada si
nyin.
7 Ni ile na ni ki ẹnyin ki o gbé, ki ẹnyin
ki o ma jẹ, ki ẹnyin ki o si mạ mu ohun-
kohun ti nwọn fifun nyin; nitori ọ̀ya ala-
gbaṣe tọ́ si i. Ki ẹnyin ki o máṣe ati ile ṣí
si ile.

8 Ati ni ilukilu ti ẹnyin ba wọ̀, ti nwọn ba si
gbà nyin, ki ẹnyin ki o jẹ ohunkohun ti a gbé
kalẹ niwaju nyin:
9 Ki ẹnyin ki o si mu awọn olokunrun ti
mbẹ ninu rẹ̀ lara da, ki ẹnyin ki o si wi fun
wọn pe, Ijọba Ọlọrun kùn si nyin dẹ̀dẹ.
10 Ṣugbọn ni ilukilu ti ẹnyin ba si wọ̀, ti
nwọn ko ba si gbà nyin, nigbati ẹnyin ba si
jade si igboro ilu na, ki ẹnyin ki o si wipe,
11 Ekuru iyekuru ilu nyin ti o kùn mọ́ wa
lara, awa si nù u nù si nyin: ṣugbọn ki eyi
ki o yé nyin pe, ijọba Ọlọrun kùn si nyin
dẹ̀dẹ.
12 Ṣugbọn emi wi fun nyin, yio san fun
Sodomu ni ijọ na, jù fun ilu na lọ.
13 Egbé ni fun iwọ, Korasini! Egbé ni
fun iwọ Betsaida! ibaṣepe a ti ṣe iṣẹ agbara
ti a ṣe ninu nyin, ni Tire on Sidoni, awọn
iba ti ronupiwada lailai li aṣọ ọ̀fọ ati ninu
ẽru.
14 Ṣugbọn yio san fun Tire on Sidoni nigba
idajọ, jù fun ẹnyin lọ.
15 Ati iwọ, Kapernaumu, ti a gbéga soke
ọrun, iwọ li a o si sọ kalẹ si ọrun apadi.
16 Ẹniti o ba gbọ́ ti nyin, o gbọ́ ti emi: ẹniti
o ba si gàn nyin, o gàn mi; ẹniti o ba si gàn
mi, o gàn ẹniti o rán mi.
17 Awọn adọrin na si tún pada ti awọn ti
ayọ̀, wipe, Oluwa, awọn ẹmi ẹ̀ṣu pẹlu foribalẹ
fun wa nitori orukọ rẹ.
18 O si wi fun wọn pe, Emi ri Satani bi
manamana o ṣubu ti ọrun wá.

19 Kiyesi i, emi fun nyin li agbara lati tẹ̀ ejò
ati akẽkẽ mọlẹ, ati lori gbogbo agbara ọtá:
ko si ohun kan bi o ti wù ki o ṣe, ti yio pa
nyin lara.
20 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o máṣe yọ̀ si eyi,
nitoriti awọn ẹmi nforibalẹ fun nyin; ṣugbọn
ki ẹnyin ki o kuku yọ̀, nitoriti a kọwe orukọ
nyin li ọrun.
21 Ni wakati na ni Jesu yọ̀ li ọkàn, o si
wipe, Mo dupẹ lọwọ rẹ, Baba, Oluwa ọrun
on aiye, nitoriti iwọ pa nkan wọnyi mọ́ kuro
lọdọ awọn ọlọ́gbọn ati amoye, iwọ si fi wọn
hàn fun awọn ọmọ ọwọ: bẹ̃ni, Baba, bẹ̃li o sá
yẹ li oju rẹ.
22 Ohun gbogbo li a fifun mi lati ọdọ Baba
mi wá: ko si si ẹni ti o mọ̀ ẹniti Ọmọ iṣe,
bikoṣe Baba; ati ẹniti Baba iṣe, bikoṣe Ọmọ,
ati ẹniti o si wù Ọmọ a fi i hàn fun.
23 O si yipada si awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ li apa-
kan, o ni, Ibukún ni fun oju ti nri ohun ti
ẹnyin nri:
24 Nitori mo wi fun nyin, Woli ati ọba pipọ
li o nfẹ lati ri ohun ti ẹnyin nri, nwọn ko si ri
wọn; ati lati gbọ́ ohun ti ẹnyin ngbọ́, nwọn ko
si gbọ́ wọn.
25 Sá si kiyesi i, amofin kan dide, o ndan a
wò, o ni, Olukọni, kili emi iba ṣe ki emi ki o
le jogún iye ainipẹkun?
26 O si bi i pe, Kili a kọ sinu iwe ofin? bi
iwọ ti kà a?
27 O si dahùn wipe, Ki iwọ ki o fi gbogbo
àiya rẹ, ati gbogbo ọkàn rẹ, ati gbogbo agbara

rẹ, ati gbogbo inu rẹ fẹ Oluwa Ọlọrun rẹ; ati
ẹnikeji rẹ bi ara rẹ.
28 O si wi fun u pe, Iwọ dahùn rere: ṣe
eyiyi, iwọ o si yè.
29 Ṣugbọn o nfẹ lati yìn ara rẹ̀, o wi fun
Jesu pe, Tani ha li ẹnikeji mi?
30 Jesu si dahùn o wipe, Ọkọnri kan nti
Jerusalemu sọkalẹ lọ si Jeriko, o si bọ si ọwọ́
awọn olè, ti nwọn gbà a li aṣọ, nwọn ṣá a
lọgbẹ, nwọn si fi i silẹ lọ li aipa li apatan.
31 Ni alabapade li alufa kan nsọkalẹ lọ
niha ibẹ̀: nigbati o si ri i, o kọja lọ niha
keji.
32 Ati Lefite kan pẹlu, nigbati o de ibẹ̀, o
wá, o wò o, o si kọja lọ niha keji.
33 Ṣugbọn ara Samaria kan, bi o ti nrè àjo,
o de ibi ti o gbé wà: nigbati o si ri i, ãnu
ṣe e,
34 O si tọ̀ ọ lọ, o si dì i lọgbẹ, o da oróro
on ọti-wain si i, o si gbé e le ori ẹranko rẹ̀
ti o ngùn, o si mu u wá si ile èro, o si nṣe
itọju rẹ̀.
35 Nigbati o si lọ ni ijọ keji, o fi owo idẹ
meji fun bãle èro, o si wi fun u pe, Ma tọju
rẹ̀; ohunkohun ti iwọ ba si ná si i, nigbati
mo ba pada de, emi o san a fun ọ.
36 Ninu awọn mẹtẹta wọnyi, tani iwọ ṣebi
iṣe ẹnikeji ẹniti o bọ si ọwọ́ awọn olè?
37 O si dahùn wipe, Ẹniti o ṣãnu fun u.
Nigbana ni Jesu si wi fun u pe, Lọ, ki iwọ ki
o si ṣe bẽ gẹgẹ.
38 O si ṣe, bi nwọn ti nlọ, o wọ̀ iletò kàn:

obiri kan ti a npè ni Marta si gbà a si
ile rẹ̀.
39 O si ni arabiri kan ti a npè ni Maria, ti o
si joko lẹba ẹsẹ Jesu, o ngbọ́ ọ̀rọ rẹ̀.
40 Ṣugbọn Marta nṣe iyọnu ohun pipọ, o si
tọ̀ ọ wá, o ni, Oluwa, iwọ ko kuku ṣu si i ti
arabiri mi fi mi silẹ lati ma nikan ṣe aisimi?
Wi fun u ki o ràn mi lọwọ.
41 Jesu si dahùn, o si wi fun u pe, Marta,
Marta, iwọ nṣe aniyan ati lãlã nitori ohun
pipọ:
42 Ṣugbọn ohun kan li a ko le ṣe alaini.
Maria si ti yàn ipa ọ̀na rere na, ti a ko le gbà
lọwọ rẹ̀.

## ORI 11.

O SI ṣe, bi o ti ngbadura ni ibi kan, bi o ti
dakẹ, ọkan ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wi fun u
pe, Ọluwa, kọ́ wa bi ati igbadura, bi Johannu
si ti kọ́ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀.
2 O si wi fun wọn pe, Nigbati ẹnyin ba
ngbadura, ẹ ma wipe, Baba wa ti mbẹ
li ọrun, Ọwọ li orukọ rẹ. Ijọba rẹ de.
Ifẹ tirẹ ni ki a ṣe, bi ti ọrun, bẹ̃ni li
aiye.
3 Fun wa li onjẹ ojọ wa li ojojumọ́.
4 Ki o si dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa; nitoriti awa a si
ma dari ẹ̀ṣẹ jì olukuluku ẹniti o jẹ wa ni gbese.
Má si fà wa sinu idẹwò; ṣugbọn gbà wa ninu
tulasin.
5 O si wi fun wọn pe, Tani ninu nyin ti yio

ni ọrẹ́ kan, ti yio si tọ̀ ọ lọ larin ọganjọ, ti
yio si wi fun u pe, Ọrẹ́, win mi ni ìṣu akara
mẹta:
6 Nitoriti ọrẹ́ mi kan ti àjo bọ sọdọ mi,
emi ko si ni nkan ti emi o gbé kalẹ niwaju
rẹ̀?
7 Ti on o si gbé inu ile dahùn wi fun u pe,
Má yọ mi lẹnu: a ti sé ilẹkun na, awọn ọmọ
mi si mbẹ lori ẹní pẹlu mi; emi ko le dide
fifun ọ.
8 Emi wi fun nyin, bi on ko tilẹ fẹ dide ki
o fifun u, nitoriti iṣe ọrẹ́ rẹ̀, ṣugbọn nitori
awiyanu rẹ̀ yio dide, yio si fun u pọ̀ to bi o
ti nfẹ.
9 Mo si wi fun nyin, Ki ẹnyin ki o bère,
a o si fifun nyin; ki ẹnyin ki o wá kiri,
ẹnyin o si ri; ẹ kànkun, a o si ṣi i silẹ fun
nyin.
10 Nitori ẹnikẹni ti o bère yio ri gbá; ẹniti
o si nwá kiri yio ri; ati ẹniti o kànkun li a o
ṣí i silẹ fun.
11 Tani iṣe baba ninu nyin ti ọmọ rẹ̀ yio
bère akara lọdọ rẹ̀, ti o jẹ fun u li okuta? tabi
bi o bère ẹja, ti o jẹ fun u li ejò?
12 Tabi bi o si bère ẹyin, ti o jẹ fun u li
akẽkẽ?
13 Njẹ bi ẹnyin ti iṣe enia buburu ba mọ̀
bi ati ifi ẹ̀bun didara fun awọn ọmọ nyin:
melomelo ni Baba nyin ti mbẹ li ọrun yio
fi Ẹmí Mimọ́ rẹ̀ fun awọn ti o mbère lọdọ
rẹ̀?
14 O si nlé ẹmi èṣu kan jade, ti o si yadi.

O si ṣe, nigbati ẹmi èṣu na jade, odi nfọhun;
ẹnu si yà awọn enia.
15 Ṣugbọn awọn ẹlomiran ninu wọn wipe,
Ọlá Beelsebubu olori awọn ẹmi èṣu li o fi
nlé awọn ẹmi èṣu jade.
16 Ati awọn ẹlomiran, ndan a wò, nwọn nfẹ
ki o fi àmi kan hàn fun wọn lati ọrun wá.
17 Ṣugbọn on mọ̀ ìro inu wọn, o wi fun
wọn pe, Gbogbo ijọba ti o yà ara rẹ̀ ni ipa,
a sọ ọ di ahoro; ile ti o si yà ara rẹ̀ ni ipa
a wó.
18 Bi Satani si yàpa si ara rẹ̀, ijọba rẹ̀ yio ha
ṣe duro? nitoriti ẹnyin wipe, emi nfi ọlá
Beelsebubu lé awọn ẹmi èṣu jade.
19 Bi o ba si ṣepe ọlá Beelsebubu li emi fi
nlé awọn ẹmi èṣu jade, ọlá tali awọn ọmọ
nyin fi nlé wọn jade? nitorina ni nwọn o fi
ma ṣe onidajọ nyin.
20 Ṣugbọn bi o ba ṣepe ika Ọlọrun li emi fi
nlé awọn ẹmi èṣu jade, ko si aniani, ijọba Ọlọ-
run de ba nyin.
21 Nigbati ọkọnri alagbara ti o hamọra ba
nṣọ afin rẹ̀, ẹrù rẹ̀ a wà li alafia:
22 Ṣugbọn nigbati ọkọnri alagbara jù u ba
kọlù u, ti o ṣẹgun rẹ̀, o gbà gbogbo ihamọra
rẹ̀ ti o gbẹkẹle lọwọ rẹ̀, a si pín gbogbo
ikogun rẹ̀.
23 Ẹniti ko ba bá mi gbé, o nṣe òdi
si mi: ẹniti ko ba si bá mi kopọ̀, o nfọn ká
kiri.
24 Nigbati ẹmi aimọ́ na ba jade kuro lara enia,
ama rìn kiri ni ibi gbigbẹ, ama wá ibi isimi;

nigbati ko si ri, o ni, Emi o pada lọ si ile mi
nibiti mo gbé ti jade lọ.
25 Nigbati o si de, o bá a, a gbá a, a si ṣe e
li ọṣọ́.
26 Nigbana li o lọ, o si mu ẹmi meje miran
ti o buru jù on tikararẹ̀ lọ; nwọn wọ̀le, nwọn
si joko nibẹ̀: asiwa ọkọnri na o si buru jù ti
iṣaju rẹ̀ lọ.
27 O si ṣe, bi o ti nsọ nkan wọnyi, obiri kan
nahùn ninu ijọ, o si wi fun u pe, Ibukun ni
fun inu ti o bí ọ, ati ọmú ti iwọ mu.
28 Ṣugbọn o wipe, Nitõtọ, ki a kuku wipe,
Ibukun ni fun awọn ti ngbọ́ ọ̀rọ Ọlọrun, ti
nwọn si npa a mọ́.
29 Nigbati awọn enia si ṣù jọ si ibi kan, o
bẹ̀rẹ si iwipe, Iran buburu li eyi: nwọn nwá
àmi; a ki yio si fi àmi kan fun u, bikoṣe àmi
Jona woli.
30 Nitori bi Jona ti ṣe àmi fun awọn ara
Ninife, gẹgẹ bẹ̃ li Ọmọ-enia yio ṣe àmi fun
iran yi.
31 Ayaba gusù yio dide li ọjọ idajọ si awọn
enia iran yi, yio si da wọn lẹbi: nitoriti
o ti iha ipẹkun aiye wá lati gbọ́ ọgbọ́n
Solomoni; si kiyesi i, ẹniti o pọ̀ju Solomoni
lọ mbẹ nihinyi.
32 Awọn ara Ninife yio dide li ọjọ idajọ si
iran yi, nwọn o si da a lẹbi: nitoriti nwọn
ronupiwada nipa iwasu Jona; si kiye si, ẹniti
o pọ̀ju Jona lọ mbẹ nihinyi.
33 Ko si ẹnikẹni, nigbati o ba tàn fitila tan,
ti igbé e si ìkọkọ, tabi sabẹ oṣuwọn, bikoṣe

lori ọpá fitilà, ki ẹnikẹni ti o wọle ki o le ma
ri imọlẹ.
34 Oju ni imọlẹ ara: bi oju rẹ ba mọ́,
gbogbo ara rẹ a si mọlẹ; ṣugbọn bi oju
rẹ ba buru, ara rẹ gbogbo a si ṣú fun
òkunkun.
35 Ki ẹnyin ki o ma kiyesi i, ki imọlẹ ti mbẹ
lara nyin ki o máṣe di òkunkun.
36 Njẹ bi gbogbo ara rẹ ba jẹ imọlẹ, ti
ko li apakan ti o ṣú, ara rẹ gbogbo ni yio
si mọ́, bi igba ti itànṣan fitila fun ọ ni
imọlẹ.
37 Bi o si ti nwi, Farisi kan bẹ̀ ẹ ki o ba on
jẹun: o si wọle, o joko lati jẹun.
38 Nigbati Farisi na si ri i, ẹnu yà a nitoriti
ko tète wẹ̀ ki o to joko ti onjẹ.
39 Oluwa si wi fun u pe, Ẹnyin Farisi a ma
fọ̀ ẹhin ago ati awopọkọ́; ṣugbọn inu nyin
kún fun iwọra ati fun ìka.
40 Ẹnyin aṣiwere, ẹniti o ṣe eyi ti mbẹ lode,
on ki o ṣe eyi ti mbẹ ninu pẹlu?
41 Ki ẹnyin ki o kuku ma ṣe itọrẹ
ãnu ninu ohunkohun ti ẹnyin ni; si
kiyesi i, ohun gbogbo li o di mimọ́ fun
nyin.
42 Ṣugbọn egbé ni fun nyin, ẹnyin Farisi!
nitoriti ẹnyin a ma san idamẹwa minti, ati
rue, ati gbogbo ewekewe, ṣugbọn ẹnyin mu
oju kuro ninu idajọ ati ifẹ Ọlọrun: wọnyi
li ẹnyin iba ṣe, ẹnyin ki ba si ti fi ekeji silẹ
laiṣe.
43 Egbé ni fun nyin, ẹnyin Farisi! nitoriti

ẹnyin a ma fẹ ipò ọlá ninu sinagogu, ati ikí-ni
li ọjà.
44 Egbé ni fun nyin, ẹnyin akọwe, ati ẹnyin
Farisi, agabagebe! nitoriti ẹnyin dabi ilẹpa-
okú ti ko hàn, awọn ẹniti si nrìn lori wọn ko
mọ̀.
45 Nigbana li ọkan ninu awọn amofin dahùn,
o si wi fun u pe, Olukọni, li eyi ti iwọ nwi ni
iwọ ngàn wa pẹlu.
46 O si wipe, Egbé ni fun ẹnyin amofin pẹlu!
nitoriti ẹnyin di ẹrù ti o wuwo lati rù le ejika
enia, bẽni ẹnyin tikara nyin ko jẹ fi ika nyin
kan kàn ẹrù na.
47 Egbé ni fun nyin! nitoriti ẹnyin kọ́le
oju-õrì awọn woli, awọn baba nyin li o si ti
pa wọn.
48 Lõtọ li ẹnyin jẹri pe, ẹnyin li ọwọ́ ninu
iṣe awọn baba nyin: nitoriti nwọn pa wọn
nitõtọ, ẹnyin si kọ́le oju-õrì wọn.
49 Nitori eyi na li ọgbọ́n Ọlọrun si ṣe wipe,
emi o rán awọn woli ati awọn aposteli si wọn,
ninu wọn ni nwọn o pa, ti nwọn o si ṣe inuni-
bini si:
50 Ki a le bère ẹ̀jẹ awọn woli gbogbo,
ti a ti ta silẹ lati igba ipilẹṣẹ aiye wá, lọdọ
iran yi;
51 Lati ẹ̀jẹ Abeli wá, titi o si fi de ẹ̀jẹ
Sakariah, ti o ṣegbé li agbedemeji pẹpẹ on
tempeli: lõtọ ni mo wi fun nyin, A o bère rẹ̀
lọdọ iran yi.
52 Egbé ni fun nyin, ẹnyin amofin! nitoriti
ẹnyin gbà ọmọ-ṣika ìmọ: ẹnyin tikara nyin

ko wọ̀le, awọn ti si nwọ̀le, ẹnyin kọ̀ fun
wọn.
53 Bi o si ti nwi nkan wọnyi fun wọn, awọn
akọwe ati awọn Farisi bẹ̀rẹ si iyọ ọ lohùn gidi-
gidi, nwọn si ntọ́ ọ lati wi nkan pipọ:
54 Nwọn nṣọ ọ, nwọn nwá ọ̀na ati ri nkan
gbá mu li ẹnu rẹ̀, ki nwọn ki o le fi i sùn.

## ORI 12.

O SI ṣe na, nigbati ainiye ijọ enia pejọ
pọ̀, tobẽ̃ ti nwọn ntẹ̀ ara wọn mọlẹ, o tète
bẹ̀rẹ si iwi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, Ẹ ma
kiyesi iwukara awọn Farisi, ti iṣe agaba-
gebe.
2 Ko si ohun ti a de mọlẹ, ti a ki yio si
fihàn; tabi ti o lumọ́, ti a ki yio mọ̀.
3 Njẹ ohunkohun ti ẹnyin sọ li òkunkun ni
gbangba li a o gbé gbọ́; ati ohun ti ẹnyin
sọ si etí ni ìkọkọ lori orule li a o gbé wasu
rẹ̀.
4 Ki emi ki o si wi fun ẹnyin, ọrẹ́ mi, Ẹ máṣe
bẹ̀ru awọn ti ipa ara enia kú, lẹhin eyini nwọn
ko li eyi ti nwọn le ṣe mọ́.
5 Ṣugbọn emi o wi ẹniti ẹnyin o bẹ̀ru fun
nyin: Bẹ̀ru ẹniti o ba pa-ni tan, ti o si li
agbara ati wọ́-ni lọ si ọrun apadi; lõtọ ni emi
wi fun nyin, Ki ẹnyin ki o bẹ̀ru rẹ̀.
6 Ologoṣẹ marun ki a tà li owo idẹ wẹ́wẹ
meji, ọkan ko ṣe igbagbé ninu wọn niwaju
Ọlọrun?
7 Ṣugbọn ati irun ori nyin li a kà gbogbo.

Nję ki ęnyin ki o máşe bęru: ęnyin ni iye lori
jù ologoşę pipọ lọ.
8 Emi wi fun nyin pęlu, Ęnikęni ti o ba
jęwọ mi niwaju enia, Ọmọ-enia yio si jęwọ rę̀
niwaju awọn angeli Ọlọrun:
9 Şugbọn ęniti o ba sę́ mi niwaju enia, a o
sę́ ę niwaju awọn angeli Ọlọrun.
10 Ati ęnikęni ti o ba sọ̀rọ òdi si Ọmọ-enia,
a o dari rę̀ jì i: şugbọn ęnikęni ti o ba sọ̀rọ
òdi si Ęmí Mimọ́, a ki yio dari rę̀ jì i.
11 Nigbati nwọn ba si mu nyin lọ sinu sina-
gogu, ati si ọdọ awọn olori, ati alagbara, ę
máşe rònu pe, bawo, tabi ohùn kili ęnyin o da,
tabi kili ęnyin o wi:
12 Nitori Ęmí Mimọ́ yio kọ́ nyin ni wakati
na li ohun ti ęnyin o wi.
13 Ọkan ninu awujọ si wi fun u pe, Olu-
kọni, sọ fun arakọnri mi ki o pín mi li ogún
ilę.
14 O si wi fun u pe, Ọkọnri yi, tali o fi mi ję
onidajọ tabi ojuwa fun nyin?
15 O si wi fun wọn pe, Ę ma rọra, ki ęnyin
ki o si ma kiyesi ojukòkoro: nitori ęmí enia
ki iduro nipa ọ̀pọ ohun ti o ni.
16 O si pa owe kan fun wọn, wipe, Ilę ọkọnri
kan ọlọrọ̀ so eso ọ̀pọlọpọ:
17 O si rò ninu ara rę̀, wipe, Emi o ti şe,
nitoriti emi ko li àye nibiti emi o gbé kó eso
mi jọ si?
18 O si wipe, Eyi li emi o şe: emi o wó aká
mi palę, emi o si kọ́ eyi ti o tobi; nibę̀ li emi
o gbé tò gbogbo eso ati ọrọ̀ mi jọ si.

19 Emi o si wi fun ọkàn mi pe, Ọkàn, iwọ li
ọrọ̀ pipọ ti a tò jọ fun ọ̀pọ ọdún; mu irọra rẹ,
ma jẹ, ma mu, si ma yọ̀.
20 Ṣugbọn Ọlọrun wi fun u pe, Iwọ aṣiwere,
li alẹ yi li a o bère ọkàn rẹ lọwọ rẹ: njẹ
titani nkan wọnni yio ha ṣe, ti iwọ ti npèse
silẹ?
21 Bẽ̩ li ẹniti o tò iṣura jọ fun ara rẹ̀, ti ko
si li ọrọ̀ nipa ti Ọlọrun.
22 O si wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, Nitori
eyi li emi ṣe nwi fun nyin pe, ẹ máṣe ronu fun
ẹmí nyin pe, kili ẹnyin o jẹ; ati fun ara nyin
pe, kili ẹnyin o ma fi bora.
23 Ẹmí jù onjẹ lọ, ara si jù aṣọ lọ.
24 Ki ẹnyin ki o kiyesi awọn ìwo: nwọn ki
ifọnrugbin, bẽ̩ni nwọn ki iká; nwọn ko li aká,
bẽ̩ni nwọn ko li abà; Ọlọrun sá mbọ́ wọn:
melomelo li ẹnyin yàtọ jù ẹiyẹ lọ?
25 Ta si ni ninu nyin nipa ìronu ti o le fi
igbọnwọ kan kún ọjọ aiyé rẹ̀?
26 Bi ẹnyin ko le ṣe eyi ti o kere, ẽṣe ti ẹnyin
fi nronu iyokùn?
27 Ki ẹnyin ki o kiyesi awọn lili bi nwọn
ti ndàgba: nwọn ki iṣiṣẹ, nwọn ki iranwu;
ṣugbọn ki emi ki o wi fun nyin, a ko wọ̀
Solomoni li ọṣọ́ ni gbogbo ogo rẹ̀ to ọkan ninu
wọnyi.
28 Njẹ bi Ọlọrun ba wọ̀ koriko igbẹ́ li aṣọ
tobẽ̩, ti o wà ninu igbẹ́ loni, ti o di ọla ti a o
si já a sọ sinu ẹbu; melomelo ni yio wọ̀ nyin
li aṣọ, Ẹnyin onikekere igbagbọ́?
29 Ki ẹnyin ki o máṣe wipe, kili ẹnyin o

jẹ tabi kili ẹnyin o mu, ki ẹnyin ki o má si
ṣiyemeji.
30 Nitori ohun gbogbo wọnyi ni orile-èdẹ
aiye nwá kiri: Baba nyin ti mbẹ li ọrun si mọ̀
pe, ẹnyin nfẹ nkan wọnyi.
31 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o kuku ma wá ijọba
Ọlọrun; gbogbo nkan wọnyi li a o si fi kún u
fun nyin.
32 Má bẹ̀ru, agbo kekere; nitori didùn inu
Baba nyin ni lati fi ijọba fun nyin.
33 Ẹ tà ohun ti ẹnyin ni, ki ẹnyin ki o si
tọrẹ ãnu; ki ẹnyin ki o si pèse àpo fun ara
nyin, ti a ki ilo gbó, iṣura li ọrun ti ki itan,
nibiti olè ko le sunmọ, ati ibiti kòkoro ki iba a
jẹ,
34 Nitori nibiti iṣura nyin gbé wà, nibẹ̀ li
ọkàn nyin yio gbé wà pẹlu.
35 Ẹ di amure nyin, ki iná nyin ki o si ma
tàn;
36 Ki ẹnyin tikara nyin ki o dabi ẹniti nreti
oluwa wọn, nigbati on o pada ti ibi iyawo de;
nigbati o ba de, ti o si kànkun, ki nwọn ki o
le ṣí i silẹ fun u lọgan.
37 Ibukun ni fun irú awọn ọmọ-ọdọ bawọn-
ni nigbati oluwa na ba de ti yio ba ki nwọn ki
o ma ṣọna: lõtọ ni mo wi fun nyin, yio si di
ara rẹ̀ li amure, yio si mu wọn joko lati jẹun,
yio si jade wá lati ṣe iranṣẹ fun wọn.
38 Bi o ba si de nigba iṣọ keji, tabi ti o si de
nigba iṣọ kẹta, ti o si ba wọn bẽ̩, ibukun ni
fun awọn ọmọ-ọdọ wọnni.
39 Ki ẹnyin ki o si kiyesi eyi pe, bãle na

iba mọ̀ wakati ti olè yio wá, on iba ma ṣọna,
ki ba ti jẹ ki a lu ile on já.
40 Nitorina ki ẹnyin ki o mura pẹlu: Ni-
tori Ọmọ-enia mbọ̀ ni wakati ti ẹnyin ko
daba.
41 Peteru si bi i pe, Oluwa, iwọ pa owe yi
fun awa nikan, tabi fun gbogbo enia?
42 Oluwa si dahùn wipe, Tani olõtọ ati
ọlọ́gbọn iriju na, ti oluwa rẹ̀ fi jẹ olori agbo
ile rẹ̀, lati ma fi ìwọn onjẹ wọn fun wọn li
akokò?
43 Ibukun ni fun ọmọ-ọdọ na, nigbati oluwa
rẹ̀ de, ti yio ba a ki o ma ṣe bẽ.
44 Lõtọ ni mo wi fun nyin, yio si fi i jẹ olori
ohun gbogbo ti o ni.
45 Ṣugbọn bi ọmọ-ọdọ na ba si wi li ọkàn
rẹ̀ pe, Oluwa mi yẹ̀ igba atibọ̀ rẹ̀ sẹhin; ti
o si bẹ̀rẹ si ilù awọn iranṣẹ ọmọkọnri ati
iranṣẹ ọmọbiri, ti o si bẹ̀rẹ si ijẹ ati si imu
amupara;
46 Oluwa ọmọ-ọdọ na yio de li ọjọ ti ko
reti rẹ̀, ati ni wakati ti ko daba, yio si jẹ ẹ niya
gidigidi, yio si yàn ipò rẹ̀ pẹlu awọn alaig-
bagbọ́.
47 Ati ọmọ-ọdọ na, ti o mọ̀ ifẹ oluwa rẹ̀, ti
ko si mura, ti ko si ṣe bi ifẹ tirẹ̀, on li a o nà
pipọ.
48 Ṣugbọn eyi ti ko mọ̀, ti o ṣe iṣe ti o yẹ si
ìlu, on li a o lù niwọn. Nitori gbogbo ẹniti a
fun ni pipọ, lọdọ rẹ̀ li a o gbé bère pipọ: lọdọ
ẹniti enia ba gbé fi pipọ si, lọdọ rẹ̀ li a o gbé
bère si i.

49 Iná li emi wá lati fọn si aiye; kili emi nfẹ
bi a ba ti da a ná?
50 Şugbọn emi ni baptismu kan ti a o fi
baptisi mi; ara ti ni mi to titi yio fi pari!
51 Ẹnyin şebi alafia li emi wá fi si aiye? ki
emi ki o wi fun nyin, Bẽkọ; ki a sá kuku pe
iyapa:
52 Nitori lati isisiyi lọ, enia marun yio wà ni
ile kanna ti a o yà ni ipa, mẹta si meji, ati
meji si mẹta.
53 A o yà baba ni ipa si ọmọ rẹ̀ ọkọnrin, ati
ọmọkọnri si baba; iya si ọmọbiri rẹ̀, ati ọmọ-
biri si iya rẹ̀; iyakọ si iyawo rẹ̀, ati iyawo si
iyakọ rẹ̀.
54 O si wi fun awọn enia pẹlu pe, Nigbati
ẹnyin ba ri awọ sanma kan ti o şú ni ìha ìwọ
õrùn, ọgan ẹnyin a ni, Ọwara òjo mbọ̀; a si
ri bẽ.
55 Nigbati afẹfẹ gusù ba nfẹ, ẹnyin a ni, Oru
yio mu; a si şẹ.
56 Ẹnyin agabagebe ẹnyin le moye oju ọrun
ati ti aiye; ẽhatişe ti ẹnyin ko le mọ̀ akokò
yi?
57 Tabi ẽhatişe ti ẹnyin tikara nyin ko fi rò
ohun ti o tọ́?
58 Nigbati iwọ ba·mbá ọtá rẹ lọ şọdọ olori,
mura li ọ̀na ki a le gbà ọ lọwọ rẹ̀; ki o máşe
fi ọ le onidajọ lọwọ, ki onidajọ ki o máşe fi ọ
le ẹşọ lọwọ, on a si tì iwọ sinu tubu.
59 Ki emi ki o wi fun ọ, iwọ ki yio jade kuro
nibẹ̀, titi iwọ o fi san owo kan iyokùn.

## ORI 13.

AWỌN kan wà li akokò na ti o sọ ti awọn
ara Galili fun u, ẹ̀jẹ ẹniti Pilatu dàpọ pẹlu
ẹbọ wọn.
2 Jesu si dahùn o wi fun wọn pe, Ẹnyin
ṣebi awọn ara Galili wọnyi ṣe ẹlẹṣẹ jù gbogbo
awọn ara Galili lọ, nitoriti nwọn jẹ irú ìya
bawọnni?
3 Ki emi ki o wi fun nyin, Bẹ̃kọ: ṣugbọn
bikoṣepe ẹnyin ronupiwada, ẹnyin na gbogbo
yio ṣegbé bẹ̃ gẹgẹ.
4 Tabi awọn mejidilogun, ti ile-iṣọ ni Silo-
amu wólu, ti o si pa wọn, ẹnyin ṣebi nwọn ṣe
ẹlẹṣẹ jù gbogbo awọn enia ti mbẹ̀ ni Jeru-
salemu lọ?
5 Ki emi ki o wi fun nyin, Bẹ̃kọ: ṣugbọn
bikoṣepe ẹnyin ronupiwada, ẹnyin na gbogbo
yio ṣegbé bẹ̃ gẹgẹ.
6 O si pa owe yi fun wọn pe; Ọkọnri
kan ni igi ọpọtọ kan ti a gbìn si ọgbà ajara
rẹ̀; o si de, o nwá eso lori rẹ̀, ko si ri
nkan.
7 O si wi fun oluṣọgba rẹ̀ pe, Sawò o, lati
odún mẹta yi li emi ti nwá iwò eso lori igi
ọpọtọ yi, emi ko si ri nkan: ke e lulẹ; ẽṣe ti
o fi gbilẹ lasan?
8 O si dahùn o wi fun u pe, Oluwa, jọwọ rẹ̀
li ọdún yi pẹlu, titi emi o fi tú ilẹ idi rẹ̀ yiká,
titi emi o si fi bu ilẹdu si i:
9 Bi o ba si so eso, gẹgẹ: bi ko ba si so, njẹ
lẹhin eyini ki iwọ ki o ke e lulẹ.

10 O si nkǫ́ni ninu sinagogu kan li ǫjǫ
isimi.
11 Si kiyesi i, obiri kan wà nibẹ̀ ti o ni ẹmí
alailera, (ti o da a bulẹ) lati ǫdún mejidilogun
wá, ẹniti o tẹ̀ tan, ti ko le gbé ara rẹ̀ soke bi o
ti wù ki o ṣe.
12 Nigbati Jesu ri i, o pè e si ǫdǫ, o si
wi fun u pe, Obiri yi, a tú ǫ silẹ lǫwǫ ailera
rẹ.
13 O si fi ǫwǫ́ rẹ̀ le e: lojukanna a si ti sǫ ǫ
di titǫ, o si yìn Ǫlǫrun logo.
14 Olori sinagogu fi ibinu dahùn, nitori ti
Jesu mu-ni lara da li ǫjǫ isimi, o si wi fun
awǫn enia pe, Ijǫ mẹfa ni mbẹ ti a fi iṣiṣẹ:
ninu wǫnni ki ẹnyin ki o wá ki a ṣe dida ara
nyin, ki o máṣe li ǫjǫ isimi.
15 Nigbana Oluwa dahùn, o si wi fun u pe,
Iwǫ agabagebe, olukuluku nyin ki itú malu
tabi kẹtẹkẹtẹ rẹ̀ nibuso, ki si ifà a lǫ lati mu
omi li ǫjǫ isimi?
16 Ko si yẹ ki a tú obiri yi ti iṣe ǫmǫbiri
Abrahamu silẹ ni ìde yi li ǫjǫ isimi, ẹniti
Satani ti dè, sawò o, lati ǫdún mejidilogun
yi wá?
17 Nigbati o si wi nkan wǫnyi, oju tì
gbogbo awǫn ǫtá rẹ̀: gbogbo awǫn enia
si yǫ̀ fun ohun ogo gbogbo ti o ṣe lati ǫwǫ́
rẹ̀ wá.
18 O si wipe, Kini ijǫba Ǫlǫrun jǫ? kili emi
o si fi wé?
19 O dabi wóro kan irugbin eweko (mustardi),
ti ǫkǫnri kan mu, ti o si sǫ sinu ǫgbà rẹ̀; ti o

si hù, o si di igi nla ; ẹiyẹ oju ọrun si wá lati
ma gbé ori ẹká rẹ̀.
20 O si tún wipe, Kili emi iba fi ijọba Ọlọrun
wé?
21 O dabi iwukara, ti obiri kan mu, ti o fi
sinu iyẹfun oṣuwọn mẹta, titi gbogbo rẹ̀ o fi di
wiwu.
22 O si nlà arin ilu-nla ati iletò lọ, o nkọ́ni,
o si nrìn lọ si ìha Jerusalemu.
23 Ẹnikan si bi i pe, Oluwa, diẹ li awọn ti a
o gbalà? O si wi fun wọn pe,
24 Ẹ làkaka lati wọ̀ oju ọ̀na koto: nitori emi
wi fun nyin, enia pipọ ni yio wá ọ̀na ati wọ̀ ọ,
nwọn ki yio si le wọ̀le.
25 Nigbati bãle ile ba dide lẹkan fũ, ti o
ba si ti sé ilẹkun, nigbati ẹnyin o bẹ̀rẹ si
iduro lode, ti ẹnyin o ma kànkun, wipe,
Oluwa, Oluwa, ṣí i fun wa; on o si dahùn wi
fun nyin pe, Emi ko mọ̀ nyin nibiti ẹnyin gbé
ti wá:
26 Nigbana li ẹnyin o bẹ̀re si iwi pe, Awa
ti njẹ, awa si ti nmu niwaju rẹ̀, iwọ si kọ́ni ni
igboro ilu wa.
27 On o si wipe, Emi wi fun nyin,
emi ko mọ̀ nyin nibiti ẹnyin gbè ti wá;
ẹ lọ kuro lọdọ mi gbogbo ẹnyin ti nṣiṣẹ
ẹ̀ṣẹ.
28 Ẹkún ati ipahin keke yio wà nibẹ̀, nigbati
ẹnyin o ri Abrahamu, ati Isaaki, ati Jakọbu,
ati gbogbo awọn woli, ni ijọba Ọlọrun, ti a o
si tì nyin sode.
29 Nwọn o si ti ìla õrùn, ati ìwọ õrùn wá,

ati lati ariwa, ati gusù wá, nwọn o si joko ni
ijọba Ọlọrun.
30 Sá si kiyesi i, awọn ara ẹhin yio di ti
iwaju, awọn ara iwaju yio si di ti ẹhin.
31 Li ọjọ na awọn kan ninu awọn Farisi wá,
nwọn si wi fun u pe, Jade, ki iwọ ki o si lọ
kuro nihinyi: nitori Herodu yio pa ọ.
32 O si wi fun wọn pe, Ẹ lọ, ki ẹnyin ki o si
sọ fun kọ̀lọkọlọ nì pe, Kiyesi i, emi nlé awọn
ẹmi èṣu jade, emi nṣe dida ara loni ati lọla, ati
ni ijọ kẹta emi o pé.
33 Ṣugbọn emi ko jẹ má rìn loni, ati lọla, ati
li ọtunla: ko le jẹ bẽ pe woli ṣegbé lẹhin ode
Jerusalemu.
34 Jerusalemu, Jerusalemu, iwọ ti o pa awọn
woli, ti o si sọ okuta lù awọn ti a rán si ọ pa;
nigba melo li emi nfẹ iradọ bò awọn ọmọ rẹ,
bi agbebọ̀ ti iradọ bò awọn ọmọ rẹ̀ labẹ apa rẹ̀,
ṣugbọn ẹnyin ko fẹ!
35 Sawò o, a fi ile nyin silẹ fun nyin li ahoro:
lõtọ ni mo si wi fun nyin, Ẹnyin ki yio ri mi,
titi yio fi di akoko ti ẹnyin o wipe, Olubukun
li ẹniti o mbọ̀ wá li orukọ Oluwa.

## ORI 14.

O SI ṣe, bi o ti wọ̀ ile ọkan ninu awọn
olori Farisi lọ lati jẹun li ọjọ isimi, nwọn
nṣọ ọ.
2 Si kiyesi i, ọkọnri kan mbẹ niwaju rẹ̀ ti o
li asunkun.
3 Jesu si dahùn o wi fun awọn amofin ati

awọn Farisi pe, O tọ́ lati mu-ni lara da li ọjọ
isimi?
4 Nwọn si dakẹ. O si mu u, o mu u lara da,
o si jọwọ rẹ̀ lọwọ lọ;
5 O si dahùn o wi fun wọn pe, Tani ninu
nyin ti yio ni kẹtẹkẹtẹ tabi malu kan, ti o bọ
sinu ihò, ti ki yio si fà a soke lojukanna li ọjọ
isimi?
6 Nwọn ko si le da a li ohùn mọ́ si nkan
wọnyi.
7 O si pa owe kan fun awọn ti a pè jẹun,
nigbati o wò bi nwọn ti nyàn ipò ọlá; o si wi
fun wọn pe,
8 Nigbati a ba ti ọdọ ẹnikan pè ọ wá si ibi
iyawo, máṣe joko ni ipò ọlá; nitori bi a o ba
pè ẹniti o li ọlá jù iwọ lọ.
9 Nigbati ẹniti o pè ọ ati on ba de, a si wi
fun ọ pe, Fun ọkọnri yi li àye; iwọ a si ma fi
itiju mu ipò ẹhin.
10 Ṣugbọn nigbati a ba pè ọ, lọ ki o si joko
ni ipò ẹhin; nigbati ẹniti o pè ọ ba de, ki o le
wi fun ọ pe, Ọrẹ́, bọ soke: nigbana ni iwọ o
ni iyìn li oju awọn ti o ba ọ joko ti onjẹ.
11 Nitori ẹnikẹni ti o ba gbé ara rẹ̀ ga, a o
rẹ̀ ẹ silẹ; ẹnikẹni ti o ba si rẹ̀ ara rẹ̀ silẹ, a o
si gbé e ga.
12 Nigbana li o si wi fun alase ti o pè e pe,
Nigbati iwọ ba se àse ọsán, tabi àse alẹ, má
pè awọn ọrẹ́ rẹ, tabi awọn arakọnri rẹ, tabi
awọn ibatan rẹ, tabi awọn aladugbo rẹ ọlọrọ̀;
nitori ki nwọn ki o má ṣe pè ọ ẹ̀wẹ lati san
ẹsan fun ọ.

13 Ṣugbọn nigbati iwọ ba se àse, pè awọn
talakà, awọn alabukun arùn, awọn amọkun,
ati awọn afọju:
14 A o si busi i fun ọ; nitori nwọn ko le
san a fun ọ: ṣugbọn a o san fun ọ li ajinde
olõtọ.
15 Nigbati ọkan ninu awọn ti o ba a joko tì
onjẹ gbọ́ nkan wọnyi, o wi fun u pe, Ibukun
ni fun ẹniti yio jẹun ni ijọba Ọlọrun.
16 Nigbana li o wi fun u pe, Ọkọnri kan se
àse alẹ nla, o si pè enia pipọ:
17 O si rán onṣẹ rẹ̀ ni wakati àse alẹ, ki o wi
fun awọn ti a ti pè tẹlẹ pe, Ẹ wá; nitori ohun
gbogbo ṣe tan.
18 Gbogbo wọn si bẹ̀rẹ li ohùn kan lati ma
wawi. Ekini wi fun u pe, Emi rà ilẹ kan biri
bayi, emi ko le ṣe ki nmạ́ lọ iwò o: mo bẹ̀
ọ ki a ṣe gafara fun mi.
19 Ekeji si wipe, Emi rà ajaga malu marun,
emi si nlọ lati dan wọn wò: mo bẹ̀ ọ ki a ṣe
gafara fun mi.
20 Ẹkẹta si wipe, Emi gbeyawo, nitorina li
emi ko fi le wá.
21 Nigbati onṣẹ pada de, o si sọ gbogbo
nkan wọnyi fun oluwa rẹ̀. Nigbana ni bãle
ile binu, o wi fun onṣẹ rẹ̀ pe, Jade lọ nisisiyi
si igboro ilu, ati si abuja ọ̀na igboro ilu, ki
iwọ ki o si mu awọn talakà, ati awọn alabu-
kun arùn, ati awọn amọkun, ati awọn afọju
wá si ihinyi.
22 Onṣẹ na si wipe, Oluwa, a ṣe bi o ti wi
tan, àye si mbẹ sibẹ.

23 Oluwa si wi fun onṣẹ na pe, Jade lọ si
opópo, ati si ipa ọ̀na ọgbà, ki iwọ ki o si rọ̀
wọn ki nwọn ki o wá, ki a le mu ile mi
kún.
24 Ki emi ki o wi fun nyin, Ẹnikẹni ninu
awọn ti a ti pè, ki yio tọwò ninu àse alẹ
mi.
25 Awọn enia pipọ mba a lọ: o si yipada, o
si wi fun wọn pe,
26 Bi ẹnikan ba tọ̀ mi wá, ti ko korira
baba rẹ̀, ati iya, ati aya, ati ọmọ, ati arakọnri,
ati arabiri, ati ẹmí ara rẹ̀ pẹlu, ko le ṣe ọmọ
ẹhin mi.
27 Ati ẹnikẹni ti ko ba si rù agbelebu rẹ̀, ki
o ma tọ̀ mi lẹhin, ko le ṣe ọmọ-ẹhin mi.
28 Nitori tani ninu nyin ti npete ati kọ́ ile
iṣọ, ti ki yio tète joko ki o ṣìro iye rẹ̀, bi on ni
to ti yio fi pari rẹ̀.
29 Asiwa-asibọ, nigbati o ba fi ipilẹ ile sọlẹ
tan, ti ko le pari rẹ̀ mọ́, gbogbo awọn ti o ri i
a bẹ̀rẹ si ifi i ṣe ẹlẹyà.
30 Wipe, Ọkọnri yi bẹ̀rẹ si ile ikọ́, ko le
pari rẹ̀.
31 Tabi ọba wo ni nlọ lati ba ọba miran
jà, ti ki yio tète joko, ki o gbèro bi yio le fi
ẹgbarun padegun ẹniti nmu ẹgbawa bọ̀ wá kò
on loju?
32 Tabi igbati onitọhun mbẹ li ọ̀kere na, ki
o rán ikọ̀ pe, ipinhun ilaja li on nfẹ.
33 Gẹgẹ bẹ̃ni, ẹnikẹni ti o wù ki o ṣe ninu
nyin, ti ko ba kọ̀ ohun gbogbo ti o ni silẹ, ko
le ṣe ọmọ-ẹhin mi.

34 Iyọ̀ dara: ṣugbọn bi iyọ̀ ba di obu, nibo
li a o gbé fi i dùn?
35 Ko yẹ fun ilẹ, bẽni ko yẹ fun àtan; biko-
ṣepe ki a kó o danù. Ẹniti o ba li etí lati fi
gbọ́ ki o gbọ́.

## ORI 15.

NIGBANA ni gbogbo awọn agbowode ati ẹlẹṣẹ
sunmọ ọ lati gbọ́ ọ̀rọ rẹ̀.
2 Ati awọn Farisi ati awọn akọwe nkùn,
wipe, Ọkọnri yi ngbà ẹlẹṣẹ, o si mba wọn
jẹun.
3 O si pa owe yi fun wọn, wipe,
4 Ọkọnri wo ni ninu nyin, ti o ni ọgọrun
agutan, bi o ba sọ ọkan nù ninu wọn, ti ki
yio fi mọkandilọgọrun iyokùn silẹ ni pápa,
ti ki yio si tọsẹ eyi ti o nù lọ, titi yio fi
ri i?
5 Nigbati o si ri i tan, o gbé e le ejika rẹ̀, o
nyọ̀.
6 Nigbati o si de ile, o pè awọn ọrẹ́ ati ala-
dugbo rẹ̀ jọ, o nwi fun wọn pe, Ẹ ba mi yọ̀;
nitoriti mo ri agutan mi ti o ti nù.
7 Ki emi ki o wi fun nyin, gẹgẹ bẽli ayọ̀ yio
wà li ọrun lori ẹlẹṣẹ kan ti o ronupiwada, jù
lori olõtọ mọkandilọgọrun lọ, ti o ṣe alaini
ironupiwada.
8 Tabi obiri wo li o ni fadaka mẹwa, bi
o ba sọ ọkan nù, ti ki yio tàn fitilà, ti ki yio
gbá ile, ti ki yio wá a gidigidi titi yio fi
ri i?

9 Nigbati o si ri i, o pè awọn ọrẹ́ ati awọn
aladugbo rẹ̀ jọ, o wipe, Ẹ ba mi yọ̀; nitoriti
mo ri fadakà ti mo ti sọnù.
10 Ki emi ki o wi fun nyin, gẹgẹ bẹ̃li ayọ̀
mbẹ niwaju awọn angeli Ọlọrun lori ẹlẹṣẹ kan
ti o ronupiwada.
11 O si wipe, Ọkọnri kan li ọmọkọnri
meji:
12 Eyi aburo ninu wọn wi fun baba rẹ̀ pe,
Baba, fun mi ni ìwọn ogún ti o tori mi. O si
pín ohun ini rẹ̀ fun wọn.
13 Ko si to ijọ melokan lẹhin eyi, eyi ọmọ-
kọnri aburo kó ohun gbogbo ti o ni jọ, o si mu
ọ̀na àjo rẹ̀ pọ̀n lọ si ilu òkere, nibẹ̀ li o gbé ná
gbogbo ini rẹ̀ ni inákuna.
14 Nigbati o si ba gbogbo rẹ̀ jẹ tan, ìyan
nla wá imu ni ilu na; o si bẹ̀rẹ si idi
alaini.
15 Nigbati o si lọ, o da ara rẹ̀ pọ̀ mọ́ ọlọ̀tọ
kan ni ilu na; on si rán a lọ si oko rẹ̀ lati ṣọ
ẹlẹdẹ.
16 Ayọ̀ ni iba fi jẹ onjẹ ti awọn ẹlẹdẹ njẹ li
ajẹyó: ẹnikẹni ko si fifun u.
17 Nigbati oju rẹ̀ walẹ, o ni, Awọn alagbaṣe
baba mi melomelo li ẹniti o li onjẹ ajẹyó, ati
ajẹtì, emi si nkú fun ebi!
18 Emi o dide, emi o tọ̀ baba mi lọ, emi o
si wi fun u pe, Baba, emi ti dẹṣẹ si ọrun, ati
niwaju rẹ,
19 Emi ko si yẹ ti a ba ma pè li ọmọ
rẹ mọ́: fi mi ṣe bi ọkan ninu awọn alagbaṣe
rẹ.

20 O si dide, o si tọ̀ baba rẹ̀ lọ. Ṣugbọn
nigbati o ti wà li òkere, baba rẹ̀ ri i, ãnu ṣe
e, o si sure, o rọmọ́ ọ li ọrùn, o si fi ẹnu kò o
li ẹnu.
21 Ọmọ na si wi fun u pe, Baba, emi ti dẹṣẹ
si ọrun, ati niwaju rẹ, emi ko si yẹ ti a ba ma
pè li ọmọ rẹ mọ́.
22 Ṣugbọn baba wi fun awọn ọmọ ọdọ rẹ̀
pe, Ẹ mu ãyo aṣọ igunwa wá, ki ẹ fi wọ̀
ọ; ẹ si fi oruka bọ̀ ọ lọwọ, ati bàta si ẹsẹ
rẹ̀:
23 Ẹ si mu ẹgbọ̀rọ malu abọpa wá, ki ẹ si pa
a; ki a ma jẹ, ki a si ma ṣe ariya:
24 Nitoriti ọmọ mi yi ti kú, o si tún yè;
o ti nù, a si ri i. Nwọn si bẹ̀rẹ si iṣe
ariya.
25 Ṣugbọn ọmọ rẹ̀ eyi ẹgbọ́n ti mbẹ li oko:
bi o si ti mbọ̀, ti o sunmọ eti ile, o gbọ́ orin on
ijó.
26 O si pè ọkan ninu awọn ọmọ-ọdọ wọn, o
bère pe, kili a mọ̀ nkan wọnyi si?
27 O si wi fun u pe, Aburo rẹ de; baba rẹ si
pa ẹgbọ̀rọ malu abọpa, nitoriti o ri i pada li
alafia ati ni ilera.
28 O si binu, o kọ̀ lati wọ̀le; nitorina ni baba
rẹ̀ si ṣe jade, o wá ìṣipẹ fun u.
29 O si dahùn o wi fun baba rẹ̀ pe, Kiyesi i,
lati ọdún melo yi li emi ti nsìn ọ, bẹ̃li emi ko
si ru ofin rẹ nigba kan ri: iwọ ko si ti fi ọmọ
ewurẹ kan fun mi, ki emi ki o fi ba awọn ọrẹ́
mi ṣe ariya:
30 Ṣugbọn bi ọmọ rẹ yi si ti de, ẹniti o fi

panṣaga run ọrọ̀ rẹ̀, iwọ si ti pa ẹgbọ̀rọ malu
abọpa fun u.
31 O si wi fun u pe, Ọmọ, titi ni iwọ
mbẹ lọdọ mi, ohun gbogbo ti mo ni tirẹ ni
iṣe.
32 O yẹ ki a ma ṣe ariya ki a si yọ̀: nitori
aburo rẹ yi ti kú, o si tún yè; o si ti nù, a si
ri i.

## ORI 16.

O si wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, Ọkọnri kan
ọlọrọ̀ ti wà, ti o ni iriju kan; on na ni nwọn fi
sùn u pe, o ti nfi ọrọ̀ rẹ̀ ṣòfo.
2 Nigbati o si pè e, o wi fun u pe, Ẽṣe ti emi
fi ngbọ́ eyi nitori rẹ? ṣìro iṣẹ iriju rẹ; nitori
bọya iwọ ki yio ṣe iriju pẹ mọ́.
3 Iriju na si wi ninu ara rẹ̀ pe, Ewo li
emi o ṣe? nitoriti Oluwa mi gbà iṣẹ iriju
lọwọ mi: emi ko le wàlẹ; lati ṣagbe oju
ntì mi.
4 Mo mọ̀ bi emi o ti ṣe, nigbati a ba mu mi
kuro nibi iṣẹ iriju, ki nwọn ki o le gbà mi sinu
ile wọn.
5 Bẽli o si pè olukuluku awọn ajigbese oluwa
rẹ̀ sọdọ rẹ̀, o si bi ekini pe, Elo ni iwọ jẹ oluwa
mi?
6 O si wipe, Ọgọrun oṣuwọn oróro. O si
wi fun u pe, Mu iwe rẹ, ki iwọ ki o si joko
nisisiyi, ki iwọ ki o kọwe ti adọta.
7 Nigbana li o si bi ẹnikeji pe, Elo ni iwọ
jẹ? On si wipe, Ọgọrun oṣuwọn alikama. O

si wi fun u pe, Mu iwe rẹ, ki iwọ ki o kọwe ti ọgọrin.
8 Oluwa si yìn alaiṣõtọ iriju na, nitoriti o fi ọgbọ́n ṣe e: awọn ọmọ aiye yi sá gbọ́n ni iran wọn jù awọn ọmọ imọlẹ lọ.
9 Ki emi ki o wi fun nyin, ẹ fi mammoni alaiṣõtọ yàn ọrẹ́ fun ara nyin; nigbati ẹnyin ba yẹ̀, ki nwọn ki o le gbà nyin si ibujoko wọn titi aiye.
10 Ẹniti o ba ṣe olõtọ ni kikini, o ṣe olõtọ ni pipọ pẹlu: ẹniti o ba si ṣe alaiṣõtọ ni kikini, o ṣe alaiṣõtọ ni pipọ pẹlu.
11 Njẹ ẹnyin iba má ṣe olõtọ ni mammoni alaiṣõtọ, tani iba fi ọrọ̀ ṣú nyin?
12 Ẹnyin iba si má ṣe olõtọ li eyi ti iṣe ti ẹlomiran, tani iba fun nyin li eyi ti iṣe ti ẹnyin tikara nyin?
13 Ko si iranṣẹ kan ti o le sìn baba meji: ayaṣebi yio yàn ọkan ni ipọsi, ki o si fẹ ẹnikeji; tabi ki o fi ara mọ́ ọkan, ki o si takete si ẹnikeji. Ẹnyin ko le sìn Ọlọrun on mammoni pọ̀.
14 Ati awọn Farisi pẹlu, ti nwọn li ojukòkoro gbọ́ gbogbo nkan wọnyi, nwọn si yọ-sùti si i.
15 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin li awọn ti idare fun ara nyin niwaju enia; ṣugbọn Ọlọrun mọ̀ ọkàn nyin: nitori eyi ti a gbé niyìn lọdọ enia, on li o jẹ irira niwaju Ọlọrun.
16 Ofin ati woli mbẹ titi di igba Johannu: lati igbana wá li a ti nwasu ijọba Ọlọrun,

olukuluku enia ni si nlàkaka lati wọ̀ inu
rẹ̀.
17 O rọrun fun ọrun on aiye lati fò lọ, jù ki
ṣonṣo kan ti ofin ki o to yẹ̀.
18 Ẹnikẹni ti o ba kọ̀ aya rẹ̀ silẹ, ti o si gbé
omiran ni iyawo, o ṣe panṣaga: ati ẹnikẹni
ti o si gbé ẹniti ọkọ rẹ̀ kọ̀ silẹ ni iyawo, o ṣe
panṣaga.
19 Ọkọnri kan ọlọrọ̀ ti wà, ti o nwọ̀ aṣọ elesè
àluko ati aṣọ àla daradara, a si ma jẹ didùn-
didun lojojumọ́:
20 Alagbe kan si wà ti a npè ni Lasaru, ti
nwọn ima gbé wá kalẹ lẹba ọ̀na ile rẹ̀, ara rẹ̀
kún fun õju,
21 On a si ma fẹ ki a fi ẹrún ti o ti ori tabeli
ọlọrọ̀ bọ silẹ bọ́ on: bẽli awọn ajá si de, nwọn
si fa a li õju lá.
22 O si ṣe, nigbati alagbe kú, a si ti ọwọ́ awọn
angeli gbé e lọ si àiya Abrahamu: ọlọrọ̀ na si
kú pẹlu, a si sin i;
23 Li ọrun apadi li o gbé oju rẹ̀ soke, o
mbẹ ninu iṣẹ oró, o si ri Abrahamu li òkere,
ati Lasaru li àiya rẹ̀.
24 O si ke, o wipe, Baba Abrahamu, ṣãnu
fun mi, ki o si rán Lasaru, ki o fi orika rẹ̀
bọmi, ki o si fi tù mi li ahọn; nitoriti emi
nṣiṣẹ oró ninu ọwọ́ iná yi.
25 Ṣugbọn Abrahamu wi fun u pe, Ọmọ,
ranti pe, nigbati iwọ mbẹ li aiye iwọ ti
gbà ohun rere tirẹ tan, ati Lasaru ohun bu-
buru: ṣugbọn nisisiyi ara rọ̀ ọ, iwọ si nṣiṣẹ
oró.

26 Ati pẹlu gbogbo eyi, ọgbún nla li a fi
da awa ati ẹnyin lagbedemeji: bẽli awọn
ti nfẹ, ko le rekọja si nyin lati ihin lọ; bẽli
awọn ti si nfẹ, ko le rekọja si wa lati ibẹ̀
wá.
27 O si wipe, Njẹ mo bẹ̀ ọ, baba, ki iwọ ki o
le rán a lọ si ile baba mi:
28 Nitoriti mo ni arakọnri marun; ki o le rò
fun wọn, ki nwọn ki o má ba wá si ibi iṣẹ oró
yi pẹlu.
29 Abrahamu si wi fun u pe, Nwọn ni Mose
ati awọn woli; ki nwọn ki o gbọ́ wọn.
30 O si wi fun u pe, Bẽkọ, baba Abrahamu:
ṣugbọn bi ẹnikan ba ti inu okú tọ̀ wọn lọ,
nwọn o ronupiwada.
31 O si wi fun u pe, Bi nwọn ko ba gbọ́ Mose
ati awọn woli, nwọn ki yio yi ọkàn pada bi
ẹnikan tilẹ ti inu okú dide.

## ORI 17.

NIGBANA li o wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, Ko
le ṣe ki ẹ̀ṣẹ ma de: ṣugbọn egbé ni fun u,
nipasẹ ẹniti o ti wá!
2 Iba san diẹ fun u ki a so ọlọ mọ́ ọ li ọrùn,
ki a si gbé e jù sinu okun, jù ki o ṣẹ̀ ọkan ninu
awọn kekere wọnyi lọ.
3 Ki ẹnyin ki o ma kiyesi ara: bi arakọnri
rẹ ba ṣẹ̀ ọ, ba a wi; bi o ba si ronupiwada,
dari jì i.
4 Bi o ba ṣẹ̀ ọ li ẹrinmeje li õjọ, ti o si pada

si ọ li ẹrinmeje li õjọ pe, Mo ronupiwada; iwọ
dari jì i.
5 Awọn′ aposteli si wi fun Oluwa pe, Busi
igbagbọ́ wa,
6 Oluwa si wipe, Bi ẹnyin ba ni igbagbọ́
bi wóro kan irugbin eweko (mustardi), ẹnyin
le wi fun igi sikamine yi pe, Ki a fà ọ tú ti
gbòngbo, ki a si gbìn ọ sinu okun; yio si gbà
nyin gbọ́.
7 Ati tani ninu nyin, ti o li ọmọ-ọdọ, ti
o ntulẹ, tabi ti o mbọ́ ẹran, ti yio wi fun u
nigbati o ba ti oko de pe, Lọ ijoko lati
jẹun?
8 Ti ki yio kuku wi fun u pe, Mura, pèse
ohun ti emi o jẹ, si di amure, ki iwọ ki o
ma ṣe iranṣẹ fun mi, titi emi o fi jẹ ti emi o
fi mu tan; lẹhin eyini ni iwọ o si jẹ, ti iwọ o
si mu?
9 On ama dupẹ lọwọ ọmọ-ọdọ na, nitoriti o
ṣe ohun ti a wi fun u? emi ko rò bẹ̃.
10 Gẹgẹ bẹ̃li ẹnyin, nigbati ẹnyin ba si ṣe
ohun gbogbo ti a wi fun nyin tan, ki ẹnyin ki
o wipe, Alailere ọmọ-ọdọ ni wa: eyi ti iṣe iṣẹ
ìsin wa li awa ṣe.
11 O si ṣe, nigbati o nlọ si Jerusalemu, o
kọja lọ larin Samaria on Galili.
12 Bi o si ti nwọ̀ inu iletò kan lọ, awọn
ọkọnri adẹtẹ̀ mẹwa pade rẹ̀, nwọn duro li
òkere:
13 Nwọn si nahùn soke, wipe, Jesu, Baba,
ṣãnu fun wa.
14 Nigbati o ri wọn, o wi fun wọn pe, Ẹ lọ ẹ

fi ara nyin hàn fun awọn alufa. O si ṣe, bi
nwọn ti nlọ, nwọn si di mimọ́.
15 Nigbati ọkan ninu wọn ri pe on di mimọ́,
o pada sẹhin, o si fi ohùn rara yìn Ọlọrun
logo,
16 O si wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀, o ndupẹ fun u: Ara
Samaria ni si iṣe.
17 Jesu si dahùn wipe, Awọn mẹwa ki a sọdi
mimọ́? Awọn mẹsan iyokùn ha wà?
18 A ko ri ẹnikan ti o pada wá fi iyìn fun
Ọlọrun, bikoṣe alejò yi?
19 O si wi fun u pe, Dide, ma ba tirẹ lọ:
igbagbọ́ rẹ mu ọ lara da.
20 Nigbati awọn Farisi bi i pe, nigbawo ni
ijọba Ọlọrun yio de, o da wọn li ohùn wipe,
Ijọba Ọlọrun ki iwá pẹlu àmi:
21 Bẽni nwọn ki yio wipe, Kiyesi i nihin!
tabi kiyesi i lọhun! sawò o, ijọba Ọlọrun mbẹ
ninu nyin.
22 O si wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pe, Ọjọ
mbọ̀, nigbati ẹnyin o fẹ lati ri ọjọ kan
ninu ọjọ Ọmọ-enia, ẹnyin ki yio si
ri i.
23 Nwọn o si wi fun nyin pe, Wò nihin;
tabi wò lọhun: ẹ má tẹ̀le wọn, ẹ máṣe ba
wọn lọ.
24 Nitori gẹgẹ bi manamana, ti ikọ li
apakan labẹ ọrun, ti isi mọlẹ li apa ekeji
labẹ ọrun: bẽli Ọmọ-enia yio si ri li
ọjọ rẹ̀.
25 Ṣugbọn ko le tète ṣaima jìya ohun pipọ,
ki a si kọ̀ ọ lọdọ iran yi.

26 Bi o si ti ri nigba ọjọ Noa, bẹ̃ni yio si ri
nigba ọjọ Ọmọ-enia.
27 Nwọn njẹ, nwọn nmu, nwọn ngbeyawo,
a si nfun ni ni iyawo, titi o fi di ọjọ ti Noa
wọ̀ inu ọkọ̀ lọ, kíkun omi si de, o run wọn
gbogbo.
28 Ati gẹgẹ bi o ti ri nigba ọjọ Loti; nwọn
njẹ, nwọn nmu, nwọn nrà, nwọn ntà, nwọn
ngbìn, nwọn nkọle;
29 Ṣugbọn li ọjọ na gan ti Loti si jade kuro
ni Sodomu, o rọ̀jo iná ati okuta iná ti ọrun wá,
o si run wọn gbogbo.
30 Gẹgẹ bẹ̃ni yio ri li ọjọ na nigbati a o fi
Ọmọ-enia hàn.
31 Li ọjọ na, ẹniti o ba wà lori àja, ti ẹrù rẹ̀
mbẹ ni ile, ki o máṣe sọkalẹ wá lati mu u: ati
ẹniti o si wà li oko, ki o má si ṣe pada
sẹhin.
32 Ranti aya Loti.
33 Ẹnikẹni ti o ba nwá ati gbà ẹmí rẹ̀ là
yio sọ ọ nù; ẹnikẹni ti yio si sọ ọ nù yio gbà
a là.
34 Mo wi fun nyin, li oru ọjọ na, enia meji
yio wà lori akete kan; a o mu ọkan, a o si fi
ekeji silẹ.
35 Enia meji yio si ma lọ̀ ọlọ pọ̀; a o mu
ọkan, a o si fi ekeji silẹ.
36 Enia meji yio wà li oko; a o mu ọkan, a
o si fi ekeji silẹ.
37 Nwọn si da a lohùn, nwọn bi i pe, Nibo,
Oluwa? O si wi fun wọn pe, Nibikibi ti okú
ba gbé wà, nibẹ̀ ni idì ikojọ pọ̀ si.

## ORI 18.

O SI pa owe kan fun wọn nitori eyiyi pe, o yẹ
ki a ma gbadura nigba-gbogbo, ati laiṣe
ãrẹ̀;
2 Wipe, Onidajọ kan wà ni ilu kan, ti ko
bẹ̀ru Ọlọrun, ti ko si ṣe ojusaju enia:
3 Opó kan si wà ni ilu na; o si ntọ̀ ọ wá,
wipe, Gbẹsan mi lara ọtá mi.
4 Ko si ṣu si i nigba ọ̀sa kan: ṣugbọn nikẹ-
hin o wi ninu ara rẹ̀ pe, Bi emi ko tilẹ bẹ̀ru
Ọlọrun, ti emi ko ṣe ojusaju enia;
5 Ṣugbọn nitori ti opó yi nyọ mi lẹnu, emi o
gbẹsan rẹ̀, nitori ki o má ba fi wíwa rẹ̀ nigba-
kugba da mi laga.
6 Oluwa si wipe, Ẹ gbọ́ bi alaiṣõtọ onidajọ
ti wi.
7 Ọlọrun ki yio ha gbẹsan awọn ayanfẹ rẹ̀, ti
nfi ọsán ati oru kigbe pè e, bi o tilẹ duro pẹ
lati da wọn lohùn nigba ọ̀sa kan?
8 Mo wi fun nyin, yio gbẹsan wọn nisisiyi.
Ṣugbọn nigbati Ọmọ-enia ba de, yio bá igbag-
bọ́ li aiye?
9 O si pa owe yi fun awọn kan ti nwọn gbẹ-
kẹle ara wọn pe, awọn li olododo, ti nwọn si
ngàn awọn ẹlomiran:
10 Pe, Awọn ọkọnri meji lọ si tempeli lati
gbadura; ọkan ama ṣe Farisi, eyi ekeji ama
ṣe agbowode.
11 Nigbati eyi Farisi dide, o ngbadura ninu
ara rẹ̀ wi bayi pe, Ọlọrun, mo dupẹ lọwọ rẹ,
nitori ti emi ko ri bi ara iyokùn, awọn alọni-

lọwọgba, alaiṣõtọ, panṣaga, tabi emi ko tilẹ ri
bi agbowode yi.
12 Emi gbàwẹ li ẹrinmeji li ọ̀sẹ, mo san ida-
mẹwa ohun gbogbo ti mo ni.
13 Agbowode si duro li òkere, ko tilẹ jẹ gbé
oju rẹ̀ soke ọrun, o si lù ara rẹ̀ li owokan àiya,
o wipe, Ọlọrun ṣãnu fun mi, ẹlẹṣẹ.
14 Mo wi fun nyin, ọkọnri yi sọkalẹ si ile rẹ̀
ni idalare jù ekeji lọ: nitori ẹnikẹni ti o ba
gbé ara rẹ̀ ga on li a o rẹ̀ silẹ; ẹniti o ba si rẹ̀
ara rẹ̀ silẹ on li a o gbéga.
15 Nwọn si gbé awọn ọmọ ọwọ tọ̀ ọ wá pẹlu,
ki o le fi ọwọ́ tọ́ wọn: ṣugbọn nigbati awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ ri i, nwọn mba wọn wi.
16 Ṣugbọn Jesu pè wọn sọdọ rẹ̀, o si wipe,
Ẹ jẹ ki awọn ọmọ kekere wá sọdọ mi, ẹ má
si ṣe da wọn lẹkun: nitori ti irú wọn ni ijọba
Ọlọrun.
17 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹnikẹni ti ko ba
gbà ijọba Ọlọrun bi ọmọ kekere, ki yio wọ̀ ibẹ̀
bi o ti wù ki o ri.
18 Ijoye kan si bère lọwọ rẹ̀, wipe, Olukọni
rere, kili emi o ṣe ti emi o fi jogún ìye aini-
pẹkun?
19 Jesu si bi i pe, Ẽṣe ti iwọ fi pè mi li ẹni
rere? ẹni rere kan ko si, bikoṣe ẹnikan, eyini
li Ọlọrun.
20 Iwọ mọ̀ ofin wọnni, Máṣe panṣaga, máṣe
pania, máṣe jale, máṣe jẹri eke, bọ̀wọ fun baba
on iya rẹ.
21 O si dahùn pe, Gbogbo nkan wọnyi li emi
ti nkiyesi lati igba ewe mi wá.

22 Nigbati Jesu gbọ́ nkan wọnyi, o wi fun
u pe, Ohun kan li o kù fun ọ: lọ ità ohun
gbogbo ti o ni, ki o si pín i fun awọn talakà,
iwọ o si ni iṣura li ọrun: si wá, ki iwọ ki o ma
tọ̀ mi lẹhin lọ.
23 Nigbati o si gbọ́ eyi, inu rẹ̀ bajẹ gidigidi:
nitoriti o li ọrọ̀ pipọ.
24 Nigbati Jesu ri i pe, inu rẹ̀ bajẹ gidigidi,
o ni, Yio ti ṣoro to fun awọn ti o li ọrọ̀ lati wọ̀
ijọba Ọlọrun!
25 O rọrun fun ibakasiẹ lati wọ̀ inu oju
abẹrẹ, jù fun ọlọrọ̀ lati wọ̀ ijọba Ọlọrun lọ.
26 Awọn ti o si gbọ́ wipe, Njẹ tali o ha le
là?
27 O si wipe, Ohun ti o ṣoro lọdọ enia ko
ṣoro lọdọ Ọlọrun.
28 Peteru si wipe, Sawò o, awa fi gbogbo rẹ̀
silẹ, awa si ntọ̀ ọ lẹhin lọ.
29 O si wi fun wọn pe, Lõtọ ni mo wi fun
nyin, Ko si ẹniti o fi ile, tabi baba, tabi iya,
tabi arakọnri, tabi aya, tabi ọmọ silẹ, nitori
ijọba Ọlọrun,
30 Ti ki yio si ri ọ̀pọlọpọ gbà si i li aiye yi,
ati li aiye ti mbọ̀ ìye ainipẹkun.
31 Nigbana li o pè awọn mejejila sọdọ rẹ̀,
o si wi fun wọn pe, Sawò o, awa ngòke lọ
si Jerusalemu, a o si mu ohun gbogbo ṣẹ, ti
a ti kọ lati ọwọ́ awọn woli wá, nitori Ọmọ-
enia.
32 Nitori a ò fi i le awọn Keferi lọwọ, a o
fi i ṣe ẹlẹyà, a o si fi i ṣe ẹsin, a o si tutọ́ si i
lara:

33 Nwọn o si nà a, nwọn o si pa a: ni ijọ
kẹta yio si tún dide.
34 Ọkan ninu nkan wọnyi ko si yé wọn: ọ̀rọ
yi si pamọ́ fun wọn, bẹ̃ni nwọn ko si mọ̀ ohun
ti a wi.
35 O si ṣe, bi on ti sunmọ Jeriko, afọju kan
joko lẹba ọ̀na o nṣagbe:
36 Nigbati o gbọ́ ti ọwọ́ enia nkọja lọ, o bère
pe, kili a le mọ̀ eyi si.
37 Nwọn si wi fun u pe, Jesu ti Nasareti li o
nkọja lọ.
38 O si kigbe pe, Jesu, iwọ Ọmọ Dafidi, ṣãnu
fun mi.
39 Awọn ti nlọ niwaju ba a wi pe, ki o pa
ẹnu rẹ̀ mọ́: ṣugbọn on si kigbe si i kikun pe,
Iwọ Ọmọ Dafidi, ṣãnu fun mi.
40 Jesu si dẹsẹ duro, o ni, ki a mu u tọ̀ on
wá: nigbati o si sunmọ ọ, o bi i,
41 Wipe, Kini iwọ nfẹ ti emi iba ṣe fun ọ?
O si wipe, Oluwa, ki emi ki o le riran.
42 Jesu si wi fun u pe, Riran: igbagbọ́ rẹ
gbà ọ là.
43 Lojukanna o si riran, o si ntọ̀ ọ lẹhin lọ,
o nyìn Ọlọrun logo: ati gbogbo enia nigbati
nwọn ri i, nwọn fi iyìn fun Ọlọrun.

## ORI 19.

JESU si wọ̀le, o si kọja larin Jeriko.
2 Sá si kiyesi i, ọkọnri kan ti a npè ni Sakeu,
ẹniti iṣe olori ninu awọn agbowode, ti si iṣe
ọlọrọ̀, o wà nibẹ̀.

3 O si nfẹ Jesu lati ri li ẹniti iṣe; ko si le
ri i, nitori ihá-gaga, ati nitoriti on ṣe enia
kukuru.
4 O si sure siwaju, o gùn ori igi sikamore
kan, ki o le ri i: nitoriti yio kọja lọ niha
ibẹ̀.
5 Nigbati Jesu si de ibẹ̀, o gbé oju soke, o si
ri i, o si wi fun u pe, Sakeu, yara, ki o si sọkalẹ;
nitoriti emi o wọ̀ ni ile rẹ loni.
6 O si yara, o sọkalẹ, o si fi ayọ̀ gbà a si
ọdọ.
7 Nigbati nwọn si ri i, gbogbo wọn nkùn,
wipe, O lọ iwọ̀ lọdọ ọkọnri ti iṣe ẹlẹṣẹ.
8 Sakeu si dide, o si wi fun Oluwa pe, Sawò
o, Oluwa, àbọ ohun ini mi ni mo fifun talakà;
bi mo ba si fi ẹ̀sun eke gbà ohun kan lọwọ
ẹnikẹni, mo san a pada ni mẹrinmẹrin.
9 Jesu si wi fun u pe, Loni ni igbala wọ̀ ile
yi, pẹlupẹlu ọkan ninu awọn ọmọ Abrahamu
ni iṣe.
10 Nitori Ọmọ-enia de lati ma wá awọn ti o
nù kiri, o si wá lati gbà wọn là.
11 Nigbati nwọn si ngbọ́ nkan wọnyi, o si
sọ̀rọ si i, o si pa owe kan, nitoriti o sunmọ
Jerusalemu, ati nitoriti nwọn nrò pe, ijọba
Ọlọrun yio hàn nisisiyi.
12 O si wipe, Ọkọnri kan ọlọlá rè ilu
òkere lọ igbà ijọba fun ara rẹ̀, ki o si
pada.
13 O si pè awọn ọmọ-ọdọ rẹ̀ mẹwa, o fi mina
(oṣuwọn iwuwo) mẹwa fun wọn, o si wi fun
wọn pe, Ẹ ma ṣowo titi emi o fi de.

14 Ṣugbọn awọn ọlọ̀tọ ilu rẹ̀ korira rẹ̀, nwọn
si ranṣẹ lọ lẹhin rẹ̀, wipe, Awa ki yio gbà
ọkọnri yi lati jọba wa.
15 O si ṣe, nigbati o gbà ijọba tan, ti o pada
de, o ni, ki a pè awọn ọmọ-ọdọ wọnni wá, ti
on ti fi owo fun nitori ki o le mọ̀ iye èrè ti
olukuluku fi iṣowo jẹ.
16 Nigbana li eyi ekini wá, o wipe, Oluwa,
mina rẹ jèrẹ mina mẹwa.
17 O si wi fun u pe, Iwọ ṣeun ọmọ-ọdọ rere:
nitoriti iwọ ṣe olõtọ li ohun kikini, gbà ọlá oyè
ilu mẹwa.
18 Eyi ekeji si wá, o wipe, Oluwa, mina rẹ
jère mina marun.
19 O si wi fun u pẹlu pe, Iwọ joye ilu
marun.
20 Ẹlomiran si wá, o wipe, Oluwa, wò mina
rẹ ti mbẹ li ọwọ́ mi ti a dì sinu gèle:
21 Nitoriti mo bẹ̀ru rẹ, ati itoriti iwọ ṣe
onrorò enia: iwọ ama mu eyi ti iwọ ko fi lelẹ,
iwọ a si ma ká eyi ti iwọ ko si gbìn.
22 O si dahùn wi fun u pe, Li ẹnu ara rẹ na
li emi o ti ṣe idajọ rẹ, iwọ ọmọ-ọdọ buburu
yi. Iwọ mọ̀ pe onrorò enia ni mi, emi ama
mu eyi ti emi ko fi lelẹ, emi a si ma ká eyi ti
emi ko gbìn;
23 Ẽha si ti ṣe ti iwọ ko fi owo mi sinu ile
elé, nigbati mo de ki emi ki o le bère ti emi ti
on ti elé?
24 O si wi fun awọn ti o duro leti ibẹ̀ pe, Ẹ
gbà mina na lọwọ rẹ̀, ki ẹ si fi i fun ẹniti o ni
mina mẹwa.

25 (Nwọn si wi fun u pe, Oluwa, o ni mina
mẹwa.)
26 Nitori mo wi fun nyin pe, Ẹnikẹni ti o ni,
on li a o fifun; ati lọdọ ẹniti ko ni, eyi na ti ọ
ni on li a o gbà lọwọ rẹ̀.
27 Ṣugbọn awọn ọtá mi wọnni, ti ko fẹ ki
emi ki o jọba wọn, ẹ fà wọn wá nihinyi, ki
ẹnyin ki o si pa wọn niwaju mi.
28 Nigbati o wi nkan wọnyi tan, o ṣaju, o
ngòke lọ si Jerusalemu.
29 O si ṣe, nigbati o sunmọ Betfage on Betani
li òke ti a npè ni Olifi, o rán awọn meji ninu
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀,
30 Wipe, Ẹ lọ si iletò ti o kọju si nyin;
nigbati ẹnyin ba nwọ̀ ọ lọ, ẹnyin o ri ọmọ
kẹtẹkẹtẹ kan ti a so, ti ẹnikẹni ko gùn ri: ẹ
tú u, ki ẹnyin ki o si fà a wá.
31 Bi ẹnikẹni ba bi nyin pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi
ntú u? ki ẹnyin ki o wi fun u bayi pe, Nitoriti
Oluwa ni ifi i ṣe.
32 Awọn ti a rán si mu ọ̀na wọn pọ̀n, nwọn
si bá a gẹgẹ bi o ti wi fun wọn.
33 Bi nwọn si ti ntú ọmọ kẹtẹkẹtẹ na, awọn
oluwa rẹ̀ bi wọn pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi ntú kẹtẹ-
kẹtẹ ni?
34 Nwọn si wipe, Oluwa ni ifi i ṣe.
35 Nwọn si fà a tọ̀ Jesu wá: nwọn si tẹ́ aṣọ
wọn si ẹhin ọmọ kẹtẹkẹtẹ na, nwọn si gbé
Jesu kà a.
36 Bi o si ti nlọ, nwọn tẹ́ aṣọ wọn si ọ̀na.
37 Nigbati o si ti sunmọ eti ibẹ̀ ni gẹrẹgẹrẹ
òke Olifi, gbogbo ijọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ bẹ̀rẹ

si iyọ̀, ati si ifi ohùn rara yìn Ọlọrun, nitori
iṣẹ nla gbogbo ti nwọn ti nri;
38 Wipe, Olubukun li ọba ti o mbọ̀ wá li
orukọ Oluwa: alafia li ọrun, ati ogo loke
ọrun.
39 Awọn kan ninu awọn Farisi li awujọ
si wi fun u pe, Olukọni, ba awọn ọmọ-ẹhin
rẹ wi.
40 O si da wọn lohùn, o wi fun wọn pe, Mo
wi fun nyin, Bi awọn wọnyi ba pa ẹnu wọn
mọ́, awọn okuta yio kigbe soke nisisiyi.
41 Nigbati o si sunmọ etile, o ṣijuwò ilu na,
o sọkun si i lori,
42 O nwipe, Ibaṣepe iwọ mọ̀, iwọ na, loni
ọjọ rẹ, ohun ti iṣe alafia rẹ! ṣugbọn nisisiyi
nwọn pamọ́ kuro li oju rẹ.
43 Nitori ọjọ mbọ̀ fun ọ, ti awọn ọtá rẹ yio
wà yàra ká ọ, nwọn o si yi ọ ká, nwọn o si
saga tì ọ niha gbogbo,
44 Nwọn o si wó ọ palẹ bẹrẹ, ati awọn
ọmọ rẹ ninu rẹ; nwọn ki yio si fi okuta
kan silẹ lori ara wọn; nitoriti iwọ ko mọ̀ ọjọ
ìbẹwo rẹ.
45 O si wọ̀ inu tempeli lọ, o si bẹ̀rẹ
si ilé awọn ti ntà ati awọn ti nrà ninu rẹ̀
sode;
46 O wi fun wọn pe, A kọwe rẹ̀ pe, Ile
adura ni ile mi; ṣugbọn ẹnyin ti sọ ọ di
ihò olè.
47 O si nkọ́ni li ọjọ gbogbo ni ile Ọlọrun.
Ṣugbọn awọn olori alufa, ati awọn akọwe, ati
awọn alàgba enia nwá ọ̀na ati pa a run,

48 Nwọn ko si ri bi nwọn iba ti ṣe:
nitoriti gbogbo enia ṣù mọ́ ọ lati gbọ̀rọ
rẹ̀.

## ORI 20.

O SI ṣe, ni ijọ kan li ọjọ wọnni, nigbati o nkọ́
awọn enia ni tempeli ti o si nwasu Ihin rere,
awọn olori alufa, ati awọn akọwe pẹlu awọn
alàgba, nwọn dide si i,
2 Nwọn si wi fun u pe, Sọ fun wa, ọlá kini
iwọ fi nṣe nkan wọnyi? tabi tali o fun iwọ li
ọlá yi?
3 O si dahùn o si wi fun wọn pe, Emi o si
bi nyin lẽre kan pẹlu; ki ẹnyin ki o si da mi
lohùn.
4 Baptismu ti Johannu, li ọrun li o ti wá,
tabi lọdọ enia?
5 Nwọn si mba ara wọn gbèro wipe, Bi awa
ba wipe, Lati ọrun wá ni; on o wipe, Ẽṣe ti
ko jẹ ki ẹnyin ki o gbà a gbọ́?
6 Ṣugbọn bi awa ba si wipe, Lọdọ enia;
gbogbo enia ni yio sọ wa li okuta; nitori
gbogbo wọn li a yi li ọkàn pada pe, woli ni
Johannu.
7 Nwọn si dahùn wipe, nwọn ko mọ̀ ibiti o
ti wá.
8 Jesu si wi fun wọn pe, Njẹ emi ki yio si wi
fun nyin li ọlá ti emi fi nṣe nkan wọnyi.
9 Nigbana li o bẹ̀rẹ si ipa owe yi fun awọn
enia pe; Ọkọnri kan gbìn ọgba ajara kan, o

si fi ṣe alagbatọju fun awọn àgbẹ, o si re ilu
òkere nigba pipẹ.
10 Nigbati o si di akokò, o rán ọmọ-ọdọ rẹ̀
kan si awọn àgbẹ na, ki nwọn ki o le fun u
ninu eso ọgba ajara na: ṣugbọn awọn àgbẹ lù
u, nwọn si rán a pada lọwọ ofo.
11 O si tún rán ọmọ-ọdọ miran: nwọn si lù
u pẹlu, nwọn si jẹ ẹ nìya, nwọn si rán a pada
lọwọ ofo.
12 O si tún rán ẹkẹta: nwọn si ṣá a lọgbẹ
pẹlu, nwọn si lé e jade.
13 Nigbana li oluwa ọgba ajara wipe, Ewo
li emi o ṣe? emi o rán ọmọ mi ayanfẹ lọ:
bọya nigbati nwọn ba ri i, nwọn o bu ọlá
fun u.
14 Ṣugbọn nigbati awọn àgbẹ ri i, nwọn mba
ara wọn rò pe, Eyiyi li arole: ẹ wá, ẹ jẹ ki a
pa a, ki ogún rẹ̀ ki o le ṣe ti wa.
15 Bẹ̃ni nwọn si lé e si ẹhin ọgba ajara,
nwọn si pa a. Njẹ kili oluwa ọgba ajara na
iba ṣe si wọn?
16 On o wá, yio si pa awọn àgbẹ wọnni run,
yio si fi ọgba ajara rẹ̀ ṣe alagbatọju fun awọn
ẹlomiran. Nigbati nwọn si gbọ́, nwọn ni, Ki
amá ri i.
17 Nigbati o si wò wọn, o ni, Ewo ha li eyi
ti a ti kọwe pe, Okuta ti awọn ọmọle kọ̀ silẹ,
on na li o di pàtaki igun ile?
18 Ẹnikẹni ti o ba ṣubu lù okuta na yio
fọ́; ṣugbọn ẹnikẹni ti o si ṣubu lù, a o si lọ̀
ọ lulu.
19 Awọn olori alufa ati awọn akọwe nwá

ọna ati mu u ni wakati na; ṣugbọn nwọn bẹ̀ru
awọn enia: nitoriti nwọn mọ̀ pe, o pa owe yi
si wọn.
20 Nwọn si ti nṣọ ọ, nwọn rán awọn amí,
ti nwọn ṣe agalamaṣa fi ara wọn pe olõtọ
enia, ki nwọn ki o le gbá ọ̀rọ rẹ̀ mu, ki
nwọn ki o le fi i fun agbara ati fun ọlá
Bãlẹ.
21 Nwọn si bi i, wipe, Olukọni, awa mọ̀ pe,
iwọ ama sọ fun ni, iwọ a si ma kọ́ni lõtọ, bẽni
iwọ ko fi oju ẹnikan pè, bikoṣepe iwọ nkọ́ni li
ọ̀na Ọlọrun nitõtọ:
22 O tọ́ fun wa lati ma san owode fun Kesari,
tabi ko tọ́?
23 Ṣugbọn o kiyesi arekereke wọn, o si wi
fun wọn pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi ndan mi wò?
24 Ẹ fi owode kan hàn mi. Tali o ni aworan
ati akọle yi? Nwọn si da a lohùn pe, Ti
Kesari ni.
25 O si wi fun wọn pe, Njẹ ẹ fi ohun ti iṣe ti
Kesari fun Kesari, ati ohun ti iṣe ti Ọlọrun fun
Ọlọrun.
26 Nwọn ko si le gbá ọ̀rọ rẹ̀ mu niwaju awọn
enia: ẹnu si yà wọn si idahùn rẹ̀, nwọn si pa
ẹnu wọn mọ́.
27 Nigbana li awọn Sadusi kan wá, ti
nwọn njiyàn pe ajinde okú ko si; nwọn si
bi i,
28 Wipe, Olukọni, Mose kọwe fun wa pe, Bi
arakọnri ẹnikan ba kú, li ailọmọ, ti o li aya, ki
arakọnri rẹ̀ ki o ṣu aya rẹ̀ lopó, ki o le bímọ si
ipò arakọnri rẹ̀.

29 Nję awǫn arakǫnri meje kan ti wà: eyi
ekini gbé aya rę̀ ni iyawo, o si kú li
ailǫmǫ.
30 Eyi ekeji si șu u lopó, on si kú li
ailǫmǫ.
31 Eyi ękęta si șu u lopó; gęgę bȩ̃ si li awǫn
mejeje pęlu: nwǫn ko si fi ǫmǫ silę, nwǫn si
kú.
32 Nikęhin gbogbo wǫn eyi obiri na kú
pęlu.
33 Nję li ajinde okú, aya titani yio ha șe
ninu wǫn? nitori awǫn mejeje li o sá ni i li
aya.
34 Jesu si dahùn o wi fun wǫn pe, Awǫn ǫmǫ
aiye yi a ma gbeyawo, a si ma fi wǫn fun ni ni
iyawo:
35 Șugbǫn awǫn ti a o kà yę si ijogún aiye
na, ati ajinde kuro ninu okú, nwǫn ki igbe-
yawo, a ki isi fi wǫn fun ni ni iyawo:
36 Nitori nwǫn ko le kú mǫ́ lailai; nitoriti
nwǫn ba awǫn angeli dǫgba; awǫn ǫmǫ
Ǫlǫrun si ni nwǫn, nwǫn di awǫn ǫmǫ
ajinde.
37 Niti pe a jí awǫn okú dide, Mose tika-
rarę̀ si ti fihàn ni igbę́, nigbati o pè Oluwa ni
Ǫlǫrun Abrahamu, ati Ǫlǫrun Isaaki, ati Ǫlǫ-
run Jakǫbu.
38 Nitori on ki ișe Ǫlǫrun awǫn okú, bikoșe
ti awǫn alãye: nitori gbogbo awǫn enia li o
wà lãye lǫdǫ rę̀.
39 Nigbana li awǫn kan ninu awǫn akǫwe
da a lohùn, wipe, Olukǫni, iwǫ wi rere.

40 Ati lẹhin eyini, ẹnikẹni ko jẹ bi i lẽre
nkankan mọ.
41 O si wi fun wọn pe, Ẽṣe ti nwọn fi nwipe,
Ọmọ Dafidi ni Kristi?
42 Dafidi tikararẹ̀ si wi ninu iwe Psalmu pe,
OLUWA wi fun Oluwa mi pe, Iwọ joko li ọwọ́
ọtún mi,
43 Titi emi o fi sọ awọn ọtá rẹ di apoti
itisẹ rẹ.
44 Njẹ bi Dafidi ba npè e li Oluwa; on iha
ti ṣe ọmọ rè?
45 O si wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ li etí gbo-
gbo enia pe,
46 Ẹ ma kiyesi awọn akọwe, ti nwọn fẹ lati
ma rìn li aṣọ igunwa gigùn, ti nwọn fẹ ikí-ni
li ọjà, ati ipò ọlá ninu sinagogu, ati ipò alàgba
li apejẹ àse.
47 Awọn ti o jẹ ile awọn opó run tan, ti nwọn
si ngbadura pipẹ nitori aṣehàn: awọn na ni yio
jẹbi pọ̀ju.

## ORI 21.

NIGBATI o si gbé oju soke, o ri awọn ọlọrọ̀ nfi
ẹ̀bun wọn sinu apoti iṣura.
2 O si ri talakà opó kan pẹlu, o nfi owo idẹ
wẹ́wẹ meji sinu rẹ̀.
3 O si wipe, Lõtọ ni mo wi fun nyin, talakà
opó yi fi si i jù gbogbo wọn lọ:
4 Nitori gbogbo awọn wọnyi fi sinu ẹ̀bun
Ọlọrun ninu ọ̀pọlọpọ ini wọn; ṣugbọn on ninu
ò̩ṣi rẹ̀ o fi gbogbo ini rẹ̀ ti o ni sinu rẹ̀.

5 Bi awọn ẹlomiran si ti nsọ̀rọ ti tempeli, bi
a ti fi okuta daradara ati ẹ̀bun ṣe e li ọṣọ,
o ni,
6 Ohun ti ẹnyin nri wọnyi, ọjọ mbọ̀ ti a ki
yio fi okuta kan silẹ lori ara wọn, ti a ki yio
wó lulẹ.
7 Nwọn si bère lọwọ rẹ̀, wipe, Olukọni, nig-
bawo ha ni nkan wọnyi yio ṣẹ? ati àmi kini
yio wà, nigbati nkan wọnyi yio fi ṣẹ?
8 O si wipe, Ẹ ma kiyesi ara, ki a máṣe tàn
nyin jẹ: nitori enia pipọ yio wá li orukọ
mi, wipe, Emi ni Kristi; akokò igbana si
nkùn si dẹ̀dẹ: ki ẹnyin ki o máṣe tọ̀ wọn
lẹhin lọ.
9 Sugbọn nigbati ẹnyin ba gburó ogun ati
idagìri, e máṣe bẹ̀ru: nitori nkan wọnyi ko
le ṣe ki o má ṣẹ: ṣugbọn opin na ki iṣe
lojukanna.
10 Nigbana li o wi fun wọn pe, Orilẹ-ède yio
dide si orilẹ-ède, ati ijọba si ijọba:
11 Ati isẹlẹ nla yio si wà ni ibi pipọ, ati ìyan
ati ajakalẹ arùn; ati idiji, ati àmi nla yio si
wà lati ọrun wá.
12 Ṣugbọn ṣaju gbogbo nkan wọnyi, nwọn o
nawọ́ mu nyin, nwọn o si ṣe inunibini si nyin,
nwọn o fi nyin le awọn oni-sinagogu lọwọ, ati
sinu tubu, nwọn o mu nyin lọ sọdọ awọn ọba
ati ijoye nitori orukọ mi.
13 Yio si pada di ẹrí fun nyin.
14 Ki ẹnyin ki o si pinnu rẹ̀ li ọkàn nyin, ki
ẹnyin ki o máṣe rònu ṣaju li ohùn ti ẹnyin yio
da:

15 Nitoriti emi o fun nyin li ẹnu ati ọgbọ́n,
ti gbogbo awọn ọtá nyin ki yio le sọ ọ̀di si,
ti nwọn ki yio si le kò loju.
16 A o si fi nyin hàn lati ọdọ awọn õbi nyin
wá, ati lati ọdọ awọn arakọnri, ati ọdọ awọn
ibatan, ati lati ọdọ awọn ọrẹ́ wá; nwọn o si ṣe
ki a pa diẹ ninu nyin.
17 A o si korira nyin lọdọ gbogbo awọn enia
nitori orukọ mi.
18 Ṣugbọn irun ori nyin kan ki o ṣegbé.
19 Ninu sũru nyin ki ẹnyin ki o ra ọkàn
nyin.
20 Nigbati ẹnyin ba si ri ti a fi ogun yí
Jerusalemu ká, nigbana ni ki ẹnyin ki o mọ̀
pe, isọdahoro rẹ̀ kùn si dẹ̀dẹ.
21 Nigbana ni ki awọn ti mbẹ ni Judea ki
o sá lọ sori òke; ati awọn ti mbẹ larin rẹ̀ ki
nwọn ki o jade kuro; ki awọn ti o si mbẹ ni
igberiko ki o máṣe wọ̀ inu rẹ̀ lọ.
22 Nitori ọjọ wọnyi li ọjọ ẹsan, ki a le mu
ohun gbogbo ti a ti kọwe rẹ̀ tẹlẹ ṣẹ.
23 Ṣugbọn egbé ni fun awọn ti o lóyun, ati
fun awọn ti o nfi ọmú fun ọmọ mu ni ijọ
wọnni! nitoriti ipọnju pipọ yio wà ni ilẹ, ati
ibinu si awọn enia yi.
24 Nwọn o si ma ti oju idà ṣubu, a o si dì
wọn ni igbekun si orilẹ-ède gbogbo: itẹmọlẹ
si ni Jerusalemu li ẹsẹ awọn Keferi, titi a o fi
pari igba awọn Keferi.
25 Àmi yio wà li õrùn, ati li oṣupa, ati ni
irawọ; ati li aiye lãlã orilẹ-ède, ti on ti idamu;
okun ati riru omi yio ma hó;

26 Àiya enia yio ma já fun ibẹru, ati fun
iwoye nkan wọnni ti mbọ̀ wá aiye: nitori
gbogbo agbara ọrun li a o mì-titi.
27 Nigbana ni nwọn o si ri Ọmọ-enia ti
yio ma ti oju ọrun bọ̀ ti on ti agbara ati
ogo nla.
28 Nigbati nkan wọnyi si bẹ̀rẹ si iṣẹ, njẹ ki
ẹnyin ki o ma wò ọke, ki ẹnyin ki o si
gbé ori nyin soke; nitori idande nyin kùn si
dẹ̀dẹ.
29 O si pa owe kan fun wọn pe; Kiyesi igi
ọpọtọ, ati si igi gbogbo;
30 Nigbati nwọn ba nrúwe, ẹnyin ri, ẹnyin
si mọ̀ fun ara nyin pe, igba ẹ̀run kùn fẹfẹ.
31 Gẹgẹ bẹ̃ na li ẹnyin, nigbati ẹnyin ba ri
nkan wọnyi ti nṣẹ, ki ẹnyin ki o mọ̀ pe, ijọba
Ọlọrun kùn si dẹ̀de.
32 Lõtọ ni mo wi fun nyin, Iran yi ki yio
rekọja, titi a o fi mu gbogbo nkan wọnyi ṣẹ.
33 Ọrun on aiye yio rekọja: ṣugbọn ọ̀rọ mi
ki yio rekọja.
34 Ki ẹnyin ki o si ma kiyesi ara nyin, ki
àiya nyin ki o máṣe kún fun wọ̀bia, ati fun ọti
amupara, ati fun aniyan aiye yi, ti ọjọ na yio
si fi de ba nyin lojijì.
35 Nitori bi ikẹkun ni yio de si gbogbo awọn
ti mbẹ ni gbogbo aiye.
36 Njẹ ki ẹnyin ki o si ma ṣọra, ki ẹ si ma
gbadura nigbagbogbo, ki a le kà nyin yẹ si
atilà gbogbo nkan wọnyi ti mbọ̀ wá iṣẹ, ati lati
duro niwaju Ọmọ-enia.
37 Nigba ọsán a si ma kọ́ni ni tempeli nigba

oru a si ma jade lọ, o si wọ̀ lori òke ti a npè
ni Olifi.
38 Gbogbo enia si tọ̀ ọ wá ni tempeli ni
kutukutu owurọ̀, lati gbọ̀ro rẹ̀.

## ORI 22.

AJỌ odún aiwukara ti a npè ni Irekọja si kùn
fẹfẹ.
2 Ati awọn olori alufa, ati awọn akọwe nwá
ọ̀na bi nwọn iba ti ṣe pa a; nitoriti nwọn
mbẹ̀ru awọn enia.
3 Nigbana ni Satani wọ̀ inu Juda lọ, ti a npè
ni Iskariotu, ọkan ninu awọn mejejila.
4 O si mu ọ̀na rẹ̀ pọ̀n, o lọ lati ba awọn olori
alufa ati awọn olori ẹṣọ́ mọ̀ ọ pọ̀, bi on iba ti fi
i hàn fun wọn.
5 Nwọn si yọ̀, nwọn ba a da majẹmu ati fun
u li owo.
6 O si ba wọn ṣe adehùn, o si nwá ọ̀na ti yio
fi fi i hán fun wọn lẹhin ijọ enia.
7 Nigbana li ọjọ ajọ ọdún aiwukara pé,
nigbati nwọn o pa ẹran irekọja.
8 O si rán Peteru on Johannu, wipe, Ẹ lọ
ipèse irekọja fun wa, ki awa ki o jẹ.
9 Nwọn si bi i pe, Nibo ni iwọ nfẹ ki a pèse
silẹ?
10 O si wi fun wọn pe, Kiyesi i, nigbati
ẹnyin ba nwọ̀ ilu lọ, ọkọnri kan ti nrù ìṣa
omi yio pade nyin; ẹ ma ba a lọ si ilekile ti o
ba wọ̀.

11 Ki ẹnyin ki o si wi fun bãle ile na pe,
Olukọni wi fun ọ pe, Nibo ni gbàngan apejẹ
na gbé wà, nibiti emi o gbé jẹ irekọja pẹlu
awọn ọmọ-ẹhin mi?
12 On o si fi gbàngan nla kan loke hàn
nyin, ti a ṣe lọṣọ: nibẹ̀ ni ki ẹnyin ki o pèse
silẹ.
13 Nigbati nwọn si lọ, nwọn si bá a gẹgẹ
bi o ti sọ fun wọn: nwọn si pèse irekọja
silẹ.
14 Nigbati o si di akokò, o joko ati awọn
aposteli mejejila pẹlu rẹ̀.
15 O si wi fun wọn pe, Tinu-tinu li emi
nfẹ fi ba nyin jẹ irekọja yi, ki emi ki o to
jìya:
16 Nitori mo wi fun nyin, Emi ki yio jẹ ninu
rẹ̀ mọ́, titi a o fi pari rẹ̀ ni ijọba Ọlọrun.
17 Nigbati o si mu ago, o sure, o ni, Gbà
eyi, ki ẹnyin ki o si pín i fun ara nyin.
18 Nitori mo wi fun nyin, Emi ki yio mu
ninu eso ajara mọ́, titi ijọba Ọlọrun yio
fi de.
19 Nigbati o si mu akara, o sure, o si bu
u, o si fifun wọn, o wipe, Ara mi ti a fifun
nyin li eyi: ki ẹnyin ki o ma ṣe eyi ni
iranti mi.
20 Bẹ̃ gẹgẹ pẹlu ago lẹhin onjẹ alẹ, o wipe,
Ago yi ni majẹmu titun li ẹ̀jẹ mi, ti a ta
silẹ fun nyin.
21 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o kiyesi i, ọwọ́ ẹniti
o fi mi hàn o pẹlu mi lori tabili.
22 Ati lõtọ Ọmọ-enia nlọ bi a ti pinnu

rẹ̀: ṣugbọn egbé ni fun ọkọnri na lọdọ ẹniti a
gbé ti fi i hàn!
23 Nwọn si bẹ̀rẹ si ibère ninu ara wọn, li
ẹniti iṣe ninu wọn, ti o jẹ ṣe nkan yi.
24 Ijà kan si mbẹ larin wọn, li ẹniti yio ṣe
olori ninu wọn.
25 O si wi fun wọn pe, Awọn ọba Keferi
ama lò ipá oluwa si wọn: a si ma pè awọn ti
nlò ipá ọlá si wọn ni olõre.
26 Ṣugbọn ẹnyin ki yio si ri bẽ̩: bikoṣe ẹniti
o pọ̀ju lọ ninu nyin ki o jẹ bi aburo; ati ẹniti
o si ṣe ọlọlá, ki o ṣe bi iranṣẹ.
27 Njẹ tali o pọ̀ju, ẹniti o joko tì onjẹ, tabi
ẹniti o nṣe iranṣẹ? ẹniti o joko tì onjẹ kọ́?
ṣugbọn emi mbẹ ninu nyin bi ẹniti nṣe
iranṣẹ.
28 Ẹnyin li awọn ti o ti mba mi gbé ninu
ipọnju mi.
29 Mo si yàn ijọba fun nyin, gẹgẹ bi Baba
mi ti yàn ijọba fun mi;
30 Ki ẹnyin ki o le ma jẹ, ki ẹnyin ki o si le
ma mu lori tabeli mi ni ijọba mi, ki ẹnyin ki o
le joko lori itẹ́, ati ki ẹnyin ki o le ma ṣe idajọ
fun awọn ẹ̀ya Israeli mejejila.
31 Oluwa si wipe, Simoni, Simoni, sawò o,
Satani nfẹ nyin lati ni, ki o le kù nyin bi
alikama:
32 Ṣugbọn mo ti gbadura fun ọ, ki igbagbọ́
rẹ ki o má yẹ̀: nigbati iwọ ba si yipada, mu
awọn arakọnri rẹ li ọkàn le.
33 O si wi fun u pe, Oluwa, mo mura tan lati
bá ọ lọ sinu tubu, ati si ikú.

34 O si wipe, Mo wi fun ọ, Peteru, akukọ ki
yio kọ loni, ti iwọ o fi sẹ mi li ẹrinmẹta pe, iwọ
ko mọ̀ mi.
35 O si wi fun wọn pe, Nigbati mo rán nyin
lọ laini asuwọn, ati birigami, ati bàta, ọdá
ohun kan da nyin bi? Nwọn si wipe, Ku-
rumu.
36 Nigbana li o wi fun wọn pe, Ṣugbọn nisi-
siyi, ẹniti o ba li asuwọn, ki o mu u, ati
birigami rẹ̀ pẹlu: ẹniti ko ba si ni idà, ki o tà
aṣọ rẹ̀, ki o si fi rà kan.
37 Nitori mo wi fun nyin pe, Eyi ti a ti kọwe
rẹ̀ ko le ṣe ki o má ṣẹ lara mi, A si kà a kún
awọn arufin: nitori ohun wọnni nipa ti emi o
li opin.
38 Nwọn si wipe, Oluwa, sawò o, idà meji
mbẹ nihinyi. O si wi fun wọn pe, o to.
39 Nigbati o jade, o lọ bi iṣe rẹ̀, si òke Olifi;
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si tọ̀ ọ lẹhin.
40 Nigbati o wa nibẹ̀, o wi fun wọn pẹ, Ẹ
ma gbadura, ki ẹnyin ki o máṣe bọ sinu
idẹwò.
41 O si fi wọn silẹ niwọn isọ òko kan, o si
kunlẹ, o si ngbadura,
42 Wipe, Baba, bi iwọ ba fẹ, gbà ago yi
lọwọ mi: ṣugbọn ifẹ ti emi kọ́, bikoṣe tirẹ ni
ki a ṣe.
43 Angeli kan si tọ̀ ọ lati ọrun wá, o ngbà a
ni iyanju.
44 Bi o si ti wà ni iwaya-ija o ngbadura si
i kikankikan: õgùn rẹ̀ dabi iro ẹ̀jẹ nla, o nkán
silẹ.

45 Nigbati o si dide kuro ni ibi adura, ti o si
tọ̀ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wá, o ba wọn, nwọn nsùn
fun ikãnu,
46 O si wi fun wọn pe, Kili ẹnyin nsùn si? ẹ
dide, ẹ ma gbadura, ki ẹnyin ki o máṣe bọ sinu
idẹwò.
47 Bi o si ti nsọ lọwọ, kiyesi i, ọ̀pọ enia, ati
ẹniti a npè ni Juda, ọkan ninu awọn mejejila
na, o ṣaju wọn, o sunmọ Jesu lati fi ẹnu kò o
li ẹnu.
48 Ṣugbọn Jesu si wi fun u pe, Juda, iwọ fi
ifẹnukonu fi Ọmọ-enia hàn?
49 Nigbati awọn ti o wà lọdọ rẹ̀ ri bi yio ti
jasi, nwọn bi i pe, Oluwa, ki awa ki o fi idà ṣá
wọn?
50 Ọkan ninu wọn si fi idà ṣá iranṣẹ olori
awọn alufa kan, o si ke etí ọtún rẹ̀ sọnù.
51 Ṣugbọn Jesu dahùn o wipe, Ẹ duro to
bayi na. O si fi ọwọ́ tọ́ ọ li etí, o si mu u
jiná.
52 Nigbana ni Jesu wi fun awọn olori
alufa, ati fun awọn olori ẹṣọ́ tempeli ati fun
awọn alàgba, ẹniti o wá sọdọ rẹ̀ pe, Ẹnyin
jade wá bi ẹnipe si olè, ti ẹnyin ti idà ati
ọgọ?
53 Nigbati emi fi wà pẹlu nyin ninu tem-
peli ni ijọ́ gbogbo, ẹnyin ko nà ọwọ́ si mi lati
mu: ṣugbọn akokò ti nyin li eyi, ati agbara
òkunkun.
54 Nigbana nwọn gbá a mu, nwọn si fà a
lọ, nwọn si mu u wá si ile olori awọn alufa.
Peteru si ntọ̀ ọ lẹhin li òkere.

55 Nigbati nwọn si ti dana larin gbàngan,
bi nwọn si ti joko pọ̀, Peteru wá o joko larin
wọn.
56 Nigbati o si ṣe, ọmọbiri kan wò o bi o ti
joko leti iná, o si tẹjumọ́ ọ, o ni, Ọkọnri yi si
wà pẹlu rẹ̀.
57 O si sẹ́ ẹ, o wipe, Obiri yi, emi ko
mọ̀ ọ.
58 O pẹ diẹ si, ẹlomiran si tun ri i, o ni, Ati
iwọ pẹlu wà ninu wọn. Peteru si wipe, Ọkọnri
yi, Emi kọ.
59 O si di ọ̀sa wakati kan ọjọ lẹhin eyi,
ẹlomiran si tẹnumọ́ ọ, wipe, Nitõtọ eyiyi ma
wà pẹlu rẹ̀: nitori ara Galili ni iṣe.
60 Peteru si wipe, Ọkọnri yi, emi ko mọ̀ eyi
ti iwọ nwi. Lojukanna, bi o ti nwi li ẹnu,
akukọ kọ.
61 Bi Oluwa si ti yipada, o wò Peteru.
Peteru si ranti ọ̀rọ Oluwa, bi o ti wi fun u
pe, Ki akukọ ki o to kọ, iwọ o sẹ́ mi li ẹrin-
mẹta.
62 Peteru si bọ si ode o sọkun kikorò.
63 Awọn ọkọnri ti nwọn si mu Jesu, nwọn
fi i ṣe ẹlẹyà, nwọn lù u.
64 Nigbati nwọn si dì i loju, nwọn lù u
niwaju, nwọn mbi i pe, Sọ tẹlẹ, tani nlù
ọ nì?
65 Ati nkan miran pipọ ni nwọn nfi ọ̀rọ òdi
sọ si i.
66 Nigbati ilẹ si ti mọ́, awọn alàgba enia, ati
awọn olori alufa, ati awọn akọwe pejọ, nwọn si
fà a wá si ijọ wọn, nwọn nwipe,

67 Iwọ ni Kristi na? sọ fun wa. O si wi
fun wọn pe, Bi mo wi fun nyin, ẹnyin ki yio
gbagbọ́:
68 Bi mo si bi nyin lẽre pẹlu, ẹnyin ki yio
da mi lohùn, bẽli ẹnyin ki yio jọwọ mi lọwọ
lọ.
69 Lẹhin eyiyi li Ọmọ-enia yio joko li ọwọ́
otún agbara Ọlọrun.
70 Gbogbo wọn si wipe, Iwọ ha ṣe Ọmọ
Ọlọrun bi? O si wi fun wọn pe, Ẹnyin wi pe,
emi ni.
71 Nwọn si wipe, Kili awa nwá ẹlẹri kiri
mọ́ si? Awa tikara wa sá ti gbọ́ li ẹnu
ara rẹ̀.

## ORI 23.

GBOGBO ijọ enia si dide, nwọn fà a lọ si ọdọ
Pilatu.
2 Nwọn si bẹ̀rẹ si ifi i sùn, wipe, Awa ri
ọkọnri yi o nyi awọn enia li ọkàn pada, o si
nda wọn lẹkun lati san owode fun Kesari, o
nwipe on tikara-on ni Kristi ọba.
3 Pilatu si bi i lẽre, wipe, Iwọ li ọba awọn
Ju? O si da a lohùn wipe, Iwọ wi i.
4 Pilatu si wi fun awọn olori alufa ati fun
awọn enia pe, Emi ko ri ẹ̀ṣẹ lara ọkọnri yi.
5 Nwọn si gboju si i pe, O nrulu, o nkọ́ni ká
gbogbo ilẹ awọn Ju, o bẹ̀rẹ lati Galili wá titi
o fi de ihinyi.
6 Nigbati Pilatu gbọ́ orukọ Galili, o bère bi
ọkọnri na iṣe ara Galili.

7 Nigbati o si mọ̀ pe ara ilẹ Herodu ni, o rán
a si Herodu, ẹniti on tikararẹ̀ wà ni Jerusa-
lemu li akokò na.
8 Nigbatí Herodu si ri Jesu, o yọ̀ gidigidi:
nitoriti o ti nfẹ ẹ ri pẹ́, nitoriti o si ti ngbọ́
ihin pipọ nitori rẹ̀; o si tanmã ati ri ki iṣẹ aṣẹ
diẹ ki o ti ọwọ́ rẹ̀ ṣe.
9 O si bère ọ̀rọ pipọ lọwọ rẹ̀; ṣugbọn ko da
a lohùn kanṣoṣo.
10 Ati awọn olori alufa ati awọn akọwe duro,
nwọn si nfi i sùn gidigidi.
11 Ati Herodu ti on ti awọn ọmọ-ogun rẹ̀,
nwọn kẹgan rẹ̀, nwọn si nfi i ṣẹsin, nwọn
wọ̀ ọ li aṣọ igunwà, o si rán a pada tọ̀
Pilatu lọ.
12 Pilatu on Herodu di ọrẹ́ ni ijọ na:
nitori ọtá ara wọn ni nwọn nṣe ri nigba
atijọ.
13 Nigbati Pilatu si ti pè awọn olori alufa ati
awọn olori, ati awọn enia jọ,
14 O sọ fun wọn pe, Ẹnyin mu ọkọnri yi tọ̀
mi wá, bi ẹni ti o npa awọn enia li ọkàn da:
si kiyesi i, emi wadi ẹjọ rẹ̀ niwaju nyin, emi
ko si ri ẹ̀ṣẹ lara ọkọnri yi, ni gbogbo nkan
wọnyi ti ẹnyin fi i sùn si:
15 Ati Herodu pẹlu: mo sá rán nyin tọ̀ ọ lọ;
si kiyesi i, ohun kan ti o yẹ si ikú a ko ṣe si i
ti ọwọ́ rẹ̀ wá.
16 Njẹ emi o nà a, emi o jọwọ rẹ̀ lọwọ lọ.
17 Nitori iṣe ilu wọn, ko gbọdọ ṣe aida
ọkan silẹ fun wọn nigba ajọ irekọja.
18 Gbogbo wọn si kigbe soke lọwọ kanna,

wipe, Gbé ọkọnri yi kuro, ki iwọ ki o si da
Barabba silẹ fun wa:
19 Ẹniti o ti itori ọ̀tẹ ti a ṣe ni ilu, ati itori
ipania, ti a sọ sinu tubu.
20 Njẹ Pilatu nfẹ da Jesu silẹ, o si tún sọ
fun wọn.
21 Ṣugbọn nwọn tún kigbe, wipe, Kàn a mọ
agbelebu, kàn a mọ agbelebu.
22 O si tún bi wọn lẽre li ẹrinkẹta pe, Ere
idi rẹ̀, buburu kili o ṣe? emi ko ri ọ̀ran ikú
lara rẹ̀: nitorina emi o nà a, emi a si jọwọ rẹ̀
lọwọ lọ.
23 Nwọn tilẹ kìrimọ́ igbe nla, nwọn nfẹ ki a
kàn a mọ agbelebu. Ohùn ti wọn ati ti awọn
olori alufa bori tirẹ̀.
24 Pilatu si fi aṣẹ fun wọn pe, ki o ri bi
nwọn ti nfẹ.
25 O si da ẹniti a ti itori ọ̀tẹ ati ipania sọ
sinu tubu silẹ fun wọn, ẹniti nwọn nfẹ; bẹ̃li o
si fi Jesu fun ifẹ wọn.
26 Bi nwọn si ti nfà a lọ, nwọn mu ọkọnri
kan, Simoni ara Kirene, ti o nti igberiko ibọ̀,
on ni nwọn si gbé agbelebu le, ki o ma rù u
wá lẹhin Jesu.
27 Ijọ enia pipọ li o ntọ̀ ọ lẹhin, ati awọn
obiri pẹlu, ti nwọn si npohùnrere ẹkún, ti
nwọn si nṣe idarò rẹ̀.
28 Ṣugbọn Jesu, o yiju pada si wọn, o wipe,
Ẹnyin ọmọbiri Jerusalemu, ẹ má sọkun fun
mi, ṣugbọn ẹ sọkun fun ara nyin, ati fun
awọn ọmọ nyin.
29 Nitori kiyesi i, ọjọ mbọ̀ li eyiti ẹnyin o

wipe, Ibukun ni fun àgan, ati fun inu ti ko
bímọ ri, ati fun ọmú ti ko fun ni mu ri.
30 Nigbana ni nwọn o bẹ̀rẹ si iwi fun òke
nla pe, Wó lu wa; ati fun òke kekere pe, Bò
wa mọlẹ.
31 Nitori bi nwọn nṣe nkan wọnyi lara igi
tutù, kili a o ṣe ni ti gbigbẹ?
32 Nwọn si nmu awọn miran, arufin meji, lọ
lati pa pẹlu rẹ̀.
33 Nigbati nwọn de ibi ti a npè ni Ibi agbari,
nibẹ̀ ni nwọn gbé kàn a mọ agbelebu, ati
awọn arufin na, ọkan li ọwọ́ ọtún ati ekeji li
ọwọ́ òsin.
34 Nigbana ni Jesu wipe, Baba, darijì wọn;
nitoriti nwọn ko mọ̀ ohun ti nwọn nṣe. Nwọn
si pín aṣọ rẹ̀, nwọn ndi ìbo rẹ̀.
35 Awọn enia si duro nworan. Ati awọn
ijoye pẹlu wọn, nwọn nyọ-sùti si i, wipe, O
gbà awọn ẹlọmiran là; ki o gbà ara rẹ̀ là, bi
iba ṣe Kristi, ayanfẹ Ọlọrun.
36 Ati awọn ọmọ-ogun pẹlu nfi i ṣe
ẹlẹyà, nwọn ntọ̀ ọ wá, nwọn nfi ọti kikan
fun u,
37 Nwọn si nwipe, Bi iwọ iba ṣe Ọba awọn
Ju, gbà ara rẹ là.
38 Nwọn si kọwe akọle si igberi rẹ̀ ni ède
Hellene, ati ti Latin, ati ti Heberu, EYIYI LI
ỌBA AWỌN JU.
39 Ati ọkan ninu awọn arufin ti a kàn mọ
agbelebu pẹlu rẹ̀ o nsọ ọ̀rọ buburu si i,
wipe, Bi iwọ ba ṣe Kristi, gbà ara rẹ ati
awa là.

40 Eyi ekeji si dahùn, o mba a wi pe, Iwọ
ko bẹ̀ru Ọlọrun, ti iwọ wà ninu ẹbi na?
41 Ati awa nitõtọ; nitori ère ti wa li awa
njẹ: ṣugbọn ọkọnri yi ko ṣe nkan èṣi.
42 O si wi fun Jesu pe, Oluwa, ranti mi
nigbati iwọ ba de ijọba rẹ.
43 Jesu si wi fun u pe, Lõtọ ni mo wi fun ọ,
Loni ni iwọ o wà pẹlu mi ni Paradise.
44 O si to ìwọn wakati kẹfa ọjọ, òkunkun
si ṣú bò gbogbo ilẹ titi o fi di wakati ẹkẹsan
ọjọ.
45 Õrùn si ṣú òkunkun, aṣọ ikele ti tempeli
si ya li agbedemeji.
46 Nigbati Jesu si kigbe li ohùn rara, o ni,
Baba, li ọwọ́ rẹ ni mo fi ẹmí mi lẹ: nigbati o
si wi bẽ̩, ọ jọwọ ẹmí rẹ̀ lọwọ.
47 Nigbati balogun ọrún ri ohun ti o ṣe, o
yìn Ọlọrun logo, wipe, O daniloju gbangba
olododo li ọkọnri yi.
48 Ati gbogbo awọn enia ti o pejọ si iran na,
nwọn nwò ohun ti nṣe, nigbati nwọn ba lù ara
wọn li õkan àiya, nwọn a pada.
49 Ati gbogbo awọn ojulumọ̀ rẹ̀, ati awọn
obiri ti ntọ̀ ọ lẹhin lati Galili wá, nwọn duro
li òkere, nwọn nwò nkan wọnyi.
50 Sá si kiyesi i, ọkọnri kan ti a npè ni
Josefu, ìgbimọ, ọkọnri enia rere, ati olõtọ:
51 (On na ni ko ba wọn li ohùn ni ìmọ ati
ni iṣe wọn.) Ara Arimatea, ilu kan ti awọn
Ju: ẹniti on tikararẹ̀ pẹlu si nreti ijọba
Ọlọrun.
52 Ọkọnri yi tọ̀ Pilatu lọ, o si tọrọ okú Jesu.

53 Nigbati o si sọ ọ kalẹ, o si fi aṣọ ọgbọ àla
di i, o si tẹ́ ẹ sinu ibojì ti a wọ̀ ninu okuta,
nibiti a ko ti itẹ ẹnikẹni si ri.
54 Ọjọ na si ṣe ọjọ ipalẹmọ; ọjọ isimi kù si
dẹ̀dẹ.
55 Ati awọn obiri pẹlu, ti nwọn bá a ti Galili
wá, ti nwọn ntọ̀ ọ lẹhin, nwọn si kiyesi ibojì,
ati bi a ti tẹ́ okú rẹ̀ si.
56 Nigbati nwọn si pada, nwọn pèse *turari*
gbigbẹ ati turari tutù; nwọn si *simi* li ọjọ
isimi gẹgẹ bi ofin.

## ORI 24.

NI ijọ kini ọ̀sẹ, ni kutukutu owurọ̀, nwọn
wá si ibi ibojì, nwọn nmu turari wá ti
nwọn ti pèse silẹ, ati awọn miran kan pẹlu
wọn.
2 Nwọn si bá, a ti yi okuta kuro li ẹnu ibojì.
3 Nigbati nwọn wọ̀ inu rẹ̀, nwọn ko si bá
okú Jesu Oluwa.
4 O si ṣe, bi nwọn ti nṣe rahùnrahun kiri
niha ibẹ̀, kiyesi i, awọn ọkọnri meji alaṣọ
didan duro leti ọdọ wọn:
5 Nigbati ẹ̀ru mba wọn, ti nwọn si doju-
bolẹ, awọn angeli na bi awọn obiri na
pe, Ẽṣe ti ẹnyin fi nwá alãye ninu awọn
okú?
6 Ko si nihinyi, ṣugbọn o jinde: ki ẹnyin
ki o ranti bi o ti wi fun nyin nigbati o wà ni
Galili.
7 Wipe, A ko le ṣaima fi Ọmọ-enia le awọn

enia ẹlẹṣẹ lọwọ, a o si kàn a mọ agbelebu, ni
ijọ kẹta yio si tún jinde.
8 Nwọn si ranti ọ̀rọ rẹ̀.
9 Nwọn si pada ti ibojì wá, nwọn si ròhin
gbogbo nkan wọnyi fun awọn mọkanla na, ati
fun gbogbo awọn iyokùn.
10 Awọn Maria Magdalene ni, ati Joanna,
ati Maria, iya Jakọbu, ati awọn ẹlomiran pẹlu
wọn, ti nwọn ròhin nkan wọnyi fun awọn
aposteli.
11 Ọ̀rọ wọn si dabi isọkusọ fun wọn, nwọn
ko si gbà wọn gbọ́.
12 Nigbana ni Peteru dide, o sure lọ si ibojì;
nigbati o si bẹ̀rẹ, o ri a fi aṣọ ọgbọ àla lelẹ li
ọ̀tọ fun ara wọn, o si pada, hà nṣe on tikararẹ̀
si ohun ti o ṣe.
13 Si kiyesi i, awọn meji ninu wọn nlọ ni ijọ
na si iletò kan ti a npè ni Emmausi, ti o jina
si Jerusalemu niwọn ọgọta stadia (furlongi.)
14 Nwọn mba ara wọn sọ̀rọ gbogbo nkan
wọnyi ti o ṣe aṣe le ara wọn wọnyi.
15 O si ṣe, nigbati nwọn mba ara wọn sọ, ti
nwọn si mba ara wọn rò, Jesu tikararẹ̀ si
sunmọ wọn, o si mba wọn rìn lọ.
16 Ṣugbọn a ru wọn li oju ki nwọn ki o máṣe
le mọ̀ ọ.
17 O si bi wọn pe, Ọ̀rọ kili ẹnyin mba ara
nyin sọ, bi ẹnyin ti nrìn, ti ẹnyin si fajuro?
18 Ọkan ninu wọn, ti a npè ni Kleopa, si
dahùn wi fun u pe, Alejò ṣá ni iwọ ni Jeru-
salemu, ti iwọ ko si mọ̀ ohun ti o ṣe nibẹ̀ li ọjọ
wọnyi?

19 O si bi wọn pe, Kini? Nwọn si wi fun u
pe, Niti Jesu ti Nasareti, ẹniti iṣe woli, ti o pọ̀
ni iṣẹ aṣẹ ati li ọ̀rọ niwaju Ọlọrun ati niwaju
gbogbo enia:
20 Ati bi awọn olori alufa ati awọn alàgba
wa ti da a lẹbi ikú, ati bi nwọn ti kàn a mọ
agbelebu.
21 Bẽni on li awa gbẹkẹle pe, on ni iba da
Israeli ni ìde: pẹlupẹlu gbogbo nkan wọnyi
oni li o di ijọ kẹta ti nkan wọnyi ti ṣe.
22 Awọn obiri kan pẹlu li ẹgbẹ wa, ti nwọn
lọ si ibojì ni kutukutu, nwọn si wá ida wa
nijì;
23 Nigbati nwọn ko si ri okú rẹ̀, nwọn wá
wipe, awọn si ri iran awọn angeli ti nwọn
wipe, o wà lãye.
24 Ati awọn kan ti nwọn wà pẹlu wa lọ si
ibojì, nwọn si ri i gẹgẹ bi awọn obiri ti wi:
ṣugbọn on tikararẹ̀ ni nwọn ko ri.
25 O si wi fun wọn pe, Ẹniti oyé-ko-yé, ati
ẹniti o yigbì li àiya lati gbà gbogbo eyi ti
awọn woli ti wi gbọ́:
26 Ko yẹ ki Kristi ki o jìya nkan wọnyi, ki
o si wọ̀ inu ogo rẹ̀ lọ?
27 O si bẹ̀rẹ lati Mose ati gbogbo awọn woli
wá, o si tumọ̀ nkan fun wọn ninu Iwe mimọ́
Ọlọrun gbogbo nipa ti ara rẹ̀.
28 Nwọn si sunmọ iletò ti nwọn nlọ: o si ṣe
bi ẹnipe yio lọ si iwaju.
29 Nwọn si rọ̀ ọ, wipe, Ba wa duro: nitori o
di ọjọ alẹ, ọjọ si kọja tan. O si wọle lọ o ba
wọn duro.

30 O si ṣe, bi o ti ba wọn joko tì onjẹ, o mu
akara, o sure si i, o si bù u, o si fifun wọn.
31 Oju wọn si là, nwọn si mọ̀ ọ; o si di ofo
li oju wọn.
32 Nwọn si ba ara wọn sọ pe, Ọkàn wa ko
gbiná ninu wa, nigbati o mba wa sọ̀rọ li ọna,
ati igbati ntumọ̀ Iwe mimọ́ Ọlọrun fun wa?
33 Nwọn si dide ni wakati na, nwọn pada lọ
si Jerusalemu, nwọn si ba awọn mọkọkanla
pejọ, ati awọn ti mbẹ lọdọ wọn,
34 Nwipe, Oluwa jinde nitõtọ, o si ti fi ara
hàn fun Simoni.
35 Nwọn si ròhin nkan ti o ṣe li ọ̀na, ati bi o
ti di mimọ̀ fun wọn ni bibu akara.
36 Bi nwọn si ti nsọ bayi, Jesu tikararẹ̀ duro
li arin wọn, o si wi fun wọn pe, Alafia fun
nyin.
37 Ṣugbọn àiya fò wọn, nwọn si dijì, nwọn
ṣebi awọn rí iwin.
38 O si wi fun wọn pe, Ẽṣe ti ara nyin ko
lele? esitiṣe ti irokuro fi nsọ ninu ọkàn nyin?
39 Ẹ wò ọwọ́ mi ati ẹsẹ mi, pe emi tikarami
ni: ẹ mu mi li ọwọ́, ki ẹnyin ki o si wò o;
nitori ti iwin ko li ẹran on egungun lara, bi
ẹnyin ti ri ti mo ni.
40 Nigbati o si wi bẽ tán, o fi ọwọ́ on ẹsẹ rẹ̀
hàn wọn.
41 Nigbati nwọn ko si ti gbagbọ́ fun ayọ̀, ati
fun hà ti nṣe wọn, o wi fun wọn pe, Ẹnyin ni
ohunkohun jijẹ nihinyi?
42 Nwọn si fun u li ẹja bibu, ati afára oyin
diẹ.

43 Nigbati o si mu u, o jẹ loju wọn.
44 O si wi fun wọn pe, Ọro wọnyi li emi ti
nsọ fun nyin, nigbati emi ti wà pẹlu nyin pe,
Ko le ṣe ki a má mu ohun gbogbo ṣẹ, ti ati kọ
ninu ofin Mose, ati ninu iwe awọn woli, ati
ninu Psalmu, nitori mi.
45 Nigbana li o ṣí wọn ni iyè, ki Iwe mimọ́
Ọlọrun ki o le ma yé wọn,
46 O si wi fun wọn pe, Bẹ̃li a kọwe rẹ̀, bẹ̃li o
si yẹ ki Kristi ki o jìya, ati ki o si jinde ni ijọ
kẹta kuro ninu okú:
47 Ati ki a wasu ironupiwada ati idariji ẹ̀ṣẹ
li orukọ rẹ̀, li orilẹ-ède gbogbo, bẹ̀rẹ lati Jeru-
salemu lọ.
48 Ẹnyin si ni ẹlẹri nkan wọnyi.
49 Si kiyesi i, Mo rán ileri Baba mi si nyin:
ṣugbọn ẹ joko ni ilu Jerusalemu, titi a o fi
fi agbara wọ̀ nyin, lati oke ọrun wá.
50 O si mu wọn jade lọ to bi Betani, nigbati
o si gbé ọwọ́ rẹ̀ soke, o sure fun wọn.
51 O si ṣe, bi o ti nsure fun wọn, a yà a kuro
lọdọ wọn, a si gbé e lọ si ọrun.
52 Nigbati nwọn si foribalẹ fun u, nwọn si
pada lọ si Jerusalemu pẹlu ayọ̀ pipọ:
53 Nwọn si wà ni tempeli nigbagbogbo,
nwọn mbu iyìn, nwọn si nfi ibukun fun Ọlọrun.
Amin.

IHIN RERE
TI
# JOHANNU.

## ORI 1.

Lɪ àtetekọṣe li Ọ̀rọ wà, Ọ̀rọ si wà pẹlu Ọlọrun,
Ọlọrun si li Ọ̀rọ na.
2 On na li o si wà li àtetekọṣe pẹlu Ọlọ-
run.
3 Lọwọ rẹ̀ li a si ti da ohun gbogbo; lẹhin
rẹ̀ ko si si ohunkan ti o da ninu ohun ti
a da.
4 Ninu rẹ̀ ni ìye wà; ìye na si ni imọlẹ
araiye.
5 Imọlẹ na si nmọlẹ ninu òkunkun; òkun-
kun na ko si mọ̀ ọ.
6 Ọkọnri kan wà ti a rán lati ọdọ Ọlọrun wá,
orukọ ẹniti ijẹ Johannu.
7 On na li a si rán fun ẹri, ki o le ṣe ẹlẹri
fun Imọlẹ na, ki gbogbo enia ki o le gbagbọ́
nipasẹ rẹ̀.
8 On ki iṣe Imọlẹ na, ṣugbọn a rán a wá lati
ṣe ẹlẹri fun Imọlẹ na.
9 Eyi li ododo Imọlẹ, ti nmọlẹ fun gbogbo
enia ti o wá si aiye.
10 On si wà li aiye, nipasẹ rẹ̀ li a si ti da
aiye, aiye ko si mọ̀ ọ.
11 O tọ̀ awọn ará tirẹ̀ wá, awọn ará tirẹ̀ ko
si gbà a.

12 Ṣugbọn iye awọn ti o gbà a, awọn li o fi
agbara fun lati di ọmọ Ọlọrun, ani awọn na ti
o gbà orukọ rẹ̀ gbọ́:
13 Awọn ẹniti a bí, ki iṣe nipa ti ẹ̀jẹ, tabi
nipa ti ifẹ ara, bẽni ki iṣe nipa ifẹ ti enia,
bikoṣe nipa ifẹ ti Ọlọrun.
14 A si sọ Ọ̀rọ na di ara, on si mba wa gbé,
(awa si nwò ogo rẹ̀, ogo ti o dabi ti ọmọ bíbi
kanṣoṣo ti Baba), ti o kún fun ore-ọfẹ ati
otitọ.
15 Johannu si njẹri fun u, o si nkigbe soke,
wipe, Eyi ni, nipasẹ ẹniti mo wipe, Ẹniti
mbọ̀ lẹhin mi, o pọ̀ju mi lọ: nitoriti o wá
ṣiwaju mi.
16 Ati ninu ẹkún rẹ̀ ni gbogbo wa si ti ngbà,
ati ore-ọfẹ kún ore-ọfẹ.
17 Nitoripe nipasẹ Mose li a ti fi ofin fun ni,
ṣugbọn ore-ọfẹ ati otitọ tipasẹ Jesu Kristi wá.
18 Ko si ẹniti o ri Ọlọrun nigba kan ri; ṣug-
bọn ọmọ bíbi kanṣoṣo, ti mbẹ li õkan àiya
Baba, on na li o fi i hàn.
19 Eyi si li ẹrí Johannu, nigbati awọn Ju
rán awọn alufã ati Lefite lati Jerusalemu wá
lati bi i lẽre wipe, Tani iwọ ṣe?
20 On si jẹwọ, ko si sẹ́; ṣugbọn o jẹwọ wi
fun wọn pe, Emi ki iṣe Kristi na.
21 Nwọn si bi i wipe, Tani iwọ ṣe? Iwọ ṣe
Elijah bi? O si wipe Emi ki iṣe on. Iwọ ni
woli nì bi? O si dahùn wipe, Bẹ̃kọ.
22 Nitorina nwọn wi fun u pe, Tani iwọ iṣe?
ki awa ki o le fi èsi fun awọn ti o rán wá.
Kili o wi niti iwọ tikararẹ?

23 O wipe, Emi li Ohùn ẹni ti nkigbe ni
ijù, Ẹ ṣe ki ọ̀na Oluwa tọ́, gẹgẹ bi woli Isaiah
ti wi.
24 Awọn ti a rán si jẹ awọn ẹgbẹ Farisi.
25 Nwọn si bi i lẽre, nwọn wi fun u pe, Ẽha
ti ṣe ti iwọ fi mbaptisi, bi iwọ ki ba ṣe Kristi
na, tabi Elijah, tabi woli nì?
26 Johannu si da wọn lohùn, wipe, Emi nfi
omi baptisi: ṣugbọn ọkan duro larin nyin,
ẹniti ẹnyin ko mọ̀;
27 On na li ẹniti mbọ̀ lẹhin mi, ti o pọ̀ju mi
lọ, okùn bàta ẹsẹ ẹniti emi ko yẹ lati tú.
28 Nkan wọnyi li a ṣe ni Betabara loke
odò Jordani, nibiti Johannu gbé mbaptisi
wọn.
29 Ni ijọ keji Johannu ri Jesu mbọ̀ wá sọdọ
rẹ̀, o wipe, Wò, Ọdọ-agutan Ọlọrun, ẹniti o kó
ẹ̀ṣẹ aiye lọ!
30 Eyi li ẹniti mo ti wipe, Ọkọnri kan mbọ̀
wá lẹhin mi, ẹniti o pọ̀ju mi lọ: nitoriti o ti
wà ṣiwaju mi.
31 Emi ko si mọ̀ ọ: ṣugbọn ki a le fi i hàn
fun Israeli, nitorina li emi ṣe wá, ti mo nfi omi
baptisi.
32 Johannu si jẹri, o wipe, mo ri Ẹmí sọkalẹ
lati ọrun wá gẹgẹ bi àdaba, o si bà le ori
rẹ̀.
33 Emi ko si mọ̀ ọ: ṣugbọn ẹniti o rán mi
wá, lati ma fi omi baptisi, on na li o wi fun
mi pe, Lori ẹniti iwọ ba ri, ti Ẹmí sọkalẹ si,
ti o si bà le e, on na li ẹniti nfi Ẹmí Mimọ́
baptisi.

34 Emi si ti ri i, emi si njẹri pe, eyi li Ọmọ
Ọlọrun.
35 Ni ijọ keji lẹhin igbati Johannu tún duro,
ati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ meji;
36 O si nwò bi Jesu ti nrìn, o wipe, Wò Ọdọ-
agutan Ọlọrun!
37 Awọn ọmọ-ẹhin meji na si gbọ́ nigbati o
wi, nwọn si tọ̀ Jesu lẹhin.
38 Nigbana ni Jesu yipada, o ri nwọn ntọ̀
ọ lẹhin, o si wi fun wọn pe, Kili ẹnyin nwá?
Nwọn wi fun u pe, Rabbi, (ni itumọ̀ eyi ti a
nwipe, Olukọni,) nibo ni iwọ ngbé?
39 O si wi fun wọn pe, Ẹ wá wò o. Nwọn
si wá, nwọn ri ibi ti o ngbé, nwọn si ba a
joko ni ijọ na: nitoriti o to ìwọn wakati kẹwa
ọjọ.
40 Ọkan ninu awọn meji ti o gbọ́ nigbati
Johannu wi, ti o si tọ̀ Jesu lẹhin, ni Anderu,
arakọnri Simoni Peteru.
41 On tète ri Simoni arakọnri on tikararẹ̀, o
si wi fun u pe, Awa ti ri Messia, ni itumọ̀ eyi
ti ijẹ Kristi.
42 O si mu u wá sọdọ Jesu. Nigbati Jesu si
wò o, o wipe, Iwọ ni Simoni ọmọ Jona: Kefa
li a o si ma pè ọ, ni itumọ̀ eyi ti ijẹ Peteru,
(tabi Apata.)
43 Li ọjọ ti o tẹ̀le e, Jesu nfẹ jade lọ si
Galili, o si ri Filippi, o si wi fun u pe, Ma tọ̀
mi lẹhin.
44 Ṣugbọn ara Betsaida ni Filippi ṣe, ilu
Anderu ati Peteru.
45 Filippi si ri Natanaeli, o si wi fun u pe,

Awa ti ri i, ẹniti Mose ninu ofin, ati awọn
woli ti kọwe rẹ̀, Jesu ara Nasareti, ọmọ
Josefu.
46 Natanaeli si wi fun u pe, Ohun rere kan
le ti Nasareti jade wá? Filippi wi fun u pe,
Jade wá wò o.
47 Jesu si ri Natanaeli mbọ̀ wá sọdọ rẹ̀, o wi
nipa tirẹ̀ pẹ, Wò o, ododo Israeli nitõtọ, ninu
ẹniti ẹ̀tan ko si!
48 Natanaeli wi fun u pe, Nibo ni iwọ ti mọ̀
mi? Jesu dahùn, o si wi fun u pe, Ki Filippi
ki o to pè ọ, nigbati iwọ wà labẹ igi ọpọtọ, emi
ti ri ọ.
49 Natanaeli dahùn, o si wi fun u pe, Rabbi,
iwọ li Ọmọ Ọlọrun; iwọ si li Ọba Israeli.
50 Jesu dahùn, o si wi fun u pe, Iwọ gbagbọ́
nitoriti mo wi fun ọ pe, mo ti ri ọ nigbati iwọ
ti wà labẹ igi ọpọtọ? iwọ o si ri ohun ti o
pọ̀ju yi lọ.
51 O si wi fun u pe, Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun
nyin, Lẹhin eyi ẹnyin o ri ọrun ṣí silẹ, awọn
angeli Ọlọrun yio si ma gòke, nwọn o si ma
sọkalẹ sori Ọmọ enia.

## ORI 2.

Ni ijọ kẹta a nṣe igbeyawo kan ni Kana ti
Galili; iya Jesu si mbẹ nibẹ̀:
2 A si pè Jesu ati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ pẹlu, si
ibi igbeyawo.
3 Nigbati nwọn si ṣe alaini ọti-wain, iya Jesu
wi fun u pe, Nwọn ko li ọti-wain.

4 Jesu wi fun u pe, Kini ṣe mi ṣe ọ, obiri
yi? wakati mi ko ti ide.
5 Iya rẹ̀ si wi fun awọn iranṣẹ pe, Ohun-
kohun ti o ba wi fun nyin, ẹ ṣe e.
6 Ikoko okuta omi mẹfa li a si gbé kalẹ
nibẹ̀, gẹgẹ bi iṣe ìwẹnu awọn Ju, ọkọ-
kan nwọn gbà to ìwọn ladugbo meji tabi
mẹta.
7 Jesu wi fun wọn pe, Ẹ pọn omi kun ikoko
wọnni. Nwọn si kun wọn titi de eti.
8 O si wi fun wọn pe, Ẹ bù u jade nisisiyi,
ki ẹ si gbé e tọ̀ olori àse lọ. Nwọn si gbé
e lọ.
9 Nigbati olori àse si ti tọ́ omi ti a sọdi ọti-
wain wò, ti ko si mọ̀ ibi ti a gbé ti mu u wá:
(bikoṣe awọn iranṣẹ ti o pọn omi na wá li o
mọ̀;) olori àse pè ọkọ iyawọ,
10 O si wi fun u pe, Olukuluku enia li àtete-
kọṣe ama gbé ọti-wain rere kalẹ; nigbati awọn
enia ba si mu yó tan, nigbana ni imu eyi ti ko
dara bayi wá: ṣugbọn iwọ pa ọti-wain rere na
mọ́ titi o fi di isisiyi.
11 Eyi li àtetekọṣe iṣẹ iyanu Jesu ni Kana ti
Galili, o si fi ogo rẹ̀ hàn jade; awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀ si gbà a gbọ́.
12 Lẹhin eyi, o sọkalẹ lọ si Kapernaumu,
on ati iya rẹ̀ ati awọn arakọnri rẹ̀, ati awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀: nwọn ko si gbé ibẹ̀ li ọjọ
pipọ.
13 Ajọ irekọja awọn Ju sunmọ etile, Jesu si
lọ si Jerusalemu,
14 O si ri awọn ti ntà malu, ati agutan, ati

àdaba ni tempeli ati awọn onipaṣipàrọ owo
joko:
15 Nigbati o si fi okùn tẹrẹ ṣe paṣan kan, o
si *lé* gbogbo wọn jade kuro ninu tempeli, ati
agutan ati malu; o si dà owo awọn onipaṣipàrọ
owo nu, o si tãri tabili wọn;
16 O si wi fun awọn ti ntà ẹiyẹle pe, Ẹ kó
nkan wọnni kuro nihin; ẹ máṣe sọ ile Baba
mi di ile ọjà tità.
17 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si ranti pe, a ti kọwe
pe, Itara ile rẹ ti jẹ mi tan.
18 Nigbana li awọn Ju dahùn, nwọn si wi
fun u pe, Àmi kini iwọ fi hàn wa, nitori ohun
ti iwọ fi ṣe nkan wọnyi?
19 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Ẹ wó
tempeli yi palẹ, ni ijọ mẹta Emi o si gbé e
soke.
20 Nigbana li awọn Ju wipe, Ọdún mẹrindi-
ladọta li a fi kọ́ tempeli yi, on ni iwọ o si gbé
soke ni ijọ mẹta?
21 Ṣugbọn tempeli ti ara rẹ̀ li o nwi.
22 Nitorina nigbati o jinde kuro ninu okú,
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ ranti pe, o ti sọ eyi fun
wọn; nwọn si gbà Iwe mimọ́ Ọlọrun gbọ́, ati
ọ̀rọ ti Jesu sọ.
23 Njẹ nigbati o wà ni Jerusalemu, ni ijọ
irekọja, li ọjọ ajọ, ọ̀pọ enia gbàgbọ́ li orukọ rẹ̀,
nigbati nwọn ri iṣẹ iyanu ti o ṣe.
24 Ṣugbọn Jesu ko gbé ara rẹ̀ le wọn lọwọ,
nitoriti o mọ̀ gbogbo wọn.
25 On ko si wà ki ẹnikẹni ki o jẹri enia fun
on: nitoriti o mọ̀ ohun ti o wà ninu enia.

## ORI 3.

ỌKỌNRI kan wà ninu awọn Farisi, ti a npè ni
Nikodemu, ijoye kan ninu awọn Ju:
2 On na li o tọ̀ Jesu wá li oru, o si wi fun u
pe, Rabbi, awa mọ̀ pe olukọni otitọ lati ọdọ
Ọlọrun wá ni iwọ iṣe: nitoripe ko si ẹniti o le
ṣe iṣẹ iyanu wọnyi ti iwọ nṣe, bikoṣepe Ọlọrun
wà pẹlu rẹ̀.
3 Jesu dahùn o si wi fun u pe, Lõtọ, lõtọ ni
mo wi fun ọ, Bikoṣepe a tún enia bí, on ki yio
le ri ijọba Ọlọrun.
4 Nikodemu wi fun u pe, A o ti ṣe le tún
enia bí, nigbati o di agbalagba tan? o si le
tún wọ̀ inu iya rẹ̀ lọ nigba keji, ki a si tún
u bí?
5 Jesu dahùn wipe, Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun
ọ, Bikoṣepe a tún enia bí nipa omi, ati nipa
Ẹmí, on ki yio le wọ̀ ijọba Ọlọrun.
6 Eyiti a bí nipa ti ara, ara ni; eyiti a si bí
nipa ti Ẹmí, ẹmí ni.
7 Ki ẹnu ki o máṣe yà ọ, nitori eyiti mo wi
fun ọ pe, A ko le ṣe alai tún nyin bí.
8 Afẹfẹ nfẹ si ibi ti o gbé wù u, iwọ si ngbọ́
iró rẹ̀, ṣugbọn iwọ ko mọ̀ ibi ti o gbé ti wá, ati
ibi ti o gbé nlọ: gẹgẹ bẽni gbogbo awọn ẹniti
a bí nipa ti Ẹmí.
9 Nikodemu dahùn, o si wi fun u pe, Nkan
wọnyi yio ti ṣe le ri bẽ?
10 Jesu dahùn, o si wi fun u pe, Iwọ ti iṣe
olukọni ni Israeli, ko si mọ̀ nkan wọnyi?
11 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun ọ, Awa nsọ eyiti

awa mọ̀, awa si njẹri eyiti awa ri; ẹnyin ko si
gbà ẹri wa.
12 Bi mo ba sọ̀rọ ohun ti aiye yi fun nyin, ti
ẹnyin ko gbagbọ́, ẹnyin o ti ṣe gbagbọ́ bi mo
ba sọ ohun ti ọrun fun nyin?
13 Ko si si ẹnikẹni ti o gòke re ọrun, bikoṣe
ẹniti o ti ọrun sọkalẹ wá, eyini li Ọmọ-enia na
ti mbẹ li ọrun.
14 Bi Mose si ti gbé ejò soke li aginjù,
gẹgẹ bẽli a ko le ṣe alaigbé Omọ-enia soke
pẹlu:
15 Pe ẹnikẹni ti o ba gbà a gbọ́, ki o má
ba ṣegbé, ṣugbọn ki o le ni ìye ti ko nipẹ-
kun.
16 Nitori Ọlọrun fẹ araiye tobẽ gẹ, ti o fi
Ọmọ bíbi rẹ̀ nikanṣoṣo funni, pe ẹnikẹni ti o
ba gbà a gbọ́ ki yio ṣegbé, ṣugbọn yio ni ìye ti
ko nipẹkun.
17 Nitori Ọlọrun ko rán Ọmọ rẹ̀ si aiye lati
da araiye lẹbi; ṣugbọn ki a le ti ipasẹ rẹ̀ gbà
araiye là.
18 Ẹnikẹni ti o ba gbà a gbọ́, a ki yio da a
lẹbi; ṣugbọn a ti da ẹniti ko gbà a gbọ́ lẹbi
na, nitoriti ko gbà orukọ Ọmọ bíbi kanṣoṣo ti
Ọlọrun gbọ́.
19 Eyi si li ẹbi pe, imọlẹ wá si aiye, awọn
araiye si fẹ òkunkun jù imọlẹ lọ, nitoriti iṣẹ
wọn buru.
20 Nitori ẹnikẹni ti o ba ṣe buburu ni ikorira
imọlẹ, bẽni ko si jẹ wá si ibi imọlẹ, ki a máṣe
ba iṣẹ rẹ̀ wi.
21 Ṣugbọn ẹniti o ba ṣe otitọ ni iwá si imọle,

ki iṣẹ rẹ̀ ki o le fi ara hàn pe, a ṣe wọn nipa ti
Ọlọrun.
22 Lẹhin nkan wọnyi ni Jesu pẹlu awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ wá si ilẹ Judea; nibi ti o gbé duro
pẹlu wọn, ti o si baptisi.
23 Johannu pẹlu si mbaptisi ni Ainoni, li àg-
begbe Salimu, nitoriti omi pipọ wà nibẹ̀: nwọn
si wá, a si baptisi wọn.
24 Nitoriti a ko ti isọ Johannu sinu tubu.
25 Nigbana ni iyàn kan wà larin awọn ọmọ-
ẹhin Johannu ati awọn Ju, nitori ìwẹnu.
26 Nwọn si tọ̀ Johannu wá, nwọn si wi fun
u pe, Rabbi, ẹniti o ti wà pẹlu rẹ loke odò
Jordani, ẹniti iwọ si jẹri si, kiyesi i, on na ni
mbaptisi, gbogbo enia si ntọ̀ ọ wá.
27 Johannu dahùn o si wipe, Enia ki iri
nkankan gbà, bikoṣepe a ba ti fifun u lati
ọrun wá.
28 Ẹnyin tikara nyin jẹri mi, ti mo wipe,
Emi ki iṣe Kristi na, ṣugbọn pe emi li a rán
siwaju rẹ̀.
29 Ẹniti o ni iyawo ni iṣe ọkọ iyawo;
ṣugbọn ọrẹ́ ọkọ iyawo li ẹniti o duro lọdọ
rẹ̀ ti o si ngbohùn rẹ̀, o nyọ̀ gidigidi nitori
ohùn ọkọ iyawo; njẹ ayọ̀ mi nisisiyi di
kíkun.
30 On ko le ṣaima pọ̀si i, ṣugbọn emi ko le
ṣaima rẹ̀hin.
31 Ẹniti o ti oke sọkalẹ wá pọ̀ju gbogbo wọn
lọ: ẹniti o ti inu erupẹ̀ wá elerupẹ̀ ni, on a si
ma sọ̀rọ ohun ti erupẹ̀: ẹniti o ti ọrun sọkalẹ
wá pọ̀ju gbogbo wọn lọ.

32 Eyiti o ri ti o si gbọ́, on li o njẹri fun; ko
si si ẹniti o gbà ẹrí rẹ̀.
33 Ẹniti o gbà ẹrí rẹ̀ si njẹri si i pe, otitọ li
Ọlọrun.
34 Nitori ẹniti Ọlọrun rán na ni nsọ ọ̀rọ
Ọlọrun: nitoriti Ọlọrun ko fi Ẹmí fun u nipa
oṣuwọn.
35 Baba sá fẹ Ọmọ na, o si ti fi ohun gbogbo
le e lọwọ.
36 Ẹniti o ba gbà Ọmọ gbọ́, o ni ìye aini-
pẹkun: ẹniti ko si gbà Ọmọ gbọ́, ki yio si ri
ìye; ṣugbọn ibinu Ọlọrun mbẹ lori rẹ̀.

## ORI 4.

NITORINA nigbati Oluwa ti mọ̀ bi awọn Farisi
ti gbọ́ pe, Jesu nse, ti o si mbaptisi awọn ọmọ-
ẹhin jù Johannu lọ,
2 (Ṣugbọn Jesu tikararẹ̀ ko baptisi bikoṣe
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀,)
3 O fi Judea silẹ, o si tún lọ si Galili.
4 On ko si le ṣaima kọja lọ larin Sa-
maria.
5 Nigbana li o de ilu Samaria kan, ti a npè
ni Sikari, ti o sunmọ eti ilẹ biri nì, ti Jakọbu
ti fifun Josefu, ọmọ rẹ̀.
6 Kanga Jakọbu sá wà nibẹ̀. Nitorina bi
o ti rẹ̀ Jesu tan nitori ìrin rẹ̀, bẹ̃li o si joko
leti kanga: akokò na si jẹ ìwọn wakati kẹfa
ọjọ.
7 Obiri kan, ara Samaria, si wá lati fà

omi: Jesu si wi fun u pe, Fun mi ki emi ki
o mu.
8 (Nitori awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ ti lọ si ilu lọ irà
onjẹ,)
9 Nigbana li obiri ara Samaria na wi fun
u pe, Eti ri ti iwọ ti iṣe Ju, fi mbère ohun
mimu lọwọ mi, emi ẹniti iṣe obiri ara Sa-
maria? nitoriti awọn Ju ki iba awọn ara
Samaria lò-pọ.
10 Jesu dahùn, o si wi fun u pe, Ibaṣepe iwọ
mọ̀ ẹ̀bun Ọlọrun, ati ẹniti o wi fun ọ pe, Fun
mi ki emi ki o mu, iwọ iba si ti bère lọwọ rẹ̀,
on iba si ti fi omi ìye fun ọ.
11 Obiri na wi fun u pe, Alàgba, iwọ ko ni
nkan ti iwọ o fi fà, bẹ̃ni kanga na jìn: nibo
ni iwọ gbé ti mu omi ìye na wá?
12 Iwọ pọ̀ju Jakọbu baba wa lọ bi, ẹniti o
fun wa ni kanga na, ti on tikararẹ̀ mu ninu rẹ̀,
ati awọn ọmọ rẹ̀, ati ẹran rẹ̀ pẹlu?
13 Jesu dahùn, o si wi fun u pe, Ẹnikẹni
ti o ba mu ninu omi yi, orùngbẹ yio si tún
gbẹ ẹ:
14 Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba mu omi ti emi
o fifun u, orùngbẹ ki yio si gbẹ ẹ mọ́ lai;
ṣugbọn omi ti emi o fifun u yio jẹ omi
kanga ninu rẹ̀, ti yio ma sun titi di ìye
ainipẹkun.
15 Obiri na si wi fun u pe, Alàgba, fun mi li
omi yi, ki orùngbẹ ki o máṣe gbẹ mi, ki emi
ki o má si wá fà nihin mọ́.
16 Jesu wi fun u pe, Lọ, pè ọkọ rẹ, ki ẹ si
wá si ihinyi.

17 Obiri na dahùn, o si wi fun u pe, Emi ko
li ọkọ. Jesu wi fun u pe, Iwọ wi rere pe, emi
ko li ọkọ:
18 Nitoriti iwọ ti li ọkọ marun ri; ati ẹniti
iwọ si ni nisisiyi ki iṣe ọkọ rẹ; iwọ sọ otitọ li
eyini.
19 Obiri na wi fun u pe, Alàgba, mo woye
pe, woli ni iwọ iṣe.
20 Awọn baba wa nsìn lori òke yi; ṣugbọn
ẹnyin wipe, Jerusàlemu ni ibi ti awọn enia iba
gbé ma sìn.
21 Jesu wi fun u pe, Obiri yi, gbà mi gbọ́,
wakati na mbọ̀, nigbati ki yio ṣe lori òke
yi, tabi ni Jerusalemu, ti ẹnyin o ma sìn
Baba.
22 Ẹnyin nsìn, ẹnyin ko mọ̀ ohun ti ẹnyin
sìn: awa mọ̀ ohun ti awa nsìn: nitoripe lọwọ
awọn Ju ni igbala ti wá.
23 Ṣugbọn wakati na mbọ̀, o si de tan
nisisiyi, nigbati awọn ti nsìn li otitọ yio
ma sìn Baba li ẹmí ati li otitọ: nitoripe
irú awọn ẹni bẹ̃ ni Baba nwá ki o ma sìn
on.
24 Ẹmí li Ọlọrun: awọn ẹniti nsin i ko le
ṣe alaisin i li ẹmí ati li otitọ.
25 Obiri na si wi fun u pe, emi mọ̀ pe Messia
mbọ̀ wá, ẹniti a npè ni Kristi: nigbati o ba
de, yio sọ ohun gbogbo fun wa.
26 Jesu wi fun u pe, Emi ẹniti mba ọ sọ̀rọ
yi ni.
27 Ninu eyi li awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ de, ẹnu si
yà wọn, nitoriti o mba obiri na sọ̀rọ: ṣugbọn

ko si ẹnikan ti o wipe, Kili iwọ nwá? tabi,
Eṣe ti iwọ fi mba a sọ̀rọ?
28 Nigbana li obiri na fi ladugbo rẹ̀ silẹ, o
si mu ọ̀na rẹ̀ pọ̀n lọ si ilu, o si wi fun awọn
enia pe,
29 Ẹ wá wò ọkọnri kan, ẹniti o sọ ohun
gbogbo ti mo ti ṣe ri fun mi: Kristi na
kọ́ yi?
30 Nigbana ni nwọn ti ilu jade, nwọn si tọ̀
ọ wá.
31 Lakokò igbati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ nrọ̀ ọ,
wipe, Rabbi, jẹun.
32 Ṣugbọn o wi fun wọn pe, emi li onjẹ kan
lati jẹ, ti ẹnyin ko mọ̀.
33 Nitorina li awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ mbi ara
wọn lère wipe, Ẹnikan mu onjẹ fun u wá lati
jẹ bi?
34 Jesu wi fun wọn pe, Onjẹ mi ni lati
ṣe ifẹ ti ẹniti o rán mi, ati lati pari iṣẹ
rẹ̀.
35 Enyin kò ha nwipe, O kù ìwọn
oṣù mẹrin, nigbana ni ikorè yio de? wò o,
mo wi fun nyin, Ẹ gbé oju nyin soke, ki e
si wò oko; nitoriti nwọn pọ́n fun ikorè
tan na.
36 Ati ẹniti nkore ngbà owo ọ̀ya rẹ̀, o si
nkó eso jọ si ìye ainipẹkun: ki ẹniti o fọn
irugbin ati ẹniti nkore, ki awọn mejeji ki o
le jọ ma yọ̀ pọ̀.
37 Ninu eyi ni ọ̀rọ nì fi jasi otitọ: Ẹnikan
fọn irugbin, ẹnikeji si kore jọ.
38 Mo rán nyin lọ lati kore nibiti ẹnyin ko

gbé ṣe iṣẹ si: awọn ẹlomiran ti ṣe iṣẹ, ẹnyin si
wọ̀ inu iṣẹ wọn lọ.
39 Ọpọ awọn ara Samaria ti o wà ni ilu
na si gbà a gbọ́, nitori ọ̀rọ obiri na, ẹniti
o wipe, o sọ gbogbo ohun ti mo ti ṣe fun
mi.
40 Bẹ̃ si ni, nigbati awọn ara Samaria wá
sọdọ rẹ̀, nwọn bẹ̀ ẹ pe, ki o máṣai ba wọn joko:
o si gbé ibẹ̀ ni ijọ meji.
41 Awọn ọ̀pọlọpọ pẹlu si gbagbọ́ nitori ọ̀rọ
on tikararẹ̀;
42 Nwọn si wi fun obiri na pe, Awa gbagbọ́
nisisiyi, ki iṣe nitori ọ̀rọ rẹ: nitoriti awa tikara
wa gbọ́ ọ̀rọ rẹ̀, awa si mọ̀ pe, eyi ni Kristi na
nitõtọ, ti iṣe Olugbala araiye.
43 Lẹhin ijọ meji o ti ibẹ̀ kuro, o si lọ si
Galili.
44 Nitori Jesu tikararẹ̀ ti jẹri wipe, Woli ki
ini ọlá ni ilẹ on tikararẹ̀.
45 Nitorina nigbati o si de Galili, awọn ara
Galili gbà a, nitoriti nwọn ti ri ohun gbogbo
ti o ṣe ni Jerusalemu nigba ajọ; nitori awọn
tikara wọn lọ si ajọ pẹlu.
46 Bẹ̃ni Jesu si tún pada wá si Kana ti
Galili, nibiti o gbé sọ omi di ọti-wain. Ọmọ
alade kan si wà, ẹniti ara ọmọ rẹ̀ ko da ni
Kapernaumu.
47 Nigbati o si gbọ́ pe, Jesu ti Judea jade
wá si Galili, o tọ̀ ọ wá, o si mbẹ̀ ẹ, ki o le
sọkalẹ wá lati mu ọmọ rẹ̀ lara da: nitoriti o
wà li oju ikú.
48 Nigbana ni Jesu wi fun u pe, Bikoṣepe

ẹnyin ba ri àmi ati iṣẹ iyanu, ẹnyin ki yio
gbagbọ́.
49 Ọmọ alade na wi fun u pe, Oluwa, sọkalẹ
wá, ki ọmọ mi ki o to ku.
50 Jesu wi fun u pe, Ma ba ọ̀na rẹ lọ; ọmọ
rẹ yè. Ọkọnri na si gbà ọ̀rọ ti Jesu sọ fun u
gbọ́, o si dide lọ.
51 Bi o si ti nsọkalẹ lọ, awọn iranṣẹ rẹ̀ pade
rẹ̀, nwọn si wi fun u pe, ọmọ rẹ yè.
52 Nigbana li o bère wakati ti o bẹ̀rẹ si isan
lọwọ wọn. Nwọn si wi fun u pe, Lana ni
wakati keje ọjọ ni ibà na fi i silẹ.
53 Bẹ̃ni baba na si mọ̀ pe, wakati kanna
gan ni, ninu eyi ti Jesu wi fun u pe, ọmọ
rẹ yè: on tikararẹ̀ si gbagbọ́, ati gbogbo ile
rẹ̀.
54 Eyi si ni iṣẹ iyanu keji, ti Jesu tun ṣe
nigbati o ti Judea jade wá si Galili.

## ORI 5.

LẸHIN nkan wọnyi ajọ awọn Ju kan kò; Jesu
si gòke lọ si Jerusalemu.
2 Adagun omi kan si wà ni Jerusalemu, leti
ọjà agutan, ti a npè ni Betesda li ède Heberu,
ti o ni iloro marun.
3 Ninu wọnyi li ọ̀pọ awọn abirùn enia gbé
dubulẹ si, ti iṣe afọju, arọ, ati awọn gbigbẹ,
nwọn si nduro dè mimì omi.
4 Nitori li akokò kan angeli kan ama
sọkalẹ lọ sinu adagun, a si ma rú omi na:

ẹnikẹni lẹhin igbati a ba ti rú omi na tan, ti o
ba tète tẹ̀sẹ bọ inu rẹ̀, a si mu u lara da ṣaṣa
ninu arunkarun ti o ni.
5 Ọkọnri kan si wà nibẹ̀, ẹniti o ni ailera li
ọdún mejidilogoji.
6 Nigbati Jesu ri ti o dubulẹ, ti o si mọ̀ pe,
o pẹ nigbati o ti wà bẹ̃, o si wi fun u pe, Iwọ
fẹ ki a mu ọ lara da bi?
7 Ọkọnri abirùn na da a lohùn wipe,
Oluwa, emi ko li ẹnikan, nigbati a nrú omi
na, ti iba gbé mi sinu adagùn: ṣugbọn bi mo
si ti mbọ̀ wá, ẹlomiran a tẹ̀sẹ bọ inu rẹ̀ ṣiwaju
mi.
8 Jesu wi fun u pe, Dide, gbé akete rẹ, ki o
si ma rìn.
9 Lọgan a si mu ọkọnri na lara da, o
si gbé akete rẹ̀, o nrìn: ọjọ na si jẹ ọjọ
isimi.
10 Nitorina awọn Ju wi fun ọkọnri na ti a
mu lara da pe, Ọjọ isimi li oni: ko tọ́ fun ọ
lati gbé akete rẹ.
11 O si da wọn lohùn wipe, Ẹniti o mu mi
lara da, on li o wi fun mi pe, Gbé akete rẹ, ki
o si ma rìn.
12 Nigbana ni nwọn bi i lẽre wipe, Ọkọnri
wo li ẹniti o wi fun ọ pe, Gbé akete rẹ, ki o si
ma rìn?
13 Ẹniti a mu lara da na ko si mọ̀ ẹniti o ṣe:
nitori Jesu ti jade kuro nibẹ̀, nitori awọn
enia pipọ wà nibẹ̀.
14 Nikẹhin Jesu ri i ni tempeli o si wi fun
u pe, Kiyesi i, a mu ọ lara da: má si ṣe

dẹṣẹ mọ́, ki ohun ti o buru jù yi lọ ki o máṣe
ba ọ.
15 Ọkọnri na dide lọ, o si sọ fun awọn Ju
pe, Jesu li ẹniti o mu on lara da.
16 Nitorina li awọn Ju si nṣe inunibini si
Jesu, nwọn si nwá ọ̀na lati pa a, nitoriti o ti
ṣe nkan wọnyi li ọjọ isimi.
17 Ṣugbọn Jesu da wọn lohùn wipe, Baba
mi ṣiṣẹ de ihin, emi si ṣiṣẹ.
18 Nitorina li awọn Ju si nwá ọ̀na gidigidi
lati pa a, ki iṣe nitoripe o ba ọjọ isimi
jẹ nikan, ṣugbọn niti o wi pẹlu pe, Baba
on li Ọlọrun, o nmu ara rẹ̀ ba Ọlọrun
dọgba.
19 Nigbana ni Jesu dahùn, o si wi fun wọn
pe, Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ọmọ ko
le ṣe ohunkohun fun ara rẹ̀, bikoṣe eyiti o ri
ti Baba ṣe: nitori ohunkohun ti o ba ṣe, wọnyi
li Ọmọ si nṣe pẹlu.
20 Nitori Baba fẹ Ọmọ, o si fi ohun gbogbo
ti on tikararẹ̀ nṣe hàn a: on o si fi iṣẹ nla
ti o pọ̀ ju wọnyi lọ hàn a, ki ẹnu ki o le yà
nyin.
21 Nitoripe gẹgẹ bi Baba ti o jí okú dide, ti
o si sọ wọn di ãye; gẹgẹ bẽli Ọmọ a si ma sọ
awọn ti o fẹ di ãye pẹlu.
22 Nitoripe Baba ki iṣe idajọ ẹnikẹni, ṣugbọn
o fi gbogbo idajọ le Ọmọ lọwọ:
23 Ki gbogbo enia ki o le ma fi ọlá fun Ọmọ,
gẹgẹ bi nwọn ti nfi ọlá fun Baba. Ẹnikẹni ti
ko ba fi ọlá fun Ọmọ, ko si fi ọlá fun Baba na
ẹniti o rán a.

24 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹnikẹni
ti o ba gbọ́ ọ̀rọ mi, ti o ba si gbà ẹniti o rán
mi gbọ́, o ni ìye ti ko nipẹkun, on ki yio si
bọ si idalẹbi; ṣugbọn o ré ikú kọja bọ sinu
ìye.
25 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Wakati na
mbọ̀, o si de tan nisisiyi, nigbati awọn okú
yio gbọ́ ohùn Ọmọ Ọlọrun: awọn ti o ba si
gbọ yio yè.
26 Nitoripe gẹgẹ bi Baba ti ni ìye ninu ara
rẹ̀; gẹgẹ bẽli o si fifun Ọmọ lati ni ìye ninu
ara rẹ̀;
27 O si fun u li agbara lati ma ṣe idajọ pẹlu,
nitoriti iṣe Ọmọ-enia.
28 Ki ẹnu ki o máṣe yà nyin si eyi:
nitoripe wakati na mbọ̀, ninu eyiti gbo-
gbo awọn ti o wà ni isà okú ni yio gbọ́
ohùn rẹ̀,
29 Nwọn o si jade wá; awọn ti o ṣe rere,
si ajinde ìye; awọn ti o si ṣe buburu, si
ajinde ẹbi.
30 Emi ko le ṣe ohunkohun nipa ti emi
tikara mi: bi mo ti ngbọ́, bẽli mo si ndajọ:
ododo si ni idajọ mi; nitori ifẹ ti emi
tikara mi kọ́ emi nwá, bikoṣe ifẹ ti Baba ti o
rán mi.
31 Bi emi ba njẹri fun ara mi, ẹrí mi ki iṣe
otitọ.
32 Ẹlomiran wà, ẹniti njẹri fun mi; emi si
mọ̀ pe, otitọ li ẹrí na ti o jẹ fun mi.
33 Ẹnyin ranṣẹ lọ sọdọ Johannu, on si jẹri si
otitọ.

34 Ṣugbọn emi ko wá ẹrí lọdọ enia: ṣugbọn nkan nwọnyi li emi nsọ, ki ẹnyin ki o le là.
35 On si jẹ imọlẹ ti o ntàn, ti o si nràn: ẹnyin si fẹ nigba kan lati ma yọ̀ ninu imọlẹ rẹ̀.
36 Ṣugbọn emi ni ẹlẹri ti o pọ̀ju ti Johannu nì lọ; nitori iṣẹ ti Baba ti fifun mi lati ṣe pari, iṣẹ na ti emi nṣe ni njẹri mi pe, Baba li o rán mi.
37 Ati Baba tikararẹ̀, ẹniti o rán mi ti jẹri mi. Ẹnyin ko ti igbọ́ ohùn rẹ̀ nigba kan ri, bẹ̃li ẹnyin ko ti iri àwọ rẹ̀.
38 Bẹ̃li ẹnyin ko si fẹ ọ̀rọ rẹ̀ lati ma gbé inu nyin: nitori ẹniti o rán, on li ẹnyin ko gbagbọ́.
39 Ẹ ma wá inu Iwe mimọ́ Ọlọrun; nitori ninu wọn li ẹnyin rò pe ẹnyin ni ìye ti ko nipẹkun; awọn si li awọn ti njẹri mi.
40 Ẹnyin ko si fẹ lati wá sọdọ mi, ki ẹnyin ki o le ni ìye.
41 Emi ko gbà ọlá lọdọ enia.
42 Ṣugbọn emi mọ̀ nyin pe, ẹnyin ko ni ifẹ Ọlọrun ninu nyin.
43 Emi wá li orukọ Baba mi, ẹnyin ko si gbà mi: bi ẹlomiran ba wá li orukọ on tikararẹ̀, on li ẹnyin o gbà.
44 Ẹnyin o ti ṣe gbagbọ́, ẹnyin ti ngbà ọlá lọdọ ara nyin, ti ko wá ọlá ti o ti ọdọ Ọlọrun wá nikan?
45 Ki ẹnyin ki o máṣe rò pe, emi o fi nyin sùn lọdọ Baba: ẹnikan wà ẹniti nfi

nyin sùn, ani Mose, ẹniti ẹnyin gbẹ-
kẹle.
46 Nitoripe ẹnyin iba gbà Mose gbọ́, ẹnyin
iba si gbà mi gbọ́: nitoripe iwe mi li o
kọ.
47 Ṣugbọn bi ẹnyin ko ba gbà iwe rẹ̀ gbọ́,
ẹnyin o ti ṣe le gbà ọ̀rọ mi gbọ́?

## ORI 6.

LẸHIN nkan wọnyi, Jesu kọja si apakeji ada-
gun Galili, ti iṣe adagun Tiberia.
2 Ọ̀pọ enia si ntọ̀ ọ lẹhin, nitoriti nwọn ri
iṣẹ iyanu rẹ̀, ti o ṣe si awọn ti ara wọn ṣe
alaida.
3 Jesu si gùn ori òke lọ, nibẹ̀ li o si gbé joko
pẹlu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀.
4 Ajọ irekọja, ajọ awọn Ju si sunmọ etile.
5 Nigbati Jesu si gbé oju rẹ̀ soke, ti o si ri
ọ̀po enia wá sọdọ rẹ̀, o wi fun Filippi pe,
Nibo li a o ti rà akara, ki awọn wọnyi ki o
le jẹ?
6 O si sọ eyi lati dan a wò; nitoriti on tika-
rarẹ̀ mọ̀ ohun ti on o ṣe.
7 Filippi da a lohùn pe, Igba owo idẹ akara
ko to fun wọn, ti olukuluku wọn iba fi mu diẹ
diẹ.
8 Ọkan ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, Anderu,
arakọnri Simoni Peteru wi fun u pe,
9 Ọmọkọnri kan mbẹ nihinyi, ti o ni iṣu
akara barle marun, ati ẹja kekere meji: ṣug-
bọn kini wọnni ninu ọ̀pọ enia wọnyi?

10 Jesu si wipe, Ẹ mu ki awọn enia na joko.
Koriko pipọ si wà nibẹ̀. Bẽli awọn ọkọnri
na joko, ni kikà, nwọn to ìwọn ẹgbẹdọgbọn
enia.
11 Jesu si mu iṣu akara wọnni; nigbati o
si ti dupẹ, o pín wọn fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀,
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si pín wọn fun awọn ti
o joko; bẽ gẹgẹ si li ẹja ni ìwọn bi nwọn ti
nfẹ.
12 Nigbati nwọn si yó, o wi fun awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀ pe, Ẹ kó ajẹkùn ti o kù jọ, ki ohun-
kohun máṣe ṣegun.
13 Nitorina nwọn kó wọn jọ pọ̀, a si kún
agbọ̀n mejila li ajẹkùn iṣu akara barle marun,
li eyi ti o ṣikù, ti o si pọ̀ju fun awọn ti
o jẹ.
14 Nitorina nigbati awọn ọkọnri na ri iṣẹ
iyanu ti Jesu ṣe, nwọn wipe, Lõtọ eyi ni woli
na ti mbọ̀ wá aiye.
15 Nigbati Jesu si woye pe, nwọn nfẹ wá ifi
agbara mu on lọ lati fi i jọba, o si tún lọ sori
òke on nikan.
16 Nigbati alẹ si lẹ, awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si wọ̀
inu adagun lọ,
17 Nwọn si bọ sinu ọkọ̀, nwọn si gòke adagun
si ìha Kapernaumu. Okunkun si kùn, Jesu
ko si ti ide ọdọ wọn.
18 Omi adagun si nru nitori afẹfẹ nla ti nfẹ.
19 Nigbati nwọn wà ọkọ̀ to bi ìwọn stadia
(furlongi) mẹdọgbọn tabi ọgbọ̀n, nwọn ri Jesu
nrìn loju omi adagun, o si sunmọ eti ọkọ̀; ẹ̀ru
si ba wọn.

20 Ṣugbọn o wi fun wọn pe, Emi ni; ẹ má
bẹ̀ru.
21 Nigbana ni nwọn si fi ayọ̀ nla gbà a sinu
ọkọ̀: lojukanna ọkọ̀ si de ilẹ ibiti nwọn gbé
nlọ.
22 Ni ijọ keji, nigbati awọn enia ti o wà li
apakeji adagun ri pe, ko si ọkọ̀ miran nibẹ̀,
bikoṣe ọkan na, ninu eyiti awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀
wọ̀, ati pe Jesu ko ba awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wọ̀
inu ọkọ̀, ṣugbọn awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ nikan li
o lọ;
23 (Ṣugbọn ọkọ̀ miran ti Tiberia wá, ti o
sunmọ ibi ti nwọn jẹ akara, lẹhin igbati Oluwa
ti dupẹ tan:)
24 Nitorina nigbati awọn enia ri pe, Jesu
ko si nibẹ̀, tabi awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, awọn pẹlu
si mu ọkọ̀ lọ si Kapernaumu, nwọn nwá Jesu
kiri.
25 Nigbati nwọn si ri i li apakeji adagun,
nwọn wi fun u pe, Rabbi, nigbawo ni iwọ wá
sihinyi?
26 Jesu da wọn lohùn o si wipe, Lõtọ, lõtọ
ni mo wi fun nyin, Ẹnyin nwá mi kiri, ki iṣe
nitori ti ẹnyin ri iṣẹ iyanu, ṣugbọn nitoriti
ẹnyin jẹ iṣu akara wọnni, ẹnyin si yó.
27 Ẹ máṣe lãlã fun onjẹ ti iṣegbé, ṣugbọn fun
onjẹ nì ti iwà titi di ìye ainipẹkun, eyiti Ọmọ-
enia yio fifun nyin: nitoripe on li Ọlọrun Baba
ti ṣe edidi rẹ̀.
28 Nigbana ni nwọn wi fun u pe, Kili awa o
ha ṣe, ki a le ṣe iṣẹ Ọlọrun?
29 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Eyi bayi

ni iṣẹ Ọlọrun pe, ki ẹnyin ki o gbà ẹniti o rán
gbọ́.
30 Nigbana ni nwọn wi fun u pe, Àmi kini
iwọ fihàn, ti awa o ri, ti a o fi gbà ọ gbọ́? iṣẹ
kini iwọ ṣe?
31 Awọn baba wa jẹ manna li aginjù; gẹgẹ
bi a ti kọwe rẹ̀ pe, O fi onjẹ fun wọn jẹ lati
ọrun wá.
32 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Lõtọ,
lõtọ ni mo wi fun nyin, ki iṣe Mose li o fi onjẹ
nì fun nyin lati ọrun wá; ṣugbọn Baba mi li
o fi onjẹ otitọ nì fun nyin lati ọrun wá.
33 Nitoripe onjẹ Ọlọrun li ẹniti o ti ọrun
sọkalẹ wá, ti o si fi ìye fun araiye.
34 Nigbana ni nwọn wi fun u pe, Oluwa, ma
fun wa li onjẹ yi titi lai.
35 Jesu si wi fun wọn pe, Emi li onjẹ ìye:
ẹnikẹni ti o ba tọ̀ mi wá, ebi ki yio pa a;
ẹniti o ba si gbà mi gbọ́, ọrùngbẹ ki yio gbẹ
ẹ mọ́,
36 Ṣugbọn mo wi fun nyin pe, Ẹnyin pẹlu ti
ri mi, ẹnyin ko si gbagbọ́.
37 Gbogbo awọn ti Baba fifun mi, yio tọ̀ mi
wá; ati ẹniti o ba si tọ̀ mi wá, emi ki yio si ta
a nù, bi o ti wù ki o ri.
38 Nitori emi sọkalẹ lati ọrun wá, ki iṣe lati
ma ṣe ifẹ ti emi tikarami, bikoṣe ifẹ ti ẹniti o
rán mi.
39 Eyi si ni ifẹ Baba ti o rán mi, pe gbogbo
awọn ti o fifun mi, ki emi ki o máṣe sọ ọkan
nù ninu wọn, ṣugbọn ki emi ki o le tún jí i
dide nikẹhin ọjọ.

40 Eyi si ni ifẹ ẹniti o rán mi, pe ẹnikẹni
ti o ba ri Ọmọ, ti o ba si gbà a gbọ́, ki o le
ni ìye ainipẹkun: Emi o si jí i dide nikẹhin
ọjọ.
41 Nigbana ni awọn Ju kùn si i, nitoriti o
wipe, Emi ni onjẹ ti o ti ọrun sọkalẹ wá.
42 Nwọn si wipe, Ko ṣe eyi ni Jesu, ọmọ
Josefu, baba ati iya ẹniti awa mọ̀? esitiṣe
wipe, Emi ti ọrun sọkalẹ wá?
43 Nitorina Jesu dahùn, o si wi fun wọn pe,
Ẹ máṣe kùn ninu ara nyin.
44 Ko si ẹnikẹni ti o le wá sọdọ mi, bikoṣepe
Baba ti o rán mi fà a: Emi o si jí i dide
nikẹhin ọjọ.
45 A sá ti kọ ọ ninu iwe awọn woli pe, A o
si kọ́ gbogbo wọn nipa ti Ọlọrun. Nitorina
ẹnikẹni ti o ba ti gbọ́, ti a si ti ọdọ Baba kọ́,
on li o ntọ̀ mi wá.
46 Koṣepe ẹnikẹni tilẹ ri Baba nigba kan
ri, bikoṣepe ẹniti iṣe ti Ọlọrun, on li o ti ri
Baba.
47 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹnikẹni ti o
ba gbà mi gbọ́, o ni ìye ainipẹkun.
48 Emi li onjẹ ìye na.
49 Awọn baba nyin jẹ manna li aginjù, nwọn
si kú.
50 Eyi ni onjẹ ti o ti ọrun sọkalẹ wá, ninu
eyiti bi enia ba jẹ, ti ki yio kú.
51 Emi ni onjẹ ãye nì ti o ti ọrun sọkalẹ wá:
bi ẹnikẹni ba jẹ ninu onjẹ yi, yio wà titi lailai:
onjẹ na ti emi o si fifun u li ara mi, ti emi o fi
ṣe ìye fun araiye.

52 Nitorina li awọn Ju ṣe mba ara wọn jiyàn,
wipe, Ọkọnri yi yio ti ṣe le fi ara rẹ̀ fun wa
lati jẹ?
53 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Lõtọ,
lõtọ ni mo wi fun nyin, Bikoṣepe ẹnyin ba jẹ
eran ara Ọmọ-enia, ki ẹnyin si mu ẹ̀jẹ rẹ̀, ẹnyin
ko ni ìye ninu nyin.
54 Ẹnikẹni ti o ba jẹ ara mi, ti o ba si mu
ẹ̀jẹ mi, o ni ìye ti ko nipẹkun; Emi o si jí i
dide nikẹhin ọjọ.
55 Nitori ohun jijẹ li ara mi nitõtọ, ati ohun
mimu si li ẹ̀jẹ mi nitõtọ.
56 Ẹnikẹni ti o ba jẹ ara mi, ti o ba si mu
ẹ̀jẹ mi, o ngbé inu mi, emi si ngbé inu rẹ̀.
57 Gẹgẹ bi Baba alãye ti rán mi, ti emi si wà
nipa ti Baba: gẹgẹ bẽli ẹniti o jẹ mi, yio si wà
nipa mi.
58 Eyi si li onjẹ na ti o sọkalẹ lati ọrun
wá: ko dabi awọn baba nyin ti o jẹ manna, ti
nwọn si kú: ẹnikẹni ti o ba jẹ onjẹ yi yio yè
lailai.
59 Nkan wọnyi li o sọ ninu sinagogu, bi o
ti nkọni ni Kapernaumu.
60 Nitorina ọ̀pọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, nigbati
nwọn gbọ́ eyi, nwọn wipe, Ọrọ ti o ṣoro gidi-
gidi li eyi; tani le gbọ́ ọ?
61 Nigbati Jesu mọ̀ ninu ara rẹ̀ pe, awọn
ọmọ-ẹhin rẹ̀ nkùn si ọ̀rọ na, o wi fun wọn pe,
Eyi mba nyin ninu jẹ?
62 Njẹ kini, bi ẹnyin ba si ri ti Ọmọ-enia
gòke lọ sibi ti o gbé ti wà ri?
63 Ẹmí ni isọni di ãye; ara ko ni ère kan;

ọrọ wọnni ti mo sọ fun nyin, ọ̀rọ ẹmí ni, ọ̀rọ
ìye si ni.
64 Ṣugbọn awọn kan wà ninu nyin ti ko
gbagbọ́. Nitori Jesu mọ̀ lati ìbẹrẹ wá ẹniti
nwọn iṣe ti ko gbagbọ́, ati ẹniti yio fi on
hàn.
65 O si wipe, Nitorina ni mo ṣe wi fun nyin
pe, ko si ẹnikan ti o le tọ̀ mi wá, bikoṣepe a
fifun u lati ọdọ Baba mi wá,
66 Lati igba na lọ ọ̀pọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀
pada sẹhin, nwọn ko si ba a rìn pọ̀ mọ́.
67 Nigbana ni Jesu wi fun awọn mejejila pe,
Ẹnyin pẹlu nfẹ lọ bi?
68 Nigbana ni Simoni Peteru dahùn wipe,
Oluwa sọdọ tali awa o gbé lọ? iwọ li o ni ọ̀rọ
ìye ainipẹkun.
69 Awa si gbagbọ́, o si da wa loju pe, iwọ ni
Kristi, Ọmọ Ọlọrun alãye.
70 Jesu da wọn lohùn pe, Ẹnyin mejila kọ́
mo ti yàn, ọkan ninu nyin ko si yà Èṣu?
71 O nwi ti Juda Iskariotu ọmọ Simoni:
nitoripe on li ẹniti yio fi i hàn, ẹniti iṣe ọkan
ninu awọn mejejila.

## ORI 7.

LẸHIN nkan wọnyi Jesu nrìn ni Galili: nito-
riti ko fẹ rìn ni Judea, nitori awọn Ju nwá
ọ̀na ati pa a.
2 Njẹ nisisiyi ajọ ipagọ awọn Ju sunmọ etile
tan.
3 Nitorina awọn arakọnri rẹ̀ wi fun u pe,

Lọ kuro nihinyi, ki o si lọ si Judea, ki awọn
ọmọ-ẹhin rẹ pẹlu ki o le ri iṣẹ ti iwọ nṣe.
4 Nitoripe ko si ẹnikẹni ti iṣe ohunkohun
nikọ̀kọ, ti on tikararẹ̀ ma fẹ ki a mọ̀ on
nigbangba. Bi iwọ ba nṣe nkan wọnyi fi ara
rẹ hàn fun araiye.
5 Nitoripe awọn arakọnri rẹ̀ papa ko tilẹ gbà
a gbọ́.
6 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Akokò ti
emi ko ti ide: ṣugbọn akokò ti nyin ni imura
tan nigba-gbogbo.
7 Araiye ko le korira nyin; ṣugbọn emi
li o korira, nitoriti mo jẹri si i pe, iṣẹ rẹ̀
buru.
8 Ẹ gòke lọ si ajọ yi: emi ki yio ti igoke lọ
si ajọ yi; nitoriti akokò ti emi ko ti ide.
9 Nigbati o ti sọ ọ̀rọ wọnyi fun wọn tan, o
wà ni Galili sibẹ̀.
10 Ṣugbọn nigbati awọn arakọnri rẹ̀ gòke
lọ tan, nigbana li on si gòke lọ si ajọ na
pẹlu, ki iṣe ni gbangba, ṣugbọn bi ẹnipe
nikọ̀kọ.
11 Nigbana li awọn Ju nwá a kiri nigba ajọ,
wipe, Nibo li o wà?
12 Ikun pipọ li o si wà larin awọn enia
nitori rẹ̀: nitori awọn ọkan wipe, enia rere
ni iṣe: awọn miran wipe, Bẹ̃kọ; ṣugbọn
titàn li o ntàn enia jẹ.
13 Ṣugbọn ko si ẹnikẹni ti o sọ̀rọ rẹ̀ nigban-
gba nitori ìbẹru awọn Ju.
14 Nigbati o di akokò arin ajọ, Jesu gòke lọ
si tempeli o si nkọ́ni.

15 Ẹnu si yà awọn Ju, nwọn wipe, Ọkọnri yi
ti ṣe mọ̀ iwe, ẹniti ko kọ́ nkan ri rara?
16 Jesu da wọn lohùn, o si wipe, Ẹkọ́ mi ki
iṣe ti emi, bikoṣe ti ẹniti o rán mi.
17 Bi ẹnikẹni o ba ṣe ifẹ rẹ̀, yio si mọ̀ ẹkọ́
na, bi iba ṣe ti Ọlọrun, tabi bi mo ba nsọ nipa
ti ara mi.
18 Ẹniti nsọ̀rọ ara rẹ̀ nwá ogo ara rẹ̀: ṣugbọn
ẹniti nwá ogo ẹniti o rán a, on na ni iṣe otitọ,
ko si si aiṣododo ninu rẹ̀.
19 Koṣepe Mose fi ofin fun nyin, ko si
ẹnikẹni ninu nyin ti o pa ofin na mọ́? Ẽṣe
ti ẹnyin fi nwá ọ̀na lati pa mi?
20 Awọn enia dahùn nwọn si wipe, Iwọ li
ẹmi èṣu: tani nwá ọ̀na lati pa ọ?
21 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, kìki iṣẹ
iyanu kan ni mo ṣe, ẹnu si yà gbogbo nyin.
22 Mose fi ikọla fun nyin; (ki iṣe nitori ti
Mose, ṣugbọn nitori ti awọn baba;) nitorina
ẹnyin a si ma kọ enia ni ilà li ọjọ isimi.
23 Njẹ bi enia ba gbà ikọla li ọjọ isimi,
nitori ki ofin Mose ko máṣe bajẹ; ẹnyin ha
ti ṣe mbinu si mi, nitoriti mo mu ẹnikan lara
da ṣaṣa li ọjọ isimi?
24 Ẹ máṣe idajọ nipa ode ara, ṣugbọn ẹ ma ṣe
idajọ ododo.
25 Nigbana li awọn ọkan ti iṣe ara Jeru-
salemu wipe, Ẹniti nwọn nwá ọ̀na ati pa
kọ́ yi?
26 Ṣugbọn kiyesi i, on fi igboiya sọ̀rọ, nwọn
ko si wi nkan kan si i. Awọn olori mọ̀ nitõtọ
pe, eyi ni Kristi na papa?

27 Ṣugbọn awa mọ̀ ibi ti ọkọnri yi gbé ti
wá: ṣugbọn nigbati Kristi de, ko si ẹniti o
mọ̀ ibiti o gbé ti wá.
28 Nigbana ni Jesu kigbe ni tempeli bi o
ti nkọ́ni, wipe, Ẹnyin mọ̀ mi, ẹnyin si mọ̀
ibiti mo ti wá: emi ko si wá fun ara mi,
ṣugbọn otitọ li ẹniti o rán mi, ẹniti ẹnyin
ko mọ̀.
29 Ṣugbọn emi mọ̀ ọ: nitoripe lọdọ rẹ̀ ni mo
ti wá, on li o si rán mi.
30 Nigbana ni nwọn nwá ọ̀na lati mu u:
ṣugbọn ko si ẹnikẹni ti o gbé ọwọ́ le e, nitoriti
wakati rẹ̀ ko ti ide.
31 Ọ̀pọ ninu awọn enia si gbà a gbọ́, nwọn
si wipe, Nigbati Kristi ba de, yio ṣe iṣẹ iyanu
jù wọnyi lọ, ti ọkọnri yi ti ṣe?
32 Awọn Farisi gbọ́ pe, awọn enia nkùn
niti irú nkan wọnyi nitori rẹ̀; awọn Farisi
ati awọn olori alufã si rán awọn onṣẹ lọ lati
mu u.
33 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Niwọn
igba diẹ si i li emi wà pẹlu nyin, emi o si lọ
sọdọ ẹniti o rán mi.
34 Ẹnyin o wá mi kiri, ẹnyin ki yio si ri
mi: ati nibiti emi wà, nibẹ̀ li ẹnyin ki yio
le wá.
35 Nigbana li awọn Ju mba ara wọn ṣe
aroye wipe, Nibo ni yio gbé lọ, ti awa ki
yio fi ri i? yio ha lọ sarin awọn Hellene
ti o fọnká kiri, lati ma kọ́ awọn Hel-
lene bi?
36 Irú ọ̀rọ kili eyi ti o sọ yi, Ẹnyin o wá

mi, ẹnyin ki yio si ri mi: ati nibiti emi wà,
nibẹ̀ li ẹnyin ki yio le wà?
37 Nikẹhin ọjọ, ọjọ nla ajọ nì, Jesu duro, o
kigbe, wipe, Bi ọrùngbẹ ba ngbẹ ẹnikẹni, ẹ jẹ
ki o wá sọdọ mi, ki o wa mu.
38 Ẹnikẹni ti o ba gbà mi gbọ́, gẹgẹ bi Iwe
mimọ́ Ọlọrun ti wi, lati inu rẹ̀ ni odò omi ìye
yio ti ma ṣán jade wá.
39 (Ṣugbọn o sọ eyi nipa ti Ẹmí, eyiti awọn
ti o gbà a gbọ́ yio ri gbà: nitoriti a ko ti
ifi Ẹmí Mimọ́ funni; nitoriti a ko ti iṣe Jesu
logo.)
40 Nitorina ọ̀pọ awọn enia, nigbati nwọn
gbọ́ ọ̀rọ yi, wipe, Lotitọ eyi ni woli na.
41 Awọn miran wipe, Eyi ni Kristi na.
Ṣugbọn awọn kan si wipe, Kristi yio ha ti
Galili jade wá bi?
42 Iwe mimọ́ Ọlọrun ko ti wipe, Kristi yio
ti inu irú ọmọ Dafidi jade wá, ati lati ilu
Betlehemu, nibiti Dafidi ti wà?
43 Bẹ̃ni iyapa si wà larin awọn enia nitori
rẹ̀.
44 Awọn miran ninu wọn si fẹ lati mu
u; ṣugbọn ko si ẹnikẹni ti o gbé ọwọ́
le e.
45 Nigbana li awọn onṣẹ pada tọ̀ awọn olori
alufa ati awọn Farisi wá; nwọn si wi fun wọn
pe, Eṣe ti ẹnyin ko fi mu u wá?
46 Awọn onṣẹ dahùn wipe, Ko si ọkọnri kan
ti o ti sọ̀rọ bi ọkọnri yi.
47 Nigbana ni awọn Farisi da wọn lohùn
wipe, A ntàn nyin jẹ pẹlu bi?

48 O si ẹnikẹni ninu awọn ijoye, tabi awọn
Farisi ti o gbà a gbọ́?
49 Ṣugbọn awọn enia yi ti ko mọ̀ ofin di
ẹni ifibu.
50 Nikodemu si wi fun wọn (ẹniti o tọ̀ Jesu
wá loru, o jẹ ọkan ninu wọn,)
51 Pe, ofin wa a ma ṣe idajọ ẹnikẹni ki o to
gbọ̀rọ rẹ̀, ati ki o to mọ̀ ohun ti o ṣe?
52 Nwọn si dahùn wi fun u pe, Iwọ pẹlu ṣe
ara Galili ndan? Wá a kiri, ki o si wò o:
nitori ko si woli kan ti o ti Galili jade wá.
53 Olukuluku si dide lọ sinu ile rẹ̀.

## ORI 8.

JESU lọ si ori òke Olifi.
2 O si tún pada wá si tempeli ni kutukutu
owurọ̀, gbogbo enia si wá sọdọ rẹ̀; o si joko, o
nkọ́ wọn.
3 Awọn akọwe ati awọn Farisi mu obiri
kan wá sọdọ rẹ̀, ẹniti nwọn mu ninu panṣaga;
nigbati nwọn si mu u duro larin,
4 Nwọn wi fun u pe, Olukọni, awa mu obiri
yi ninu panṣaga, ninu ṣiṣe e papa.
5 Njẹ Mose fi aṣẹ fun wa ninu ofin pe, ki a
sọ irú rẹ̀ li okuta pa: ṣugbọn iwọ ti wi?
6 Eyini nwọn wi, nwọn ndan a wò, ki nwọn
ki o le ba fi i sùn. Ṣugbọn Jesu bẹ̀rẹ silẹ, o
si nfi ika rẹ̀ kọwe ni ilẹ (bi ẹnipe ko gbọ́ eyiti
nwọn nwi.)
7 Bẹ̃ni nigbati nwọn ko dakun ibi i lẽre

sibẹ̀, o gbé ara rẹ̀ soke, o si wi fun wọn pe,
Ẹniti o ba ṣe ailẹṣẹ ninu nyin, jẹ ki o tèteko sọ
okuta lù u.
8 O si tún bẹ̀rẹ silẹ o nkọwe ni ilẹ.
9 Awọn ti o si gbọ́, nigbati ọkàn awọn
tikara wọn da wọn lẹbi ninu wọn, nwọn jade
lọ lọkọkan, bẹ̀rẹ lati ọdọ àgba titi o fi de
ikẹhin; o si kù Jesu nikanṣoṣo, obiri na si
duro larin.
10 Nigbati Jesu gbé ara rẹ̀ soke, ti ko si ri
ẹnikan bikoṣe obiri na, o wi fun u pe, Obiri
yi, nibo li awọn olufisùn rẹ wọnni wà? ko si
ẹnikẹni ti o da ọ lẹbi?
11 O wipe, Ko si ẹnikẹni, Oluwa. Jesu si
wi fun u pe, Bẹ̃li emi ko si da ọ lẹbi: ma lọ,
ki o má si tún ṣẹ̀ mọ́.
12 Nigbana ni Jesu si tun sọ fun wọn wipe,
Emi ni imọlẹ aiye; ẹnikẹni ti o ba tọ̀ mi
lẹhin ki yio rìn ninu òkunkun, ṣugbọn yio ni
imọlẹ ìye.
13 Nitorina awọn Farisi wi fun u pe, Iwọ
njẹri fun ara rẹ; ẹrí rẹ ki iṣe otitọ.
14 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Bi mo
tilẹ jẹri fun ara mi, otitọ li ẹrí mi: nitoriti
mo mọ̀ ibiti emi ti wá, mo si mọ̀ ibiti emi
nlọ; ṣugbọn ẹnyin ko le mọ̀ ibiti emi ti wá,
ati ibiti emi nlọ.
15 Ẹnyin nṣe idajọ nipa ti ara; emi ko ṣe
idajọ ẹnikẹni.
16 Ṣugbọn bi mo ba si ṣe idajọ, otitọ ni idajọ
mi: nitori emi ko wà emi nikan, ṣugbọn emi
ati Baba nạ ti o rán mi.

17 A si kọ ọ ninu ofin nyin pe, otitọ li ẹrí
enia meji.
18 Emi li ẹnikan ti njẹri fun ara mi, ati Baba
na ti o rán mi njẹri fun mi.
19 Nigbana ni nwọn wi fun u pe, Nibo ni
Baba rẹ wà? Jesu da wọn lohùn wipe, Ẹnyin
ko mọ̀ mi, ẹnyin ko si mọ̀ Baba mi: ibaṣepe
ẹnyin mọ̀ mi, ẹnyin iba si ti mọ̀ Baba mi
pẹlu.
20 Ọ̀rọ wọnyi ni Jesu sọ nibi iṣura, bi o ti
nkọ́ni ni tempeli: ẹnikẹni ko si gbé ọwọ́ le e;
nitoriti wakati rẹ̀ ko ti idẹ.
21 Nigbana ni Jesu tun wi fun wọn pe, Emi
mba ọ̀na mi lọ, ẹnyin o si wá mi, ẹnyin o
si kú ninu ẹ̀ṣẹ nyin: nibiti mọ lọ, ẹnyin ki o
le wá.
22 Nigbana li awọn Ju wipe, On o ha pa ara
rẹ̀ bi? nitọriti o wipe, Nibiti mo gbé lọ, ẹnyin
ki o le wá.
23 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin li o ti isalẹ
wá; Emi li o ti oke wá: ẹnyin ni iṣe ti aiye
yi; emi ki iṣe ti aiye yi.
24 Nitorina ni mo ṣe wi fun nyin pe, ẹnyin
o kú ninu ẹ̀ṣẹ nyin: nitori bi ẹnyin ko
ba gbagbọ́ pe, emi ni, ẹnyin o kú ninu ẹ̀ṣẹ
nyin.
25 Nigbana ni nwọn si wi fun u pe,
Tani iwọ iṣe? Jesu si wi fun wọn pe,
Eyi kanna ti mo ti wi fun nyin li àtetekọṣe
wá.
26 Ọ̀pọ nkan ni mo ni isọ, ti mo si ni fi ṣe
idajọ fun nyin: ṣugbọn otitọ li ẹniti o rán

mi; emi si nsọ nkan wọnni fun araiye ti mo
ti gbọ́ lati ọdọ rẹ̀ wá.
27 Ko si yé wọn pe, nipa ti Baba li o nsọ
fun wọn.
28 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Nigbati
ẹnyin ba gbé Ọmọ-enia soke, nigbana li ẹnyin
o mọ̀ pe, emi ni, ati pe emi ko ṣe ohunkohun
fun ara mi; ṣugbọn bi Baba mi ti kọ́ mi, emi
si nsọ nkan wọnyi.
29 Ẹniti o rán mi si mbẹ pẹlu mi: Baba na
ko si jọwọ emi nikan si; nitoriti mo nṣe nkan
wọnni ti o wù u nigba-gbogbo.
30 Bi o ti nsọ ọ̀rọ wọnyi, awọn enia pipọ
gbà a gbọ́.
31 Nigbana ni Jesu wi fun awọn Ju wọnni
ti o gbà a gbọ́ pe, Bi ẹnyin ba duro ninu
ọ̀rọ mi, nigbana li ẹnyin o jẹ ọmọ-ẹhin mi
nitõtọ.
32 Ẹnyin o si mọ̀ otitọ, otitọ yio sọ nyin di
omnira.
33 Nwọn si da a lohùn wipe, Irú ọmọ
Abrahamu li awa iṣe, awa ko ṣe ẹrú fun
ẹnikẹni ri lai: iwọ ti ṣe wipe, Ẹnyin o di
omnira?
34 Jesu dahùn o si wi fun wọn pe, Lõtọ,
lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹnikẹni ti o ba dẹṣẹ,
on na ni ẹrú ẹ̀ṣẹ.
35 Ẹrú ki igbé ile lailai: ṣugbọn Ọmọ ni
igbe lailai.
36 Nitorina bi Ọmọ ba sọ nyin di omnira,
ẹnyin o di omnira nitõtọ.
37 Emi mọ̀ pe irú ọmọ Abrahamu li ẹnyin

iṣe; ṣugbọn ẹnyin nwá ọ̀na ati pa mi, nitoriti
ọ̀rọ mi ko ri àye ninu nyin.
38 Emi nsọ eyi ti mo ti ri lọdọ Baba mi:
ẹnyin si nṣe eyi ti ẹnyin ti ri lọdọ baba
nyin.
39 Nwọn dahùn nwọn si wi fun u pe, Abra-
hamu ni baba wa. Jesu wi fun wọn pe, Iba
ṣepe awọn ọmọ Abrahamu li ẹnyin iṣe, ẹnyin
iba ṣe iṣẹ Abrahamu.
40 Ṣugbọn nisisiyi ẹnyin nwá ọ̀na ati pa
mi, ẹniti o sọ otitọ fun nyin, eyi ti mo
ti gbọ́ lọdọ Ọlọrun: Abrahamu ko ṣe
eyi.
41 Ẹnyin nṣe iṣẹ ti baba nyin. Nigbana ni
nwọn wi fun u pe, A ko bí wa nipa panṣaga:
awa ni Baba kan, eyini li Ọlọrun.
42 Jesu wi fun wọn pe, Ibaṣepe Ọlọrun ni
iṣe Baba nyin, ẹnyin iba fẹ mi: nitoriti mo
ti ọdọ Ọlọrun dide, mo si jade wá: bẹ̃li
emi ko si wá fun ara mi, ṣugbọn on li o
rán mi.
43 Etiṣe ti ède mi ko fi yé nyin? bikoṣe
nitori ẹnyin ko le gbọ́ ọ̀rọ mi.
44 Ẹnyin li ọmọ Èṣu baba nyin nì, ifẹkufẹ
ti baba nyin li ẹnyin o ṣe. Apania ni iṣe
li àtetekọṣe wá, ko ti iduro ninu otitọ ri,
nitoriti ko si otitọ ninu rẹ̀. Nigbati o ba
ṣeke, o ṣe e bi nkan tirẹ̀: nitori on li eleke,
on si ni baba rẹ̀.
45 Ṣugbọn nitoriti mo sọ otitọ fun nyin,
ẹnyin ko si gbà mi gbọ́.
46 Tani ninu nyin ti o fi oyé ẹ̀ṣẹ yé mi? Bi

o ba ṣepe otitọ ni mo wi, ẽṣe ti ẹnyin kò gbà
mi gbọ́?
47 Ẹniti iṣe ti Ọlọrun, ama gbọ́ ọ̀rọ Ọlọrun:
ṣugbọn ẹnyin ko gbọ́ ọ, nitoriti ẹnyin ki iṣe ti
Ọlọrun.
48 Nigbana li awọn Ju dahùn, nwọn si wi
fun u pe, Awa ko wi nitõtọ pe, ara Samaria ni
iwọ iṣe, ati pe iwọ li ẹmi èṣu?
49 Jesu dahùn wipe, Emi ko li ẹmi èṣu;
ṣugbọn emi mbù ọlá fun Baba mi, ẹnyin si ṣe
aibọla fun mi.
50 Emi ko wá ọlá ti emi tikara mi: ẹnikan
wà ti o nwá ti o si ndajọ.
51 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Bi ẹnikan
ba pa ọ̀rọ mi mọ́, ki yio ri ikú lailai.
52 Nigbana li awọn Ju wi fun u pe, Nigbayi
li awa mọ̀ pe iwọ li ẹmi èṣu. Abrahamu kú,
ati awọn woli; iwọ si wipe, Bi ẹnikan ba pa
ọ̀rọ mi mọ́, ki yio tọ́ ikú wò lailai.
53 Iwọ pọ̀ju Abrahamu baba wa lọ, ẹniti
o kú? ati awọn woli kú: tani iwọ nfi ara
rẹ pè?
54 Jesu dahùn wipe, Bi mo ba mbù ọlá fun
ara mi, asan li ọlá mi: Baba mi ni ẹniti mbù
ọlá fun mi; ẹniti ẹnyin wipe, Ọlọrun nyin
ni iṣe:
55 Ṣugbọn ẹnyin ko mọ̀ ọ; ṣugbọn emi mọ̀
ọ: bi mo ba si wipe, emi ko mọ̀ ọ, emi o si
di eleke gẹgẹ bi ẹnyin: ṣugbọn emi mọ̀ ọ, mo
si pa ọ̀rọ rẹ̀ mọ́.
56 Baba nyin, Abrahamu, yọ̀ lati ri ọjọ mi:
o si ri i, o si yọ̀.

57 Nigbana li awọn Ju wi fun u pe, Ọdún rẹ
ko ti ito adọta, iwọ si ti ri Abrahamu?
58 Jesu si wi fun wọn pe, Lõtọ, lõtọ ni mo
wi fun nyin, Ki Abrahamu to wà, emi ni yi.
59 Nigbana ni nwọn gbé okuta soke lati sọ
lù u: ṣugbọn Jesu fi ara rẹ̀ pamọ́, o si jade
kuro ni tempeli o nkọja lọ larin wọn, bẽli o si
kọja lọ.

## ORI 9.

Bi Jesu si ti nkọja lọ, o ri ọkọnri kan ti o fọju
lati igba ibí rẹ̀ wá.
2 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si bi i lẽre, wipe,
Olukọni, tani ṣẹ̀, ọkọnri yi, tabi awọn õbi rẹ̀,
niti a bí i li afọju?
3 Jesu dahùn wipe, Ki iṣe nitori ti ọkọnri
yi ṣẹ̀, tabi awọn õbi rẹ̀: ṣugbọn ki a le fi iṣẹ
Ọlọrun hàn lara rẹ̀.
4 Emi ko le ṣe alaiṣe iṣẹ ẹniti o rán mi, nig-
bati iṣe ọsán: oru mbọ̀ wá nigbati ẹnikan kì o
le ṣe iṣẹ.
5 Niwọn igba ti mo wà li aiye, emi ni imọlẹ
aiye.
6 Nigbati o si ti wi bẽ tan, o tutọ́ silẹ, o si fi
itọ́ na ṣe amọ̀, o si fi amọ̀ na pa oju ọkọnri
afọju na,
7 O si wi fun u pe, Lọ, wẹ̀ ninu adagun
Siloamu, (nipa itumọ̀ eyi ti jẹ Rán-lọ.)
Nitorina o gbà ọ̀na rẹ̀ lọ, o wẹ̀, o si de o
nriran.
8 Njẹ awọn aladugbo ati awọn ti o ri i

nigba atijọ pe a bí i li afọju, wipe, Ẹniti o ti
njoko ṣagbe kọ́ yi?
9 Awọn ọkan wipe, On li eyi: awọn ẹlo-
miran wipe, O dabi on: ṣugbọn on wipe,
Emi ni.
10 Nitorina ni nwọn wi fun u pe, Oju rẹ ti
ṣe là?
11 O dahùn o si wi fun wọn pe, Ọkọnri kan
ti a npè ni Jesu li o ṣe amọ̀, o si fi kùn
mi loju, o si wi fun mi pe, Lọ si adagun
Siloamu, ki o si wẹ̀: emi si lọ, mo wẹ̀, mo
si riran.
12 Nigbana ni nwọn wi fun u pe, On na ha
wà? O wipe, emi ko mọ̀.
13 Nwọn mu ọkọnri na, ti oju rẹ̀ fọ́ lati igba
ibí rẹ̀ wá, sọdọ awọn Farisi.
14 O si jẹ ọjọ isimi nigbati Jesu ṣe amọ̀ na,
ti o si là a loju.
15 Nigbana li awọn Farisi pẹlu tún bi i
lẽre, bi o ti ṣe riran. O si wi fun wọn pe,
O fi amọ̀ le oju mi, emi si wẹ̀, mo si
riran.
16 Nitorina awọn ọkan ninu awọn Farisi
wipe, Ọkọnri yi ki iṣe ti Ọlọrun, nitoriti ko pa
ọjọ isimi mọ́. Awọn ẹlomiran wipe, Ọkọnri
ti iṣe ẹlẹṣẹ yio ti ṣe le ṣe irú iṣẹ iyanu wọnni?
Iyapa si wà larin wọn.
17 Nwọn si tun wi fun ọkọnri afọju na pe,
Kini iwọ wi nitori rẹ̀, nitori lilà ti o là ọ loju?
O si wipe, Woli ni iṣe.
18 Ṣugbọn awọn Ju ko gbagbọ́ nitori rẹ̀ pe,
oju rẹ̀ ti fọ́ ri, ati pe o si tún riran, bikoṣe

nigbati nwọn pè awọn õbi ọkọnri na ti oju
rẹ̀ là.
19 Nwọn si bi wọn lẽre, wipe, Eyi li ọmọ
nyin, ẹniti ẹnyin wipe, ẹ bí i li afọju? ẽha si
ti ṣe ti o nriran nisisiyi?
20 Awọn õbi rẹ̀ da wọn lohùn wipe,
Awa mọ̀ pe ọmọ wa li eyi, ati pe a bí i li
afọju:
21 Ṣugbọn nipa ọ̀na ti o fi nriran, awa ko
mọ̀; tabi ẹniti o là a loju, awa ko mọ̀:
ẹniti ọgbọ́nju ni iṣe; ẹ bi i lẽre: yio wi fun
ara rẹ̀.
22 Ọ̀rọ wọnyi li awọn õbi rẹ̀ sọ, nitoriti nwọn
bẹ̀ru awọn Ju: nitori awọn Ju fi ohùn ṣọkan
pe, bi ẹnikẹni ba jẹwọ pe, Kristi ni iṣe, nwọn
o mu u kuro ninu sinagogu.
23 Nitorina li awọn õbi rẹ̀ fi wipe, Ẹniti
ọgbọ́nju ni iṣe; ẹ bi i lẽre.
24 Nigbana ni nwọn si tún pè ọkọnri afọju
na, nwọn si wi fun u pe, Fi iyìn fun Ọlọrun:
awa mọ̀ pe ẹlẹṣẹ li ọkọnri yi iṣe.
25 O dahùn o si wipe, Bi ẹlẹṣẹ ni iṣe, bi
bẽkọ, emi ko mọ̀: ohun kan ni mo mọ̀, pe
niwọn bi oju mi ti fọ́ li atijọ, emi nriran
nisisiyi.
26 Nigbana ni nwọn si tun bi i wipe, Kili o
ṣe fun ọ? ẽtiṣe là ọ loju?
27 O da wọn lohùn wipe, Emi ti sọ fun
nyin na, ẹnyin ko gbọ́: nitori kili ẹnyin ṣe
nfẹ tún gbọ́? ẹnyin pẹlu nfẹ ṣe ọmọ-ẹhin
rẹ̀ bi?
28 Nigbana ni nwọn si fi i ṣe ẹlẹyà, wipe,

Iwọ li ọmọ-ẹhin rẹ̀; ṣugbọn ọmọ-ẹhin Mose li
awa iṣe.
29 Awa mọ̀ pe Ọlọrun sọ̀rọ fun Mose: ṣug-
bọn bi o ṣe ti eyiyi, awa ko mọ̀ ibiti o gbé
ti wá.
30 Ọkọnri na dahùn o si wi fun wọn pe,
ohun iyanu sá li eyi, nitoriti ẹnyin ko mọ̀
ibiti o gbé ti wá, ṣugbọn on sá ti là mi
loju.
31 Awa sá mọ̀ pe, Ọlọrun ki igbọ́ ti ẹlẹṣẹ:
ṣugbọn bi ẹnikan ba ṣe olufọkansìn si Ọlọrun,
ti o ba si ṣe ifẹ rẹ̀, on ni igbọ́ tirẹ̀.
32 Lati igba ti aiye ti ṣẹ̀, a ko ti igbọ́ pe,
ẹnikan là oju ẹniti a bí li afọju ri.
33 Ibaṣepe ọkọnri yi ki iṣe ti Ọlọrun ki ba
ti le ṣe ohunkohun.
34 Nwọn si dahùn wi fun u pe, Iwọ ti a bí
patapata ninu ẹ̀ṣẹ, iwọ si nkọ́ wa bi? Nwọn
si tì i sode.
35 Jesu si gbọ́ pe, nwọn ti tì i sode; nigbati
o si ri i, o bi i wipe, Iwọ gbà Ọmọ Ọlọrun
gbọ́?
36 O si dahùn wipe, Tani, Oluwa, ki emi ki
o le gbà a gbọ́?
37 Jesu si wi fun u pe, Iwọ ti ri i, on na si
ni ẹniti mba ọ sọ̀rọ yi.
38 O si wipe, Oluwa, mo gbagbọ́, o si tẹriba
fun u.
39 Jesu si wipe, Nitori idajọ ni mo ṣe wá si
aiye yi, ki awọn ti ko riran ri, ki o le riran;
ati ki a le sọ awọn ti o riran di afọju.
40 Awọn ọkan ninu awọn Farisi ti o wà

lọdọ rẹ̀ gbọ́ ọ̀rọ wọnyi, nwọn wi fun u pe, Awa pẹlu fọju bi?
41 Jesu si wi fun wọn pe, Ibaṣepe ẹnyin fọju, ẹnyin ki ba ti li ẹ̀ṣẹ: ṣugbọn ẹnyin wipe, Awa riran; nitorina ẹ̀ṣẹ nyin wà sibẹ̀.

## ORI 10.

Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹnikẹni ti ko ba gbà ẹnu ọ̀na wọ̀ inu agbo agutan, ṣugbọn ti o ba gbà ibomiran gùn oke, on na li olè ati kólekole.
2 Ṣugbọn ẹniti o ba ti ẹnu ọ̀na wọ̀le, on ni iṣe oluṣọ agutan.
3 On ni oludèna ṣilẹkun fun; awọn agutan si gbohùn rẹ̀: o si pè awọn agutan tirẹ̀ li orukọ, o si ṣe amọ̀na wọn jade.
4 Nigbati o si mu agutan tirẹ̀ jade, o ṣiwaju wọn, awọn agutan na si ntọ̀ ọ lẹhin: nitoriti nwọn mọ̀ ohùn rẹ̀.
5 Nwọn ki itọ̀ alejò lẹhin, ṣugbọn nwọn ama sá lọdọ rẹ̀: nitoriti nwọn ko mọ̀ ohùn alejò.
6 Owe yi ni Jesu pa fun wọn: ṣugbọn oyé nkan wọnni ti o fi nsọrọ fun wọn ko yé wọn.
7 Nigbana ni Jesu tún wi fun wọn pe, Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Emi ni ilẹkun awọn agutan.
8 Olè ati ọlọṣà ni gbogbo awọn ti o ti wá ṣiwaju mi: ṣugbọn awọn agutan ko gbọ́ ohùn wọn.

9 Emi ni ilẹkun: lati ọdọ mi bi ẹnikan ba
wọ̀le, on li a o gbà là, on o wọ̀le yio si jade,
yio si ri koriko.
10 Olè ko wá, bikoṣepe lati jalẹ, ati lati pa,
ati lati parun: emi wá ki nwọn ki o le ni
ìye, ani ki nwọn ki o le ni i gidigidi lọpọ-
lọpọ.
11 Emi ni oluṣọ agutan rere: oluṣọ agutan
rere fi ẹmí rẹ̀ fun awọn agutan.
12 Ṣugbọn ẹniti iṣe alagbaṣe, ti ki iṣe oluṣọ
agutan, ẹniti awọn agutan ki iṣe tirẹ̀, o ri
ikõkò mbọ̀, o fi agutan silẹ, o si sá lọ: ikõkò
si mu awọn agutan, o si fọn wọn ká kiri.
13 Alagbaṣe sá lọ nitoriti iṣe alagbaṣe, ko si
náni awọn agutan.
14 Emi ni oluṣọ agutan rere, mo si mọ̀ awọn
agutan mi, mo si di mimọ̀ fun awọn ti iṣe
ti emi.
15 Gẹgẹ bi Baba ti mọ̀ mi, bẹ̃ni mo si mọ̀
Baba: mo si fi ẹmí mi lelẹ fun awọn agutan.
16 Emi si ni awọn agutan miran, ti ki iṣe ti
agbo yi: awọn li emi ko le ṣe alaimu wá pẹlu,
nwọn o si gbohùn mi; agbo kan, ati oluṣọ
agutan kan ni yio si jẹ.
17 Nitorina ni Baba mi ṣe fẹ mi, nitoriti mo
fi ẹmí mi lelẹ, ki emi ki o le tún gbà a.
18 Ko si ẹnikan ti ngbà a lọwọ mi, ṣugbọn
mo fi i lelẹ fun ara mi. Mo li agbara lati fi i
lelẹ, mo si li agbara lati tún gbà a. Aṣẹ yi ni
mo ti gbà lati ọdọ Baba mi wá.
19 Nitorina iyapa si tún wà larin awọn Ju
nitori ọ̀rọ wọnyi.

20 Ọ̀pọ ninu wọn si wipe, O li ẹmi èṣu, ori
rẹ̀ si bajẹ; ẽṣe ti ẹnyin fi ngbọ̀rọ rẹ̀?
21 Awọn miran wipe, Wọnyi ki iṣe ọ̀rọ
ẹniti o li ẹmi èṣu. Ẹmi èṣu le là oju awọn
afọju bi?
22 O si jẹ pe ni Jerusalemu ni, ni ajọ ìyasi-
mimọ́, o si jẹ igba otutù.
23 Jesu si nrìn ni tempeli, ni iloro Solo-
moni.
24 Nigbana li awọn Ju wá duro yi i ká,
nwọn si wi fun u pe, Iwọ o ti mu wa ṣe
iyemeji pẹ to? Bi iwọ ni iṣe Kristi na, wi
fun wa gbangba.
25 Jesu si da wọn lohùn wipe, Emi ti wi fun
nyin, ẹnyin ko si gbagbọ́: iṣẹ ti mo ṣe li
orukọ Baba mi, awọn ni njẹri mi.
26 Ṣugbọn ẹnyin ko gbagbọ́, nitoriti ẹnyin
ki iṣe agutan mi, gẹgẹ bi mo ti wi fun
nyin.
27 Awọn agutan mi ngbohùn mi, emi si mọ̀
wọn, nwọn a si ma tọ̀ mi lẹhin:
28 Emi si fun wọn ni ìye ainipẹkun; nwọn
ki o si ṣegbé lailai, ko si si ẹniti o le já wọn
kuro li ọwọ́ mi,
29 Baba mi, ẹniti o fi wọn fun mi, pọ̀ju gbo
gbo wọn lọ; ko si si ẹniti o le já wọn kuro li
ọwọ́ Baba mi.
30 Ọkan li emi ati Baba mi jasi.
31 Nigbana li awon Ju si tún gbé okuta, lati
sọ lù u.
32 Jesu da wọn lohùn pe, Ọ̀pọlọpọ iṣẹ rere
ni mo fi hàn nyin lati ọdọ Baba mi wá; ninu

iṣẹ wọnni nitori ewo li ẹnyin ṣe nsọ mi li
okuta?
33 Awọn Ju si da a lohùn, wipe, Awa ko sọ
ọ li okuta nitori iṣẹ rere; ṣugbọn nitori sisọrọ
buburu si Ọlọrun; ạti nitori iwọ ti iṣe enia nfi
ara rẹ ṣe Ọlọrun.
34 Jesu da wọn lohùn pe, A ko ti kọ ọ
ninu ofin nyin pe, Mo ti wipe, ọmọ Ọlọrun li
ẹnyin iṣe?
35 Njẹ bi o ba pè wọn li ọmọ Ọlọrun, awọn
ẹniti a fi ọrọ Ọlorun fun, a ko si le ba Iwe
mimọ́ Ọlọrun jẹ;
36 Ẹniti Baba ti yà si mimọ́, ti o si rán
wá aiye li ẹnyin nwipe, Iwọ nsọrọ buburu
si Ọlọrun; nitoriti mo wipe, Ọmọ Ọlọrun li
emi iṣe?
37 Bi emi ko ba ṣe iṣẹ Baba mi, ẹ máṣe gbà
mi gbọ́.
38 Ṣugbọn bi emi ba ṣe wọn, bi ẹnyin ko tilẹ
gbà mi gbọ́, ẹ gbà iṣẹ na gbọ́: ki ẹnyin ki o le
mọ̀, ki ẹnyin ki o si le gbagbọ́ pe, Baba wà
ninu mi, emi si wà ninu rẹ̀.
39 Nitorina nwọn si tún nwá ọna lati mu u:
ṣugbọn o bọ lọwọ wọn,
40 O si tún kọja lọ soke odò Jordani niha
ibiti Johannu ti kọ baptisi ri; nibẹ̀ li o si
joko.
41 Awọn enia pipọ si wá sọdọ rẹ̀, nwọn si
wipe, Johannu ko ṣe iṣẹ iyanu kan: ṣugbọn
otitọ li ohun gbogbo ti Johannu sọ nipa ti
ọkọnri yi.
42 Awọn enia pipọ nibẹ̀ si gbà a gbọ́.

## ORI 11.

ARA ọkọnri kan si ṣe alaida, ẹniti a npè ni
Lasaru, ara Betani, ti iṣe ilu Maria ati Marta
arabiri rẹ̀.
2 (O si jẹ Maria na ẹniti o fi ohun ikunra
kùn Oluwa, ti o si fi irun ori rẹ̀ nù ẹsẹ
rẹ̀ nù, arakọnri rẹ̀ ni Lasaru iṣe, ara ẹniti
ko da.)
3 Nitorina awọn arabiri rẹ̀ ranṣẹ si i, wipe,
wò o, Oluwa, ara ẹniti iwọ fẹ ko da.
4 Nigbati Jesu gbọ́, o wipe, Àrun yi ki iṣe ti
ikú, ṣugbọn fun ogo Ọlọrun, ki a le yìn Ọmọ
Ọlọrun logo nitori rẹ̀.
5 Jesu si fẹ Marta, ati arabiri rẹ̀, ati La-
saru.
6 Nitorina nigbati o ti gbọ́ pe, ara rẹ̀ ko da,
o si gbé ijọ meji nibikan na ti o gbé wà.
7 Lẹhin eyini li o wi fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀
pe, Ẹ jẹ ki a si tún pada lọ si Judea.
8 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ si wi fun u pe, Baba,
nijelo yi li awọn Ju nwá ọ̀na ati sọ ọ li okuta;
iwọ si ntún pada lọ sibẹ̀?
9 Jesu si dahùn pe, Wakati mejila ki mbẹ
ninu ọsán kan? Bi ẹnikan ba rìn li ọsán, ki
yio kọsẹ, nitoriti o ri imọlẹ aiye yi.
10 Ṣugbọn bi ẹnikan ba rìn li oru, yio kọsẹ,
nitoriti ko si imọlẹ ninu rẹ̀.
11 Nkan wọnyi li o nsọ: lẹhin eyini o si
wi fun wọn pe, Lasaru ọrẹ́ wa sùn; ṣugbọn
emi nlọ ki emi ki o le jí i dide ninu
orun rẹ̀.

12 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wi fu u npe,
Oluwa, bi o ba ṣepe o sùn, on o sàn.
13 Ṣugbọn Jesu nsọ ti ikú rẹ̀: ṣugbọn nwọn
rò pe, o nsọ ti orun sisun.
14 Nigbana ni Jesu wi fun wọn gbangba pe,
Lasaru kú.
15 Emi si yọ̀ nitori nyin, ti emi ko si nibẹ̀,
ki ẹnyin ki o le gbagbọ́; ṣugbọn ẹ jẹ ki a lọ
sọdọ rẹ̀.
16 Nigbana ni Tomasi, ẹniti a npè ni Didimu,
wi fun awọn ọmọ-ẹhin ẹgbẹ rẹ̀ pe, Ẹ jẹ ki a si
lọ, ki a le ba a kú pẹlu.
17 Nitorina nigbati Jesu de, o ri pe a ti tẹ́ ẹ
sinu ibojì ni ijọ mẹrin na.
18 Ṣugbọn Betani sunmọ eti Jerusalemu to
ìwọn stadia (furlongi) mẹdogun:
19 Ọpọ ninu awọn Ju si wá sọdọ Marta
ati Maria, lati tù wọn ninu nitori arakọnri
wọn.
20 Nigbana bi Marta si ti gbọ́ pe Jesu mbọ̀
wá, o jade lọ ipade rẹ̀: ṣugbọn Maria joko
ninu ile.
21 Nigbana ni Marta wi fun Jesu pe, Oluwa,
ibaṣepe iwọ ti wà nihin, arakọnri mi ki ba
kú.
22 Ṣugbọn nisisiyi na, emi mọ̀ pe, ohunkohun
ti iwọ ba bère lọwọ Ọlọrun, Ọlọrun yio fi i
fun ọ.
23 Jesu wi fun u pe, Arakọnri rẹ yio tún
jinde.
24 Marta wi fun u pe, emi mọ̀ pe yio tùn
jinde li ajinde nigbẹhin ọjọ.

25 Jesu wi fun u pe Emi ni ajinde, ati ìye:
ẹniti o ba gbà mi gbọ́, bi o tilẹ kú, yio
si yè:
26 Ẹnikẹni ti o ba si mbẹ lãye, ti o ba si gbà
mi gbọ́, ki yio kú titi lailai. Iwọ gbà eyi
gbọ́?
27 O wi fun u pe, Bẽni, Oluwa: emi gbagbọ́
pe, iwọ ni Kristi, Ọmọ Ọlọrun, ẹniti mbọ̀ wá
aiye.
28 Nigbati o si ti wi eyi tan, o lọ, o si pè
Maria arabiri rẹ̀ si ìkọkọ, wipe, Olukọni de, o
si npè ọ.
29 Bi o ti gbọ́ eyini, lojukanna o dide lọgan,
o si wá sọdọ rẹ̀.
30 Jesu ko sá ti iwọ̀ ilu, ṣugbọn o wà nibi
kanna ti Marta pade rẹ̀.
31 Nitorina awọn Ju ti o wà ninu ile pẹlu rẹ̀,
ti nwọn ntù u ninu, nigbati nwọn ri ti Maria
dide kánkan, ti o si jade, nwọn ntọ̀ ọ lẹhin,
wipe, O nlọ si ibojì lọ isọkun nibẹ̀.
32 Nigbati Maria si de ibiti Jesu gbé wà, ti
o si ri i, o wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀, o wi fun u pe,
Oluwa, ibaṣepe iwọ ti wà nihin, arakọnri mi
ki ba kú.
33 Njẹ nigbati Jesu ri i, ti o nsọkun, ati
awọn Ju ti o ba a wá nsọkun pẹlu rẹ̀, o kerora
li ọkàn rẹ̀, inu rẹ̀ si bajẹ,
34 O si wipe, Nibo ni ẹnyin gbé tẹ́ ẹ si?
Nwọn si wi fun u pe, Oluwa, wá wò o.
35 Jesu sọkun.
36 Nigbana li awọn Ju wipe, kiyesi i, bi o ti
fẹ ẹ to!

37 Awọn ọkan ninu wọn si wipe, Ọkọnri yi,
ẹniti o là oju awọn afọju, ko le ṣe ti ọkọnri yi
ki ba fi kú?
38 Nigbana ni Jesu tún kerora ninu ara rẹ̀,
o wá si ibojì. O si jẹ ihò, a si gbé okuta le
ẹnu ọ̀na rẹ̀.
39 Jesu wipe, Ẹ gbé okuta na kuro. Marta,
arabiri ẹniti o kú na wi fun u pe, Oluwa,
on ti nrùn nisisiyi: nitoripe o di ijọ mẹrin ti
o ti kú.
40 Jesu wi fun u pe, Emi ko ti wi fun ọ
pe, bi iwọ ba jẹ gbagbọ́, iwọ o ri ogo
Ọlọrun?
41 Nigbana ni nwọn gbé okuta na kuro
nibiti a gbé tẹ́ okú na si. Jesu si gbé oju
rẹ̀ soke, o si wipe, Baba, mo dupẹ lọwọ rẹ,
nitoriti iwọ gbọ́ ti emi.
42 Emi si ti mọ̀ pe, iwọ ama gbọ́ ti emi
nigba-gbogbo: ṣugbọn nitori awọn enia ti o
duro yi ni mo ṣe wi i, ki nwọn ki o le gbagbọ́
pe iwọ li o rán mi.
43 Nigbati o si ti wi bẹ̃ tan, o kigbe soke li
ohùn rara pe, Lasaru, jade wá.
44 Ẹniti o kú na si jade wá, ti a dì ti ọwọ́ ti
ẹsẹ li aṣọ okú, a si fi gèle dì i loju. Jesu wi
fun wọn pe, Ẹ tú u, ẹ si jẹ ki o ma lọ.
45 Nigbana li ọ̀pọ awọn Ju ti o ba Maria
wá, gbà a gbọ́ nigbati nwọn ri ohun ti
Jesu ṣe.
46 Ṣugbọn awọn ẹlomiran ba ọ̀na wọn lọ
sọdọ awọn Farisi, nwọn si sọ fun wọn li ohun
ti Jesu ti ṣe.

47 Nigbana li awọn olori alufa ati awọn
Farisi papejọ, nwọn si wipe, Kili awa nṣe?
nitori ọkọnri yi nṣe iṣẹ iyanu ọ̀pọlọpọ.
48 Bi awa ba jọwọ rẹ̀ bẹ̃, gbogbo awọn enia
ni o gbà a gbọ́: awọn ara Romu yio si wá gbà
ilẹ ati orilẹ-ède wa pẹlu.
49 Ọkan ninu wọn ti a npè ni Kaiafa, ẹniti
iṣe olori alufa li ọdún na, o wi fun wọn pe,
Ẹnyin ko mọ̀ ohunkohun rara.
50 Ẹnyin ko si rò pe, o yẹ fun wa, ki ẹnikan
kú fun awọn enia, ki gbogbo orilẹ-ède ki o
máṣe ṣegbé.
51 Eyi ti o sọ yi ki iṣe fun ara rẹ̀: ṣugbọn
bi o ti ṣe olori alufa li ọdún na, o sọtẹlẹ pe,
Jesu yio kú fun orilẹ-ède nì;
52 Ki si iṣe kìki fun orilẹ-ède na nikan,
ṣugbọn pẹlu ki o le kó wọn jọ pọ̀ li ọkan-
ṣoṣo, gbogbo awọn ọmọ Ọlọrun ti a ti fọn ká
kiri.
53 Njẹ lati ọjọ na lọ ni nwọn si ti jọ gbìmọ
pọ̀ lati pa a.
54 Nitorina Jesu ko si rìn nigbangba larin
awọn Ju mọ́; ṣugbọn o ti ibẹ̀ lọ si ilẹ kan
ti o sunmọ aginjù, si ilu-nla kan ti a npè ni
Efraimu, nibẹ̀ li o si wà pẹlu awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀.
55 Ajọ irekọja awọn Ju si sunmọ etile:
ọ̀pọlọpọ ti o ti igberiko wá li o si gòke lọ si
Jerusalemu ṣiwaju irekọja, lati yà ara wọn si
mimọ́.
56 Nigbana ni nwọn nwá Jesu, nwọn si
mba ara wọn sọ, bi nwọn ti duro ni tempeli

wipe, Ẹnyin ti rò si pe, on ki yio wá si
ajọ?
57 Nitori awọn olori alufa ati awọn Farisi
ti fi aṣẹ fun wọn pe, bi ẹnikan ba mọ̀ ibi
ti o gbé wà, ki o fi i hàn, ki nwọn ki o le
mu u.

## ORI 12.

NIGBATI ajọ irekọja kù ijọ mẹfa, Jesu wá si
Betani, nibiti Lasaru wà, ẹniti o ti kú, ti Jesu
jinde kuro ninu okú.
2 Nibẹ̀ ni nwọn gbé se àse alẹ fun u; Marta
si nṣe iranṣẹ: ṣugbọn Lasaru jẹ ọkan ninu
awọn ẹniti o joko nibi tabili pẹlu rẹ̀.
3 Nigbana ni Maria mu ikunra nardi, oṣu-
wọn litra kan, ailabula, olowo iyebiye, o si nfi
kùn Jesu li ẹsẹ, o si nfi irun ori rẹ̀ nù ẹsẹ rẹ̀
nù: ile si kún fun õrùn ikunra na.
4 Nigbana li ọkan ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀,
Juda Iskariotu, ọmọ Simoni, ẹniti yio fi i hàn,
wipe,
5 Ẽṣe ti a ko tà ikunra yi ni ọ̃durun owo idẹ
ki a si fifun awọn talakà?
6 O wi bayi, ki iṣe pe nitoriti o náni awọn
talakà; ṣugbọn nitoriti iṣe olè, on si li àpo, a
si ma gbé ohun ti a fi sinu rẹ̀.
7 Nigbana ni Jesu wipe, Ẹ jọwọ rẹ̀ si: on ṣe
eyiyi silẹ dé ọjọ sisinku mi.
8 Nigbagbogbo li ẹnyin sá ni talakà pẹlu
nyin; ṣugbọn ẹnyin ko ni mi nigbagbogbo.
9 Nitorina ọ̀pọ awọn enia Ju li o mọ̀ pe

o wà nibẹ̀: nwọn si wá sibẹ̀, ki iṣe nitori Jesu
nikan, ṣugbọn ki nwọn ki o le ri Lasaru pẹlu,
ẹniti o ti jí dide kuro ninu okú.
10 Ṣugbọn awọn olori alufa gbìmọ bi nwọn
iba ti ṣe pa Lasaru pẹlu;
11 Nitoripe nipasẹ rẹ̀ li ọ̀pọ ninu awọn Ju
jade lọ, ti nwọn si gbà Jesu gbọ́.
12 Ni ijọ keji ọ̀pọ awọn enia ti o wá si
ajọ, nigbati nwọn gbọ́ pe, Jesu mbọ̀ wá si
Jerusalemu,
13 Nwọn bẹ́ imọ̀ ọpẹ, nwọn si jade lọ ipade
rẹ̀, nwọn si nkigbe pe, Hosanna: Olubukun li
Ọba Israeli ti o mbọ̀ wá li orukọ Oluwa.
14 Nigbati Jesu si ri ọmọ kẹtẹkẹtẹ kan, o
gùn ori rẹ̀; gẹgẹ bi a ti kọwe pe,
15 Má bẹ̀ru, ọmọbiri Sioni: kiyesi i, Ọba rẹ
mbọ̀ wá, o joko lori ọmọ kẹtẹkẹtẹ.
16 Nkan wọnyi ko tète yé awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀: ṣugbọn nigbati a ṣe Jesu logo, nigbana ni
nwọn ranti pe, a kọwe nkan wọnyi nitori rẹ̀,
ati pe, on ni nwọn ṣe nkan wọnyi si.
17 Nitorina awọn enia ti o wà pẹlu rẹ̀,
nigbati o pè Lasaru jade ninu iboji rẹ̀,
ti o si jí i dide kuro ninu okú, nwọn si
jẹri rẹ̀.
18 Nitori eyi na li awọn enia ṣe lọ ipade
rẹ̀, nitoriti nwọn gbọ́ pe o ti ṣe iṣẹ iyanu
yi.
19 Nitorina awọn Farisi wi fun ara wọn pe,
Ẹ ko kiyesi bi ẹnyin ko ti le bori li
ohunkohun? ẹ wò, bi gbogbo aiye ti nwọ́
tọ̀ ọ.

20 Awọn Hellene kan si wà pẹlu wọn, ti o
gòke wá lati sìn nigba ajọ:
21 Awọn na li o tọ̀ Filippi wá, ti iṣe ara
Betsaida ti Galili, nwọn si mbère lọwọ rẹ̀,
wipe, Alàgba, awa nfẹ ri Jesu.
22 Filippi wá, o si sọ fun Anderu; ati Anderu
ati Filippi si tún sọ fun Jesu.
23 Jesu si da wọn lohùn wipe, Wakati na de,
nigbati a o ṣe Ọmọ-enia logo.
24 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Bikoṣepe
wóro alikama ba bọ silẹ, ti o ba si kú, o wà
on nikan: ṣugbọn bi o ba kú, a si so ọ̀pọlọpọ
eso jade.
25 Ẹnikẹni ti o ba fẹ ẹmí rẹ̀ yio sọ ọ nù;
ẹniti o ba si korira ẹmí rẹ̀ li aiye yi ni yio si
pa a mọ́ titi fi di ìye ainipẹkun.
26 Bi ẹnikẹni ba nsìn mi ki o ma tọ̀ mi
lẹhin: nibiti mo ba wà, nibẹ̀ ni iranṣẹ mi
yio ma gbé pẹlu: bi ẹnikẹni ba nsìn mi, on
na ni Baba mi yio bù ọlá fun.
27 Nisisiyi li a npọ́n ọkàn mi loju; kili
emi o si wi? Baba, gbà mi ninu wakati yi:
ṣugbọn nitori idi eyi na ni mo ṣe wá si
wakati yi.
28 Baba, ṣe orukọ rẹ logo. Nigbana li ohùn
kan ti ọrun wá, ti nwipe, Emi ti ṣe e logo na,
emi o si tún ṣe e logo.
29 Nitorina awọn enia ti o duro nibẹ̀, ti nwọn
gbọ́ ohùn na, wipe, Ãrá nsán: awọn ẹlomiran
si wipe, Angeli kan li o nfọhùn si i.
30 Jesu si dahùn wipe, Ohùn yi ko wá nitori
mi, bikoṣe nitori nyin.

31 Nigbayi ni idajọ aiye yi de: nigbayi li a
o lé ọmọ-alade aiye yi jade.
32 Ati emi, nigbati a ba gbé mi soke kuro
li aiye, emi o fà gbogbo enia sọdọ mi.
33 Ṣugbọn o wi eyi, o nṣapẹrẹ irú ikú ti on
o kú.
34 Awọn enia da a lohùn wipe, Awa gbọ́
ninu ofin pe, Kristi wà lailai: iwọ si ti ṣe
wipe, A ko le ṣaima gbé Ọmọ-enia soke? tani
ṣe Ọmọ-enia yi?
35 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Niwọn
igba diẹ si i ni imọlẹ wà lọdọ nyin. Ẹ ma
rìn, nigbati ẹnyin ni imọlẹ, ki òkunkun ki o
máṣe wá sori nyin: nitori ẹniti o ba nrìn li
òkunkun ko mọ̀ ibiti on gbé nlọ.
36 Niwọn igbati ẹnyin ni imọlẹ, ẹ gbà imọlẹ
gbọ́, ki ẹnyin ki o le jẹ ọmọ imọlẹ. Nkan
wọnyi ni Jesu sọ, o si jade lọ, o fi ara rẹ̀ pamọ́
fun wọn.
37 Ṣugbọn bi o ti ṣe ọ̀pọlọpọ iṣẹ iyanu to
bayi li oju wọn, nwọn ko gbà a gbọ́;
38 Ki a le mu ọ̀rọ ti a ti ẹnu woli Isaiah
sọ ṣẹ, eyiti o wipe, Oluwa, tali o gbà iwasu
wa gbọ́? ati tali a si fi apa Oluwa hàn
fun?
39 Nitori eyi na ni nwọn ko fi le gbagbọ́,
nitoriti Isaiah si tún wipe,
40 O ti fọ́ wọn loju, o si ti se àiya wọn le;
ki nwọn ki o má ba fi oju wọn ri, ki nwọn
ki o má ba fi àiya wọn mọ̀, ki a ma ba
yi wọn pada, ki emi ki o ma ba mu wọn
lara da.

41 Nkan wọnyi ni Isaiah wi, nigbati o ri
ogo rẹ̀, o si sọ̀rọ rẹ̀.
42 Ṣugbọn ọ̀pọ ninu awọn olori gbà a gbọ́
pẹlu; ṣugbọn nitori awọn Farisi nwọn ko
jẹwọ rẹ̀, ki a máṣe lé wọn kuro ninu sina-
gogu:
43 Nitori nwọn fẹ iyìn enia jù iyìn ti Ọlọrun
lọ.
44 Jesu kigbe soke o si wipe, Ẹnikẹni ti o
ba gbà mi gbọ́, ko gbà mi gbọ́, ṣugbọn ẹniti o
rán mi.
45 Ẹnikẹni ti o ba si ri mi, o ri ẹniti o
rán mi.
46 Emi ni imọlẹ ti o wá si aiye pe, ẹnikẹni
ti o ba gbà mi gbọ́ ki o máṣe wà li òkunkun.
47 Bi ẹnikẹni ba si gbọ́ ọ̀rọ mi, ti ko ba
si gbagbọ́, emi ki yio ṣe idajọ rẹ̀: nitoriti
emi ko wá lati ṣe idajọ araiye, bikoṣe lati
gbà wọn là.
48 Ẹnikẹni ti o ba kọ̀ mi, ti ko si gbà ọ̀rọ
mi, o ni ẹnikan ti nṣe idajọ rẹ̀: ọ̀rọ ti mo
ti sọ, on na ni yio ṣe idajọ rẹ̀ ni igbẹhin
ọjọ.
49 Nitori emi ko sọ̀rọ ti emi tikarami; ṣug-
bọn Baba ti o rán mi, o ti fi aṣẹ fun mi, ọ̀rọ
ti emi o ma sọ, ati eyiti emi o ma wi.
50 Emi si mọ̀ pe ìye ainipẹkun li ofin rẹ̀:
nitorina, ohunkohun ti mo ba wi, gẹgẹ bi Baba
ti sọ fun mi, bẹ̃ni mo wi.

## ORI 13.

NJẸ ki ajọ irekọja ki o to de, nigbati Jesu mọ̀
pe wakati rẹ̀ de tan, nigbati on o ti aiye yi
kuro lọ sọdọ Baba, fifẹ ti o fẹ awọn tirẹ̀ ti o
wà li aiye, o fẹ wọn titi de opin.
2 Nigbati onjẹ alẹ si pari tan, nigbana li Èṣu
fi i si àiya Juda Iskariotu ọmọ Simoni lati fi i
hàn;
3 Jesu si ti mọ̀ pe Baba ti fi ohun gbogbo le
on lọwọ, ati pe lọdọ Ọlọrun li on ti wá, on si
nlọ sọdọ Ọlọrun;
4 O dide ni idi onjẹ alẹ, o si fi agbada rẹ̀
lelẹ li apakan; o si mu gèle, o di ara rẹ̀ li
àmure.
5 Lẹhin eyini o bù omi sinu awokoto kan, o
si bẹ̀rẹ si ima wẹ̀ ẹsẹ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, o si
nfi gèle ti o fi di àmure nù wọn.
6 Nigbana li o de ọdọ Simoni Peteru:
Peteru si wi fun u pe, Oluwa, iwọ nwẹ̀ mi
li ẹsẹ?
7 Jesu dahùn o si wi fun u pe, Ohun ti emi
nṣe iwọ ko mọ̀ nisisiyi; ṣugbọn iwọ o mọ̀ ọ
nikẹhin.
8 Peteru wi fun u pe, Iwọ ki yio wẹ̀ mi li
ẹsẹ lai. Jesu da a lohùn pe, Bi emi ko ba wẹ̀
ọ, iwọ ko ni ipa lọdọ mi.
9 Simoni Peteru si wi fun u pe, Oluwa, ki
iṣe kìki ẹsẹ mi nikan, ṣugbọn ọwọ́ ati ori mi
pẹlu.
10 Jesu si wi fun u pe, Ẹniti a ti wẹ̀ ko
tun fẹ ju ki a wẹ ẹsẹ rẹ̀, ṣugbọn o mọ́ nibi

gbogbo: ẹnyin si mọ́, ṣugbọn ki iṣe gbogbo
nyin.
11 Nitoriti o ti mọ̀ ẹniti yio fi on hàn;
nitorina li o ṣe wipe, Ki iṣe gbogbo nyin
li o mọ́.
12 Nitorina lẹhin igbati o wẹ̀ ẹsẹ wọn tan, ti
o si ti mu aṣọ rẹ̀, ti o tún joko, o wi fun wọn
pe, Ẹnyin mọ̀ ohun ti mo ṣe si nyin?
13 Ẹnyin npè mi ni Olukọni ati Oluwa:
ẹnyin wi rere; bẽni mo jasi.
14 Njẹ bi emi ti iṣe Oluwa ati Olukọni nyin
ba nwẹ̀ ẹsẹ nyin; o tọ́ ki ẹnyin pẹlu si ma wẹ̀
ẹsẹ ara nyin.
15 Nitorina ni mo ṣe fi apẹrẹ fun nyin, ki
ẹnyin ki o le ma ṣe gẹgẹ bi mo ti ṣe si
nyin.
16 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ọmọ-ọdọ
ko tobi jù baba rẹ̀ lọ; bẽni iranṣẹ ko tobi jù
ẹniti o rán a lọ.
17 Bi ẹnyin ba mọ̀ nkan wọnyi, alabukun-fun
ni nyin, bi ẹnyin ba nṣe wọn.
18 Ki iṣe gbogbo nyin li emi mba wi: emi
mọ̀ awọn ti mo yàn: ṣugbọn ki Iwe mimọ́
Ọlọrun ki o le ṣẹ, Ẹniti mba mi jẹun pọ̀ si gbé
gigĩsẹ rẹ̀ ga si mi.
19 Njẹ mo wi fun nyin nisisiyi, ki o to de pe,
nigbati o ba de, ki ẹnyin ki o le gbagbọ́ pe emi
ni iṣe.
20 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹniti o ba
gbà ẹnikẹni ti mo rán, o gbà mi; ẹniti o ba si
gbà mi o gbà ẹniti o rán mi.
21 Nigbati Jesu ti wi nkan wọnyi tan, ọkàn

rẹ̀ bajẹ ninu rẹ̀, o si jẹri, o si wipe, Lõtọ, lõtọ
ni mo wi fun nyin pe, ọkan ninu nyin yio fi
mi hán.
22 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ nwò ara
wọn loju, nwọn nṣiyemeji ẹniti o wi.
23 Njẹ nisisiyi ẹnikan nrọgun si àiya
Jesu ọkan ninu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ẹniti
Jesu fẹ.
24 Nitorina ni Simoni Peteru ṣapẹrẹ si i, ki
o le bère tani iba ṣe ẹni ti o wi.
25 Ẹniti o nrọgun li àiya Jesu na si wi fun
u pe, Oluwa, tani iṣe?
26 Jesu dahùn wipe, On na ni, ẹniti mo
ba fi òkele fun nigbati mo ba fi run. Nigbati
o si fi i run tan, o fifun Juda Iskariotu ọmọ
Simoni.
27 Lẹhin òkele na ni Satani si wọ̀ inu rẹ̀ lọ.
Nigbana ni Jesu wi fun u pe, Ohun ti iwọ nṣe
ni, yara ṣe e kánkan.
28 Ko si si ẹnikan nibi tabili ti o mọ̀ idi
ohun ti o ṣe sọ eyi fun u.
29 Nitori awọn miran ninu wọn rò pe,
nitoriti Juda li on i àpo, on ni Jesu fi wi fun
u pe, Rà nkan wọnni ti a ko le ṣe alaini
fun ajọ na; tabi ki o le fi nkan fun awọn
talakà.
30 Nigbati o si ti gbà òkele na tan, o jade
lojukanna: oru sá ni.
31 Nitorina nigbati o jade lọ tan, Jesu wipe,
Nisisiyi li a o yìn Ọmọ-enia logo, a o si yìn
Ọlọrun logo ninu rẹ̀.
32 Bi a ba yìn Ọlọrun logo ninu rẹ̀, Ọlọrun

yio si yìn i logo ninu on tikararẹ̀, yio si yìn i
logo nisisiyi.
33 Ẹnyin ọmọ kekere, nigba diẹ si i li
emi wà pẹlu nyin. Ẹnyin o wá mi: ati
gẹgẹ bi mo ti wi fun awọn Ju pe, Nibiti mo
gbé nlọ, ẹnyin ki o le wá; bẽni mo si wi fun
nyin nisisiyi.
34 Ofin titun kan ni mo fifun nyin, Ki ẹnyin
ki o fẹ ọmọnikẹji nyin; gẹgẹ bi emi ti fẹ nyin,
ki ẹnyin ki o si fẹ ọmọnikeji nyin.
35 Nipa eyi ni gbogbo enia yio fi mọ̀ pe,
ọmọ-ẹhin mi li ẹnyin iṣe, nigbati ẹnyin ba ni
ifẹ si ọmọnikeji nyin.
36 Simoni Peteru wi fun u pe, Oluwa, nibo
ni iwọ nlọ? Jesu da a lohùn pe, Nibiti emi
nlọ, iwọ ki o le tọ̀ mi lẹhin nisisiyi; ṣugbọn
iwọ o tọ̀ mi nikẹhin.
37 Peteru wi fun u pe, Oluwa, ẽṣe ti emi ki
o fi le tọ̀ ọ lẹhin nisisiyi? emi le fi ẹmí mi lelẹ
nitori rẹ.
38 Jesu da a lohùn wipe, Iwọ le fi ẹmí rẹ
lelẹ nitori mi? Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun ọ,
Akukọ ki yio kọ, ki iwọ ki o to sẹ́ mi nigba
mẹta.

## ORI 14.

Ẹ MASE jẹ ki ọkàn nyin bajẹ: ẹnyin gbà Ọlọrun gbọ́, ẹ si gbà mi gbọ́ pẹlu.
2 Ninu ile Baba mi ọ̀pọlọpọ ibugbe li o wà:
iba máṣe bẽni, emi iba ti sọ fun nyin. Emi
nlọ ipèse àye silẹ fun nyin.

3 Bi emi ba si lọ ipèse àye silẹ fun nyin,
emi o si tún pada wá, emi o si mu nyin lọ
sọdọ emi tikarami; pe nibiti emi gbé wà, nibẹ̀
li ẹnyin o ma gbé pẹlu.
4 Ẹnyin mọ̀ ibi ti mo gbé nlọ, ẹnyin si mọ̀
ọ̀na na pẹlu.
5 Toma wi fun u pe, Oluwa, awa ko mọ̀ ibiti
iwọ nlọ; awa o si ti ṣe le mọ̀ ọ̀na na?
6 Jesu wi fun u pe, Emi li ọ̀na, ati otitọ, ati
ìye: ko si ẹnikẹni ti o le wá sọdọ Baba, bikoṣe
nipasẹ mi.
7 Bi ẹnyin ba ti mọ̀ mi, ẹnyin iba si ti mọ̀
Baba mi pẹlu: ati lati isisiyi lọ li ẹnyin ti mọ̀
ọ, ẹnyin si ti ri i.
8 Filippi wi fun u pe, Oluwa, fi Baba na hàn
wa, o si to fun wa.
9 Jesu wi fun u pe, Bi akokò ti mo ba nyin
gbé ti pẹ to yi, iwọ ko si ti imọ̀ mi sibẹ̀
Filippi? ẹnikẹni ti o ba ti ri mi, o ti ri
Baba tan; iwọ ha si ti ṣe wipe, Fi Baba
hàn wa?
10 Iwọ ko gbagbọ́ pe, Emi wà ninu Baba,
ati pe Baba wà ninu mi? ọ̀rọ ti mo sọ fun
nyin, emi ko sọ̀rọ ti emi tikarami; bikoṣe
ti Baba ti ngbé inu mi, on ni nṣe iṣẹ
wọnni.
11 Ẹ gbà mi gbọ́ pe, emi wà ninu Baba,
ati Baba wà ninu mi: bikoṣe bẹ̃, ẹ gbà mi
gbọ́ nitori iṣẹ wọnni.
12 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ẹniti o
ba gbà mi gbọ́, iṣẹ ti mo ṣe on ni yio
si ṣe pẹlu; iṣẹ ti o si tobi jù wọnyi lọ

ni yio si șe; nitoriti emi lọ sọdọ Baba
mi.
13 Ati ohunkohun ti ẹnyin o bère li orukọ
mi, on na li emi o șe, ki a le yìn Baba logo
ninu Ọmọ.
14 Bi ẹnyin ba bère ohunkohun li orukọ mi,
emi o șe e.
15 Bi ẹnyin ba fẹ mi, ẹ pa ofin mi mọ́.
16 Emi o si bère lọwọ Baba, on o si fun
nyin li Olutunu miran, ki o le ma ba nyin gbé
titi lailai;
17 Ani Ẹmí Otitọ nì; ẹniti araiye ko le gbà,
nitoriti ko ri i, bẹ̃ni ko si mọ̀ ọ: șugbọn ẹnyin
mọ̀ ọ; nitoriti o ngbé inu nyin, on o si ma wà
ninu nyin.
18 Emi ki o fi nyin silẹ li alaini Baba: emi
o tọ̀ nyin wá.
19 Niwọn igba diẹ, aiye ki o si ri mi mọ́;
șugbọn ẹnyin ri mi: nitoriti mo wà lãye, ẹnyin
o si wà lãye pẹlu.
20 Li ọjọ na li ẹnyin o mọ̀ pe, emi wà ninu
Baba mi, ati ẹnyin ninu mi, ati emi ninu
nyin.
21 Ẹniti o ba li ofin mi, ti o ba si npa wọn
mọ́, on na li ẹniti o fẹ mi: ẹniti o ba si fẹ mi,
a o fẹ ẹ lati ọdọ Baba mi wá, emi o si fẹ ẹ, emi
o si fi ara mi hàn fun u.
22 Juda si wi fun u, (ki ișe Iskariotu) pe,
Oluwa, iwọ o ti fi ara rẹ hàn fun wa, ti ki
yio si șe fun araiye?
23 Jesu dahùn o si wi fun u pe, Bi ẹnikan
ba fẹ mi, on o si pa ọ̀rọ mi mọ́: Baba mi yio

si fẹ ẹ, awa o si ma tọ̀ ọ wá, awa o si ṣe ibugbe
wa pẹlu rẹ̀.
24 Ẹniti ko fẹ mi ni ko pa ọ̀rọ mi mọ́: ati
ọ̀rọ na ti ẹnyin gbọ́ ki iṣe ti emi, ṣugbọn ti
Baba ti o rán mi.
25 Nkan wọnyi li emi nsọ fun nyin, niwọn
igba ti mo wà pẹlu nyin.
26 Ṣugbọn Olutunu na, ti iṣe Ẹmí Mimọ́,
ẹniti Baba yio rán li orukọ mi, on ni yio kọ́
nyin li ohun gbogbo, yio si mu ohun gbogbo
wá si iranti nyin, ohunkohun ti mo ti sọ fun
nyin.
27 Alafia ni mo fi silẹ fun nyin, alafia mi ni
mo fifun nyin: ki iṣe gẹgẹ bi aiye ti fi funni ni
mo fifun nyin. Ẹ máṣe jẹ ki ọkàn nyin bajẹ,
ki ẹ má si jẹ ki o wa-rìri.
28 Ẹnyin sá ti gbọ́ bi mo ti wi fun nyin pe,
Emi nlọ, emi o si tún pada tọ̀ nyin wá. Ẹnyin
iba fẹ mi, ẹnyin iba ma yọ̀ nitoriti mo wipe,
Emi nlọ sọdọ Baba: nitoriti Baba mi tobi jù
mi lọ.
29 Emi si ti wi fun nyin tẹlẹ nisisiyi ki o
to de, nigbati o ba de, ki ẹnyin ki o le
gbagbọ́.
30 Lẹhin eyi emi ki o sọ ọ̀rọ pipọ fun nyin:
nitori alade aiye yi wá, ko si ni nkan kan lọdọ
mi.
31 Ṣugbọn nitori ki araiye ki o le mọ̀ pe
emi fẹ Baba; gẹgẹ bi Baba si ti fi aṣẹ fun
mi, bẹ̃ni mo si ṣe. Ẹ dide, ẹ jẹ ki a lọ kuro
nihinyi.

## ORI 15.

EMI ni àjara otitọ, Baba mi si ni oluṣọgba.
2 Gbogbo ẹká ninu mi ti ko ba so eso, on a
mu u kuro: ati gbogbo ẹká ti o ba so eso, on
a si wẹ̀ ẹ mọ́, ki o le so eso lọpọlọpọ.
3 Ẹnyin di mimọ́ nisisiyi nipa ọ̀rọ ti mo ti sọ
fun nyin.
4 Ẹ ma gbé inu mi, emi o si ma gbé inu
nyin. Gẹgẹ bi ẹká ko ti le so eso fun ara rẹ̀,
biboṣepe o ba ngbé inu àjara; gẹgẹ bẹ̃li ẹnyin
ko le ṣe e, bikoṣepe ẹnyin ba ngbé inu
mi.
5 Emi ni àjara, ẹnyin ni ẹká. Ẹniti o ba
ngbé inu mi, ati emi ninu rẹ̀, on ni yio so eso
ọ̀pọlọpọ: nitori yiyara nyin kuro lọdọ mi,
ẹnyin ko le ṣe ohunkohun.
6 Bi ẹnikan ko ba gbé inu mi, a si mu u
kuro gẹgẹ bi ẹká, ti o si gbẹ; ti a si kó
wọn jọ, ti a si wọ́ wọn jù sinu iná, nwọn a si
jóna.
7 Bi ẹnyin ba ngbé inu mi, ti ọ̀rọ mi ba si
ngbé inu nyin, ẹnyin o bère ohun ti ẹnyin fẹ,
a o si ṣe e fun nyin.
8 Ninu eyi li a sá nyìn Baba mi logo pe, ki
ẹnyin ki o ma so eso pupọ; bẹ̃li ẹnyin o jẹ
ọmọ-ẹhin mi.
9 Gẹgẹ bi Baba ti fẹ mi, bẹ̃li emi si fẹ nyin:
ẹ duro ninu ifẹ mi.
10 Bi ẹnyin ba pa ofin mi mọ́, ẹnyin o duro
ninu ifẹ mi; gẹgẹ bi mo ti pa ofin Baba mi
mọ́, mo si duro ninu ifẹ rẹ̀.

11 Nkan wọnyi ni mo sọ fun nyin, ki ayọ̀ mi
ki o le duro ninu nyin, ati ki ayọ̀ nyin ki o le
kún.
12 Eyi li ofin mi, ki ẹnyin ki o fẹ ọmọnikeji
nyin, gẹgẹ bi mo ti fẹ nyin.
13 Ẹnikẹni ko ni ifẹ ti o tobijù eyi lọ,
pe ẹnikan fi ẹmí rẹ̀ lelẹ nitori awọn
ọrẹ́ rẹ̀.
14 Ọrẹ́ mi li ẹnyin iṣe, bi ẹnyin ba ṣe ohun-
kohun ti mo pa laṣẹ fun nyin.
15 Lati isisiyi lọ emi ko pè nyin li ọmọ-ọdọ
mọ́; nitori ọmọ-ọdọ ko mọ̀ ohun ti oluwa rẹ̀
nṣe: ṣugbọn emi pè nyin li ọrẹ́; nitori ohun
gbogbo ti mo ti gbọ́ lati ọdọ Baba mi wá, mo
si ti fi hàn fun nyin.
16 Ki iṣe ẹnyin li o yàn mi, ṣugbọn emi
li o tète yàn nyin, mo si ṣe ìlana nyin, ki
ẹnyin ki o le lọ, ki ẹ si so eso, ki eso
nyin ki o le duro; ki ohunkohun ti ẹnyin ba
bère lọwọ Baba li orukọ mi, ki o le fi i fun
nyin.
17 Nkan wọnyi ni mo pa laṣẹ fun nyin pe, ki
ẹnyin ki o fẹ ọmọnikeji nyin.
18 Bi aiye ba korira nyin, ẹnyin mọ̀ pe, o
korira mi, ki o to korira nyin.
19 Ibaṣepe ẹnyin ṣe ti aiye, aiye iba fẹ awọn
tirẹ̀; ṣugbọn nitoriti ẹnyin ki iṣe ti aiye, ṣu-
gbọn emi ti yàn nyin kuro ninu aiye, nitorina
li aiye ṣe korira nyin.
20 Ẹ ranti ọ̀rọ ti mo ti sọ fun nyin pe,
Ọmọ-ọdọ ko tobi jù oluwa rẹ̀ lọ. Bi nwọn
ba ti ṣe inunibini si mi, nwọn o ṣe inunibini

si nyin pẹlu: bi nwọn ba pa ọ̀rọ mi mọ́, nwọn
o si pa ti nyin mọ́ pẹlu.
21 Ṣugbọn gbogbo nkan wọnyi ni nwọn o ṣe
si nyin, nitori orukọ mi, nitoriti nwọn ko mọ̀
ẹniti o rán mi.
22 Ibaṣepe emi ko ti wá lati sọ fun wọn,
nwọn ki ba ti li ẹ̀ṣẹ: ṣugbọn nisisiyi nwọn di
alairiwi nitori ẹ̀ṣẹ wọn.
23 Ẹniti o ba korira mi, o korira Baba mi
pẹlu.
24 Ibaṣepe emi ko ti ṣe iṣẹ na larin wọn, ti
ẹlomiran ko ṣe ri, nwọn ki ba ti li ẹ̀ṣẹ: ṣugbọn
nisisiyi nwọn ti ri, nwọn si korira ati emi ati
Baba mi.
25 Ṣugbọn eyi ṣe ki ọ̀rọ, ti a kọ ninu ofin
wọn ki o le ṣẹ, Nwọn korira mi li ainidi.
26 Ṣugbọn nigbati Olutunu na ba de, ẹniti
emi o rán si nyin lati ọdọ Baba wá, ani Ẹmí
otitọ nì, ẹniti nti ọdọ Baba wá, on o si jẹri
mi:
27 Ati ẹnyin pẹlu o si jẹri mi, nitoriti ẹnyin
ti wà pẹlu mi lati ipilẹṣẹ wa.

## ORI 16.

NKAN wọnyi ni mo ti sọ fun nyin, ki a má ba
mu nyin ṣẹ̀.
2 Nwọn o lé nyin kuro ninu sinagogu:
ani, akokò na mbọ̀, nigbati ẹnikẹni ti o
ba pa nyin, yio rò pe on nṣe ìsin fun
Ọlọrun.
3 Ati gbogbo nkan wọnyi ni nwọn o ṣe si

nyin, nitoriti nwọn ko mọ̀ Baba, nwọn ko si
mọ̀ mi.
4 Ṣugbọn nkan wọnyi ni mo ti wi fun nyin
pe, nigbati akokò na ba de, ki ẹnyin ki o le
ranti pe, mo ti sọ fun nyin nitori wọn. Ṣu-
gbọn emi ko sọ nkan wọnyi fun nyin lati
ipilẹṣẹ wá, nitoriti mo wà pẹlu nyin.
5 Ṣugbọn nisisiyi emi nlọ sọdọ ẹniti o rán
mi; ko si si ẹnikan ninu nyin ti o bi mi lẽre
pe, nibo ni iwọ nlọ?
6 Ṣugbọn nitoriti mo sọ nkan wọnyi fun
nyin, ibinujẹ si kún ọkàn nyin.
7 Ṣugbọn li otitọ ni mo wi fun nyin; Anfani
ni fun nyin bi mo ba lọ: nitori bi emi ko ba
lọ, Olutunu ki o tọ̀ nyin wá; ṣugbọn bi mo ba
dide lọ, emi o rán a si nyin.
8 Nigbati o ba si de, yio fi oyé yé araiye
nipa ti ẹ̀ṣẹ, ati nipa ti ododo, ati nipa ti
idajọ:
9 Nipa ti ẹ̀ṣẹ, nitoriti nwọn ko gbà mi
gbọ́;
10 Nipa ti ododo, nitoriti emi nlọ sọdọ Baba
mi, ti ẹnyin ko si ri mi mọ́;
11 Nipa ti idajọ, nitoriti a ti ṣe idajọ alade
aiye yi.
12 Mo ni nkan pipọ lati sọ fun nyin pẹlu,
ṣugbọn ẹnyin ko le gbà wọn nisisiyi.
13 Ṣugbọn nigbati on, ani Ẹmí otitọ nì ba
de, yio si tọ́ nyin si ọ̀na otitọ gbogbo: nitori
on ki o sọ̀rọ ti on tikararẹ̀; ṣugbọn ohunkohun
ti o ba gbọ́, on ni yio ma sọ: yio si fi ohun ti
mbọ̀ hàn nyin.

14 On o ma yìn mi logo: nitoriti yio gbà
ninu ti emi, yio si ma fi hàn fun nyin.
15 Ohun gbogbo ti Baba ní ti emi ni:
nitorina ni mo ṣe wipe, on o mu ohun ti
emi, yio si fi hàn fun nyin.
16 Niwọn igba diẹ, ẹnyin ki o si ri mi: ati
niwọn igba diẹ ẹ̀wẹ, ẹnyin o si ri mi, nitoriti
emi nlọ sọdọ Baba.
17 Nigbana li omiran ninu awọn ọmọ-ẹhin
rẹ̀ mba ara wọn ṣe aroye pe, Kili eyi ti o wi
fun wa yi, Niwọn igba diẹ, ẹnyin ki o si ri mi:
ati niwọn igba diẹ ẹ̀wẹ, ẹnyin o si ri mi: ati
Nitoriti emi nlọ sọdọ Baba?
18 Nitorina nwọn wipe, Kili eyi ti o wi
yi, Niwọn igba diẹ? awa ko mọ̀ ohun ti
o wi.
19 Jesu sá ti mọ̀ pe, nwọn nfẹ lati bi on
lẽre, o si wi fun wọn pe, Ẹnyin mbi ara nyin
lẽre niti eyi ti mo wipe, Niwọn igba diẹ, ẹnyin
ki o si ri mi: ati niwọn igba diẹ ẹ̀wẹ, ẹnyin o
si ri mi?
20 Lõtọ, lõtọ̀ ni mo wi fun nyin pe, Ẹnyin
o ma sọkun, ẹ o si ma pohùnrere ẹkún,
ṣugbọn awọn araiye yio ma yọ̀: inu nyin
yio si bajẹ, ṣugbọn ibinujẹ nyin li a o si sọ
di ayọ̀.
21 Nigbati obiri sá wà ninu irọbi, a si
ni ibinujẹ, nitoriti wakati rẹ̀ de: ṣugbọn
nigbati o ba si ti bí ọmọ na tan, on ko si
ranti irora na mọ́, fun ayọ̀ nitori a bímọ enia
si aiye.
22 Nitorina ẹnyin ni ibinujẹ nisisiyi: ṣu-

gbọn emi o si tún ri nyin, okàn nyin yio si
yọ̀, ko si si ẹnikẹni ti yio gbà ayọ̀ nyin lọwọ
nyin.
23 Ati ni ijọ na ẹnyin ki o bi mi lẽre ohun-
kohun. Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun nyin, Ohun-
kohun ti ẹnyin ba bère lọwọ Baba li orukọ
mi, on o fifun nyin.
24 Titi di isisiyi ẹnyin ko ti ibère ohunkohun
li orukọ mi: bère ẹnyin o si ri gbà, ki ayọ̀
nyin ki o le kún.
25 Nkan wọnyi ni mo ti fi owe sọ fun nyin:
ṣugbọn akokò na de, nigbati emi ki yio fi owe
sọ fun nyin mọ́, ṣugbọn emi o sọ ti Baba fun
nyin gbangba.
26 Li ọjọ na ẹnyin o bère li orukọ mi: emi
kò si wi fun nyin pe, emi o bère lọwọ Baba
fun nyin:
27 Nitoriti Baba tikararẹ̀ fẹ nyin, nitoriti
ẹnyin fẹ mi, ati ti ẹnyin si gbagbọ́ pe, lọdọ
Ọlọrun ni mo ti jade wá.
28 Emi jade lati ọdọ Baba wá, mo si wá
si aiye: mo fi aiye silẹ ẹ̀wẹ, mo si lọ sọdọ
Baba.
29 Awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ wi fun u pe, Nigbayi
ni iwọ nsọ̀rọ gbangba, iwọ ko si fi owe
sọ̀rọ.
30 Nigbayi li o to da wa loju pe, iwọ mọ̀
ohun gbogbo, ati pe iwọ ko ni ki a bi ọ lẽre:
nipa eyi li awa gbagbọ́ pe, lọdọ Ọlọrun ni iwọ
ti jade wá.
31 Jesu da wọn lohùn pe, Ẹnyin gbagbọ́
nisisiyi bi?

32 Kiyesi i wakati na mbọ̀ wá, ani o de tan
nisisiyi, ti a o fọn nyin ká kiri, olukuluku si
nkan ti on tikalarẹ̀ ẹnyin o si fi emi nikan
silẹ: ṣugbọn ki yio kù emi nikan, nitoriti
Baba mbẹ pẹlu mi.
33 Nkan wọnyi ni mo ti sọ fun nyin tẹlẹ, ki
ẹnyin ki o le ni alafia lọdọ mi. Lọdọ araiye
ẹnyin o ni ipọnju, ṣugbọn ẹ túјuka; mo ti
ṣẹgun aiye na.

## ORI 17.

Ọrọ wọnyi ni Jesu sọ, o si gbé oju rẹ̀ soke
ọrun, o si wipe, Baba, wakati na de: yìn
Ọmọ rẹ logo, ki Ọmọ rẹ ki o le yìn ọ logo
pẹlu:
2 Gẹgẹ bi iwọ ti fun u li agbara lori ẹda
gbogbo, ki o le fi ìye ainipẹkun fun ìwọn awọn
ti o fifun u.
3 Ìye ainipẹkun na li eyi, ki nwọn ki o le mọ̀
iwọ nikan Ọlọrun otitọ, ati Jesu Kristi, ẹniti
iwọ rán.
4 Emi ti yìn ọ logo li aiye: emi ti pari iṣẹ
na, ti iwọ fifun mi lati ṣe.
5 Njẹ nisisiyi, Baba, yìn mi logo pẹlu ara rẹ,
gẹgẹ bi ogo ti mo ti ni pẹlu rẹ ki aiye ki o
to wà.
6 Emi ti fi orukọ rẹ hàn fun awọn enia ti
iwọ fifun mi lati inu aiye jade wá: tirẹ ni
nwọn ti ṣe ri, iwọ si fi wọn fun mi; nwọn si ti
pa ọ̀rọ rẹ mọ́.
7 Nwọn si ti mọ̀ nisisiyi pe, ohunkohun

gbogbo ti iwọ ti fifun mi, tirẹ ni nwọn
iṣe.
8 Nitori emi ti fi ọ̀rọ na fun wọn ti iwọ ti
fifun mi; nwọn si ti gbà a, nwọn si ti mọ̀
daju-daju pe, lọdọ rẹ li emi ti jade wá, nwọn
si ti gbagbọ́ pe iwọ li o rán mi.
9 Emi ngbadura fun wọn: emi ko gbadura
fun araiye, ṣugbọn fun awọn ti iwọ ti fifun
mi; nitoripe tirẹ ni nwọn iṣe.
10 Tirẹ sá ni gbogbo awọn ti iṣe ti emi, ati
ti emi si ni gbogbo awọn tirẹ; a si yìn mi
logo ninu wọn.
11 Emi ko si si li aiye mọ́, awọn wọnyi
si mbẹ li aiye, emi si mbọ̀ wá sọdọ rẹ. Baba
mimọ́, pa awọn ti o ti fifun mi mọ́, li orukọ
rẹ, ki nwọn ki o le jẹ ọkan, gẹgẹ bi awa ti jẹ
ọkan.
12 Nigbati emi wà pẹlu wọn li aiye, mo pa
wọn mọ́ li orukọ rẹ: awọn ti iwọ fifun mi,
ni mo ti pamọ́, ko si si ẹnikẹni ti o nù ninu
wọn, bikoṣe ọmọ egbé; ki Iwe mimọ́ Ọlọrun
ki o le ṣẹ.
13 Emi si mbọ̀ wá sọdọ rẹ nisisiyi, nkan
wọnyi ni mo si nsọ li aiye, ki nwọn ki
o le ni ayọ̀ mi ni kikun ninu awọn tikara
wọn.
14 Emi ti fi ọ̀rọ rẹ fun wọn; aiye si ti korira
wọn, nitoriti nwọn ki iṣe ti aiye, gẹgẹ bi emi
ki iti iṣe ti aiye.
15 Emi ko gbadura pe, ki iwọ ki o le mu
wọn kuro li aiye, ṣugbọn ki iwọ ki o le pa
wọn mọ́ kuro ninu buburu rẹ̀.

16 Nwọn ki iṣe ti aiye, gẹgẹ bi emi ki ti iṣe
ti aiye.
17 Sọ wọn di mimọ́ nipa otitọ rẹ: ọtitọ li
ọ̀rọ rẹ.
18 Gẹgẹ bi iwọ ti rán mi wá si aiye, bẹ̃ gẹgẹ
li emi si rán wọn si aiye pẹlu.
19 Emi si yà ara mi si mimọ́ nitori wọn, ki a
le sọ wọn di mimọ́ pẹlu nipa otitọ.
20 Ki si iṣe kìki awọn li emi ńgbadura fun,
ṣugbọn fun awọn ti yio gbà mi gbọ́ pẹlu nipa
ọ̀rọ wọn;
21 Ki gbogbo nwọn ki o le jẹ ọkan; gẹgẹ
bi iwọ, Baba, ti jẹ ọkan ninu mi, ati emi
ninu rẹ, ki awọn pẹlu ki o le jẹ ọkan ninu
wa: ki awọn araiye ki o le gbagbọ́ pe, iwọ li
o rán mi.
22 Ogo nì ti iwọ ti fifun mi li emi si ti fifun
wọn; ki nwọn ki o le jẹ ọkan, gẹgẹ bi awa ti
jẹ ọkan:
23 Emi ninu wọn, ati iwọ ninu mi, ki a le
ṣe wọn pé li ọkan; ki araiye ki o le mọ̀ pe,
iwọ li o rán mi, ati pe iwọ si fẹ wọn, gẹgẹ bi
iwọ ti fẹ mi.
24 Baba, emi fẹ ki awọn ti iwọ fifun mi, ki
o wà pẹlu mi, nibiti emi gbé wà; ki nwọn ki
o le ri ogo mi, ti iwọ ti fifun mi: nitoriti iwọ
sá ti fẹ mi ṣiwaju ipilẹṣẹ aiye.
25 Baba olododo, aiye ko mọ̀ ọ: ṣugbọn
emi mọ̀ ọ, awọn wọnyi si mọ̀ pe iwọ li o
rán mi.
26 Emi si ti fi orukọ rẹ hàn fun wọn, emi
o si fi i hàn: ki ifẹ nipa eyi ti iwọ fẹ

mi, ki o le ma wà ninu wọn, ati emi ninu wọn.

## ORI 18.

NIGBATI Jesu si ti sọ̀rọ wọnyi tan, o jade pẹlu
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ lọ soke odò Kedroni, nibiti
agbala kan wà, ninu eyi ti o wọ̀, ati awọn ọmọ-
ẹhin rẹ̀.
2 Ati Juda, ẹniti o fi i hàn, si ti mọ̀ ibẹ̀
pẹlu: nitori nigbakugba ni Jesu ima lọ sibẹ̀
pẹlu awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀.
3 Nigbana ni Juda, ẹniti o ti gbà ọ̀wọ́ ọmọ-
ogun, ati awọn onṣẹ lati ọdọ awọn olori alufa
ati awọn Farisi, wá sibẹ̀ ti awọn ti fitilà ati igi
iná, pẹlu ihamọra.
4 Nitorina nigbati Jesu mọ̀ ohun gbogbo ti
mbọ̀ wá ba on, o jade lọ, o si wi fun wọn pe,
Tali ẹnyin nwá?
5 Nwọn si da a lohùn wipe, Jesu ti Nasareti.
Jesu si wi fun wọn pe, Emi niyi. Ati Juda
pẹlu, ẹniti o fi i hàn, duro pẹlu wọn.
6 Bi Jesu si ti wi fun wọn pe, Emi niyi, nwọn
pada sẹhin, nwọn si ṣubu lulẹ.
7 Nigbana li o si tún bi wọn lẽre, wipe,
Tali ẹnyin nwá? Nwọn si wipe, Jesu ti
Nasareti.
8 Jesu dahùn, Emi ti wi fun nyin pe, emi
niyi: njẹ bi emi li ẹnyin ba nwá, ẹ jẹ ki awọn
wọnyi ma ba ọ̀na ti wọn lọ:
9 Ki ọ̀rọ na ki o le ṣẹ, eyi ti o wipe,
Ọkan ninu awọn ti iwọ fifun mi, emi ko
sọnù.

10 Nigbana ni Simoni Peteru ẹniti o ni idà,
o fà a yọ, o si ṣá ọkan ti iṣe iranṣẹ olori alufa,
o si ke etí ọtún rẹ̀ sọnù. Orukọ iranṣẹ na ama
jẹ Malku.
11 Nigbana ni Jesu wi fun Peteru pe, Tẹ̀ idà
rẹ bọ inu àkọ rẹ̀: ago ti Baba mi ti fifun mi,
emi o ṣe alaimu u bi?
12 Nigbana li awọn ọmọ-ogun, ati olori
ẹṣọ́, ati iranṣẹ awọn Ju mu Jesu, nwọn si
dè e.
13 Nwọn tète mu u lọ sọdọ Anna; nitori
on ni iṣe ana Kaiafa, ẹniti iṣe olori alufa li
ọdún na.
14 Kaiafa sá ni iṣe, ẹniti o ti ba awọn Ju
gbìmọ pe, o yẹ ki ọkọnri kan ba kú fun awọn
enia.
15 Simoni Peteru si ntọ̀ Jesu lẹhin, gẹgẹ bẽ̀
li ọmọ-ẹhin kan miran si ṣe: ọmọ-ẹhin na si
jẹ ẹniti olori alufa mọ̀, o si ba Jesu wọ̀ afin
olori alufa lọ.
16 Ṣugbọn Peteru duro li ẹnu ọ̀na lode.
Nigbana li ọmọ-ẹhin miran na, ẹniti olori
alufa ti mọ̀, o jade lọ, o sọ fun ẹniti nṣọ ẹnu
ọ̀na, o si mu Peteru wọle.
17 Nigbana li ọmọbiri na ti nṣọ ẹnu ọ̀na
wi fun Peteru pe, Ọkan ninu awọn ọmọ-ẹhin
ọkọnri yi pẹlu kọ́ iwọ iṣe? O wipe, Emi ki
iṣe on.
18 Awọn ọmọ-ọdọ ati awọn onṣẹ si duro
nibẹ̀, awọn ẹniti o ti dana ẹyín; nitoriti o jẹ
igba otutù: nwọn si nyána: Peteru si duro
pẹlu wọn, o nyána.

19 Nigbana li olori alufa bi Jesu lẽre nipa ti
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ati ti ẹkọ́ rẹ̀.
20 Jesu da a lohùn wipe, Emi nsọ̀rọ nigbangba
gba fun araiye; nigba-gbogbo li emi nkọ́ni
ninu sinagogu, ati ni tempeli nibiti awọn Ju
ima pejọ nigba-gbogbo; emi ko si sọ ohunkohun
kohun ni ìkọkọ.
21 Ẽṣe ti iwọ fi mbi mi lẽre? bi awọn ti o
gbọ́ ọ̀rọ mi, ohun ti mo wi fun wọn: kiyesi i
nwọn mọ̀ ohun ti mo wi.
22 Bi o si ti wi bẹ̃ tan, ọkan ninu awọn
onṣẹ, ti o duro leti ọdọ rẹ̀ si fi atẹlẹ ọwọ́ rẹ̀
gbá Jesu loju, wipe, Olori alufa ni iwọ nda
lohùn bẹ̃?
23 Jesu da a lohùn wipe, Bi o ba ṣepe ibi ni
mo wi, jẹri si ibi na: ṣugbọn bi o ba dara, ẽṣe
ti iwọ fi nlù mi?
24 Anna sá ti dè e, o si rán a lọ sọdọ Kaiafa
olori alufa.
25 Simoni Peteru si duro, o nyána. Nigbana
ni nwọn si wi fun u pe, Ọkan ninu awọn ọmọẹhin
ẹhin rẹ̀ pẹlu kọ́ iwọ iṣe? O si sẹ́, o wipe, Emi
ki iṣe on.
26 Ọkan ninu awọn ọmọ-ọdọ olori alufa,
ati ẹniti iṣe ibatan ẹniti Peteru ke etí rẹ̀
sọnù, wipe, koṣepe mo ri ọ pẹlu rẹ̀ li
agbala?
27 Nigbana ni Peteru si tún sẹ́: lojukanna
akukọ si kọ.
28 Nigbana ni nwọn mu Jesu lati ile
Kaiafa lọ si ibi gbàngan idajọ: o si jẹ
kutukutu owurọ̀; awọn tikara wọn ko wọ̀

inu gbàngan idajọ, ki nwọn ki o má ṣe di
alaimọ́; ṣugbọn ki nwọn ki o le jẹ ẹbọ
irekọja.
29 Nigbana ni Pilatu jade tọ̀ wọn lọ, o si
wipe, Ẹ̀sun kili ẹnyin ni si ọkọnri yi?
30 Nwọn si dahùn wi fun u pe, Ibaṣepe
on ki iṣe arufin, awa ki ba ti fà a le ọ
lọwọ.
31 Nigbana ni Pilatu wi fun wọn pe, Ẹ mu
u, ki ẹ ṣe idajọ rẹ̀ gẹgẹ bi ofin nyin. Nitorina
li awọn Ju wi fun u pe, Ko tọ́ fun wa nipa
ofin lati pa ẹnikẹni:
32 Ki ọ̀rọ Jesu na ki o le ba ṣẹ, eyiti o wipe,
o nṣapẹrẹ irú ikú ti on o kú.
33 Nigbana ni Pilatu tún wọ̀ inu gbàngan
idajọ lọ, o si pè Jesu, o si wi fun u pe, Ngbọ́,
Ọba awọn Ju ni iwọ iṣe?
34 Jesu da a lohùn pe, Iwọ wi nkan yi fun
ara rẹ, tabi ẹlomiran sọ ọ fun ọ nitori
mi?
35 Pilatu dahùn wipe, Emi iṣe Ju bi? Awọn
orilẹ-ède iwọ tikararẹ, ati awọn olori alufa li o
fà ọ le emi lọwọ: kini iwọ ṣe?
36 Jesu dahùn wipe, Ijọba mi ki iṣe ti aiye
yi: ibaṣepe ijọba mi iṣe ti aiye yi, awọn
ọmọ-ọdọ mi iba jà, ki a máṣe fi mi le awọn
Ju lọwọ: ṣugbọn nisisiyi ijọba mi ki iṣe lati
ihin lọ.
37 Nitorina Pilatu wi fun u pe, Njẹ iwọ ha
ṣe ọba bi? Jesu dahùn wipe, Iwọ wipe, ọba
li emi iṣe. Nitori eyi li a ṣe bí mi, ati nitori
idi eyi ni mo si ṣe wá si aiye, ki emi ki o

le jẹri si otitọ. Olukuluku ẹniti iṣe ti otitọ
ngbọ́ ohùn mi.
38 Pilatu wi fun u pe, Kili otitọ? Nigbati
o si ti wi eyi tan, o si tún jade tọ̀ awọn Ju lọ,
o si wi fun wọn pe, Emi ko sá ri ẹ̀ṣẹ kan lọwọ
rẹ̀ rara.
39 Ṣugbọn ẹnyin ni iṣe kan pe, ki emi ki o
ma da ọkan silẹ fun nyin nigba ajọ irekọja:
nitorina ẹnyin nfẹ ki emi ki o da Ọba awọn
Ju silẹ fun nyin?
40 Nigbana ni gbogbo wọn si tún kigbe
soke wipe, ki iṣe ọkọnri yi, bikoṣe Barabba.
Njẹ nisisiyi olè ni Barabba iṣe.

## ORI 19.

NITORINA nigbati Pilatu mu Jesu, o si nà a.
2 Awọn ọmọ-ogun si wun ade ẹgún, nwọn
si fi de e li ori, nwọn si fi aṣọ igunwà elesè
àluko wọ̀ ọ,
3 Nwọn si wipe, Alafia, Ọba awọn Ju! nwọn
si fi ọwọ́ wọn gbá a loju.
4 Nitorina Pilatu tún jade, o si wi fun wọn
pe, Kiyesi i, mo mu u jade tọ̀ nyin wá, ki
ẹnyin ki o le mọ̀ pe, emi ko ri ẹ̀ṣe kan
lọwọ rẹ̀.
5 Nigbana ni Jesu jade wá, ti on ti ade ẹgún
ati aṣọ igunwà, elesè àluko. Pilatu si wi fun
wọn pe, Ẹ wò ọkọnri na!
6 Nitorina nigbati awọn olori alufa, ati
awọn onṣẹ ri i, nwọn kigbe soke wipe, Kàn

a mọ agbelebu, kàn a mọ agbelebu. Pilatu
wi fun wọn pe, Ẹ mu u, ki ẹ si kàn a mọ
agbelebu: nitoriti emi ko ri ohun ẹ̀ṣẹ kan
lọwọ rẹ̀.
7 Awọn Ju da a lohùn wipe, Awa li ofin kan,
ati nipa ofin wa o yẹ lati kú, nitoriti o fi ara rẹ̀
ṣe Ọmọ Ọlọrun.
8 Nitorina nigbati Pilatu gbọ́ ọ̀rọ ni, o bẹ̀ru
gidigidi;
9 O si tun wọ̀ inu gbàngan idajọ lọ, o si wi
fun Jesu pe, Nibo ni iwọ ti wá? Ṣugbọn Jesu
ko da a lohùn.
10 Nigbana ni Pilatu wi fun u pe, Iwọ ko
fọhun si mi? iwọ ko mọ̀ pe, emi li agbara
lati kàn ọ mọ agbelebu, emi si li agbara lati
da ọ silẹ?
11 Jesu dahùn wipe, Iwọ ki ba ti li agbara
kan lori mi, bikoṣepe a ti fi i fun ọ lati oke
wá: nitorina ẹniti o fà mi le ọ lọwọ li o ni ẹ̀ṣẹ
pọ̀ju.
12 Lati igbana lọ ni Pilatu si ti nwá ọ̀na
lati da a silẹ: ṣugbọn awọn Ju kigbe soke,
wipe, Bi iwọ ba jọwọ ọkọnri yi lọwọ lọ, iwọ
ki iṣe ọrẹ́ Kesari: ẹnikẹni ti o ba fi ara rẹ̀ ṣe
ọba, o sọ̀rọ ọ̀di si Kesari.
13 Nitorina nigbati Pilatu si ti gbọ́ irú ọ̀rọ
nì, o mu Jesu jade wá, o si joko lori itẹ́ idajọ
nibikan ti a npè ni Titẹ̀okuta, ṣugbọn li ẹ̀de
Heberu, Gabbata.
14 O si jẹ ọjọ ipalẹmọ́ ajọ irekọja, nigba
wakati ẹkẹfa: o si wi fun awọn Ju pe, Ẹ wò
Ọba nyin!

15 Ṣugbọn nwọn kigbe soke wipe, Mu u
kuro, mu u kuro, kàn a mọ agbelebu. Pilatu
wi fun wọn pe, Emi o ha kàn Ọba nyin mọ
agbelebu bi? Awọn olori alufa dahùn wipe,
Awa ko li ọba kan bikoṣe Kesari.
16 Nigbana li o fà a le wọn lọwọ lati kàn a
mọ agbelebu. Nwọn si mu Jesu, nwọn si fà
a jade.
17 On si nrù agbelebu rẹ̀ lọ si ibi kan, ti a
npè ni Ibi agbari, li ède Heberu ti a npè ni
Golgota:
18 Nibiti nwọn gbé kàn a mọ agbelebu,
ati awọn meji miran pẹlu rẹ̀, ekini li apa
kan, ati ekeji li apa keji, Jesu si wà
larin.
19 Pilatu si kọwe akọle kan, o fi le ori
agbelebu na. Ohun ti a si kọ ni, JESU TI
NASARETI ỌBA AWỌN JU.
20 Ọ̀pọlọpọ awọn Ju li o kà iwe akọle yi:
nitori ibi ti a gbé kàn Jesu mọ agbelebu sunmọ
eti ilu: a si kọ ọ li ède Heberu, ati ni ti
Hellene, ati ni ti Latini.
21 Nigbana li awọn olori alufa awọn Ju
wi fun Pilatu pe, Máṣe kọ ọ pe, Ọba awọn
Ju; ṣugbọn pe on li o wipe, Emi li Ọba
awọn Ju.
22 Pilatu dahùn wipe, Ohun ti mo ti kọ tan,
mo ti kọ tan.
23 Nigbana li awọn ọmọ-ogun, nigbati
nwọn kàn Jesu mọ agbelebu tan, nwọn mu
aṣọ rẹ̀, nwọn si pín wọn si ipa mẹrin, apakan
fun ọmọ-ogun kọkan, ati ẹ̀wu rẹ̀ pẹlu: njẹ

nisisiyi ẹ̀wu na ko li ojuran, nwọn wún u lati
oke titi jalẹ.
24 Nitorina nwọn wi fun ara wọn pe, Jẹ
ki awa máṣe fà a ya, ṣugbọn ki a ṣẹ gège
nitori rẹ̀, ti ẹniti yio jẹ: ki Iwe mimọ́
Ọlọrun ki o le ṣẹ, ti o wipe, Nwọn pín
aṣọ mi fun ara wọn, nwọn si ṣẹ gège fun
aṣọ ileke mi. Nkan wọnyi li awọn ọmọ-
ogun ṣe.
25 Awọn ẹnikan si duro nibi agbelebu Jesu,
iya rẹ̀, ati arabiri iya rẹ̀, Maria aya Kleofa, ati
Maria Magdalene.
26 Nitorina nigbati Jesu ri iya rẹ̀, ati ọmọ-
ẹhin na si duro, ẹniti Jesu fẹ, o wi fun iya rẹ̀
pe, Obiri, wò ọmọ rẹ!
27 Nigbana li o si wi fun ọmọ-ẹhin na pe,
Wò iya rẹ! Lati wakati na lọ li ọmọ-ẹhin na
si ti mu u lọ si ile ara rẹ̀.
28 Lẹhin eyi, bi Jesu ti mọ̀ pe, a si ti
pari ohun 'gbogbo tan, ki Iwe mimọ́ Ọlọ-
run ki o le ba ṣẹ, o wipe, ọrungbẹ ngbẹ
mi.
29 A si gbé ohun èlo kan kalẹ nibẹ̀ nigbana
ti o kún fun ọti kikan: nwọn si tẹ spunge bọ
inu ọti kikan, nwọn fi i le ori ọpá hisopu,
nwọn si fi i si i li ẹnu.
30 Nitorina nigbati Jesu si ti gbà ọti kikan
na, o wipe, O pari: o si tẹ ori rẹ̀ ba, o jọwọ
ẹmí rẹ̀ lọwọ.
31 Nigbana li awọn Ju bẹ̀ Pilatu pe, ki a le
ṣẹ́ egungun itan wọn, ati ki a le gbé wọn kuro,
nitoriti iṣe ipalẹmọ́, ki okú wọn ki o máṣe wà

lori agbelebu li ọjọ isimi, (nitori ọjọ nla ni ọjọ
isimi nì.)
32 Nigbana li awọn ọmọ-ogun de, nwọn si ṣẹ́
egungun itan ti ekini, ati ti ekeji, ti a kàn mọ
agbelebu pẹlu rẹ̀.
33 Ṣugbọn nigbati nwọn de ọdọ Jesu, ti
nwọn si ri pe, o ti kú tan, nwọn ko si ṣẹ́ egun-
gun itan rẹ̀:
34 Ṣugbọn ọkan ninu awọn ọmọ-ogun na fi
ọ̀kọ gún u li ẹgbẹ, lojukanna ẹ̀jẹ ati omi si tú
jade.
35 Ẹniti o ri i si jẹri, otitọ si li ẹrí rẹ̀:
o si mọ̀ pe õtọ li on wi, ki ẹnyin ki o le
gbagbọ́.
36 Nitori a ṣe nkan wọnyi, ki Iwe mimọ́
Ọlọrun ki o le ṣẹ, ti o wipe, A ki yio fọ́ egun-
gun rẹ̀.
37 Iwe mimọ́ Ọlọrun miran ẹ̀wẹ si wipe,
Nwọn o ma wò ẹniti a gún li ọ̀kọ.
38 Lẹhin nkan wọnyi ni Josefu ara Ari-
matea, ẹniti iṣe ọmọ-ẹhin Jesu, ṣugbọn ki
iṣe ni gbangba nitori ìbẹru awọn Ju, o bẹ̀
Pilatu ki on ki o le gbé okú Jesu kuro:
Pilatu si fun u li aṣẹ. Nitorina li o wá, o si
gbé okú Jesu lọ.
39 Nikodemu pẹlu si wá, ẹniti o tọ̀ Jesu
wá loru nişiwaju, o si mu ìdapọ ojia ati aloe
wá, o to ìwọn ọgọrun litra li oṣuwọn.
40 Nigbana ni nwọn gbé okú Jesu, nwọn si
fi aṣọ ọgbọ dì i pẹlu turari, gẹgẹ bi iṣe awọn
Ju ti ri ni isinkú wọn.
41 Agbala kan si wà nibiti a gbé kàn a mọ

agbelebu; ibojì titún kan si wà ninu agbala
na, ninu eyiti a ko ti itẹ́ ẹnikẹni si ri.
42 Ninu rẹ̀ ni nwọn si tẹ́ Jesu si, nitori
ipalẹmọ́ awọn Ju; nitori ibojì na sunmọ tosi.

## ORI 20.

LI ọjọ ikini ọ̀sẹ ni kutukutu nigbati ilẹ ko ti
imọ́, ni Maria Magdalene wá si ibi ibojì, o si
ri pe, a ti gbé okuta kuro li ẹnu ibojì.
2 Nigbana li o sare, o si tọ̀ Simoni Peteru
wá, ati ọmọ-ẹhin miran, ẹniti Jesu fẹ, o si
wi fun wọn pe, Nwọn ti gbé Oluwa kuro
ninu ibojì, awa ko si mọ̀ ibi ti nwọn gbé
tẹ́ ẹ si.
3 Nigbana ni Peteru lọ, ati ọmọ-ẹhin miran
na, nwọn si wá si ibi ibojì.
4 Bẹ̃li awọn mejeji jùmọ nsare pọ̀: eyi ọmọ-
ẹhin miran nì si sare yá Peteru kọja, o tèteko
de ibi ibojì.
5 O bẹ̀rẹ, nigbati o wò inu ibojì, o ri aṣọ
ọgbọ na lelẹ; ṣugbọn on ko wọ̀ inu rẹ̀.
6 Nigbana ni Simoni Peteru ẹniti ntọ̀ ọ
lẹhin de, o wọ̀ inu ibojì, o si ri aṣọ ọgbọ
na lelẹ,
7 Ati gèle, ti o wà niha ori rẹ̀, ko si wà pẹlu
aṣọ ọgbọ na, ṣugbọn a si ká a jọ li apakan fun
ara rẹ̀.
8 Nigbana li ọmọ-ẹhin keji na, ẹniti o
tèteko de ibojì wọ̀ inu rẹ̀ pẹlu, o ri, o si
gbagbọ́.
9 Nitoripe titi fi di isisiyi, nwọn ko sá ti

imọ Iwe mimọ́ Ọlọrun pé, on ko le ṣaima
jinde kuro ninu okú.
10 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin na si pada lọ
sinu ile wọn.
11 Ṣugbọn Maria duro leti ibojì lode, o
nsọkun: bi o ti nsọkun, o si bẹ̀rẹ, o wọ̀ inu
ibojì.
12 O si ri awọn angeli meji alaṣọ funfun,
nwọn joko, ọkan niha ori, ati ekeji niha ẹsẹ,
nibiti okù Jesu gbé ti sùn.
13 Nwọn si wi fun u pe, Obiri, ẽṣe ti iwọ fi
nsọkun? O si wi fun wọn pe, Nitoriti nwọn
ti gbé Oluwa mi lọ, emi ko si mọ̀ ibiti nwọn
gbé tẹ́ ẹ si.
14 Nigbati o si ti wi bẽ tan, o yi ara rẹ̀ pada
wò ẹhin, o si ri Jesu duro, on ko si mọ̀ pe
Jesu ni.
15 Jẹsu wi fun u pe, Obiri yi, ẽṣe ti iwọ fi
nsọkun? tani iwọ nwá? On ṣebi oluṣọgba
ni iṣe, o wi fun u pe, Alàgba, bi iwọ ba ti gbé
e kuro nihin, sọ ibiti o gbé tẹ́ ẹ si fun mi, emi
o si gbé e kuro.
16 Jesu wi fun u pe, Maria. O si yi ara rẹ̀
pada, o wi fun u pe, Rabboni; eyi ti a nwipe,
Olukọni.
17 Jesu si wi fun u pe, Máṣe fi ọwọ́ kàn mi;
nitoriti emi ko ti igòke lọ sọdọ Baba mi:
ṣugbọn lọ sọdọ awọn arakọnri mi, ki o si wi
fun wọn pe, Emi gòke lọ sọdọ Baba mi, ati
Baba nyin; ati sọdọ Ọlọrun mi, ati Ọlọrun
nyin.
18 Maria Magdalene dide, o si wi fun awọn

ọmọ-ẹhin pe, on ti ri Oluwa, ati pe, o si ti sọ
nkan wọnyi fun on.
19 Li alẹ ijọ kanna, ti iṣe ijọ ikini ọ̀sẹ, nig-
bati gbogbo ilẹkun ti sé tan, nibiti awọn ọmọ-
ẹhin gbé pejọ si, nitori ìbẹru awọn Ju, nigbana
ni Jesu wọle, o duro larin wọn, o si wi fun
wọn pe, Alafia fun nyin.
20 Nigbati o si ti wi bẹ̃ tan, o fi ọwọ́ ati ìha
rẹ̀ hàn fun wọn. Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin
yọ̀, nigbati nwọn ri Oluwa.
21 Jesu si tún wi fun wọn pe, Alafia fun
nyin: bi Baba mi ti rán mi, gẹgẹ bẹ̃li emi si
rán nyin.
22 Nigbati o si ti wi eyi tan, o mí si wọn, o
si wi fun wọn pe, Ẹ gbà Ẹmí Mimọ́:
23 Ẹ̀ṣẹ ẹnikẹni ti ẹnyin ba fi jì, a si fi jì wọn;
ati ẹ̀ṣẹ ẹnikẹni ti ẹnyin ba si da duro, a si da
wọn duro.
24 Ṣugbọn Tomasi, ọkan ninu awọn mejejila,
ti a npè ni Didimu, ko wà pẹlu wọn nigbati
Jesu de.
25 Nitorina awọn ọmọ-ẹhin iyokùn wi fun u
pe, Awa ti ri Oluwa. Ṣugbọn o wi fun wọn
pe, Bikoṣepe emi ba ri apa iṣó li ọwọ́ rẹ̀, ki
emi ki o si fi ika mi bọ apa iṣó wọnni, ki
emi ki o si tẹ̀ ọwọ́ mi bọ ìha rẹ̀, emi ki yio
gbagbọ́.
26 Lẹhin ijọ mẹjọ awọn ọmọ-ẹhin si tún wà
ninu ile, ati Tomasi pẹlu: nigbati gbogbo
ilẹkun si ti sé tan, Jesu de, o si duro larin
wọn, o si wipe, Alafia fun nyin.
27 Nigbana li o wi fun Tomasi pe, Mu ika

rẹ wá nihin, ki o si wò ọwọ́ mi; si mu
ọwọ́ rẹ wá nihin, ki o si tẹ̀ ẹ bọ ìha mi:
ki iwọ ki o máṣe alaigbagbọ́ mọ́, ṣugbọn
gbągbọ́.
28 Tomasi dahùn o si wi fun u pe, Oluwa mi
ati Ọlọrun mi!
29 Jesu wi fun u pe, Tomasi, nitoriti iwọ ti ri
mi ni iwọ fi gbagbọ́: alabukun-fun li awọn ti
ko ti iri, ti nwọn si ti gbagbọ́.
30 Ati ọ̀pọlọpọ iṣẹ àmi miran ni Jesu ṣe
nitõtọ niwaju awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, ti a ko kọ
sinu iwe yi:
31 Ṣugbọn iwọnyi li a kọ, ki ẹnyin ki o le
gbagbọ́ pe, Jesu ni iṣe Kristi, Ọmọ Ọlọrun;
ati pe gbigbà a gbọ́, ki ẹnyin ki o le ni ìye
nipa orukọ rẹ̀.

## ORI 21.

LẸHIN nkan wọnyi, Jesu tún fi ara rẹ̀ hàn fun
awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ leti adagun Tiberia; nipa
bayi li o si fi ara rẹ̀ hàn fun wọn.
2 Simoni Peteru, ati Tomasi ti a npè ni
Didimu, ati Natanaeli ara Kana ti Galili, ati
awọn ọmọ Sebede, ati awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀ meji
miran jùmọ wà pọ̀.
3 Simoni Peteru wi fun wọn pe, Emi nlọ ipa
ẹja. Nwọn wi fun u pe, Awa pẹlu mba ọ lọ.
Bẽni nwọn jade, nwọn si wọ̀ inu ọkọ̀ kan
lojukanna; li oru ijọ na nwọn ko si mu
ohunkohun.
4 Ṣugbọn nigbati owurọ̀ wa de, Jesu duro

leti adagun: ṣugbọn awọn ọmọ-ẹhin ko mọ̀ pe,
Jesu ni.
5 Nigbana ni Jesu wi fun wọn pe, Ẹnyin
ọmọde, ẹ li onjẹ diẹ? Nwọn da a lohùn wipe,
Awa ko ni.
6 O si wi fun wọn pe, Ẹ sọ àwọn si apa ọtún
ọkọ̀, ẹnyin o si ri. Nigbana ni nwọn sọ àwọn
sibẹ̀, nwọn ko si le fà a jade nitori ọ̀pọlọpọ
ẹja.
7 Nitorina li ọmọ-ẹhin na ti Jesu fẹ wi fun
Peteru pe, Oluwa ni. Nigbati Simoni Peteru
ti gbọ́ pe, Oluwa ni, o si di amure ẹ̀wu apẹja
rẹ̀ mọra, (nitoripe o wà ni ìhoho,) o si gbé ara
rẹ̀ sọ sinu adagun.
8 Awọn ọmọ-ẹhin miran si ti inu ọkọ̀ kekere
kan wá; (nitoriti nwọn ko jina silẹ, ṣugbọn bi
ìwọn igba igbọnwọ,) nwọn nwọ́ àwọn na ti on
ti ẹja.
9 Nigbati nwọn si ti gúnlẹ, nwọn ri iná ẹyín
nibẹ̀, a si fi ẹja le ori rẹ̀ ati akara.
10 Jesu wi fun wọn pe, Ẹ ko diẹ ninu ẹja ti
ẹnyin pa nisisiyi wá.
11 Simoni Peteru gòke lọ, o si fà àwọn na
wálẹ, o kún fun ẹja nla, o jẹ mẹtaleladọjọ:
ṣugbọn bi nwọn ti pọ̀ to bayi, àwọn na ko si
fàya.
12 Jesu wi fun wọn pe, Ẹ wá jẹun owurọ̀.
Ko si si ẹnikan ninu awọn ọmọ-ẹhin ti o jẹ bi
i pe, Iwọ tani? nitoriti nwọn mọ̀ pe Oluwa
ni.
13 Nigbana ni Jesu wá, o mu akara, o si
fifun wọn, gẹgẹ bẹ̃ si li ẹja.

14 Eyi li o si di igba ẹkẹta nisisiyi ti Jesu fi
ara rẹ̀ hàn fun awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀, lẹhin igbati
o jinde kuro ninu okú.
15 Lẹhin igbati nwọn jẹun owurọ̀ tan, Jesu
wi fun Simoni Peteru pe, Simoni, ọmọ Jona,
iwọ fẹ mi jù awọn wọnyi lọ? O si wi
fun u pe, Bẹ̃ni Oluwa; iwọ mọ̀ pe, mo fẹ ọ.
O si wi fun u pe, Ma bọ́ awọn ọdọ-agutan
mi.
16 O si tún wi fun u nigba keji pe, Simoni,
ọmọ Jona, iwọ fẹ mi? O si wi fun u pe,
Bẹ̃ni Oluwa; iwọ mọ̀ pe, mo fẹ ọ. O si wi fun
u pe, Ma bọ́ awọn agutan mi.
17 O si tún wi fun u nigba kẹta pe, Simoni,
ọmọ Jona, iwọ fẹ mi? Inu Peteru bajẹ, nito-
riti o wi fun u nigba ẹkẹta pe, Iwọ fẹ mi? O
si wi fun u pe, Oluwa, iwọ mọ̀ ohun gbogbo;
iwọ mọ̀ pe, mo fẹ ọ. Jesu wi fun u pe, Ma bọ́
awọn agutan mi.
18 Lõtọ, lõtọ ni mo wi fun ọ, nigbati iwọ ṣe
ọdọmọde-kọnri, iwọ ama di ara rẹ li amure,
iwọ a si ma lọ si ibiti iwọ fẹ: ṣugbọn nigbati
iwọ ba gbó tan, iwọ o si nà ọwọ́ rẹ siwaju,
ẹlomiran yio si di ọ li amure, yio si fà ọ lọ si
ibiti iwọ ko fẹ.
19 O wi eyi, o fi nṣapẹrẹ irú ikú ti yio fi yìn
Ọlọrun logo. Lẹhin igbati o si ti wi eyi tan,
o wi fun u pe, Ma tọ̀ mi lẹhin.
20 Peteru si yipada, o ri ọmọ-ẹhin nì, ẹniti
Jesu fẹ, mbọ̀ lẹhin; ẹniti o fi ori tì i li àiya
nigba onjẹ alẹ ti o si wi fun u pe, Oluwa, tali
ẹniti o fi ọ hàn?

21 Nigbati Peteru ri i, o wi fun Jesu pe,
Oluwa, kili eleyi yio ha ṣe?
22 Jesu wi fun u pe, Bi emi ba fẹ pe, ki o
duro titi emi o fi de, kili eyini fun ọ? iwọ sá
ma tọ̀ mi lẹhin.
23 Nigbana li ọ̀rọ yi tàn kalẹ kiri ninu awọn
arakọnri pe, ọmọ-ẹhin nì ki yio ku: ṣugbọn
Jesu ko wi fun u pe, On ki yio kú; ṣugbọn,
Bi emi ba fẹ pe, ki o duro titi emi o fi de, kili
eyini fun ọ?
24 Eyi si li ọmọ-ẹhin na, ẹniti o jẹri nkan
wọnyi, ti o si kọwe nkan wọnyi: awa si mọ̀
pe, otitọ li ẹrí rẹ̀.
25 Ati ọ̀pọlọpọ ohun miran pẹlu ni Jesu ṣe,
eyiti bi a ba kọwe gbogbo wọn, mo rò pe aiye
pãpã ko le gbà iwe na ti aba kọ. Amin.

# IṢE AWỌN APOSTELI.

## ORI 1.

TEOFILU, ihin iṣaju ni mo ti rò, niti gbogbo
ohun ti Jesu bẹ̀rẹ si iṣe, ati si ikọ́,
2 Titi o fi di ọjọ ti a gbé e lọ soke, lẹhin igba
ti o ti fi Ẹmí Mimọ́ paṣẹ, fun awọn aposteli, ti
o ti yàn:
3 Ẹniti o si fi ara rẹ̀ hàn fun lãye lẹhin ìjiya
rẹ̀ nipa ẹrí pipọ daju-daju, ẹniti a ri lọdọ wọn
li ogoji ọjọ, ti o mba wọn sọ̀rọ ohun ti iṣe ti
ijọba Ọlọrun:
4 Nigbati o si ba wọn pejọ, o paṣẹ fun wọn
pe, ki nwọn ki o máṣe jade kuro ni Jerusa-
lemu, ṣugbọn ki nwọn ki o duro dè ileri Baba,
ti o ni, ẹnyin ti gbọ́ li ẹnu mi.
5 Nitõtọ ni Johannu fi omi baptisi; ṣugbọn
a o fi Ẹmí Mimọ́ baptisi nyin ki iṣe ọjọ pipọ
lati oni lọ.
6 Nigbati nwọn si pejọ, nwọn bère lọdọ rẹ̀
pe, Oluwa, lati igba yi lọ, iwọ ki yio fi ijọba
fun Israeli mọ́?
7 O si wi fun wọn pe, Ki iṣe ti nyin lati mọ̀
igba tabi akokò, ti Baba fi si agbara ọwọ
ara rẹ̀.
8 Ṣugbọn ẹnyin o gbà agbara, nigbati Ẹmí
Mimọ́ ba de ọdọ nyin: ẹnyin o si ma ṣe ẹlẹri

mi ni Jerusalemu, ati ni gbogbo Judea, ati ni
Samaria, ati titi yio fi de opin ilẹ aiye.
9 Nigbati o si ti wi nkan wọnyi, bi nwọn ti
nwò o, a gbé e soke; awọ sanma si gbà a kuro
li oju wọn.
10 Bi nwọn si ti tẹ̀ oju mọ́ oju ọrun nigbati
o nrè oke, kiyesi i, awọn ọkọnri meji alaṣọ àla
duro leti ọdọ wọn;
11 Ti nwọn si wipe, Ẹnyin ọkọnri ara Galili,
ẽṣe ti ẹnyin fi duro ti ẹnyin ntẹ̀ oju mọ́ oju
ọrun? Jesu na yi, ti a gbà soke ọrun kuro
lọwọ nyin, yio si tún pada wá gẹgẹ bi ẹnyin ti
ri i ti o nlọ si ọrun.
12 Nigbana ni nwọn si pada ti òke ti a npè
ni Olifi lọ si Jerusalemu, ti o jina si Jerusa-
lemu ni ìwọn ìrin ọjọ isimi kan.
13 Nigbati nwọn si wọ̀le, nwọn lọ si yara
oke, nibiti Peteru gbé wà, ati Jakọbu, ati
Johannu, ati Anderu, ati Filippi, ati Tomasi,
Bartolomeu, ati Matteu, Jakọbu ọmọ Alfeu,
ati Simoni Selote, ati Juda arakọnri Jakọ-
bu.
14 Gbogbo awọn wọnyi fi ọkàn kan duro si
adura ati si ẹ̀bẹ, pẹlu awọn obiri, ati Maria iya
Jesu pẹlu awọn arakọnri rẹ̀.
15 Ni ijọ wọnni ni Peteru si dide duro li
awujọ awọn ọmọ-ẹhin (iye orukọ awọn enia
gbogbo ninu ijọ jẹ ọgọfa,) o ni,
16 Ẹnyin alàgba ati arakọnri, Iwe mimọ́
Ọlọrun yi ko le ṣe ki o ma ṣẹ, ti Ẹmí Mimọ́
ti sọtẹlẹ li ẹnu Dafidi nipa ti Juda, ti o ṣe
amọ̀na fun awọn ti o mu Jesu.

17 Nitoriti a kà a kún wa, o si ni ipa ninu
iṣẹ iranṣẹ yi.
18 Njẹ ọkọnri yi sá ti fi ère ẹ̀ṣẹ rà ilẹ kan;
nigbati o ṣubu li ogedengbe, o bẹ́ li agbede-
meji, gbogbo ifun rẹ̀ si tú jade.
19 A si gbọ́ ihin na kalẹ lọdọ gbogbo awọn
ara Jerusalemu; nitori rẹ̀ li a fi npè igbẹ́
na ni Akeldama li ède wọn, eyini ni, Igbẹ́
ẹ̀jẹ.
20 A sá kọ ọ ninu Iwe Psalmu pe, Ki ibu-
joko rẹ̀ ki o di ahoro, ki ẹnikan ki o máṣe
gbé ibẹ̀ mọ́: ati oyè rẹ̀ ni ki ẹlomiran ki o
gbà.
21 Njẹ o yẹ, ninu awọn ọkọnri wọnyi ti
nwọn ti mba wa rìn nigba-gbogbo ti Jesu
Oluwa fi nwọ̀le, ti o si njade ninu wa,
22 Bẹ̀rẹ si i lati igba baptismu Johannu wá,
titi o fi di ọjọ na ti a gbé e lọ soke kuro lọdọ
wa, ki awa ki o yàn ọkan ṣe ẹlẹri ajinde rẹ̀
pẹlu wa.
23 Nwọn si yàn awọn meji, Josefu ti a npè
ni Barsabba, ti nwọn si sọ apele rẹ̀ ni Justu,
ati Mattia.
24 Nwọn si gbadura, nwọn si ni, Iwọ, Oluwa,
ti o mọ̀ ọkàn enia gbogbo, fihàn ninu awọn
mejeji yi, ewo ni iwọ yàn,
25 Ki o le gbà apakan ni iṣẹ iranṣẹ, ati ni
iṣẹ aposteli yi, ni ibiti Juda ti fi ẹṣẹ ṣubu, ki o
le lọ si ipò tirẹ̀.
26 Nwọn si di ìbo wọn; ìbo si mu Mattia;
a si kà a kún awọn aposteli iyokùn mọ-
kanla.

## ORI 2.

NIGBATI ọjọ Pentekosti si pé tan, gbogbo
nwọn fi ọkàn kan wà nibi kan.
2 Lojijì iró si ti ọrun wá, gẹgẹ bi iró ẹfufu
lile, o si kún gbogbo ile nibiti nwọn gbé joko.
3 Èla ahọn bi ti iná si yọ si wọn, o si bà le
olukuluku wọn.
4 Gbogbo wọn si kún fun Ẹmí Mimọ́, nwọn
si bẹ̀rẹ si ifi ède miran fọ̀, gẹgẹ bi Ẹmí ti fun
wọn li ohùn.
5 Awọn Ju enia rere si wà ti nṣe atipo ni
Jerusalemu, lati orilẹ-ède gbogbo wá ti mbẹ
labẹ ọrun.
6 Nigbati a si ti ròhin eyi yiká, ọ̀pọlọpọ enia
pejọ, nwọn si damu, nitoriti olukuluku gbọ́
nwọn nsọ̀rọ li ède rẹ̀.
7 Hà si ṣe gbogbo wọn, ẹnu si yà wọn, nwọn
nwi fun ara wọn pe, Kiyesi i, gbogbo awọn
wọnyi ti nsọ̀rọ, ara Galili ki nwọn iṣe?
8 Ẽha si ti ṣe ti olukuluku enia fi ngbọ́ li
ède wa, nibiti a gbé bí wa?
9 Ara Partia, ati ara Media, ati ara Elamu,
ati awọn ti ngbé Mesopotamia, ati ni Judea,
ati Kappadokia, ni Pontu, ati Asia,
10 Frigia, ati Pamfilia, ni Egipti, ati li apa
ìha Libia niha Kirene, ati awọn atipo ara
Romu, awọn Ju ati awọn alawọṣe Ju,
11 Ara Krete ati awọn ara Arabia, awa
gbọ́ nwọn nsọ̀rọ iṣẹ iyanu nla Ọlọrun li
ède wa.

12 Hà si ṣe gbogbo wọn, nwọn si wà ni
iyemeji, nwọn mbi ara wọn pe, Kili a le mọ̀
eyi si?
13 Awọn ẹlomiran nṣẹfẹ wipe, Awọn ọkọnri
wọnyi kún fun ọti-wain titun.
14 Ṣugbọn nigbati Peteru dide duro pẹlu
awọn mọkanla iyokùn, o gbé ohùn rẹ̀ soke, o
si sọ fun wọn pe, Ẹnyin ọkọnri Judea, ati
gbogbo ẹnyin ti ngbé Jerusalemu, ki eyiyi
ki o yé nyin, ki ẹnyin ki o si fi etí si ọ̀rọ
mi:
15 Nitori awọn wọnyi ko mọtiyó, bi ẹnyin
ti fi pe, ki a kiyesi i, wakati kẹta ọjọ sá li
eyi.
16 Ṣugbọn eyi li ọ̀ro ti a ti sọ lati ẹnu woli
Joeli wá pe;
17 Ọlọrun wipe, Yio si ṣẹ ni ikẹhin ọjọ, Emi
o tú jade ninu Ẹmí mi si ara enia gbogbo:
ati awọn ọmọ nyin ọkọnri ati awọn ọmọ
nyin obiri yio ma sọtẹlẹ, ati awọn ọdọmọkọnri
nyin yio ma riran, ati awọn arugbo nyin yio
ma lá alá:
18 Ati lara awọn ọmọ-ọdọ mi ọkọnri, ati
lara awọn ọmọ-ọdọ mi obiri li emi o tú ninu
Ẹmí mi si li ọjọ wọnni; nwọn o si ma
sọtẹlẹ:
19 Emi o si fi iṣẹ iyanu hàn loke ọrun, ati
àmi nisalẹ ilẹ; ẹ̀jẹ, ati iná, ati ríru ẽfin:
20 A o sọ õrùn di òkunkun, ati oṣupa di ẹ̀jẹ,
ki ọjọ nla afiyesi Oluwa ki o to de:
21 Yio si ṣẹ, ẹnikẹni ti o ba pè orukọ Oluwa,
a o gbà a là.

22 Ẹnyin ọkọnri Israeli, ẹ gbọ́ ọ̀rọ wọnyi:
Jesu ti Nasareti, ọkọnri ti a fi iṣẹ aṣẹ ati ti
iyanu, ati àmi tẹwọgbà lọdọ Ọlọrun ninu nyin,
ti Ọlọrun ti ọwọ́ rẹ̀ ṣe li awujọ nyin, bi ẹnyin
tikara nyin ti mọ̀ pẹlu:
23 Ẹniti a ti fi ipinnu ìmọ ati amọtẹlẹ
Ọlọrun jọwọ rẹ̀ lọwọ, ẹnyin mu u, ẹnyin si
ti fi ọwọ́ ẹ̀ṣẹ kàn a mọ agbelebu, ẹnyin si
pa a:
24 Ẹniti Ọlọrun ti gbé dide, ti o ti tú
irora ikú: nitoriti ko le ṣe ti a o fi dè e
lọwọ rẹ̀.
25 Nitori Dafidi ti wi nipa tirẹ̀ pe, Mo
ri Oluwa nigba-gbogbo niwaju mi, nitoriti
o mbẹ li ọwọ́ ọtún mi, ki a máṣe le ṣí mi
ni ipò:
26 Nitorina ni inu mi dùn, ahọn mi si yọ̀;
ati pẹlu-pẹlu ara mi yio simi ni ireti:
27 Nitoriti iwọ ki yio fi ọkàn mi silẹ ni
ipò okú, bẹ̃ni iwọ ki yio jẹ ki Ẹni-Mimọ́ rẹ ki
o dibajẹ.
28 Iwọ ti fi ọ̀na ìye hàn fun mi; iwọ o si fi
ayọ̀ iwaju rẹ kún mi.
29 Alàgba, arakọnri, ẹ jẹ ki emi ki o sọ fun
nyin nigbangba niti Dafidi Baba nla pe, o kú,
a si sin i pẹlu, ibojì rẹ̀ si mbẹ lọdọ wa titi o fi
di oni-oloni yi.
30 Nitoriti iṣe woli, o si ti mọ̀ pe, Ọlọrun ti
fi èpe bura fun u pe, ninu irú ọmọ inu rẹ̀
nipa ti ara, on o mu Kristi wá ijoko lori
itẹ́ rẹ̀;
31 O ri eyi tẹlẹ, o sọ ti ajinde Kristi pe,

a ko fi ọkàn rẹ̀ silẹ ni ipò okú, bẹ̄li ara rẹ̀ ko
si dibajẹ.
32 Jesu na li Ọlọrun ti jinde, ẹlẹri ẹniti
gbogbo wa nṣe.
33 Nitorina ẹniti a ti fi ọwọ́ ọtún Ọlọrun
gbéga, ti o si ti gbà ileri Ẹmí Mimọ́ lọdọ
Baba, o dà eyi silẹ wa, ti ẹnyin si nri, ti ẹnyin
ngbọ́ nisisiyi.
34 Dafidi ko sá gòke lọ si ọrun: ṣugbọn on
tikararẹ̀ wipe, OLUWA wi fun Oluwa mi pe,
Iwọ joko li ọwọ́ ọtún mi,
35 Titi emi o fi sọ awọn ọtá rẹ di apoti
itisẹ rẹ.
36 Njẹ ki gbogbo ara ile Israeli ki o mọ̀
dajudaju pe, Ọlọrun ti fi Jesu na, ti ẹnyin kàn
mọ agbelebu, jẹ Oluwa ati Kristi.
37 Nigbati nwọn si gbọ́ bayi, àiya gún
wọn ṣin, nwọn si bi Peteru ati awọn apo-
steli iyokùn pe, Alàgba, arakọnri, kini ki awa
ki o ṣe?
38 Peteru si wi fun wọn pe, Ẹ ronupiwada,
ki a si baptisi olukuluku nyin li orukọ Jesu
Kristi nitori idariji ẹ̀ṣẹ, ẹnyin o si gbà ẹ̀bun
Ẹmí Mimọ́.
39 Nitori ileri yi ni fun nyin, ati fun awọn
ọmọ nyin, ati fun gbogbo awọn ti o jìna rere,
ati fun iye awọn ti Oluwa Ọlọrun wa
o pè.
40 Ati pẹlu ọ̀rọ miran pipọ li o fi nsọ ti o si
fi nkìlọ wipe, Ẹ gbà ara nyin là lọwọ iran
arekereke yi.
41 Awọn ti o si fi ayọ̀ gbà ọ̀rọ rẹ̀ nigbana

a baptisi wọn: li ọjọ na a kà ìwọn ẹgbẹdogun
ọkàn kún wọn.
42 Nwọn si duro ṣinṣin ninu ẹkọ́ ati ìdapọ
awọn aposteli, ati ni ibu akara ati ninu
adura.
43 Ẹru si ba gbogbo ọkàn: iṣẹ iyanu
ati iṣẹ àmi pipọ li a ti ọwọ́ awọn apo-
steli ṣe.
44 Gbogbo awọn ti o si gbagbọ́ wà nibi kan,
nwọn ni nkan gbogbo ṣọkan;
45 Nwọn si tà ọrọ̀ ati ọjà wọn, nwọn si pín
wọn fun gbogbo awọn enia, bi olukuluku ti ṣe
alaini si.
46 Nwọn si fi ọkàn kan duro li ojojumọ́ ni
tempeli ati ni ibu akara lati ile de ile,
nwọn nfi inu didùn ati ọkàn kan jẹ onjẹ
wọn.
47 Nwọn nyìn Ọlọrun, nwọn si ni oju rere
lọdọ enia gbogbo. Oluwa si nyàn kún ijọ
enia Ọlọrun na li ojojumọ́, bi irú awọn ti a o
gbalà.

## ORI 3.

NIGBANA ni Peteru on Johannu jumọ ngòke
lọ si tempeli li akokò wakati adura, o jẹ wakati
kẹsan ọjọ.
2 Nwọn gbé ọkọnri kan, ti o ṣe arọ lati inu
iya rẹ̀ wá, ti nwọn ima gbé kalẹ li ojojumọ́ li
oju ọ̀na tempeli ti a npè ni Daradara, lati
ma ṣagbe lọwọ awọn ti nwọ̀ inu tempeli
lọ;

3 Ẹniti o ri Peteru on Johannu bi nwọn ti
nwọ̀ inu tempeli, o ṣagbe.
4 Nigbati Peteru tẹjumọ́ ọ pẹlu Johannu, o
ni, Wò wa.
5 O sị fi oju si wọn, o nreti ati ri nkan gbà
lọwọ wọn.
6 Nigbana ni Peteru wi fun u pe, Fadakà ati
wura emi ko ni; ṣugbọn irú ohun ti mo ni mo
fifun ọ: Li orukọ Jesu Kristi ti Nasareti dide
ki o si ma rìn.
7 O si fà a li ọwọ́ ọtún, o si gbé e soke: li
ojukanna ẹsẹ rẹ̀ ati egungun kokosẹ rẹ̀ mu
okun.
8 O si nfò soke, o duro, o si rìn, o si ba wọn
wọ̀ inu tempeli lọ, o nrìn, o nfò, o si nyìn
Ọlọrun.
9 Gbogbo awọn enia si ri i, o nrìn, o si nyìn
Ọlọrun:
10 Nwọn si mọ̀ pe on li o ti joko nṣagbe li
oju ọ̀na Daradara ti tempeli: hà si ṣe wọn,
ẹnu si yà wọn gidigidi si ohun ti o ṣẹ lara
rẹ̀.
11 Bi eyi ọkọnri arọ ti a mu lara da ti dì
Peteru on Johannu mu, gbogbo awọn enia
sure jọ tọ̀ wọn lọ ni iloro ti a npè ni ti Solo-
moni, ẹnu yà wọn gidigidi.
12 Nigbati Peteru si ri i, o dahùn wi fun
awọn enia pe, Ẹnyin ọkọnri Israeli, ẽṣe ti hà
fi nṣe nyin si eyi? tabi ẽṣe ti ẹnyin fi tẹjumọ́
wa, bi ẹni pe agbara tabi mimọ́-iwa wa li awa
fi ṣe ti ọkọnri yi fi nrìn?
13 Ọlọrun Abrahamu, ati ti Isaaki, ati ti

Jakọbu, Ọlọrun awọn baba wa, on li o ti yìn
Jesu Ọmọ rẹ̀ logo; ẹniti ẹnyin ti fi le wọn
lọwọ, ti ẹnyin si sẹ́ niwaju Pilatu, nigbati o ti
pinnu rẹ̀ lati jọwọ rẹ̀ lọwọ.
14 Ṣugbọn ẹnyin sẹ Eni-Mimọ́ ati Olõtọ,
ẹnyin si fẹ ki a fi apani fun nyin;
15 Ẹnyin si pa Olupilẹṣẹ ìye, ti Ọlọrun si
ti jinde kuro ninu okú; ẹlẹri ohun ti awa
nṣe yi.
16 Nipa igbagbọ́ li orukọ rẹ̀ on li o mu
ọkọnri yi lara le, ẹniti ẹnyin ri ati ti ẹnyin
si mọ̀: ati igbagbọ́ nipa tirẹ̀ on li o fun u ni
dida ara ṣaṣa yi li oju gbogbo nyin.
17 Njẹ nisisiyi, arakọnri, emi mọ̀ pe, nipa
aimọ̀ li ẹnyin fi ṣe e, ati awọn olori nyin
pẹlu.
18 Ṣugbọn gbogbo nkan wọnni, ti Ọlọrun
ti fihàn tẹlẹ lati ẹnu gbogbo awọn woli
rẹ̀ wá pe, Kristi yio jìya, on li o si mu
ṣẹ bẽ.
19 Njẹ ẹ ronupiwada, ki ẹ si yipada, ki a le
pa ẹ̀ṣẹ nyin rẹ, nigbati itura yio ba ti iwaju
Oluwa de;
20 On o si rán Jesu Kristi, ti a ti wasu fun
nyin tẹlẹ:
21 Ẹniti ọrun ko le ṣaima gbà titi yio fi di
igba amupada ohun gbogbo, ti Ọlọrun ti sọ li
ẹnu gbogbo awọn woli rẹ̀ mimọ́ lati igba ọjọ
ìwa.
22 Mose sá ti sọ fun awọn baba nitõtọ pe,
Oluwa Ọlọrun nyin yio gbé woli kan dide fun
nyin ninu awọn arakọnri nyin, bi emi; on ni

ki ẹnyin ki o ma gbagbọ́ li ohun gbogbo ti yio
ma sọ fun nyin.
23 Yio si ṣẹ, olukuluku ọkàn ti ko ba gbà
woli na gbọ́, on li a o parun kuro ninu awọn
enia.
24 Bẽ̩, ati gbogbo awọn woli lati Samueli
wá, ati gbogbo awọn ti o hù lẹhin rẹ̀, iye
awọn ti o ti sọ, nwọn si ti sọ̀rọ ọjọ wọnyi tẹlẹ
pẹlu.
25 Ẹnyin li ọmọ awọn woli, ati majẹmu ti
Ọlọrun ti da fun awọn Baba wa, o nwi fun
Abrahamu pe, Ati ninu irú ọmọ rẹ li a o ti fi
ibukun fun gbogbo ibatan ara aiye.
26 Nigbati Ọlọrun jí Jesu Ọmọ rẹ̀ dide,
o tète rán a si nyin lati busi i fun nyin,
ati lati yi olukuluku nyin pada kuro ninu
ẹ̀ṣẹ rẹ̀.

## ORI 4.

Bi nwọn si ti nsọ̀rọ fun awọn enia, awọn alufa,
ati olori ẹṣọ́ tempeli ati awọn Sadusi dide si
wọn,
2 Inu wọn bajẹ, nitoriti nwọn nkọ́ awọn enia,
ati ti nwọn si nfi Jesu wasu ajinde kuro ninu
okú.
3 Nwọn si nawọ́ mu wọn, nwọn há wọn mọ́
ile tubu titi o fi di ijọ keji: nitoriti o di aṣalẹ
tan.
4 Ṣugbọn ọ̀pọ awọn ti o gbọ́ ọ̀rọ na gbagbọ́;
iye wọn si to ẹgbẹdọgbọn ọkọnri.
5 O si ṣe nijọ keji, awọn olori wọn, ati

awọn alàgba, ati awọn akọwe, pejọ si Jeru-
salemu,
6 Ati Anna olori awọn alufa, ati Kaiafa, ati
Johannu, ati Aleksanderu, ati ìwọn awọn ti iṣe
ibatan olori awọn alufa.
7 Nigbati nwọn si mu wọn duro li arin,
nwọn bère pe, Agbara tabi orukọ kili ẹnyin fi
ṣe eyi?
8 Nigbana ni Peteru kún fun Ẹmí Mimọ́, o
wi fun wọn pe, Ẹnyin olori awọn enia, ati
alàgba Israeli,
9 Bi o ba ṣepe a nwadi wa niti iṣẹ rere ti a
ṣe si ọkọnri abirùn na, ni idi ohun ti a fi mu u
lara da;
10 Ki eyiyi ki o yé gbogbo nyin ati gbo-
gbo enia Israeli pe, li Orukọ Jesu Kristi
ti Nasareti, ti ẹnyin kàn mọ agbelebu, ti
Ọlọrun si gbé dide kuro ninu okú, nipa rẹ̀ li
ọkọnri yi fi duro niwaju nyin nisisiyi ni dida
ara ṣaṣa.
11 Eyiyi li okuta ti ati ọwọ́ ẹnyin ọmọle kọ̀
silẹ, ti o si di pàtaki igun ile.
12 Bẹ̃ni ko si si igbala lọdọ ẹlomiran: nitori
ko si orukọ miran labẹ ọrun ti a fi fun ni ninu
enia, ti a o fi gbà wa là.
13 Nigbati nwọn si ri igboiya Peteru on
Johannu, ti nwọn si wò pe, nwọn ṣe alaikọ́
nkan ati òpe enia, ẹnu yà wọn; nwọn si woye
wọn pe, nwọn a ti ma ba Jesu gbé.
14 Nigbati nwọn si nwò ọkọnri na ti a mu
lara da, ti o ba wọn duro, nwọn ko le ri nkan
wi si i.

15 Nigbati nwọn si rán wọn jade kuro li
awujo, nwọn ba ara wọn gbìro,
16 Wipe, Kili awa iba fi ṣe awọn ọkọnri
wọnyi? nitoriti iṣẹ aṣẹ nla ti ọwọ́ wọn ṣe, o
hàn gbangba si gbogbo awọn ti ngbé Jeru-
salemu; awa ko si le sẹ́ ẹ.
17 Ṣugbọn ki o máṣe le tàn kalẹ siwaju mọ́
lọdọ awọn enia, ẹ jẹ ki a kìlọ fun wọn gidigidi
pe, lati isisiyi lọ ki nwọn ki o máṣe fi orukọ yi
sọ̀rọ fun ẹnikẹni mọ́.
18 Nigbati nwọn si pè wọn, nwọn kìlọ fun
wọn, ki nwọn ki o máṣe sọ̀rọ, ki nwọn ki o má
si ṣe kọ́ni li orukọ Jesu mọ́.
19 Ṣugbọn Peteru on Johannu dahùn, nwọn
si wi fun wọn pe, Bi o ba tọ́ li oju Ọlọrun lati
gbọ́ ti nyin jù Ọlọrun lọ, ẹ gbà a rò.
20 Awa ko sá le ṣaima sọ ohun ti awa ti ri, ti
awa si ti gbọ́.
21 Nigbati nwọn si kìlọ fun wọn si i, nwọn
jọwọ wọn lọwọ lọ, nigbati nwọn ko ti ri nkan
ti nwọn iba fi jẹ wọn ni ìya, nitori awọn enia:
nitori gbogbo enia ni nyìn Ọlọrun logo fun
ohun ti o ṣe lọwọ wọn.
22 Nitori ọkọnri na jù ẹni-ogoji ọdún lọ, lara
ẹniti a gbé fi iṣẹ aṣẹ dida ara yi hàn.
23 Nigbati nwọn si jọwọ wọn lọwọ lọ, nwọn
lọ sọdọ awọn ẹgbẹ wọn, nwọn si ròhin ohun
gbogbo ti awọn olori alufa ati ti awọn alàgba
ti sọ fun wọn.
24 Nigbati nwon si gbọ́ eyini, nwọn fi
ọkàn kan gbé ohùn wọn soke si Ọlọrun
pe, Oluwa, iwọ li Ọlọrun, ti o da ọrun on

aiye, ati okun, ati ohun gbogbo ti mbẹ ninu
wọn:
25 Ẹniti o ti ẹnu Dafidi ọmọ-ọdọ rẹ̀ wi pe,
Ẽṣe ti awọn keferi fi nbinu, ati ti awọn enia
ngbìro ohun asan?
26 Awọn ọba aiye dide duro, ati awọn
olori kó ara wọn jọ si Oluwa, ati si
Kristi rẹ̀.
27 Nitõtọ sá ni si Jesu Ọmọ mimọ́ rẹ,
ẹniti iwọ ti fi àmi orórọ yàn, ati Herodu, ati
Pontiu Pilatu, pẹlu awọn Keferi, ati awọn
enia Israeli pejọ si,
28 Lati ṣe ohunkohun ti ọwọ́ rẹ ati ìmọ rẹ ti
pinnu ṣaju lati ṣe.
29 Ati nisisiyi, Oluwa, kiyesi ìlọ wọn: ki
iwọ ki o si fifun awọn ọmọ-ọdọ rẹ, ki nwọn ki
o ma fi igboiya gbogbo sọ ọ̀rọ rẹ.
30 Nipa ifi ninà ọwọ́ rẹ ṣe dida ara; ati ki
iṣẹ àmi ati iṣẹ iyanu ki o ma ṣe li orukọ Jesu
Ọmọ mimọ́ rẹ.
31 Nigbati nwọn gbadura tan, ile ti nwọn
gbé pejọ si mì-titi; gbogbo wọn si kún
fun Ẹmí Mimọ́, nwọn si fi igboiya sọ ọ̀rọ
Ọlọrun.
32 Ijọ enia ti o gbagbọ́ si wà li àiya ati
ọkàn kan: ko si si ẹniti o ni nkan ti o pè
ni ti ara rẹ̀; ṣugbọn gbogbo nwọn ni nkan
ṣọkan.
33 Agbara nla li awọn aposteli si fi jẹri
ajinde Jesu Oluwa; ore-ọfẹ pipọ si wà ninu
gbogbo wọn.
34 Ko si si ẹnikan ninu wọn ti o ṣe alaini:

nitori iye awọn ti o ni ilẹ tabi ile tà wọn,
nwọn mu owo ohun ti nwọn tà wá,
35 Nwọn si fi i lelẹ lẹba ẹsẹ awọn aposteli:
nwọn si ṣe ipín rẹ̀ fun olukuluku, gẹgẹ bi o ti
ṣe alaini si.
36 Ati Jose, ti a ti ọwọ awọn aposteli sọ ni
Barnaba, (ni itumọ̀ ẹyi ti ijẹ Ọmọ-Irọra,) ti
ẹ̀ya Lefi, ati ara Kipru,
37 O ni ilẹ kan, nigbati o tà a tan, o si mu
owo rẹ̀ wá, o fi i lelẹ lẹba ẹsẹ awọn aposteli.

## ORI 5.

ṢUGBỌN ọkọnri kan ti a npè ni Anania, pẹlu
Safira aya rẹ̀, nwọn tà ilẹ iní kan.
2 O si yàn apakan pamọ́ ninu owo na,
aya rẹ̀ ba a ṣe imùlẹ rẹ̀ pẹlu, o si mu
apakan rẹ̀ wá, o si fi i lelẹ lẹba ẹsẹ awọn
aposteli.
3 Ṣugbọn Peteru wipe, Anania, Ẽṣe ti Satani
fi kún ọ li àiya lati ṣeke si Ẹmí Mimọ́, ti iwọ
si fi yàn apakan pamọ́ ninu owo ilẹ na?
4 Nigbati o wà li ọwọ́ rẹ, tirẹ ki iṣe? lẹhin
igbati a si tà a tan, ko wà li ọwọ́ ara
rẹ? Ẽha ti ṣe ti iwọ fi rò kini yi li ọkàn
rẹ? ṣugbọn enia ki iwọ ṣeke si bikoṣe si
Ọlọrun.
5 Nigbati Anania si gbọ́ ọ̀rọ wọnyi, o ṣubu
lulẹ, o si kú: ẹ̀ru nla si ba gbogbo awọn ti o
gbọ́ nkan wọnyi.
6 Awọn ọmọkọnri si dide, nwọn dì i, nwọn si
gbé e jade, nwọn si sin i.

7 O si to ìwọn ọ̀sa wakati mẹta ọjọ lẹhin eyi,
ti aya rẹ̀ ko mọ̀ ohun ti o ti șe, o wọle.
8 Peteru si dahùn o bi i pe, Wi fun mi, bi ni
iye bayi li ẹnyin tà ilẹ na? O si wipe, Lõtọ
ni iye bẽni.
9 Peteru si wi fun u pe, Ẽșe ti ẹnyin fi mulẹ
pọ̀ lati dan Ẹmí Oluwa wò? wò o, ẹsẹ awọn
ti o sinkú ọkọ rẹ mbẹ li ẹnu ọ̀na, nwọn o si
gbé ọ jade.
10 O si șubu lulẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀ lojukanna, o si
kú: awọn ọmọkọnri si wọle, nwọn bá a o kú,
nigbati nwọn si gbé e jade, nwọn sin i lẹba
ọkọ rẹ̀.
11 Ẹ̀ru nla si ba gbogbo ijọ enia Ọlọrun,
ati gbogbo ìwọn awọn ti nwọn gbọ́ nkan
wọnyi.
12 Ati li ọwọ́ awọn aposteli ni iṣẹ àmi ati iṣẹ
iyanu pipọ ti șe ninu awọn enia; gbogbo wọn
si fi ọkàn kan wà ni iloro Solomoni.
13 Ati ninu awọn iyokùn ẹnikan ko jẹ dașa
ati ba wọn dàpọ: șugbọn enia nko okiki
wọn.
14 Ọ̀pọ awọn onigbagbọ́ li a si nyàn kún
Oluwa, ati ọkọnri ati obiri.
15 Tobẽ ti nwọn ngbé awọn abirùn jade si
igboro, ti nwọn ntẹ́ wọn si ori akete, ati ibĩrọ-
gbọku, bi o tilẹ șe kìki ojiji Peteru ti nrekọja
lọ ni ki o le șijibò diẹ ninu wọn.
16 Ọ̀pọ enia si ti ilu igberiko wá si Jeru-
salemu, nwọn nmu awọn abirùn enia wá, ati
awọn ti ara kan fun ẹmi aimọ́: a si șe dida
ara olukuluku wọn.

17 Nigbana li olori awọn alufa dide, ti on ti
gbogbo awọn ti nwọn wà lọdọ rẹ̀, (ti iṣe iyapa
ti awọn Sadusi) inu wọn kún fun irira,
18 Nwọn si nawọ́, nwọn mu awọn aposteli,
nwọn si fi wọn sinu tubu.
19 Ṣugbọn angeli Oluwa ṣí ilẹkun tubu li
oru, nigbati o si mu wọn jade, o wipe,
20 Ẹ lọ, ẹ duro, ki ẹ si ma sọ gbogbo ọrọ ìye
yi fun awọn enia ni tempeli.
21 Nigbati nwọn si gbọ́ yi, nwọn wọ̀ ile
Ọlọrun lọ ni kutukutu, nwọn si nkọ́ni. Ṣu-
gbọn olori awọn alufa de, ati awọn ti mbẹ lọdọ
rẹ̀, nwọn si pè apejọ, ati gbogbo awọn igbimọ
awọn ọmọ Israeli, nwọn si ranṣẹ si ile tubu
lati mu wọn wá.
22 Ṣugbọn nigbati awọn onṣẹ de ibẹ̀, ti nwọn
ko si ri wọn ni ile tubu, nwọn pada wá, nwọn
si rò,
23 Wipe, Awa bá ile tubu o sé pinpin nitõtọ,
ati awọn oluṣọ duro lode niwaju ilẹkun: ṣu-
gbọn nigbati awa ṣí ilẹkun, awa ko bá ẹnikẹni
ninu tubu.
24 Nigbati olori awọn alufa, ati olori ẹṣọ́
tempeli ati awọn olori alufa si gbọ́ nkan
wọnyi, o gọ́ wọn fun wọn pe, nibo li eyi o
gbé jasi.
25 Nigbana li ẹnikan si de, o wi fun wọn
pe, Wò o, awọn ọkọnri ti ẹnyin fi sinu
tubu, nwọn duro ni tempeli, nwọn si nkọ́
awọn enia.
26 Nigbana li olori ẹṣọ́ pẹlu awọn onṣẹ lọ,
nwọn mu wọn wá li ailò agbara: nitoriti

nwọn bẹ̀ru awọn enia, ki a má ba sọ wọn li
okuta.
27 Nigbati nwọn si mu wọn de, nwọn mu
wọn duro niwaju ijọ: olori awọn alufa si bi
wọn lẽre.
28 Wipe, Awa ko ti kìlọ fun nyin gidigidi
pe, ẹnyin ko gbọdọ fi orukọ yi kọ́ni mọ́? ẹ
si kiyesi i, ẹnyin fi ẹkọ́ nyin kún Jerusalemu,
ẹnyin si npete ati mu ẹ̀jẹ ọkọnri yi wá si ori
wa.
29 Ṣugbọn Peteru ati awọn aposteli iyokùn
dahùn, nwọn si wipe, Awa ko gbọdọ má gbọ́
ti Ọlọrun jù ti enia lọ.
30 Ọlọrun awọn baba wa li o gbé Jesu dide,
ẹniti ẹnyin pa, ti ẹnyin si fi há lori igi.
31 On li Ọlọrun fi ọwọ́ ọtún rẹ̀ gbéga lati jẹ
Ọmọ alade ati Olugbala, lati fi ironupiwada
fun Israeli, ati idariji ẹ̀ṣẹ.
32 Awa si li ẹlẹri rẹ̀ si nkan wọnyi; ati Ẹmí
Mimọ́ pẹlu, ti Ọlọrun fifun awọn ti o gbọ́ ti
rẹ̀.
33 Nigbati nwọn gbọ́ eyini, àiya wọn gbà
ọgbẹ́ de inu, nwọn gbìro ati pa wọn.
34 Nigbana li ọkan ninu ijọ na, ti a npè ni
Gamalieli, Farisi ati amofin, ti o ni iyìn gidi-
gidi lọdọ gbogbo enia, o dide duro, o ni ki a
mu awọn aposteli bì sẹhin diẹ;
35 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin ọkọnri Israeli,
ẹ kiyesi ara nyin li ohun ti ẹnyin npete ati ṣe
si awọn ọkọnri wọnyi.
36 Nitori ṣaju ọjọ wọnyi ni Teuda dide, o
nṣe fefé pe ẹnikan nla li on; ẹniti ìwọn irinwo

ọkọnri gbatì: ẹniti a pa; ati ìwọn gbogbo
awọn ti o gbà tirẹ̀ gbọ́, a tú wọn ká, a si sọ
wọn di asan.
37 Lẹhin ọkọnri yi ni Juda ti Galili dide
lakoko kikà enia, o si fà enia pipọ lẹhin rẹ̀: on
pẹlu o gbé; ati gbogbo iye awọn ti o gbà ti rẹ̀
gbọ́, a fọn wọn ká.
38 Ki emi ki o si wi fun nyin nisisiyi, Ẹ
gafara lọdọ awọn ọkọnri wọnyi, ki ẹ si jọwọ
wọn jẹ: nitori bi o ba ṣepe ìmọ tabi iṣẹ yi ba
ṣe ti enia, yio di asan:
39 Ṣugbọn bi ti Ọlọrun ba ni, ẹnyin ki yio
le bì i ṣubu; ki a máṣe fi bá nyin lati ma ba
Ọlọrun jà.
40 Nwọn si tẹ si tirẹ̀: nigbati nwọn si pè
awọn aposteli, ti nwọn lù wọn, nwọn kìlọ fun
wọn pe, ki nwọn ki o máṣe sọ̀rọ li orukọ Jesu
mọ́, nwọn si jọwọ wọn lọwọ lọ.
41 Nwọn si lọ kuro niwaju ijọ, nwọn nyọ̀
nitori ti a kà wọn yẹ si ìya ijẹ nitori orukọ
rẹ̀.
42 Ati li ojojumọ́ ni tempeli ati lati ile de
ile, nwọn ko dẹkun ikọ́ni ati ni wiwasu Jesu
Kristi.

## ORI 6.

Ati li ọjọ wọnni, nigbati iye awọn ọmọ-ẹhin
npọ̀ si i, ikùn sinu wà ninu awọn Hellene si
awọn Heberu, nitoriti a nṣe igbagbé awọn opó
wọn ni ipinfunni ojojumọ́.
2 Nigbana li awọn mejejila pè ijọ awọn
ọmọ-ẹhin pọ̀, nwọn wipe, Ko yẹ ti awa o

fi fi ọ̀rọ Ọlọrun silẹ, ti awa o si ma fi sìn tabeli.
3 Nitorina, arakọnri, ẹ wò ọkọnri meje
ninu nyin, olorukọ rere, ẹniti o kún fun Ẹmí Mimọ́, ati fun ọgbọ́n, ẹniti awa iba yàn si iṣẹ yi.
4 Ṣugbọn awa o fi ara wa fun adura nigba-
gbogbo, ati fun iṣẹ iranṣẹ ọ̀rọ na.
5 Ọ̀rọ na si tọ́ loju gbogbo ijọ enia: nwọn
si yàn Stefanu, ọkọnri ti o kún fun igbagbọ́ ati fun Ẹmí Mimọ́, ati Filippi ati Prokoru, ati Nikanoru, ati Timoni, ati Parmena, ati Nikola alawọṣe Ju ara Antioku:
6 Ẹniti nwọn mu wá siwaju awọn aposteli:
nigbati nwọn si gbadura, nwọn fi ọwọ́ le wọn.
7 Ọ̀rọ Ọlọrun si gbilẹ; iye awọn ọmọ-ẹhin si
pọ̀ si i gidigidi ni Jerusalemu; ati ọ̀pọ ninu ẹgbẹ awọn alufa fetisi igbagbọ́.
8 Ati Stefanu, ti o kún fun igbagbọ́, ati fun
agbara, o ṣe iṣẹ iyanu, ati iṣẹ aṣẹ nla lãrin awọn enia na.
9 Nigbana li awọn kan dide ninu sinagogu,
ti a npè ni ti awọn Libertine, ati ti ara Kirene, ati ti ara Aleksandria, ati ninu awọn ara Kilikia, ati ti Asia, nwọn mba Stefanu jiyàn.
10 Nwọn ko si le kò ọgbọ́n ati ẹmí ti o fi
nsọ loju.
11 Nigbana ni nwọn lọ lati bẹ̀ abẹtẹlẹ awọn
ọkọnri, ti nwọn wipe, Awa gbọ́ ọkọnri yi nsọ ọ̀rọ buburu si Mose ati si Ọlọrun.

12 Nwọn si rú awọn enia soke, ati awọn
alàgba, ati awọn akọwe, nwọn dide si i, nwọn
gbá a mu, nwọn mu u wá si ijọ.
13 Nwọn si mu awọn ẹlẹri eke wá, ti nwọn
wipe, Ọkọnri yi ko simi lati sọ ọ̀rọ buburu si
ibi mimọ́ yi, ati si ofin:
14 Nitori awa gbọ́ ọ, o wipe, Jesu Nasareti
yi, yio fọ́ ibi yi, yio si pa iṣe ti Mose fifun
wa da.
15 Ati gbogbo awọn ti o si joko ni ijọ,
tẹjumọ́ ọ iwò, nwọn nwò oju rẹ̀ bi ẹnipe oju
angeli.

## ORI 7.

NIGBANA li olori awọn alufa dahùn wipe,
Nkan wọnyi ha ri bẹ̃ bi?
2 O si dahùn wipe, Alàgba, arakọnri, ati
baba, ẹ fetisi i; Ọlọrun ogo fi ara hàn fun
Abrahamu baba wa, nigbati o wà ni Meso-
potamia, ki o to ṣe atipo ni Karani,
3 O si wi fun u pe, Lọ kuro ni ilẹ rẹ, ati
lọdọ awọn ibatan rẹ, ki o si wá si ilẹ ti emi o
fi hàn ọ.
4 Nigbana li o si lọ kuro ni ilẹ awọn ara
Kaldea, o si ṣe atipo ni Karani: lẹhin igbati
baba rẹ̀ kú, lati ibẹ̀ li o ti ṣí i wá si ilẹ yi,
nibiti ẹnyin ngbé nisisiyi.
5 Ko si fun u to bi atẹlẹsẹ ilẹ ninu rẹ̀:
ṣugbọn o leri pe, on o fi i fun u ni ilẹ-nini,
ati fun awọn irú ọmọ rẹ̀ lẹhin rẹ̀, nigbati ko ti
li ọmọ.
6 Ọlọrun si sọ bayi pe, Irú ọmọ rẹ̀ yio ṣe

atipo nı ilẹ miran; nwọn o si sọ wọn di ondè,
nwọn o si pọ́n wọn loju ni irinwo ọdún.
7 Ọlọrun wipe, Orilẹ-ède na ti nwọn o wà
li ondè fun, li emi o ba wijọ: lẹhin eyini
ni nwọn o jade kuro, nwọn o wá lati sìn mi
nihinyi.
8 O si ba a da majẹmu ikọlà: bẽli Abra-
hamu bí Isaaki, o kọ ọ ni ilà ni ijọ kẹjọ;
Isaaki si bí Jakọbu; Jakọbu si bì awọn Baba
nla mejejila.
9 Awọn Baba nla si ṣe ilara Josefu, nwọn si
tà a si Egipti: ṣugbọn Ọlọrun wà pẹlu rẹ̀.
10 O si yọ ọ kuro ninu ipọnju rẹ̀ gbogbo, o
si fun u li oju rere ati ọgbọ́n li oju Farao ọba
Egipti; on si fi i jẹ Bãlẹ Egipti ati gbogbo
ile rẹ̀.
11 O si ṣe pe, ìyan kan wá imu ni gbogbo ilẹ
Egipti ati ni Kanaani, ati ipọnju pipọ: awọn
baba wa ko si ri onjẹ.
12 Ṣugbọn nigbati Jakọbu gbọ́ pe alikama
mbẹ ni Egipti, o tète rán awọn baba wa lọ.
13 Nigba arinkeji Josefu fi ara rẹ̀ hàn fun
awọn arakọnri rẹ̀; a si fi awọn ara Josefu hàn
fun Farao.
14 Nigbana ni Josefu ranṣẹ, o si pè Jakọbu
baba rẹ̀ si ọdọ, ati gbogbo awọn ibatan rẹ̀,
arundilọgọrin ọkàn.
15 Bẽni Jakọbu sọkalẹ lọ si Egipti, o si kú,
on ati awọn baba wa,
16 A si rù wọn lọ si Sikemu, a si tẹ́ wọn sinu
ibojì ti Abrahamu rà ni iye fadaka lọwọ awọn
ọmọ Emoru baba Sikemu.

17 Ṣugbọn bi akokò majẹmu ti Oluwa da fun
Abrahamu ti kùn si dẹ̀dẹ, awọn enia na nrú,
nwọn si nrẹ̀ ni Egipti,
18 Titi ọba miran fi jẹ, ti ko mọ̀ Josefu.
19 On na li o ṣe arekereke si awọn ibatan wa,
nwọn si hùwa buburu si awọn baba wa, tobẽ ti
nwọn fi já awọn ọmọ ọwọ wọn lọwọ wọn, nitori
ki nwọn ki o máṣe yè.
20 Li akokò igba ti a bí Mose, ẹniti o li ẹwà
loju Ọlọrun, ti nwọn si bọ́ li oṣù mẹta ni ile
baba rẹ̀:
21 Nigbati nwọn si já a sọnù, ọmọbiri
Farao he e, o si tọ́ ọ dàgba li ọmọ fun
ara rẹ̀.
22 A si kọ́ Mose ni gbogbo ọgbọ́n ara Egipti,
o si pọ̀ li ọ̀rọ ati ni iṣe.
23 Nigbati o si di ẹni ogoji ọdún, ọkàn
rẹ̀ fà si ati lọ ibẹ̀ awọn ọmọ Israeli ará
rẹ̀ wò.
24 Nigbati o ri ọkan ninu wọn ti njìya, o
gbija rẹ̀, o gbẹsan ẹniti nwọn njẹ ni ìya, o si
pa ara Egipti na:
25 O si ṣebi awọn arakọnri on o mọ̀ bi Ọlọ-
run yio ti fi ọwọ́ on gbà wọn: ṣugbọn nwọn
ko mọ̀.
26 O si di ijọ keji o fi ara rẹ̀ hàn fun wọn bi
nwọn ti njà, on iba si là wọn, o wipe, Alàgba,
arakọnri li ẹnyin; ẽṣe ti ẹnyin fi nṣe ohun ti
ko tọ́ si ara nyin?
27 Ṣugbọn ẹniti o finran si ẹnikeji rẹ̀, o tì i
kuro, o wipe, Tali o fi ọ jẹ olori tabi onidajọ
wa?

28 Iwọ nfẹ pa mi bi iwọ ti pa ara Egipti
laná?
29 Nigbana ni Mose sá nitori ọ̀rọ yi, o si wa
idi alejò ni ilẹ Madiani, nibiti o gbé bí ọmọ
meji.
30 Nigbati o pé ogoji ọdún, angeli Oluwa fi
ara rẹ̀ hàn a li òke Sinai ni ijù, ninu ọwọ́ iná
ni igbẹ́.
31 Nigbati Mose ri i, ẹnu yà a si iran na:
nigbati o si sunmọ ọ lati wò o fín, ohùn
Oluwa ti inu iná kọ si i,
32 Wipe, Emi li Ọlọrun awọn baba rẹ, Ọlọ-
run Abrahamu, ati Ọlọrun Isaaki, ati Ọlọrun
Jakọbu. Nigbana ni Mose warìri, ko si daṣa
ati wò o mọ́.
33 Oluwa si wi fun u pe, Tú bata rẹ kuro
li ẹsẹ rẹ: nitori ibi ti o gbé duro nì ilẹ
mimọ́ ni.
34 Ni riri mo ti ri ipọnju awọn enia mi
ti mbẹ ni Egipti, mo si ti gbọ́ gbigbin
wọn, mo si sọkalẹ wá lati da wọn ni ìde.
Iwọ wá nisisiyi, emi o rán ọ lọ si
Egipti.
35 Mose na yi ti nwọn kọ̀, wipe, Tali o fi ọ
jẹ olori tabi onidajọ? on na li Ọlọrun rán lọ
lati ṣe olori ati oludande lati ọwọ́ angeli na lọ,
ti o fi ara hàn a ni igbẹ́.
36 On li o mu wọn jade, lẹhin igbati o fi iṣẹ
iyanu, ati iṣẹ àmi hàn ni ilẹ Egipti, ati li Okun
pupa, ati li aginjù li ogoji ọdún.
37 Eyi ni Mose na ti o wi fun awọn ọmọ
Israeli pe, Woli kan li Oluwa Ọlọrun nyin yio

gbé dide fun nyin ninu awọn arakọnri nyin,
bi emi; on ni ki ẹnyin ki o gbagbọ́.
38 Eyiyi na li ẹniti o wà ninu ijọ enia Ọlọ-
run ni ijù pẹlu angeli na ti o mba a sọrọ li òke
Sinai, ati pẹlu awọn baba wa: ẹniti o gbà ọ̀rọ
ìye lati fifun wa:
39 Ẹniti awọn baba wa ko fẹ gbagbọ́, ṣu-
gbọn nwọn tì i kuro lọdọ wọn, nwọn si yipada
li ọkàn wọn si Egipti,
40 Nwọn wi fun Aaroni pe, Da oriṣa fun wa
ti yio ma tọna ṣaju wa: nitori bi o ṣe ti Mose
yi ni ti o mu wa ti ilẹ Egipti wá, awa ko mọ̀
ohun ti o ṣe e.
41 Nwọn si ṣe ere ẹgbọ̀rọ malu ni ijọ wọnni,
nwọn si npa ẹran rubọ fun ere na, nwọn si
nyọ̀ si iṣẹ ọwọ́ ara wọn.
42 Nigbana li Ọlọrun si pada, o fi wọn silẹ
lati ma sìn irawọ oju ọrun; bi a ti kọ ọ ninu
iwe awọn woli pe, Ẹnyin ara ile Israeli, ẹnyin
pa ẹran rubọ, tabi ẹnyin mu ẹbọ fun mi wá li
aginjù ni ìwọn ogoji ọdún?
43 Pẹlu-pẹlu ẹnyin tẹwọgbà agọ́ Moloku,
ati ti irawọ Remfani, ọlọrun nyin, aworan ti
ẹnyin ṣe lati ma bọ wọn: emi o si kó nyin lọ
rekọja Babiloni.
44 Agọ́ ẹrí wà lọdọ awọn baba wa ni ijù, bi
o ti pinnu rẹ̀, o nsọ fun Mose pe, ki o ba le ṣe
e gẹgẹ bi apẹrẹ ti o ti ri.
45 Ti awọn atẹle baba wa si mu ba Joṣua
wá si ilẹ awọn Keferi, ti Ọlọrun lé jade kuro
niwaju awọn baba wa, titi o fi di igba ọjọ
Dafidi;

46 Ẹniti o ri ore niwaju Ọlọrun, ti o si nfẹ
pagọ́ fun Ọlọrun Jakọbu.
47 Ṣugbọn Solomoni li o kọ́ ile fun u.
48 Ṣugbọn Ọgá-ogo ki igbé ile ti a fi ọwọ kọ́;
gẹgẹ bi woli ti wi pe,
49 Ọrun ni itẹ́ mi, aiye si li apoti itisẹ mi:
irú ile kili ẹnyin o kọ́ fun mi? li Oluwa wi;
tabi ibo ni ibi isimi mi?
50 Ọwọ́ mi ki o ṣe gbogbo nkan wọnyi?
51 Ẹnyin ọlọrùn-lile ati alaikọla àiya on etí,
nigbagbogbo li ẹnyin ima dèna Ẹmí Mimọ́:
gẹgẹ bi baba nyin, bẹ̃li ẹnyin.
52 Tani ninu awọn woli ti awọn baba nyin
ko ṣe inunibini si? nwọn si ti pa awọn ti o ti
ìsọ ti wíwa Ẹni Olõtọ na tẹlẹ; ẹniti ẹnyin si
ti di amọ̀na si ati olupa:
53 Ẹniti o fi iwasu awọn angeli gbà ofin, ti
nwọn ko si pa a mọ́.
54 Nigbati nwọn gbọ́ nkan wọnyi, àiya wọn
gbà ọgbẹ̀ de inu, nwọn si pahin si i keke.
55 Ṣugbọn on kún fun Ẹmí Mimọ́, o tẹjumọ́,
o nwò ọrun, o si ri ogo Ọlọrun, ati Jesu nduro
li ọwọ́ ọtún Ọlọrun.
56 O si wipe, Wò o, mo ri ọrun ṣí silẹ, ati
Ọmọ-enia nduro li ọwọ́ ọtún Ọlọrun.
57 Nigbana ni nwọn kigbe soke li ohùn
rara, nwọn si dì eti wọn, nwọn fi ọkàn kan rọ́
lù u,
58 Nwọn si wọ́ ọ sẹhin ode ilu na, nwọn
sọ ọ li okuta: awọn ẹlẹri si fi aṣọ wọn
lelẹ lẹba ẹsẹ ọmọkọnri kan ti a npè ni
Saulu.

59 Nwọn sọ Stefanu li okuta, o npè Ọlọrun,
o si nwipe, Jesu Oluwa, gbà ẹmí mi.
60 Nigbati o si kunlẹ, o kigbe li ohùn rara
pe, Oluwa, má kà ẹ̀ṣẹ yi si wọn li ọrùn. Nigbati o si wi eyiyi, o sùn.

## ORI 8.

SAULU si li ohùn si ikú rẹ̀. Ati nigbana inunibini nla kan wà fun ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni Jerusalemu; a si tú gbogbo wọn kalẹ já àgbegbe Judea on Samaria, bikoṣe kìki awọn aposteli.
2 Awọn enia rere si dì okú Stefanu, nwọn si
pohùnrere ẹkún sori rẹ̀.
3 Ṣugbọn bi o ṣe ti Saulu ni, o nfọ́ ijọ enia
Ọlọrun tútu, o nwọ̀ ojojule, o si nmu awọn ọkọnri ati obiri, o nfi wọn sinu tubu.
4 Awọn ti nwọn si túka nlọ si ibi gbogbo,
nwọn nwasu ọ̀rọ na.
5 Filippi si sọkalẹ lọ si ilu Samaria, o nwasu
Kristi fun wọn.
6 Awọn enia si fi ọkàn kan fi iye si ohun ti
Filippi nsọ, nwọn ngbọ́, nwọn si nri iṣẹ aṣẹ ti o nṣe.
7 Nitori awọn ẹmi aimọ́ nkigbe li ohùn rara,
nwọn jade kuro lara awọn pipọ ti nwọn gùn: ati pipọ awọn ti ẹ̀gba mu, ati awọn amokun, a si ṣe dida ara wọn.
8 Ayọ̀ pipọ si wà ni ilu na.
9 Ṣugbọn ọkọnri kan wà ni ilu na, ti a

npè ni Simoni, ti ima ṣe oṣó si awọn ara
Samaria ri, ama wipe enia nla kan li on:
10 Ẹniti gbogbo wọn fiyesi, ati ewe ati
àgba, ti nwọn nwipe, Ọkọnri yi li agbara nla
Ọlọrun.
11 On ni nwọn si bọ̀wọ fun, nitori igba atijọ
li o ti nṣe oṣó si wọn.
12 Ṣugbọn nigbati nwọn gbà Filippi gbọ́ ti
nwasu ohun ijọba Ọlọrun, ati orukọ Jesu
Kristi, a baptisi wọn, ati ọkọnri ati obiri.
13 Simoni tikararẹ̀ si gbagbọ́ pẹlu: nigbati
a si baptisi rẹ̀, o si mba Filippi joko, o nwò
iṣẹ àmi ati iṣẹ aṣẹ ti nti ọwọ́ Filippi ṣe, ẹnu si
yà a si i.
14 Nigbati awọn aposteli ti o wà ni Jeru-
salemu gbọ́ pe awọn ara Samaria gbà ọ̀rọ
Ọlọrun, nwọn rán Peteru on Johannu si
wọn:
15 Awọn ẹniti o si gbadura fun wọn, nigbati
nwọn sọkalẹ, ki nwọn ki o le ri Ẹmí Mimọ́
gbà:
16 Nitori titi o fi di igba na ko ti ibà le
ẹnikẹni ninu wọn; ṣugbọn kìki a baptisi wọn
li orukọ Jesu Oluwa ni.
17 Nigbana ni nwọn fi ọwọ́ le wọn, nwọn si
gbà Ẹmí Mimọ́.
18 Nigbati Simoni ri pe nipa ifi ọwọ́ le-ni li
a nti ọwọ́ awọn aposteli fi Ẹmí Mimọ́ fun ni, o
ṣe ileri owo fun wọn,
19 O wipe, Ẹ fun mi ni irú aṣẹ yi, pẹlu ki
ẹnikẹni ti mo ba fi ọwọ́ le, ki o le ri Ẹmí
Mimọ́ gbà.

20 Ṣugbọn Peteru da a lohùn wipe, Owo rẹ a
ṣegbé pẹlu rẹ, nitoriti iwọ ṣebi ama fi owo rà
ẹ̀bun Ọlọrun.
21 Iwọ ko ni ipa, bẽ̃ni iwọ ko ni ipín ni
kini yi: nitoriti ọkàn rẹ ko ṣe dede niwaju
Ọlọrun.
22 Nitorina ronupiwada ìwa buburu rẹ yi,
ki iwọ ki o si gbadura lọdọ Ọlọrun, bọya bi
Ọlọrun yio dari ete ọkàn rẹ jì ọ.
23 Nitoriti mo woye pe, iwọ wà ninu ikorò
orõro, ati ni ìde ẹ̀ṣẹ.
24 Nigbana ni Simoni dahùn, o si wipe, Ẹ
gbadura sọdọ Oluwa fun mi, ki ọkan ninu
ohun ti ẹnyin sọ wọnyi ki o máṣe ba mi.
25 Ati awọn nigbati nwọn si ti jẹri, ti nwọn
si ti wasu ọ̀rọ Oluwa, nwọn pada lọ si Jeru-
salemu, nwọn si nwasu Ihin rere ni iletò pipọ
ti awọn ara Samaria.
26 Angeli Oluwa si sọ fun Filippi, wipe, Dide
ki o si ma lọ si ìha gusu li ọ̀na ti o ti Jeru-
salemu lọ si Gasa, ti iṣe ijù.
27 Nigbati o si dide, o lọ: si kiyesi i, ọkọnri
kan ara Etiopia, iwẹfa ọlọlá pipọ lọdọ Kan-
dake ayaba awọn ara Etiopia, ẹniti iṣe oluṣọ
gbogbo iṣura rẹ̀, o si wá lati gbadura ni Jeru-
salemu.
28 Bi o ti npada lọ, ti o si joko ninu kẹkẹ́ rẹ̀,
o nkà iwe woli Isaiah.
29 Nigbana li Ẹmí wi fun Filippi pe, Lọ si
eti ibẹ̀, ki o si da ara rẹ pọ̀ mọ́ kẹkẹ́ yi.
30 Filippi si sure lọ, o gbọ́, o nkà iwe woli
Isaiah, o si bi i pe, Iwe ti iwọ nkà nì, o yé ọ?

31 O si dahùn wipe, Yio ti ṣe yé mi,
bikoṣepe ẹnikan fi itumọ̀ rẹ̀ hàn fun mi? O
si bẹ̀ Filippi ki o gòke wá, ki o si ba on
joko.
32 Ibi Iwe mimọ́ Ọlọrun ti o nkà na li
eyi, A fà a bi agutan lọ si pipa; ati bi ọdọ-
agutan iti idakẹ niwaju olurẹrun rẹ̀, bẹ̃ni ko
yà ẹnu rẹ̀:
33 Ni irẹlẹ rẹ̀ a gbà idajọ rẹ̀: tali o si le
pìtan iran rẹ̀? nitori a gbà ẹmí rẹ̀ kuro li
aiye.
34 Iwẹfa si da Filippi lohùn, o ni, Mo bẹ̀
ọ, tani woli na sọ eyi si? si ara rẹ̀, tabi si
ẹlomiran?
35 Nigbana ni Filippi si yà ẹnu rẹ̀, o si bẹ̀rẹ
si i ni ibi Iwe mimọ́ Ọlọrun na, o si wasu Jesu
fun u.
36 Bi nwọn si ti nlọ li ọ̀na, nwọn de ibi omi
kan: iwẹfa si wipe, Wò o, omi ni yi; kili o da
mi duro lati baptisi?
37 Filippi si wipe, Bi iwọ ba gbagbọ́ tọkàn-
tọkan, a le baptisi rẹ, O si dahùn o ni, Mo
gbagbọ́ pe Jesu Kristi, Ọmọ Ọlọrun ni.
38 O si wipe ki a da kẹkẹ́ duro: awọn mejeji
si sọkalẹ lọ sinu omi, ati Filippi ati iwẹfa; o
si baptisi rẹ̀.
39 Nigbati nwọn si jade soke kuro ninu omi,
Ẹmí Oluwa ta Filippi pá, iwẹfa ko si ri i mọ́:
on si mu ọ̀na rẹ̀ pọ̀n, o nlọ, o nyọ̀.
40 Ni Asotu li a si wa iri Filippi; bi o ti
nrekọja lọ, o nwasu ni gbogbo ilu, titi o fi de
Kesarea.

## ORI 9.

Ati Saulu, titi o fi di isisiyi, o nmí ìlọ ati pipa
si awọn ọmọ-ẹhin Oluwa, nigbati o tọ̀ olori
awọn alufa lọ,
2 O bẹ̀bẹ iwe lọwọ rẹ̀ si Damasku si sinagogu
pe, bi on ba ri ẹnikẹni li ọ̀na yi, iba ṣe ọkọnri,
iba ṣe obiri, ki on ki o le mu u ni didè wá si
Jerusalemu.
3 Bi o si ti nlọ, o si sunmọ eti Damasku:
imọlẹ si mọ́ yi i ká lojijì lati ọrun wá:
4 Nigbati o si ṣubu lulẹ, o gbọ́ ohùn ti o nfọ̀
si i pe, Saulu, Saulu, ẽṣe ti iwọ fi nṣe inunibini
si mi?
5 On si wipe, Iwọ tani, Oluwa? Oluwa si
dahùn pe, Emi Jesu ni, ẹniti iwọ nṣe inunibini
si: o ṣoro fun ọ lati tapá si ẹgún.
6 O si nwa-rìri, ẹnu si yà a, o ni, Oluwa, kili
iwọ nfẹ ki emi ki o ṣe? Oluwa si wi fun u pe,
Dide, ki o si lọ si ilu, na, nibẹ̀ li a o sọ fun ọ
li ohun ti iwọ o ṣe.
7 Awọn ọkọnri ti si mba a rìn pọ̀ duro, kẹ́kẹ
pa mọ́ wọn li ẹnu, nwọn ngbọ́ ohùn, ṣugbọn
nwọn ko ri ẹnikan.
8 Saulu si dide ni ilẹ; nigbati oju rẹ̀ si ṣí, ko
ri ẹnikẹni: ṣugbọn nwọn fà a li ọwọ́, nwọn si
mu u wá si Damasku.
9 O si gbé ijọ mẹta li airina, ko si jẹ, bẹ̃ni ko
si mu.
10 Ọkọnri kan ọmọ-ẹhin si wà ni Damasku,
ti a npè ni Anania; on li Oluwa si wi fun li
ojuran pe, Anania. O si dahùn wipe, Wò o,
emi ni yi, Oluwa.

11 Oluwa si wi fun u pe, Dide, ki o si
lọ si ọ̀na igboro ti a npè ni Ọganran, ki
iwọ ki o si bère ẹnikan, ti a npè ni Saulu,
ara Tarsu, ni ile Juda: sá kiyesi i, o ngba-
dura.
12 O si ti ri ọkọnri kan li ojuran ti a npè
ni Anania o wọ̀le, o si fi ọwọ́ le e, ki o le
riran rẹ̀.
13 Anania si dahùn wipe, Oluwa, mo ti
gburó ọkọnri yi lọdọ ọ̀pọ enia, ni ìwọn
buburu ti o ṣe si awọn enia mimọ́ rẹ ni
Jerusalemu:
14 O si gbà agbara lati ọdọ awọn olori alufa
wá si ihinyi, lati dè gbogbo awọn ti npè orukọ
rẹ.
15 Ṣugbọn Oluwa wi fun u pe, Ma ba tirẹ
lọ: nitoriti iṣe ohun-ìlo àyo fun mi, lati mu
orukọ mi lọ si iwaju awọn Keferi, ati awọn
ọba, ati niwaju awọn ọmọ Israeli:
16 Nitori emi o fi hàn a ni ìya ohun pipọ ti
yio jẹ nitori orukọ mi.
17 Anania si mu ọ̀na rẹ̀ pọ̀n, o si wọ̀ ile na;
nigbati o si fi ọwọ́ rẹ̀ le e, o ni, Saulu Ara-
kọnri, Oluwa li o rán mi, Jesu ti o fi ara hàn
fun ọ li ọ̀na bi iwọ ti mbọ̀ wá, ki iwọ ki o le
riran rẹ, ki o si le kún fun Ẹmí Mimọ́.
18 Lojukanna ohun kan bọ́ kuro li oju
rẹ̀ bi ipẹpẹ́: o si riran; nigbati o si dide, a
baptisi rẹ̀.
19 Nigbati o si jẹun, ara rẹ̀ le. Saulu si
wà pẹlu awọn ọmọ-ẹhin ni Damasku ni ijọ
melokan.

C C

20 Lojukanna o si wasu Kristi ninu sinagogu
pe, on li Ọmọ Ọlọrun.
21 Ṣugbọn ẹnu yà gbogbo awọn ti o ngbọ́,
nwọn si wipe, Ọkọnri yi kọ nṣe inunibini si
awọn ti npè orukọ yi ni Jerusalemu, ti o si ti
itori na wá si ihinyi, ki o le mu wọn ni didè lọ
ifi fun awọn olori alufa?
22 Ṣugbọn agbara Saulu npọ̀ si i, o si damu
awọn Ju ti o wà ni Damasku, o nfi hàn pe,
eyiyi na ni Kristi.
23 Lẹhin igbati ọjọ pipọ kọja, awọn Ju
ngbìro lati pa a:
24 Ṣugbọn ìdena wọn di mimọ̀ fun Saulu.
Nwọn si nṣọ ẹnu ọ̀na li ọsán ati li oru lati
pa a.
25 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin mu u li oru,
nwọn si sọ ọ kalẹ lara odi ninu agbọ̀n.
26 Nigbati Saulu si de Jerusalemu, o pete
ati ba awọn ọmọ-ẹhin dàpọ: ṣugbọn gbogbo
wọn bẹ̀ru rẹ̀, nwọn ko si gbagbọ́ pe o di ọmọ-
ẹhin kan.
27 Ṣugbọn Barnaba mu u, o si sìn i wá sọdọ
awọn aposteli, o si sọ idi rẹ̀ fun wọn bi o ti ri
Oluwa li ọ̀na, ati bi o si ti ba a sọ̀rọ, ati bi o
si ti fi igboiya wasu ni Damasku li orukọ
Jesu.
28 O si wà pẹlu wọn, o nwọle o si njade ni
Jerusalemu.
29 O si fi igboiya sọ̀rọ li orukọ Jesu Oluwa,
o si njà awọn ara Hellene ni iyàn: ṣugbọn
nwọn npete ati pa a.
30 Nigbati awọn arakọnri mọ̀, nwọn mu

u sọkalẹ lọ si Kesarea, nwọn si rán a lọ si
Tarsu.
31 Nigbana ni ijọ enia Ọlọrun wà li alafia
yi gbogbo Judea ká ati ni Galili ati ni Samaria,
nwọn nfi ẹsẹ mulẹ; nwọn si nrìn ni ìbẹru
Oluwa, nwọn si npọ̀ si i ni itunu Ẹmí
Mimọ́.
32 O si ṣe, nigbati Peteru nkọja lá ẹkùn
gbogbo lọ, o sọkalẹ tọ̀ awọn enia mimọ́ ti o wà
ni Lidda lọ pẹlu.
33 Nibẹ̀ li o gbé bá ọkọnri kan ti a npè ni
Enea, ti o ti dubulẹ lori akete li ọdún mẹjọ, o
nrùn ẹ̀gba.
34 Peteru si wi fun u pe, Enea, Jesu Kristi
mu ọ lara da: dide, ki o si tún akete rẹ ṣe. O
si dide lojukanna.
35 Gbogbo awọn ti o si wà ni Lidda ati Sa-
roni ri i, nwọn si yipada si Oluwa.
36 Ọmọ-ẹhin kan si wà ni Joppa ti a npè
ni Tabita, ni itumọ̀ rẹ̀ ti a npè ni Dorka:
obiri yi pọ̀ ni iṣẹ ore, ati ni iṣẹ ọrẹ-ãnu ti
o ṣe.
37 O si ṣe pe ni ijọ wọnni, ti o rùn, o si kú:
nigbati nwọn wẹ̀ ẹ tan, nwọn tẹ́ ẹ si gbàngan
kan loke.
38 Bi Lidda si ti sunmọ Joppa, nigbati awọn
ọmọ-ẹhin ti gbọ́ pe Peteru wà nibẹ̀, nwọn rán
ọkọnri meji si i lọ ibẹ̀ ẹ pe, ki o máṣe roju ati
tọ̀ wọn wá nisisiyi.
39 Nigbana ni Peteru dide, o si bá wọn wá.
Nigbati o de, nwọn mu u wá si gbàngan oke
na: ati gbogbo awọn opó duro tì i, nwọn

nsọkun, nwọn si nfi ẹ̀wu ati aṣọ ti Dorka da hàn
a, nigbati o wà lãye.
40 Nigbati Peteru si rán gbogbo wọn sode,
ti o kunlẹ, o gbadura; o si yipada si okú, o ni,
Tabita, dide. O si ṣí oju rẹ̀: nigbati o si wò
Peteru, o dide joko.
41 O si nà ọwọ́ rẹ̀ si i, o fà a dide, nigbati o
si pè awọn enia mimọ́ ati awọn opó, o mu u
wá lãye.
42 A si gbọ́ ọ yi gbogbo Joppa ká; awọn
enia pipọ si gba Oluwa gbọ́.
43 Nigbati eyiyi kọja tan, o si gbé ọjọ pipọ
ni Joppa lọdọ ọkọnri kan Simoni alawọ.

## ORI 10.

ỌKỌNRI kan si wà ni Kesarea ti a npè ni Kor-
neliu, Balogun ọrún ti ọmọ-ogun ti a npè ni
ẹgbẹ ti Itali,
2 Olufọkansìn enia, ati ẹniti o bẹ̀ru Ọlọrun
tiletile rẹ̀ gbogbo, ẹniti o nta ọrẹ-ãnu pipọ fun
awọn enia, a si ma gbadura sọdọ Ọlọrun nigba-
gbogbo.
3 O riran gbangba niwọn wakati kẹsan ọjọ,
angeli Ọlọrun kan wọle tọ̀ ọ wá, o si wi fun u
pe, Korneliu.
4 Nigbati o si tẹjumọ́ ọ, ẹ̀ru ba a, o ni,
Kini, Oluwa? O si da a lohùn pe, Adura
rẹ ati ọrẹ-ãnu rẹ o lọ soke fun iranti niwaju
Ọlọrun.
5 Si rán enia nisisiyi lọ si Joppa, ki nwọn
ki o si pè Simoni wá, ẹniti apele rẹ̀ jẹ
Peteru:

6 O wọ̀ si ile ẹnikan Simoni alawọ, ti ile rẹ̀
wà lẹba okun: on na ni yio sọ fun ọ bi iwọ o
ti ṣe.
7 Nigbati angeli na ti o ba Korneliu
sọ̀rọ si ti fi i silẹ lọ, o nahùn, o si pè awọn
iranṣẹ ile rẹ̀ meji, ati ọmọ-ogun olufọkàn-
sin kan, ninu awọn ti ima duro tì i nigba-
gbogbo;
8 Nigbati o si ti sọ idi ohun gbogbo fun wọn,
o rán wọn lọ si Joppa.
9 Ni ijọ keji bi nwọn ti nlọ li ọ̀na àjo
wọn, ti nwọn kùn ilu na si dẹ̀dẹ, Peteru
gòke àja lọ igbadura li akokò wakati kẹfa
ọjọ:
10 Ebi si bẹ̀rẹ si i ipa gidigidi, on iba
si jẹun: ṣugbọn nigbati nwọn npèse, o bọ si
ojuran,
11 O si ri ọrun o ṣí, ohun-ìlo kan si sọkalẹ bi
gọgọwu nla ti a dì leti igun mẹrẹrin, ti a si
nà silẹ:
12 Ninu rẹ̀ li oloriori ẹran ẹlẹsẹ mẹrin aiye
yi wà, ati ẹranko igbẹ́, ati ohun ti nrakò, ati
ẹiyẹ oju ọrun.
13 Ohùn kan si fọ̀ si i pe, Dide, Peteru; ma
pa ki iwọ ki o si ma jẹ.
14 Ṣugbọn Peteru dahùn pe, Bẹ̃kọ, Oluwa;
nitoriti emi ko jẹ ohun èwọ ati alaimọ́ ri lai.
15 Ohùn na si tún fọ̀ si i nigba keji pe, Ohun
ti Ọlọrun ba ti wẹ̀nu, ki iwọ ki o máṣe pè li
èwọ mọ́.
16 Eyiyi ṣe bẹ̃ li ẹrinmẹta: a si gbé ohun-ìlo
na pada lọ soke ọrun.

17 Bi o ti ngọ́ Peteru ninu ara rẹ̀ bi
a ba ti mọ̀ iran ti on ri yi si, si kiyesi i,
awọn ọkọnri ti a rán ti ọdọ Korneliu wá
de, nwọn mbère ile Simoni, nwọn duro li
ẹnu ọ̀na,
18 Nwọn nahùn bère bi Simoni ti a npè ni
Peteru, wọ̀ nibẹ̀.
19 Bi Peteru ti nronu iran na, Ẹmí si wi fun
u pe, Kiyesi i, awọn ọkọnri mẹta nwá ọ.
20 Njẹ dide, sọkalẹ ki o si ba wọn lọ, má
kọnnu ohunkohun: nitori emi li o rán wọn.
21 Nigbana ni Peteru si sọkalẹ tọ̀ awọn
ọkọnri ti a rán si i lati ọdọ Korneliu wá;
o ni, Wò o, emi li ẹniti ẹnyin nwá: ere idi rẹ̀
ti ẹnyin fi wá?
22 Nwọn si wipe, Korneliu Balogun ọrún,
ọkọnri olõtọ, ati ẹniti o bẹ̀ru Ọlọrun, ti o si
ni ihin rere lọdọ gbogbo awọn Ju, on li ati
ọdọ Ọlọrun wá ikọ́ nipasẹ angeli mimọ́, ki o
ranṣẹ si ọ, ki iwọ wá si ile rẹ̀ lati gbọ́ ọ̀rọ li
ẹnu rẹ.
23 Nigbana li o pè wọn wọle, o si mu wọn
wọ̀. O si di ijọ keji Peteru ba wọn lọ, ati
awọn kan ninu awọn arakọnri ni Joppa ba
a lọ.
24 O si di ijọ kẹta nwọn wọ̀ Kesarea. Kor-
neliu si ti nreti wọn, o si ti pè awọn ibatan ati
awọn ọrẹ́ ti o wà nitosi jọ.
25 Bi Peteru si ti nwọle, Korneliu pade rẹ̀, o
wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀, o si foribalẹ fun u.
26 Ṣugbọn Peteru gbé e dide, o ni, Dide
duro; enia li emi tikara mi.

27 Bi o si ti mba a sọ̀rọ, o wọ̀le, o si bá
awọn enia pipọ ti nwọn pejọ.
28 O si wi fun wọn pe, Ẹnyin mọ̀ bi ko ti
yẹ fun ẹniti iṣe Ju, lati ba ẹniti iṣe ara ilẹ
miran kẹgbẹ, on ati tọ̀ ọ wá; ṣugbọn Ọlọrun
ti fihàn mi pe, ki emi ki o máṣe pè ẹnikẹni li
èwọ tabi alaimọ́.
29 Nitorina ni mo si ṣe wá li aijiyàn, bi a ti
ranṣẹ si mi: njẹ mo bère, nitori kili ẹnyin ṣe
ranṣẹ si mi?
30 Korneliu si dahùn wipe, Lati ijọ kẹrin
ti emi ti ngbàwẹ ni yi, titi o fi di wakati yi;
ni wakati ẹkẹsan ọjọ emi si ngbadura ni ile
mi, si kiyesi i, ọkọnri kan alaṣọ àla, duro
niwaju mi.
31 O si wipe, Korneliu, a gbọ́ adura rẹ, a si
gbà ọrẹ-ãnu rẹ ni iranti niwaju Ọlọrun.
32 Njẹ ranṣẹ lọ si Joppa, ki o si pè Simoni
wá, ẹniti apele rẹ̀ jẹ Peteru; o wọ̀ ni ile
Simoni alawọ lẹba okun: nigbati o ba de,
ẹniti yio sọ̀rọ fun ọ.
33 Lojukanna ni mo si ti ranṣẹ si ọ; iwọ
si ṣe rere ti iwọ fi wá. Gbogbo wa si pe
niwaju Ọlọrun nisisiyi, lati gbọ́ ohun gbogbo
ti a rán ọ lati ọdọ Ọlọrun wá.
34 Nigbana ni Peteru yà ẹnu rẹ̀, o ni,
Nitõtọ mo woye pe, Ọlọrun ki iṣe ojusaju
enia:
35 Ṣugbọn ninu gbogbo orilẹ-ède, ẹniti
o ba bẹ̀ru rẹ̀, ti o si ṣe otitọ, gbigbà ni
lọdọ rẹ̀.
36 Ọ̀rọ ti Ọlọrun rán si awọn ọmọ Israeli,

ti nwasu alafia nipa Jesu Kristi: (on li
Oluwa ohun gbogbo:)
37 Ọrọ na ẹnyin mọ̀, ti a ti wasu yiká
gbogbo Judea, ti a bẹ̀rẹ si lati Galili wá,
lẹhin baptismu ti Johannu wasu;
38 Bi Ọlọrun ti dà Ẹmí Mimọ́ ati ọlá si
Jesu ti Nasareti lori: ẹniti o nkiri lati
ṣe ore, ati lati ṣe dida ara gbogbo awọn
ti ara kan fun Èṣu; nitoriti Ọlọrun wà
pẹlu rẹ̀.
39 Awa si li ẹlẹri gbogbo ohun ti o ṣe, ati
ni ilẹ awọn Ju, ati ni Jerusalemu; ẹniti nwọn
pa, ti nwọn si fi há lori igi:
40 On li Ọlọrun jinde ni ijọ kẹta, o si fi i
hàn nigbangba;
41 Koṣepe fun gbogbo enia, bikoṣe fun awọn
ẹlẹri ti a ti yàn tẹlẹ lati ọdọ Ọlọrun wá, fun
awa, ti awa ba a jẹ, ti awa si ba a mu lẹhin
igbati o jinde kuro ninu okú.
42 O si rán wa lọ iwasu fun awọn enia na,
ati lati jẹri pe, on li a yàn lati ọdọ Ọlọrun ṣe
Onidajọ ãye on okú.
43 On ni gbogbo awọn woli jẹri fun pe,
ẹnikẹni ti o ba gbagbọ́ li orukọ rẹ̀, yio ri
imukuro ẹ̀ṣẹ gbà.
44 Bi Peteru si ti nsọ̀rọ wọnyi li ẹnu,
Ẹmí Mimọ́ bà le gbogbo awọn ti o gbọ́
ọ̀rọ na.
45 Hà si ṣe awọn onilà ti o gbagbọ́, ìwọn
awọn ti o ba Peteru wá, nitoriti ẹ̀bun Ẹmí
Mimọ́ dà lu awọn Keferi pẹlu.
46 Nitori nwọn gbọ́, nwọn nfi ède miran

fọ̀, nwọn si nyìn Ọlọrun logo. Nigbana ni
Peteru dahùn wipe,
47 Ẹnikẹni le sofin omi, ki a má fi baptisi
awọn wọnyi, ti nwọn gbà Ẹmí Mimọ́ gẹgẹ bi
awa?
48 O si ni ki a baptisi wọn li orukọ Oluwa.
Nigbana ni nwọn bẹ̀ ẹ ki o duro ni ijọ
melokan.

## ORI 11.

Ati awọn aposteli ati awọn arakọnri ti o wà
ni Judea gbọ́ pe awọn Keferi pẹlu ti gbà ọ̀rọ
Ọlọrun.
2 Nigbati Peteru si gòke wá si Jerusalemu,
awọn onilà mba a sọ,
3 Wipe, Iwọ tọ̀ awọn enia alaikọlà lọ, o si
ba wọn jẹun.
4 Ṣugbọn Peteru bẹ̀rẹ si ìrohin lati ipilẹṣẹ, o
si tò o fun wọn lẹsẹsẹ, wipe,
5 Mo wà ni ilu Joppa emi ngbadura: li
ojuran mo ri iran kan, Ohun-ìlo kan sọkalẹ
bi gọgọwu nla, ti a so leti igun mẹrẹrin,
o nsọkalẹ ti ọrun bọ̀; o si wá titi o fi de
ọdọ mi:
6 Ohun ti mo tẹjumọ́, ti mo fiyesi, mo si ri
ẹran ẹlẹsẹ mẹrin aiye yi, ati ẹranko igbẹ́, ati
ohun ti nrakò, ati ẹiyẹ oju ọrun.
7 Mo si gbọ́ ohùn kan ti o fọ̀ si mi pe, Dide,
Peteru; ma pa, ki iwọ ki o si ma jẹ.
8 Ṣugbọn mo dahùn wipe, Bẹ̆kọ, Oluwa:
nitoriti ko si nkan èwọ tabi alaimọ́ ti o wọ̀
mi li ẹnu nigba kan ri lai.

9 Ṣugbọn ohùn na tún fọ̀ si mi lati ọrun wá
pe, Ohun ti Ọlọrun ba ti wẹ̀nu, ki iwọ ki o
máṣe pè li èwọ mọ́.
10 Eyiyi si ṣe bẹ̃ li ẹrinmẹta: gbogbo rẹ̀ si
fà pada lọ soke ọrun.
11 Si kiyesi i, lojukanna ọkọnri mẹta ti
de eti ile ti mo gbé wà, ti a rán ti Kesarea
si mi.
12 Ẹmí si wi fun mi pe, ki emi ki o ma ba
wọn lọ, ki emi máṣe kọnnu ohunkohun. Pẹlu-
pẹlu awọn arakọnri mẹfa wọnyi si ba mi lọ,
awa si wọ̀ ile ọkọnri na:
13 O si sọ fun wa bi on ti ri angeli kan ni
ile rẹ̀, ti o duro, ti o si wi fun u pe, Ranṣẹ
lọ si Joppa, ki o si pè Simoni ti apele rẹ̀ jẹ
Peteru;
14 Ẹniti yio sọ ọ̀rọ fun ọ, bi a o ti gbà ọ ati
gbogbo ara ile rẹ là.
15 Bi mo si ti bẹ̀rẹ si isọ, Ẹmí Mimọ́ si bà le
wọn, gẹgẹ bi o ti bà le wa li àtetekọṣe.
16 Nigbana ni mo ranti ọ̀rọ Oluwa, bi o ti wi
pe, Johannu fi omi baptisi nitõtọ; ṣugbọn a o
fi Ẹmí Mimọ́ baptisi nyin.
17 Njẹ gẹgẹ bi Ọlọrun si ti bù wọn ni
irú ẹ̀bun ti o fifun awa ti o gbà Jesu Kristi
Oluwa gbọ́; tali emi ti emi o fi dè Ọlọrun li
ọ̀na?
18 Nigbati nwọn si gbọ́ nkan wọnyi, nwọn
si pa ẹnu wọn mọ́, nwọn si yìn Ọlọrun logo
wipe, Njẹ Ọlọrun fi ironupiwada si ìye fun
awọn Keferi pẹlu.
19 Awọn ti o si tuka kiri niti inunibini ti o

ṣẹ nipa ti Stefanu, nwọn rìn de to bi Fenike, ati Kipru, ati Antioku, nwọn ko wasu ọ̀rọ na fun ẹlomiran, bikoṣe fun kìki awọn Ju.
20 Ati awọn ẹlomiran ti iṣe ara Kipru, ati Kirene, nigbati nwọn de Antioku awọn ẹniti o sọ̀rọ fun awọn ara Hellene, nwọn nwasu Jesu Oluwa.
21 Ọwọ́ Oluwa si wà pẹlu wọn: iye awọn enia pipọ si gbagbọ́, nwọn si yipada si Oluwa.
22 Nigbana ni ihin nkan wọnyi de etí ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni Jerusalemu: nwọn si rán Barnaba, ki o lọ to bi Antioku.
23 Nigbati o si de ibẹ̀, ẹniti o si ri ore-ọfẹ Ọlọrun, o yọ̀, o si gbà gbogbo wọn niyanju pe, pẹlu ipinnu li ọkàn ni ki nwọn ki o fi ara mọ́ Oluwa.
24 Nitori on ṣe enia rere, o si kún fun Ẹmí Mimọ́, ati fun igbagbọ́: enia pipọ li a si kà kún Oluwa.
25 Barnaba si dide, o lọ si Tarsu lati wá Saulu.
26 Nigbati o si ri i, o mu u wá si Antioku. O si ṣe pe o kadun kan gbako ti nwọn mba ijọ enia Ọlọrun pejọ pọ̀, nwọn si kọ́ enia pipọ. Ni Antioku ni nwọn gbé tèteko pè awọn ọmọẹhin ni Kristian.
27 Li ọjọ wọnni li awọn woli si ti Jerusalemu sọkalẹ wá si Antioku.
28 Nigbati ọkan ninu wọn, ti a npè ni Agabu si dide, o sọtẹlẹ nipa ẹmí pe, ọdá nla yio da ká gbogbo aiye: ti o si ṣẹ nigba ọjọ Klaudiu Kesari.

29 Nigbana li awọn ọmọ-ẹhin pinnu rẹ̀,
olukuluku bi agbara rẹ̀ ti mọ, lati rán iran-
lọwọ si awọn arakọnri ti o wà ni Judea:
30 Ti nwọn si ṣe, nwọn si rán a lọ si awọn
alàgba li ọwọ́ Barnaba on Saulu.

## ORI 12.

LI akokò igba na ni Herodu ọba si nawọ́ rẹ̀
lati tọ́ awọn kan ninu ijọ enia Ọlọrun.
2 O si fi idà bẹ́ Jakọbu arakọnri Johannu
lori.
3 Nigbati o si ri i pe, o dùnmọ awọn Ju,
o si nawọ́ mu Peteru pẹlu. Nigbana li ọjọ
aiwukara.
4 Nigbati o si mu u, o fi i sinu tubu, o fi i le
ori ẹṣọ́ mẹrin awọn ọmọ-ogun lọwọ lati pa a
mọ́; o nrò pe lẹhin Irekọja, ki on ki o mu u
jade tọ̀ awọn enia wá.
5 Njẹ nwọn pa Peteru mọ́ ninu tubu: ṣu-
gbọn nwọn ngbadura fun u li aisimi si Ọlọrun
ninu ijọ enia Ọlọrun.
6 Nigbati Herodu iba si mu u jade, li oru
na Peteru nsùn li arin awọn ọmọ-ogun meji
ninu ìde ẹ̀wọn meji: awọn ọmọ-ogun si wà
niwaju ilẹkun, nwọn nṣọ tubu na.
7 Si kiyesi i, angeli Oluwa duro tì i, imọlẹ si
mọ́ ninu tubu: nigbati o si lù Peteru pẹ́pẹ li
ẹgbẹ, o gbé e dide, o ni, Dide kánkan. Ẹwọn
rẹ̀ si bọ silẹ kuro lọwọ rẹ̀.
8 Angeli na si wi fun u pe, Di àmure, ki
o si so salubata rẹ. O si ṣe bẹ̃. O si wi

fun u pe, Da aṣọ rẹ bora, ki o si ma tọ̀ mi
lẹhin.
9 On si jade, o ntọ̀ ọ lẹhin lọ; ko si mọ̀ pe
otitọ li ohun na ṣe lati ọwọ́ angeli na wá;
ṣugbọn o ṣebi on wà li ojuran.
10 Nigbati nwọn kọja iṣọ kini ati keji, nwọn
de ẹnu ọ̀na ilẹkun irin, ti o lọ si ilu; ti o si
tikararẹ̀ ṣí silẹ fun wọn: nigbati nwọn si jade,
nwọn nlọ titi li ọ̀na igboro kan; lojukanna
angeli na si fi i silẹ lọ.
11 Nigbati oju Peteru si walẹ, o ni, Nigbayi
ni mo to mọ̀ nitõtọ pe, Oluwa rán angeli rẹ̀, o
si gbà mi li ọwọ́ Herodu, ati ninu gbogbo ireti
awọn enia Ju.
12 Nigbati o si rò o, o lọ si ile Maria iya
Johannu, ti apele rẹ̀ jẹ Marku; nibiti awọn
enia pipọ pejọ si, ti nwọn ngbadura.
13 Bi Peteru si ti kànkun, ọmọbiri kan ti a
npè ni Roda, o wá bère.
14 Nigbati o si ti mọ̀ ohùn Peteru, on ko ṣí
ilẹkun nitori ayọ̀, ṣugbọn o sure wọle, o si wi
fun wọn pe, Peteru duro niwaju ilẹkun.
15 Nwọn si wi fun u pe, Iwọ nṣiwere. Ṣu-
gbọn o tẹnumọ́ ọ gidigidi pe bẽni. Nwọn si
wi pe, Angeli rẹ̀ ni.
16 Ṣugbọn Peteru duro o nkànkun, nigbati
nwọn si ṣí ilẹkun, ti nwọn si ri i, ẹnu yà
wọn.
17 Ṣugbọn o njuwọ́ si wọn ki nwọn ki o
dakẹ, o sọ idi rẹ̀ gbogbo fun wọn bi Oluwa
ti mu on jade kuro ninu tubu. O si wipe,
Ẹ lọ, ẹ si ròhin nkan wọnyi fun Jakọbu, ati

fun awọn arakọnri. Nigbati o si jade, o lọ si
ibomiran.
18 Bi o si ti di owurọ̀, irú diẹ ki o wà ninu
awọn ọmọ-ogun, nibo ni Peteru gbé wà.
19 Nigbati Herodu si wá a kiri, ti ko si ri i,
o wádi awọn oluṣọ, o ni, ki a pa wọn. O
si sọkalẹ lati Judea lọ si Kesarea, o joko
nibẹ̀.
20 Herodu si mbinu ija si awọn ara Tire on
Sidoni gidigidi: ṣugbọn nwọn fi ọkàn kan wá
sọdọ rẹ̀, nigbati nwọn si fi Blastu iwẹfa ọba ṣe
ọrẹ́, nwọn nfẹ ìlaja; nitori ati ilu ọba lọ li a ti
mbọ́ ilu wọn.
21 O si di ọjọ afiyesi kan, ni Herodu gunwa
o joko lori itẹ́, o nsọ ọ̀rọ fun wọn.
22 Awọn enia si hó kùhu, wipe, Ohùn ọlọrun
ni ki iṣe ti enia.
23 Lojukanna angeli Oluwa lù u, nitoriti ko
fi ogo fun Ọlọrun: idin si jẹ ẹ, o si ku.
24 Ṣugbọn ọ̀rọ Ọlọrun gbilẹ, o si bi si i.
25 Barnaba on Saulu si pada ti Jerusalemu
wá, nigbati nwọn pé ọjọ iṣẹ iranṣẹ wọn, nwọn
si mu Johannu wá pẹlu wọn, apele ẹniti ijẹ
Marku.

## ORI 13.

AWỌN woli ati awọn olukọni kan si wà ninu
ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni Antioku; bi irú
awọn Barnaba, ati Simeoni ti a npè ni Nigeri,
ati Lukiu ara Kirene, ati Manaeni, ti a tọ́ pọ̀
pẹlu Herodu tetrarki, ati Saulu.

2 Bi nwọn ti nsìn Oluwa, ti nwọn si ngbàwẹ,
Ẹmí Mimọ́ wipe, Ẹ yà Barnaba on Saulu fun
mi nisisiyi si iṣẹ ti mo ti pè wọn si.
3 Nigbati nwọn si ti gbàwẹ, ti nwọn si gba-
dura, nwọn fi ọwọ́ le wọn, nwọn si rán wọn lọ.
4 Bi a ti rán wọn lati ọwọ́ Ẹmí Mimọ́ lọ,
bẽni nwọn sọkalẹ lọ si Seleukia; lati ibẹ̀ lọ
nwọn si wọkọ̀ lọ si Kipru.
5 Nigbati nwọn si wà ni Salami, nwọn wasu
ọ̀rọ Ọlọrun ni sinagogu awọn Ju: nwọn si ni
Johannu pẹlu ni iranṣẹ wọn.
6 Nigbati nwọn si là adado na já de Pafo,
nwọn ri oṣó kan, woli eke, Ju, ti a npè ni
Barjesu:
7 Ẹniti o ti wà lọdọ Sergiu Paulu Bãlẹ ilu
na, amoye enia; ẹniti o ranṣẹ si Barnaba on
Saulu, ti o si nfẹ gbọ́ ọ̀rọ Ọlọrun.
8 Ṣugbọn Elima oṣó na (bẽni itumọ̀ orukọ
rẹ̀) o dè wọn lọ̀na, o nfẹ pa Bãlẹ ni iyè da
kuro ni igbagbọ́.
9 Ṣugbọn Saulu (ti a si npè ni Paulu,) o kún
fun Ẹmí Mimọ́, nigbati o si tẹjumọ́ ọ,
10 O ni, Iwọ, ọmọ Èṣu, iwọ, ọtá ododo gbo-
gbo, ẹniti o kún fun arekereke gbogbo, ati fun
ìka gbogbo, iwọ ki yio dẹkun ọ̀na otitọ Oluwa
iyipo?
11 Si kiyesi i, nisisiyi ọwọ́ Oluwa mbẹ lara
rẹ, iwọ o si fọju, lairi õrùn ni sã kan. Loju-
kanna owusuwusu ati òkunkun si bò o; o si
nwá enia kiri lati fà a lọwọ lọ.
12 Nigbati Bãlẹ ri ohun ti o ṣe, o gbagbọ́, hà
si nṣe e si ẹkọ́ Oluwa.

13 Nigbati Paulu on awọn ti o wà pẹlu rẹ̀ si
ṣikọ̀ ni Pafo, nwọn wá si Perga ni Pamfilia:
ṣugbọn Johannu fi wọn silẹ, o si pada lọ si
Jerusalemu.
14 Nigbati nwọn si jade kuro ni Perga,
nwọn wá si Antioku ni Pisidia, nwọn si wọ̀
inu sinagogu li ọjọ isimi, nwọn si joko.
15 Lẹhin ìka iwe ofin ati iwe awọn woli,
awọn olori sinagogu ranṣẹ si wọ̀n, wipe,
Alàgba, arakọnri, bi ẹnyin ba li ọ̀rọkọrọ
iyanju fun awọn enia, ki ẹnyin ki o ma wi.
16 Nigbana ni Paulu dide duro, o si juwọ́ si
wọn, o ni, Ẹnyin ọkọnri Israeli, ati ẹnyin ti o
bẹ̀ru Ọlọrun, ki ẹnyin ki o fi etí silẹ.
17 Ọlọrun awọn enia Israeli yi, on li o yàn
awọn baba wa, o si gbé awọn enia na leke,
nigbati nwọn wà li atipo ni ilẹ Egipti, apa nla
li o si fi mu wọn jade kuro ninu rẹ̀.
18 Ni ìwọn igba ogoji ọdún li o fi mu ṣũru
fun ìwa wọn ni ijù.
19 Nigbati o si run orilẹ-ède meje ni ilẹ
Kanaani, o si pín ilẹ wọn fun wọn.
20 Lẹhin eyini, li akokò ìwọn adọta le ni
irinwo ọdún, o fi onidajọ fun wọn, titi o fi
di igba Samueli woli.
21 Lati igba na ni nwọn bère ọba kan: Ọlọ-
run si fun wọn ni Saulu ọmọ Kisi, ọkọnri kan
ninu ẹ̀ya Benjamini, li ogoji ọdún.
22 Nigbati o si ṣí i nipò kuro, o gbé Dafidi
soke li ọba fun wọn; ẹniti o si jẹri fun pe, Mo
ri Dafidi ọmọ Jesse ẹni ọkàn mi, ti yio mu
gbogbo ifẹ mi ṣẹ.

23 Ninu iru-ọmọ ọkọnrin yi, ni Ọlọrun ti gbe
Jesu Olugbala dide fun Israeli gẹgẹ bi ileri.
24 Nigbati Johannu ti tète wasu baptismu
ironupiwada fun gbogbo enia Israeli ṣaju
wíwa rẹ̀.
25 Bi Johannu si ti là ipa ti rẹ̀ já, o ni, Tali
ẹnyin ṣebi emi iṣe? Emi ki iṣe on. Ṣugbọn ẹ
kiyesi i, ọkan mbọ̀ lẹhin mi, bata ẹsẹ ẹniti emi
ko to itú.
26 Alàgba, arakọnri, awọn ọmọ kukuté
Abrahamu, ati ẹnikẹni ninu nyin ti o bẹ̀ru
Ọlọrun, ẹnyin li a rán ọ̀rọ igbala yi si.
27 Nitori awọn ara Jerusalemu, ati awọn
olori wọn, nitoriti nwọn ko mọ̀ ọ ati ède awọn
woli, ti a nkà li ọjọjọ isimi, ko yé wọn, nwọn
mu wọn ṣẹ ni didajọ rẹ̀ lẹbi.
28 Ati bi nwọn ko tilẹ ti ri idi ohun ikú lara
rẹ̀, ṣugbọn nwọn rọ̀ Pilatu lati pa a.
29 Bi nwọn si ti mu nkan gbogbo ṣẹ ti a
ti kọwe tẹlẹ nitori rẹ̀, nigbati nwọn si sọ
ọ kalẹ kuro lori igi, nwọn si tẹ́ ẹ si iboji̇̀
okuta.
30 Ṣugbọn Ọlọrun jí i dide kuro ninu okú:
31 A si ri i li ọjọ pipọ ninu awọn ti o ba a
gòke lati Galili wá si Jerusalemu, ẹniti nṣe
ẹlẹri rẹ̀ fun awọn enia.
32 Awa si nròhin ayọ̀ fun nyin, bi ileri ti a
ti ṣe fun awọn baba wa,
33 Bi Ọlọrun ti mu eyi na ṣẹ fun awa ọmọ
wọn, nigbati o ji Jesu dide; bi a si ti kọwe rẹ̀
pẹlu ninu Psalmu keji pe, Iwọ li Ọmọ mi, loni
ni mo bí ọ.

34 Ati niti pe o ji i dide kuro ninu oku, ẹniti
ki yio tun pada si ibajẹ mọ, o wi bayi pe,
Emi o fun nyin ni ohun ore mimọ́ Dafidi, ti o
daniloju.
35 Nitorina o si wi ninu Psalmu miran
pẹlu pe, Iwọ ki yio jẹ ki Ẹni Mimọ́ rẹ ki o
dibajẹ.
36 Nitori lẹhin igba ti Dafidi sìn iran rẹ̀ tan
bi ifẹ Ọlọrun, o sùn, a si tẹ́ ẹ le awọn baba rẹ̀,
o si dibajẹ:
37 Șugbọn ẹniti Ọlọrun tún jinde ko
dibajẹ.
38 Njẹ ki o si yé nyin, alàgba, arakọnri,
pe nipașe ọkọnri yi li a nwasu idariji ẹ̀șẹ fun
nyin:
39 Ati ninu rẹ̀ a dare fun gbogbo awọn ti o
gbàgbọ́ ninu ohun gbogbo, ti a ko le da nyin
lare ninu ofin Mose.
40 Njẹ ki ẹnyin ki o kiyesi ara, ki eyini ki
o máșe de si nyin, ti a ti sọ ninu iwe awọn
woli pe;
41 Wò o, ẹnyin ẹlẹgàn, ki hà ki o șe nyin, ki
ẹnyin ki o si fò lọ: nitoriti mo șe ișẹ li ọjọ
nyin, ișẹ ti ẹnyin ko jẹ gbagbọ́ bi enia tilẹ sọdi
rẹ̀ fun nyin.
42 Nigbati awọn Ju jade kuro ninu sinagogu, awọn Keferi bẹ̀bẹ ki a wasu ọ̀rọ wọnyi
fun wọn li ọjọ isimi keji.
43 Nigbati ijọ enia si tuka, ọ̀pọ ninu awọn
Ju ati awọn olufọkansìn ninu awọn alawọșe
li o tọ̀ Paulu on Barnaba lọ: ti nwọn si nsọ̀rọ
fun wọn, nwọn nyi wọn li ọkàn pada lati duro
ninu ore-ọfẹ Ọlọrun.

44 Li ọjọ isimi keji, gbogbo ilu si fẹrẹ pejọ tan lati gbọ́ ọ̀rọ Ọlọrun.

45 Ṣugbọn nigbati awọn Ju ri ọ̀pọ enia, inu wọn kún fun irira, nwọn nsọ̀rọ òdi si nkan ti nti ẹnu Paulu jade, nwọn nja a ni koro, nwọn si nsọ ọ̀rọ buburu.

46 Nigbana ni Paulu on Barnaba mu ọkàn le, nwọn ni, O tọ́ lati tètekọ sọ ọ̀rọ Ọlọrun fun nyin: ṣugbọn ẹ kiyesi i, ẹnyin ti ta a nù kuro lọdọ nyin, ẹnyin si ti ṣe idajọ ara nyin pe ẹnyin ko si yẹ si ìye ti ko nipẹkun, wò o, awa yipada sọdọ awọn Keferi.

47 Bẽli Oluwa sá ti wi fun wa pe, Mo ti gbé ọ kalẹ ṣe imọlẹ fun awọn Keferi, ki iwọ ki o le ma wà ni igbala titi yio fi de opin ilẹ.

48 Nigbati awọn Keferi si gbọ́ eyi, nwọn yọ̀, nwọn si yìn ọ̀rọ Oluwa logo: ati ìwọn awọn ti a làna si ìye ti ko nipẹkun, nwọn gbagbọ́.

49 A si tàn ọ̀rọ Oluwa kalẹ ni gbogbo ẹkùn na.

50 Ṣugbọn awọn Ju rú awọn obiri rere ọlọlá, ati awọn àgba ilu na soke, nwọn si da inunibini silẹ si Paulu on Barnaba, nwọn si ṣí wọn kuro li àgbegbe wọn.

51 Ṣugbọn nwọn gbọ̀n ekuru ẹsẹ wọn si wọn, nwọn si lọ si Ikonioni.

52 Awọn ọmọ-ẹhin si kún fun ayọ̀ ati fun Ẹmí Mimọ́.

## ORI 14.

O SI ṣe, ni Ikonioni, awọn mejeji jumọ wọ̀ inu sinagogu awọn Ju lọ, nwọn si sọ tobẹ̃, ti ọ̀pọ

enia ati awọn Ju, ati awọn ara Hellene pẹlu
gbagbọ́.
2 Șugbọn awọn alaigbagbọ́ Ju rú awọn Ke-
feri soke, nwọn si bà wọn ninu jẹ si awọn ara-
kọnri na.
3 Njẹ nigba pipẹ ni nwọn si fi wà nibẹ̀, ti
nwọn nsọ li aibẹ̀ru nipa ti Oluwa, ẹniti o jẹri
si ọ̀rọ ore-ọfẹ rẹ̀, ti o si mu iṣẹ àmi ati iṣẹ iyanu
șe li ọwọ́ wọn.
4 Șugbọn ijọ enia ilu na si yapa si ara wọn:
apakan si dàpọ mọ́ awọn Ju, apakan si dàpọ
mọ́ awọn aposteli.
5 Bi awọn Keferi, ati awọn Ju pẹlu awọn
olori wọn ti npete ati kọlù wọn lati șe wọn ni
jamba, ati lati sọ wọn li okuta,
6 Nwọn mọ̀, nwọn si sá lọ si Listra ati
Derbe ilu Likaonia, ati si àgbegbe ti o yiká
kiri:
7 Nibẹ̀ ni nwọn si wasu Ihin rere.
8 Ọkọnri kan ti o rọ li ẹsẹ rẹ̀, ẹniti o ti ya
arọ lati inu iya rẹ̀ wá, ti ko rìn ri, o wà ni
Listra:
9 On na li o gbọ́ Paulu nsọ̀rọ: nigbati o tẹ-
jumọ́ ọ, ti o si ri pe, o ni igbagbọ́ lati mu u
lara da,
10 O wi fun u li ohùn rara pe, Dide duro
șanșan li ẹsẹ rẹ. O si fò, o si rìn.
11 Nigbati awọn enia si ri ohun ti Paulu șe,
nwọn gbé ohùn wọn soke li ède Likaonia, wipe,
Awọn ọlọrun tọ̀ wa wá li àwọ enia.
12 Nwọn si pè Barnaba ni Seusi (Jupiteri;)
ati Paulu ni Herme (Merkuriu,) nitori on li
olori ọ̀rọ isọ.

13 Nigbana li alufa Jupiteri, ti o wà niwaju
ilu wọn, mu malu titẹ̀, ati màriwo wá si ẹnu
ọ̀na, on iba si rubọ pẹlu awọn enia.
14 Nigbati awọn aposteli Barnaba on Paulu
gbọ́, nwọn fà aṣọ wọn ya, nwọn si sure lọ sinu
awujọ awọn enia, nwọn nke,
15 Nwọn si nwipe, Alàgba, ẽṣe ti ẹnyin fi
nṣe nkan wọnyi? Enia oniru ìwa kanna
bi ẹnyin li awa, ti awa si nwasu Ihin rere
fun nyin, ki ẹnyin ki o le yipada kuro ninu
ohun asan wọnyi si Ọlọrun alãye, ti o da ọrun
on aiye, ati okun, ati ohun gbogbo ti mbẹ ninu
wọn:
16 Ẹniti o ti jọwọ gbogbo orilẹ-ède nigbani,
lati ma rìn ni ipa ti wọn.
17 Ṣugbọn ko fi ara rẹ̀ silẹ li ailẹri, ni ti
o nṣe rere, o nfun wa li òjo lati ọrun wá, ati
akokò eso ọ̀pọlọpọ, o nfi onjẹ kún wa ni inu,
ati ayọ̀ kún wa li àiya.
18 Diẹ li o kù ki nwọn ki o ma le fi ọ̀rọ yi da
awọn enia duro, ki nwọn ki o máṣe rubọ bọ
wọn.
19 Awọn Ju kan ti Antioku ati Ikonioni wá,
ti nwọn yi awọn enia li ọkàn pada, nigbati
nwọn si sọ Paulu li okuta, nwọn wọ́ ọ jade
kuro ni ilu na, nwọn ṣebi o ti kú.
20 Ṣugbọn nigbati awọn ọmọ-ẹhin duro tì i
yiká, o dide, o wọ̀ ilu na lọ: o si di ijọ keji o
ba Barnaba lọ si Derbe.
21 Nigbati nwọn si wasu Ihin rere fun awọn
ara ilu na, ti nwọn si kọ́ ọ̀pọ enia, nwọn
tún pada lọ si Listra, ati Ikonioni, ati si
Antioku,

22 Nwọn nmu awọn ọmọ-ẹhin li ọkàn le,
nwọn ngbà wọn niyanju lati duro ni igbagbọ́,
ati pe ninu ipọnju pipọ li awa o fi de ijọba
Ọlọrun.
23 Nigbati nwọn si yàn awọn alàgba si olu-
kuluku ijọ, ti nwọn si fi àwẹ gbadura, nwọn fi
wọn le Oluwa lọwọ, ẹniti nwọn gbagbọ́.
24 Nigbati nwọn si là Pisidia já, nwọn wá si
Pamfilia.
25 Nigbati nwọn si wasu ọ̀rọ na ni Perga,
nwọn sọkalẹ wá si Atalia:
26 Lati ibẹ̀ lọ ni nwọn ba ti ọkọ̀ lọ si An-
tioku, nibi ti a gbé ti fi wọn le ore-ọfẹ Ọlọrun
lọwọ, nitori iṣẹ ti nwọn ṣe pari.
27 Nigbati nwọn si de, ti nwọn si pè ijọ
enia Ọlọrun pọ̀, nwọn si ròhin gbogbo ohun
ti Ọlọrun fi wọn ṣe, ati bi o ti ṣí ilẹkun
igbagbọ́ silẹ fun awọn Keferi.
28 Nwọn si ba awọn ọmọ-ẹhin gbé nibẹ̀
nigba pipẹ.

## ORI 15.

AWỌN ọkọnri kan ti nwọn ti Judea sọkalẹ wá,
nwọn kọ́ awọn arakọnri pe, Bikoṣepe a kọ nyin
ni ilà nipa iṣe Mose, ẹnyin ki yio le là.
2 Njẹ nigbati iyapa ti o wà ati iyàn ti Paulu
on Barnaba mba wọn jà ko si mọ̀ ni ìwọn,
nwọn pinnu rẹ̀ lati rán Paulu on Barnaba, ati
awọn kan miran ninu wọn, tọ̀ awọn apos-
teli ati awọn alàgba lọ ni Jerusalemu nitori
ọ̀ran yi.
3 Nigbati a si ti fi ẹsẹ wọn le ọ̀na lati ọdọ

ijọ enia Ọlọrun wá, nwọn kọja larin Fenike
on Samaria, nwọn nròhin iyipada awọn
Keferi: nwọn si fi ayọ̀ nla fun gbogbo awọn
arakọnri.
4 Nigbati nwọn si de Jerusalemu, a tẹwọgbà
ni wọn lọdọ ijọ enia Ọlọrun, ati awọn aposteli,
ati awọn alàgba, nwọn si ròhin ohun gbogbo
ti Ọlọrun ti fi wọn ṣe.
5 Ṣugbọn awọn kan ni ipa ti awọn Farisi ti
nwọn gbagbọ́ dide, nwọn nwipe, O tọ́ lati kọ
wọn ni ilà, ati lati sọ fun wọn pe ki nwọn ki
o ma pa ofin Mose mọ́.
6 Ati awọn aposteli ati awọn alàgba pejọ lati
gbìmọ ọ̀ran yi.
7 Nigbati iyàn si di pipọ, Peteru dide, o si
wi fun wọn pe, Alàgba, arakọnri, ẹnyin mọ̀
nigba atijọ, bi Ọlọrun ti yàn ninu wa, ki awọn
Keferi ki o le gbọ́ ọ̀rọ Ihin rere li ẹnu mi, ki
nwọn ki o si le gbagbọ́.
8 Ati Ọlọrun, ti iṣe olumọ ọkàn, o gbà wọn
li ẹrí jẹ, o nfun wọn li Ẹmí Mimọ́, gẹgẹ bi
awa;
9 Ko si yà awa ati awọn lọ̀tọ, o nfi igbagbọ́
wẹ̀ wọn li ọkàn mọ́.
10 Njẹ nitorina ẽṣe ti ẹnyin o fi dan Ọlọrun
wò, lati fi àjaga bọ̀ awọn ọmọ-ẹhin li ọrùn, ti
awọn baba wa ati awa ko le rù?
11 Ṣugbọn awa gbagbọ́ pe nipa ore-ọfẹ Oluwa
Jesu Kristi awa o là, gẹgẹ bi awọn.
12 Nigbana ni gbogbo ijọ enia dakẹ, nwọn
si fi etí si Barnaba on Paulu, ti nwọn nròhin
iṣẹ aṣẹ ati iṣẹ iyanu ti Ọlọrun ti ti ọwọ́ wọn ṣe
ninu awọn Keferi.

13 Lẹhin igbati nwọn si dakẹ, Jakọbu dahùn,
wipe, Alàgba, arakọnri, ẹ fi etí si ti emi:
14 Simeoni ti wi bi Ọlọrun ti bojuwò li
àtetekọṣe, lati yàn enia ninu awọn Keferi fun
orukọ rẹ̀.
15 Ati eyiyi li ọ̀rọ awọn woli ba ṣe dede; bi
a ti kọwe rẹ̀ pe,
16 Oluwa ti o ṣe ohun gbogbo wọnyi wipe,
Lẹhin nkan wọnyi li emi o pada, emi o si tún
agọ́ Dafidi pa ti o ti wó lulẹ; emi o si tún
ahoro rẹ̀ kọ́, emi o si gbé e naró:
17 Ki awọn enia iyokùn ki o le ma wá
Oluwa, ati gbogbo awọn Keferi lara ẹniti a
npè orukọ mi.
18 Mimọ̀ fun Ọlọrun ni iṣẹ rẹ̀ gbogbo, lati
igba ọjọ ìwa.
19 Njẹ ìmọ temi li eyi, ki awa ki o máṣe
yọ awọn ti o yipada si Ọlọrun lẹnu ninu awọn
Keferi:
20 Bikoṣepe ki a kọwe si wọn, ki nwọn ki
o fà sẹhin kuro ninu ẽri oriṣa, ati kuro ninu
àgbere, ati ki nwọn ki o kọ̀ ohun ilọlọrun-pa,
ati kuro ninu ẹ̀jẹ.
21 Mose sá li ẹni nigba atijọ ti nwasu rẹ̀ ni
ilu gbogbo, ama kà a ninu sinagogu li ọjọjọ
isimi.
22 Nigbana li o tọ́ loju awọn aposteli, ati
loju awọn alàgba, pẹlu gbogbo ijọ enia Ọlọ-
run, lati yàn ọkọnri ninu wọn ranṣẹ si Antioku
pẹlu Paulu on Barnaba; Juda ti a npè apele
rẹ̀ ni Barsaba, ati Sila, ẹniti o li orukọ ninu
awọn arakọnri:
23 Nwọn si kọ iwe le wọn lọwọ bayi pe;

Awọn aposteli, ati awọn alàgba, ati awọn
arakọnri, nwọn kí awọn arakọnri ti o wà ni
Antioku, ati ni Siria, ati ni Kilikia ninu awọn
Keferi:
24 Bi awa ti gbọ́ pe, awọn kan ti o ti ọdọ wa
jade lọ nfi ọ̀rọ bà nyin ninu jẹ, ti nwọn nyi
nyin li ọkàn po, wipe, Ẹnyin ko gbọdọ ṣaima
kọ ilà, ati ṣaima pa ofin Mose mọ́: ẹniti awa
ko fi irú ofinkofin nì le lọwọ:
25 O yẹ loju awa, ti awa fi ọkàn kan pejọ, ki
a rán ọkọnri ti o li orukọ si nyin pẹlu Barnaba
on Paulu awọn olufẹ wa,
26 Awọn ọkọnri ti o fi ẹmí wọn wewu nitoriti
orukọ Oluwa wa Jesu Kristi.
27 Nitorina awa rán Juda on Sila, awọn ti
yio si fi ọ̀rọ ẹnu sọ ohun kanna fun nyin.
28 Nitoriti o si dara loju Ẹmí Mimọ́, ati loju
awa, ki awa ki o máṣe dì ẹrù kà nyin, jù nkan
ti a ko le ṣe alaiṣe wọnyi lọ;
29 Ki ẹnyin ki o fà sẹhin kuro nipa ẹran apa
bọ oriṣa, ati kuro ninu ẹ̀jẹ, ati ohun ilọlọ-
runpa, ati kuro ninu àgbere: ninu ohun ti,
bi ẹnyin ba pa ara nyin mọ́ kuro, ẹnyin o ṣe
rere. Alafia fun nyin.
30 Nigbati nwọn si jọwọ wọn lọwọ lọ, nwọn
wá si Antioku: nigbati nwọn si pè apejọ, nwọn
fi iwe na fun wọn:
31 Nigbati nwọn si kà a, nwọn yọ̀ fun itunu
na.
32 Bi Juda on Sila tikara wọn ti ṣe woli
pẹlu, nwọn fi ọ̀rọ pipọ gbà awọn arakọnri
niyanju, nwọn si mu wọn li ọkàn le.
33 Nigbati nwọn si pẹ diẹ, nwọn jọwọ wọn

lọwọ lati ọdọ awọn arakọnri lọ li alafia si ọdọ
awọn aposteli.
34 Ṣugbọn o wù Sila lati gbé ibẹ̀ diẹ na.
35 Paulu on Barnaba si duro ni Antioku,
nwọn nkọ́ni, nwọn si nwasu ọ̀rọ Oluwa, ati
awọn pipọ miran pẹlu wọn.
36 Lẹhin ijọ melokan, Paulu si sọ fun Bar-
naba pe, Jẹ ki a tún pada lọ lati bẹ̀ awọn
arakọnri wa wò, bi nwọn ti nṣe, ni ilu gbogbo
ti awa ti nwasu ọ̀rọ Oluwa.
37 Barnaba si pinnu rẹ̀ lati mu Johannu lọ
pẹlu wọn, ẹniti apele rẹ̀ jẹ Marku.
38 Ṣugbọn Paulu rò pe, ko yẹ lati mu u lọ
pẹlu wọn, ẹniti o fi wọn silẹ ni Pamfilia, ti ko
si ba wọn lọ si iṣẹ na.
39 Ìja na si pọ̀ tobẹ̃, ti nwọn yà ara wọn
meji: nigbati Barnaba si mu Marku, o si ba
ti ọkọ̀ lọ si Kipru;
40 Ṣugbọn Paulu yàn Sila, o si lọ, bi ati fi
i le ore-ọfẹ Ọlọrun lọwọ lati ọdọ awọn ara-
kọnri lọ.
41 O si là Siria on Kilikia lọ, o nmu ijọ enia
Ọlọrun li ọkàn le.

## ORI 16.

NIGBANA li o si lọ si Derbe on Listra: si kiyesi
i, ọmọ-ẹhin kan wà nibẹ̀, ti a npè ni Timoteu,
ọmọ obiri kan ti iṣe Ju, ti a gbagbọ́; ara
Hellene ni baba rẹ̀:
2 Ihin rere ẹniti nwọn nsọ lọdọ awọn ara-
kọnri ti o wà ni Listra ati Ikonioni.
3 On ni Paulu nfẹ mu lọ pẹlu rẹ̀; nigbati o
si mu u, o kọ ọ ni ilà, nitori awọn Ju ti o

wà li àgbegbe wọnni: nitori gbogbo wọn li o
mọ̀ pe, ara Hellene ni baba rẹ̀.
4 Bi nwọn si ti nlà arin ilu lọ, nwọn fi ofin
na fun wọn lati ma pa a mọ́, ti a ti làna silẹ
lati ọdọ awọn aposteli ati awọn alàgba wá, ti o
wà ni Jerusalemu.
5 Bẽni ijọ enia Ọlọrun si fi ẹsẹ mulẹ ni
igbagbọ́, nwọn si npọ̀ si i lojojumọ.
6 Nigbati nwọn si là Frigia já, ati ẹkùn
Galatia, ti ati ọdọ Ẹmí Mimọ́ kọ̀ fun wọn lati
wasu ọ̀rọ na ni Asia,
7 Nigbati nwọn de Misia, nwọn gbé e wò lati
lọ si Bitinia: ṣugbọn Ẹmí ko gbà fun wọn.
8 Nigbati nwọn si kọja lẹba Misia, nwọn
sọkalẹ lọ si Troa.
9 Iran kan si hàn si Paulu li oru; Ọkọnri
kan ara Makedonia duro, o si mbẹ̀ ẹ, wipe,
Rekọja wá si Makedonia, ki o si ràn wa lọwọ.
10 Nigbati o si ti ri iran na, ọgan awa
ti mura ati lọ si Makedonia, a rò o tan pe,
Oluwa li o pè wa lọ lati wasu Ihin rere fun
wọn.
11 Njẹ nigbati awa si ṣikọ̀ ni Troa, awa ba
ọ̀na ganran wá si Samotrakia, ati ni ijọ keji.
awa de Neapoli;
12 Lati ibẹ̀ awa si lọ si Filippi, ti ise olú
ilu-nla ìha ibẹ̀ ni Makedonia, ati igberiko:
awa si wà ni ilu na, awa joko nibẹ̀ ni ijọ
melokan.
13 Nigbati o si di ọjọ isimi, awa jade lọ si
ẹhin ilu na, lẹba odò kan, nibiti nwọn gbé ma
gbadura; nigbati awa si joko, awa sọ̀rọ fun
awọn obiri ti ijumọ lọ sibẹ̀.

14 Ati obiri kan orukọ rẹ̀ ama jẹ Lidia, elesè
àluko, ara ilu Tiatira, ẹniti o nsìn Ọlọrun, o
gbọ́ ọ̀rọ wa: àiya ẹniti Oluwa ṣí, ti o fi etí si
ohun ti a nsọ li ẹnu Paulu.
15 Nigbati a si baptisi rẹ̀, ati awọn ara ile
rẹ̀, o bẹ̀ wa, wipe, Bi ẹnyin ba fi mi pè olõtọ
si Oluwa, ki ẹ wá si ile mi, ki ẹ si wọ̀ nibẹ̀. O
si rọ̀ wa.
16 O si ṣe pe, bi awa ti nlọ si ile adura,
ọmọbiri kan ti o li ẹmí afọṣẹ, o pade wa,
ẹniti o fi afọṣẹ mu ère pipọ fun awọn oluwa
rẹ̀ wá:
17 On na li o ntọ̀ Paulu ati awa lẹhin, o si
nkigbe, wipe, Awọn ọkọnri wọnyi li onṣẹ Ọlọ-
run Ọgá-ogo, ti nfi ọ̀na igbala hàn fun wa.
18 O si ṣe eyi li ọjọ pipọ. Nigbati inu Paulu
si bajẹ, o si yipada, o wi fun ẹmí na pe, Mo wi
fun ọ li orukọ Jesu Kristi ki iwọ ki o jade lara
rẹ̀. O si jade ni wakati kanna.
19 Nigbati awọn oluwa rẹ̀ si ri pe, igbẹkẹle
ère wọn run, nwọn mu Paulu on Sila, nwọn si
wọ́ wọn lọ si ọjà tọ̀ awọn ijoye lọ,
20 Nigbati nwọn si mu wọn tọ̀ awọn olori lọ,
nwọn ni, Awọn ọkọnri wọnyi ti iṣe Ju, nwọn
ntọ́ ilu wa jọjọ,
21 Nwọn si nkọ́ iṣe ti ko yẹ fun wa, ẹniti iṣe
ara Romu, lati gbà ṣe, ati lati fiyesi.
22 Ijọ enia si duro pọ̀ tì wọn: nigbati awọn
olori si fà wọn li aṣọ ya, nwọn ni, ki nwọn ki
o lù wọn.
23 Nigbati nwọn si nà wọn ni ìna pipọ, nwọn
fi wọn sinu tubu, nwọn kìlọ fun onitubu ki o
pa wọn mọ́ rere:

24 Nigbati o gbọ́ irú ìlọ bẽ̩, ẹniti o tì wọn
sinu tubu ti inu lọhun, o si kàn àba mọ ẹsẹ
wọn.
25 Larin ọganjọ Paulu on Sila gbadura, nwọn
si kọnrin iyìn si Ọlọrun: awọn ara-tubu si
gburó wọn.
26 Lojukanna isẹlẹ nla si sẹ̀, tobẽ̩ ti ipilẹ ile
tubu mì-titi: ọgan gbogbo ilẹkun si ti ṣí, ati
gbogbo ìde olukuluku si da silẹ.
27 Nigbati onitubu jí, ti o si ri pe, awọn
ilẹkun ile tubu ti ṣí silẹ, o si fà idà rẹ̀ yọ,
on iba si pa ara rẹ̀, o ṣebi awọn ara-tubu ti
sá lọ.
28 Ṣugbọn Paulu kọ kará, wipe, Máṣe pa ara
rẹ lara: nitori gbogbo wa li o wà nihinyi.
29 Nigbati o si pè iná, o bẹ́ sinu ile, o nwa-
riri, o wolẹ niwaju Paulu on Sila,
30 O si mu wọn jade, o ni, Alàgba, kini ki
emi ki o ṣe lati là?
31 Nwọn si wi fun u pe, Gbà Jesu Kristi
Oluwa gbọ́, iwọ o là ati awọn ara ile rẹ pẹlu.
32 Nwọn si sọ ọ̀rọ Oluwa fun u, ati fun gbo-
gbo awọn ara ile rẹ̀.
33 O si mu wọn ni wakati na li oru, o wẹ̀ ìna
wọn; a si baptisi rẹ̀, ati gbogbo awọn ara ile
rẹ̀ lojukanna.
34 Nigbati o si mu wọn wá si ile rẹ̀, o gbé
onjẹ kalẹ niwaju wọn, o sì nyọ̀, o gbà Ọlọrun
gbọ́ pẹlu gbogbo awọn ara ile rẹ̀.
35 Nigbati ilẹ mọ́, awọn olori rán awọn
onṣẹ ọlọpa lati wipe, Jẹ ki awọn ọkọnri wọn-
ni lọ.
36 Onitubu jẹ iṣẹ yi fun Paulu, wipe, Awọn

olori ranṣẹ lati jọwọ nyin lọwọ lọ: njẹ nisisiyi
ẹ dide ki ẹ ma lọ li alafia.
37 Ṣugbọn Paulu dahùn o si wi fun wọn pe,
Nwọn lù wa ni gbangba, nwọn si gbé wa jù
sinu tubu li aijẹbi, awa ẹniti iṣe ara Romu:
nisisiyi nwọn si nfẹ tì wa jade nikọkọ? bẽkọ;
bikoṣepe ki awọn tikara wọn ki o wá mu wa
jade.
38 Awọn ọlọpa si jẹ iṣẹ wọnyi fun awọn
olori: nwọn si bẹru, nigbati nwọn gbọ pe ara
Romu ni nwọn.
39 Nigbati nwọn si de, nwọn ṣìpẹ fun wọn,
nwọn si mu wọn jade, nwọn si bẹ wọn pe, ki
nwọn ki o jade kuro ninu ilu na.
40 Nigbati nwọn si jade ninu tubu, nwọn
wọ ile Lidia: nigbati nwọn si ti ri awọn ara-
kọnri, nwọn tù wọn ninu, nwọn si lọ kuro ni
ilu na.

## ORI 17.

NIGBATI nwọn si ti kọja Amfipoli ati Apollonia,
nwọn si wá si Tessalonika, nibiti sinagogu
awọn Ju wà:
2 Ati Paulu, bi iṣe rẹ ti ri, o wọle tọ wọn lọ,
li ọjọ isimi mẹta o si mba wọn fi ọrọ-we-ọrọ
ninu Iwe mimọ Ọlọrun,
3 O nṣí i, o si nmu ọrọ jade fun wọn pe,
Kristi ko le ṣaima jìya, ati ṣaima tún jinde
kuro ninu okú; ati pe, Jesu na, ẹniti emi
nwasu fun nyin, on na ni Kristi.
4 Awọn miran ninu wọn gbagbọ, nwọn si fi
ara mọ Paulu on Sila; ati awọn ara Hellene

olufọkansìn ọ̀pọ pipọ, ati awọn obiri ọlọlá, ki
iṣe diẹ.
5 Ṣugbọn awọn alaigbagbọ́ Ju jowu, nwọn
si fà awọn jagidijagan, ati awọn ijajẹ enia
mọra, nwọn gbá ẹgbẹ jọ, nwọn si rú gbogbo
ilu, nwọn si kọlù ile Jasoni, nwọn nwá ọ̀na ati
mu wọn jade tọ̀ awọn enia wá.
6 Nigbati nwọn ko si ri wọn, nwọn fà Jasoni,
ati awọn arakọnri kan pẹlu tọ̀ awọn olori ilu
lọ, nwọn nkigbe pe, Awọn wọnyi ti o nyi aiye
po si wá si ihinyi pẹlu;
7 Ẹniti Jasoni gbà si ọdọ: ati gbogbo awọn
wọnyi li o nṣe òdi si ofin Kesari, wipe, ọba
miran kan wà, ẹnikan Jesu.
8 Nwọn si da awọn enia ati awọn olori ilu
niji, nigbati nwọn gbọ́ nkan wọnyi.
9 Nigbati nwọn si gbà onigbọwọ Jasoni
ati awọn iyokùn, nwọn jọwọ wọn lọwọ
lọ.
10 Ọgan awọn arakọnri ti rán Paulu on Sila
lọ si Berea li oru: nigbati nwọn si de ibẹ̀
nwọn wọ̀ inu sinagogu awọn Ju lọ.
11 Awọn wọnyi si ni iyìn jù awọn ti Tessalọ-
nika lọ, niti nwọn fi ọkàn silẹ gbà ọ̀rọ na,
nwọn si nwá inu Iwe mimọ́ Ọlọrun lojojumọ́
bi nkan wọnyi ri bẽ̩.
12 Nitorina awọn pipọ ninu wọn si gbagbọ́;
ati awọn obiri Hellene ọlọlá, ati ninu awọn
ọkọnri, ki iṣe diẹ.
13 Ṣugbọn nigbati awọn Ju ti Tessalonika
gburó pe, Paulu nwasu ọ̀rọ Ọlọrun ni Berea,
nwọn si wá sibẹ̀, nwọn si rú ilu.
14 Ọgan nigbana li awọn arakọnri ti rán

Paulu bi ẹnipe ki o lọ si okun: ṣugbọn Sila on
Timoteu duro nibẹ̀ na.
15 Awọn olutọju Paulu si mu u wá si Ateni,
nigbati nwọn si gbà iṣẹ lọdọ rẹ̀ tọ̀ Sila on Ti-
moteu wá pe, ki nwọn ki o tọ̀ on wá nisisiyi,
nwọn lọ.
16 Nigbati Paulu duro dè wọn ni Ateni, ọkàn
rẹ̀ rú ninu rẹ̀, nigbati o ri pe gbogbo ilu na
kún fun oriṣa.
17 Nitorina o si mba awọn Ju fi ọ̀rọ-we-ọ̀rọ
ninu sinagogu, ati awọn enia rere, ati li ọjà
lojojumọ́ ati pẹlu awọn ayabá enia.
18 Nigbana li awọn Olumọran (Filosoferi,)
kan ninu awọn Ajadun (Epikurei) ati ninu
awọn Stoiki, nwọn kó tì i. Awọn kan si
nwipe, Kili alahesọ yi yio wi? awọn miran
si wipe, O dabi ẹniti yio da ajeji oriṣa silẹ:
nitoriti o wasu Jesu, on ajinde fun wọn.
19 Nigbati nwọn si mu u wá sori Areopagu,
nwọn wipe, Awa nfẹ mọ̀, kili ẹkọ́ titun ti iwọ
nkọ́ni yi?
20 Nitoriti iwọ mu ajeji nkan wá si etí wa:
awa si nfẹ mọ̀ bi awa iba ti mọ̀ nkan wọnyi si.
21 Nitori gbogbo awọn ara Ateni, ati awọn
alejò ti o wà nibẹ̀ ko ṣe ohun miran jù, ki ama
rò, tabi ki ama gbọ́ ihin titun lọ.
22 Nigbati Paulu si dide duro larin òkiti
Areopagu, o ni, Ẹnyin ọkọnri Ateni, mo woye
pe li ohun gbogbo ẹnyin ṣe aṣejù.
23 Nitori bi emi ti nkọja lọ, ti mo wò ìsin
ọlọrun nyin, mo ri pẹpẹ kan ti a kọ akọle yi si,
FUN ỌLỌRUN AIMỌ̀. Njẹ ẹniti ẹnyin nsìn
li aimọ̀ on na li emi nsọ fun nyin.

24 Ọlọrun ti o da aiye ati ohun gbogbo ti
mbẹ ninu rẹ̀, nitori on na li Oluwa ọrun on
aiye, ki igbé ile ti a fi ọwọ́ kọ́;
25 Bẽni a ki ifi ọwọ́ enia sìn i, bi ẹnipe o
nfẹ nkan, on li o da gbogbo enia li ãye, ti
o si fun wọn li ẹmí ati ohun gbogbo;
26 O si fi ẹ̀jẹ kanna da gbogbo araiye lati
tẹ̀do si oju agbaiye, o si ti pinnu akokò ti o
yàn tẹlẹ, ati àla itẹdo wọn;
27 Ki nwọn ki o le ma wá Oluwa, bọya bi
ọkàn wọn yio le fà si i, ti yio si ri i, bi a tilẹ
mọ̀ pe ko jina si olukuluku wa:
28 Nitori lọdọ rẹ̀ li awa gbé wà li ãye, ti awa
nru, ti awa si li ẹmí wa; bi ọkan ninu awọn
Poeti ẹnyin tikara nyin ti wi pe, Awa pẹlu si
li ọmọ rẹ̀.
29 Njẹ bi awa ba ṣe ọmọ Ọlọrun, ko yẹ fun
wa ki a daba pe, Iwa-Ọlọrun dabi wura, tabi
fadaka, tabi okuta, ti a fi ọgbọ́n ati ìmọ enia
ṣe li ọnà.
30 Pẹlupẹlu igba aimọ̀ yi li Ọlọrun ti mu oju
kuro ri; ṣugbọn nisisiyi o paṣẹ fun gbogbo
enia nibi gbogbo lati ronupiwada:
31 Nitoriti o ti da ọjọ kan, ninu eyi ti yio ṣe
idajọ aiye li ododo, nipasẹ ọdọ ọkọnri na ti o
ti yàn; nigbati o ti fi igbẹkẹle fun gbogbo
enia, niti o jí i dide kuro ninu okú.
32 Nigbati nwọn ti gbọ́ ti ajinde okú, awọn
miran nṣẹ̀fẹ: ati awọn miran wipe, Awa nfẹ
tún nkan wọnyi gbọ́ li ẹnu rẹ.
33 Bẽni Paulu si jade kuro larin wọn.
34 Ṣugbọn awọn ọkọnri kan fi ara mọ́ ọ,
nwọn si gbagbọ́: ninu awọn ẹniti Dionisiu

ara Areopagi wà, ati obiri kan ti a npè ni Damari, ati awọn miran pẹlu wọn.

## ORI 18.

LẸHIN nkan wọnyi, Paulu jade kuro ni Ateni, o si lọ si Korinti;
2 Nigbati o si ri Ju kan ti a npè ni Akuila,
ti a bí ni Pontu, ti o ti Itali de nilọlọyi, pẹlu
Priskilla aya rẹ; (nitori ti Klaudiu paṣẹ pe, ki
gbogbo awọn Ju ki o jade kuro ni Romu:) o
si tọ̀ wọn wá.
3 Ati itori ti iṣe oniṣẹ ọnà kanna, o si ba wọn
joko, o nṣiṣẹ: agọ́ ipa ni iṣẹ ọnà wọn.
4 O si nfi ọ̀rọwerọ fun wọn ninu sinagogu li
ọjọjọ isimi, o si nyi awọn Ju ati awọn Hellene
li ọkàn pada.
5 Nigbati Sila on Timoteu si ti Makedonia
wá, ọkàn Paulu ko gbà fun u, o sọ fun awọn
Ju pe, Jesu ni Kristi.
6 Nigbati nwọn si nsọ̀rọ òdi, ti nwọn si
nsọ ọ̀rọ buburu, o gbọ̀n aṣọ rẹ̀ nù, o si
wi fun wọn pe, Ẹ̀jẹ nyin mbẹ lori ara nyin;
ọrùn emi mọ́: lati isisiyi lọ emi o tọ̀ awọn
Keferi lọ.
7 Nigbati o si ṣipò pada nibẹ̀, o wọ̀ ile
ọkọnri kan lọ ti a npè ni Justu, ẹniti o nsìn
Ọlọrun, ti ile rẹ̀ fi ara mọ́ sinagogu mọ́timọti.
8 Ati Krispu, olori sinagogu, o gbà Oluwa
gbọ́ pẹlu gbogbo awọn ara ile rẹ̀; ati ọ̀pọ
ninu awọn ara Korinti, nigbati nwọn gbọ́,
nwọn gbagbọ́, a si baptisi wọn.
9 Nigbana li Oluwa sọ fun Paulu li oru li

ojuran pe, Máṣe bẹ̀ru, sá ma sọ, má si ṣe pa
ẹnu rẹ mọ́:
10 Nitoriti emi mbẹ lẹhin rẹ, ko si si ẹniti
yio dide si ọ lati pa ọ lara: nitoriti mo li enia
pipọ ni ilu yi.
11 O si joko nibẹ̀ li ọdún kan on oṣù mẹfa, o
nkọ́ni li ọ̀rọ Ọlọrun ninu wọn.
12 Nigbati Gallioni si jẹ Bãlẹ Akaia, awọn
Ju fi ọkàn kan ṣọ̀tẹ si Paulu, nwọn mu u wá
si ile ẹjọ,
13 Nwọn nwipe, Ọkọnri yi nyi awọn enia li
ọkàn pada, lati ma sìn Ọlọrun ni ipa ti o lọ́ si
ofin wa.
14 Nigbati Paulu si nmura ati dahùn, Gallioni
wi fun awọn Ju pe, Ibaṣepe ọ̀ran ẹbi, tabi ti
jagidijagan kan ni, bi ọ̀rọ ti ri, ẹnyin Ju, emi
iba gbè nyin:
15 Ṣugbọn bi o ba ṣe ère ọ̀rọ ati orukọ, ati
ti ofin nyin ni, ki ẹnyin ki o fi oju to o;
nitoriti emi ki yio ṣe onidajọ irú nkan ba-
wọnni.
16 O si lé wọn kuro ni ile idajọ.
17 Nigbana ni gbogbo awọn ara Hellene
mu Sostene, olori sinagogu, nwọn si lu u
niwaju ile ẹjọ. Gallioni ko si ṣú si i ninu
nkan wọnni.
18 Paulu si duro si i nibẹ̀ li ọjọ pipọ, nigbati
o si dágbere fun awọn arakọnri, o ba ti ọkọ̀ lọ
si Siria, ati Priskilla ati Akuila pẹlu rẹ̀; o ti
fá ori rẹ̀ ni Kenkrea: nitoriti o ṣe ileri.
19 O si sọkalẹ wá si Efesu, o si fi wọn silẹ
nibẹ̀: ṣugbọn on na wọ̀ inu sinagogu lọ, o si
ba awọn Ju fi ọ̀rọwerọ.

20 Nigbati nwọn si bẹ̀ ẹ pe, ki o ba awọn
joko diẹ si i, o kọ̀;
21 Ṣugbọn o dágbere fun wọn, wipe, Emi ko
gbọdọ ṣaima ṣe ọdún ajọ ti mbọ̀ yi ni Jeru-
salemu bi o ti wù ki o ri: ṣugbọn emi o si tún
pada tọ̀ nyin wá, bi Ọlọrun ba fẹ. O si ṣikọ̀
li Efesu.
22 Nigbati o si ti gúnlẹ ni Kesarea, ti o lọ
soke, ti o si dágbere fun ijọ enia Ọlọrun, o
sọkalẹ lọ si Antioku.
23 Nigbati o si gbé ọjọ diẹ nibẹ̀, o lọ, o si
kọja ni ilẹ Galatia on Frigia lẹsẹsẹ, o nmu
gbogbo awọn ọmọ-ẹhin li ọkàn le.
24 Ju kan si wà ti a npè ni Apollo, ti a bí ni
Aleksandria, ọkọnri ọlọrọ li ẹnu, ti o pọ̀ ni Iwe
mimọ́ Ọlọrun, o wá si Efesu.
25 Ọkọnri yi li a ti kọ́ ni ipa ti Oluwa; o si
ṣe ẹniti o gboná li ọkàn, o nfi aiṣemẹlẹ sọrọ, o
si nkọ́ni ni nkan ti Oluwa, kìki baptismu ti
Johannu li o mọ̀.
26 O si bẹ̀rẹ si isọ li aibẹ̀ru ni sinagogu:
nigbati Akuila on Priskilla ti gbọ́ ọ̀rọ rẹ̀, ẹniti
nwọn mu si ọdọ, nwọn si sọdi ọ̀na Ọlọrun fun
u li asọtan.
27 Nigbati ọkàn rẹ̀ si fà lati kọja lọ si
Akaia, awọn arakọnri kọwe, nwọn bẹ̀ awọn
ọmọ-ẹhin ki nwọn ki o gbà a: nigbati o si
de, ẹniti o ràn awọn ti o gbagbọ́ nipa ore-ọfẹ
lọwọ:
28 Nitoriti o sọ asọye fun awọn Ju ni gban-
gba, o nfi i hàn ninu Iwe mimọ́ Ọlọrun pe,
Jesu ni Kristi.

## ORI 19.

O SI șe, bi Apollo ti wà ni Korinti, ti Paulu
kọja lọ niha ẹkùn oke, o wá si Efesu: nigbati
o si ri awọn ọmọ-ẹhin kan,
2 O bi wọn pe, Ẹnyin gbà Ẹmí Mimọ́ na
nigbati ẹnyin ti gbagbọ́? Nwọn si wi fun
u pe, Awa ko gbọ́ rara bi Ẹmí Mimọ́ kan
wà.
3 O si bi wọn pe, Njẹ baptismu wo li a ha
baptisi nyin si? Nwọn si wipe, Si baptismu
ti Johannu.
4 Paulu si wipe, Nitõtọ ni Johannu fi bap-
tismu ti ironupiwada baptisi, o nwi fun awọn
enia pe, ki nwọn ki o gbà ẹniti mbọ̀ lẹhin on
gbọ́, eyini ni Kristi Jesu.
5 Nigbati nwọn si gbọ́, a baptisi wọn li orukọ
Jesu Oluwa.
6 Nigbati Paulu si fi ọwọ́ le wọn, Ẹmí Mimọ́
si bà le wọn; nwọn si nfọ̀ ède miran, nwọn
si nsọ asọtẹlẹ.
7 Iye awọn ọkọnri na gbogbo to mejila.
8 Nigbati o si wọ̀ inu sinagogu lọ, o sọ̀rọ
li aibẹ̀ru li oșù mẹta, o nfi ọ̀rọwerọ, o si
nyi wọn ni iyè pada si nkan ti ișe ti ijọba
Ọlọrun.
9 Șugbọn nigbati awọn miran ninu wọn di
lile, ti nwọn ko si gbagbọ́, ti nwọn nsọ̀rọ ibi
si ipa ọ̀na na niwaju ijọ enia, o lọ kuro lọdọ
wọn, o si yà awọn ọmọ-ẹhin sọ̀tọ, o si nsọ
awiye li ojojumọ́ ni ile iwe ẹnikan ti a npè ni
Tirannu.
10 Eyiyi nlọ niwọn ọdún meji; bẹ̃ni gbogbo

awọn ti o wà ni Asia gbọ́ ọ̀rọ Jesu Oluwa, ati
awọn Ju ati awọn Hellene.
11 Ọlọrun si ti ọwọ́ Paulu ṣe iṣẹ aṣẹ akanṣe:
12 Tobẹ̃ ti a fi nmu gèle, ati ibantẹ́ ara rẹ̀ tọ̀
awọn olokunrun lọ, arùn si fi wọn silẹ, ati
awọn ẹmi buburu si jade kuro lara wọn.
13 Ṣugbọn awọn Ju kan alarinkiri, alẹmi-
ẹ̀ṣu-jade dawọle e li adabọwọ ara wọn, lati pè
orukọ Jesu Oluwa si awọn ti o li ẹmi buburu,
wipe, Awa fi orukọ Jesu ti Paulu nwasu bu
nyin lara.
14 Awọn kan meje si wà, ọmọ ẹnikan ti
a npè ni Skefa, Ju, ati olori kan ninu awọn
alufa, ti nwọn ṣe bẹ̃.
15 Ẹmi buburu na si dahùn, o ni, Jesu emi
mọ̀, Paulu emi si mọ̀; ṣugbọn tali ẹnyin?
16 Nigbati ọkọnri ti ẹmi buburu wà lara rẹ̀
si fò mọ́ wọn, o damu wọn, o bori wọn, bẹ̃ni
nwọn sá jade kuro ni ile na, ni ìhoho ati ni
ifarapa.
17 Ihin yi si di mimọ̀ fun gbogbo awọn Ju
ati awọn ara Hellene pẹlu ti o ṣe atipo ni
Efesu; ẹ̀ru si ba gbogbo wọn, a si gbé orukọ
Jesu Oluwa ga.
18 Ọ̀pọ awọn ti nwọn si gbagbọ́ wá, nwọn si
jẹwọ, nwọn si fi iṣẹ wọn hàn.
19 Nigbati awọn pipọ pẹlu ti iṣe iṣẹkiṣẹ kó
iwe wọn jọ, nwọn danasun wọn loju gbogbo
awọn ẹnia: nwọn si ṣìro iye wọn, nwọn si ri i,
o jẹ ẹgbamẹdọgbọ̀n ìwọn fadaka.
20 Bẹ̃li ọ̀rọ Oluwa si wú si i gidigidi o si
gbilẹ.
21 Bi nkan wọnyi ti pari tan, Paulu pinnu

rẹ̀ li ọkàn pe, nigbati on ba kọja ni Makedonia ati Akaia, lati lọ si Jerusalemu, o wipe, Lẹhin igba ti mo ba de ibẹ̀, emi ko le ṣaima ri Romu pẹlu.
22 Bẹ̃li o rán awọn meji ninu awọn iranṣẹ rẹ̀
si Makedonia, Timoteu ati Erastu; ṣugbọn on
tikararẹ̀ duro ni Asia ni igba diẹ na.
23 Li akokò na irú diẹ ki o wà nitori ọ̀na na.
24 Nitori ọkọnri kan ti a npè ni Demetriu,
alagbẹdẹ fadaka, ti ima ṣe ile oriṣa fadaka fun
Diana, ti o mu ère ti ko mọ̀ ni ìwọn fun awọn
oniṣọnà wa;
25 Nigbati o pè wọn jọ, ati irú awọn ọlọnà
bẹ̃, o ni, Alàgba, ẹnyin mọ̀ pe nipa ọnà yi li
awa fi li ọrọ̀ wa.
26 Ẹnyin si ri i, ẹnyin si gbọ́ pe, ki iṣe li
Efesu nikanṣoṣo ni, o si fẹrẹ ṣe gbogbo Asia,
ni Paulu yi ti nkọ́ ti o si nyi ọ̀pọ enia li ọkàn
pada, wipe, ohun ti a fi ọwọ́ ṣe, ki iṣe ọlọrun:
27 Ko si ṣe pe kìki iṣẹ ọnà wa yi li o wà li
ewu lati sọ dasan; ṣugbọn ile Diana oriṣa nla,
yio si di gigàn, ati gbogbo ọlanla rẹ̀ yio si run,
ẹniti gbogbo Asia ati gbogbo aiye mbọ.
28 Nigbati nwọn gbọ́ ọ̀rọ wọnyi, inu wọn
kún fun ibinu, nwọn nkigbe, wipe, Oriṣa-nla
ni Diana ti ara Efesu.
29 Gbogbo ilu na si kún fun irukerudò:
nwọn fi ọkàn kan rọ́ sinu ile ibiṣire (teatere),
nigbati nwọn si mu Gaiu ati Aristarku ara
Makedonia, awọn ẹgbẹ ajọrin Paulu.
30 Nigbati Paulu si nfẹ wọ̀ inu awujọ awọn
enia lọ, awọn ọmọ-ẹhin ko jẹ fun u.
31 Awọn olori kan ara Asia, ti iṣe ọrẹ́ rẹ̀

ranṣẹ si i, nwọn bẹ̀ ẹ pe, ki o máṣe fi ara rẹ̀
wewu ninu ile ibiṣire (teatere).
32 Njẹ ọkan nwi eyi, ekeji nwi eyini: nitori
ijọ enia di rudurudu; ati ọ̀pọ enia ni ko mọ̀
itori ohun ti nwọn tilẹ fi wọjọ pọ̀ si.
33 Nwọn si fà Aleksanderu kuro li awujọ,
awọn Ju tì i ṣaju. Aleksanderu si juwọ́ ṣe
apejure si wọn, on iba si ti wi ti ẹnu rẹ̀ fun
awọn enia.
34 Ṣugbọn nigbati nwọn mọ̀ pe Ju ni, gbo-
gbo wọn li ohùn kan, niwọn wakati meji ọjọ,
nkigbe pe, Oriṣa nla ni Diana ti ara Efesu.
35 Nigbati akọwe ilu si tù ijọ enia ninu, o
ni, Ẹnyin ọkọnri Efesu, ọkọnri wo li o wà ti
ko mọ̀ pe, ilu ara Efesu ni iṣe olusin ti Diana
oriṣa nla, ati ti ere ti o ti ọdọ Seusi (Jupiteri)
bọ silẹ?
36 Njẹ ki a kiyesi i pe, nkan wọnyi ko ni
isọrọ ọ̀di si, o yẹ ki ẹ dakẹ, ki ẹnyin ki o máṣe
fi iwara ṣe ohunkohun.
37 Nitoriti ẹnyin mu awọn ọkọnri wọnyi wá,
bẽni nwọn ko kó ile ọlọrun, bẽni nwọn ko ṣe
ẹniti o sọ̀rọ buburu si ọlọrun nyin.
38 Njẹ nitorina bi Demetriu, ati awọn
oniṣọnà ti o wà pẹlu rẹ̀, ba li ọ̀rọ kan si
ẹnikẹni, ofin ṣí silẹ, awọn onidajọ si wà: jẹ
ki nwọn ki o lọ ifi ara wọn sùn.
39 Bi o si ṣe pe ẹnyin mbère ohun miran, a
o pinnu rẹ̀ ni ijọ ti o yẹ si i.
40 Awa sá si wà li ewu ati pè bi lẽre nitori
ariwo oni yi, ko si idi ohun ti awa le fi rojọ
iwọjọ yi.
41 Nigbati o si ti sọ bẽ tan, o tú ijọ na ká.

 

## ORI 20.

LẸHIN igbati ariwo na rọlẹ, Paulu pè awọn
ọmọ-ẹhin, o si fi ọwọ́ gbá wọn mọra, o dide
lati lọ si Makedonia.
2 Nigbati o si rè ìha apa wọnni, ti o si sọ̀rọ
iyanju pipọ fun wọn, o wá si ilẹ Hellene,
3 O si duro nibẹ̀ li oṣù mẹta. Nigbati awọn
Ju si dèna dè e, bi o ti npete ati ba ti ọkọ̀
lọ si Siria, o pinnu rẹ̀ lati ba ti Makedonia
pada lọ.
4 Sopateru ara Berea si ba a lọ de Asia; ati
ninu awọn ara Tessalonika, Aristarku on Se-
kundu; ati Gaiu ara Derbe, ati Timoteu; ati
ara Asia, ni Tikiku on Trofimu.
5 Awọn wọnyi nlọ niwaju, nwọn duro dè wa
ni Troa.
6 Awa si ṣikọ̀ lati Filippi wá lẹhin ọjọ aiwu-
kara, awa si de ọdọ wọn ni ijọ karun; nibiti
awa gbé duro ni ijọ meje.
7 Li ọjọ isimi ikini nigbati awọn ọmọ-ẹhin
pejọ lati bù akara, Paulu si wasu fun wọn, o
mura ati lọ ni ijọ keji; o si fà ọ̀rọ rẹ̀ gùn titi
o fi di arin ọganjọ.
8 Fitilà pipọ si wà ni yara oke na, nibiti
nwọn gbé pejọ pọ̀ si.
9 Ọmọkọnri kan ti a npè ni Eutiku joko li
oju ferese, nigbati orun si wọ̀ ọ lara: bi Paulu
si ti pẹ ni iwasu, o tagbọngbọ́n loju orun, o
ṣubu lati oke kẹta wá silẹ, a si gbé e soke li
okú.
10 Nigbati Paulu si sọkalẹ, o wolẹ bò o,

o gbá a mọra, o ni, Ẹ má yọ ara nyin lẹnu;
nitoriti ẹmí rẹ̀ mbẹ lara rẹ̀.
11 Nigbati o si tún gòke lọ, ti o si bù akara,
ti o jẹ, ti o si sọ̀rọ pẹ titi o fi di afẹmọjumọ́,
bẽli o lọ.
12 Nwọn si mu ọmọkọnri na bọ̀ lãye, ki isi
iṣe diẹ ni inu wọn tutù.
13 Nigbati awa si ṣaju, awa si ṣikọ̀ lọ si
Asso, nibẹ̀ li awa nfẹ gbà Paulu si ọkọ̀: ni-
tori bẽli o ti pinnu rẹ̀, on tikararẹ̀ nfẹ ba ti
ẹsẹ lọ.
14 Nigbati o pade wa li Asso, ti awa si gbà a
si ọkọ̀, awa lọ si Mitilene.
15 Nigbati awa si ṣikọ̀ nibẹ̀, ni ijọ keji awa
de ọkankan Kio; ni ijọ keji rẹ̀ awa de Samo,
awa si duro ni Trogillioni; ni ijọ keji rẹ̀ awa
si de Miletu.
16 Paulu sá ti pinnu rẹ̀ lati mu ọkọ̀ lọ niha
Efesu, nitoriti ko yẹ fun u lati fi igba na joko
ni Asia: o si nyara bi yio le kò fun u, ki o wà
ni Jerusalemu li ọjọ Pentikosti.
17 Lati Miletu o ranṣẹ si Efesu, lati pè
awọn alàgba ijọ enia Ọlọrun wá sọdọ
rẹ̀.
18 Nigbati nwọn si de ọdọ rẹ̀, o wi fun wọn
pe, Ẹnyin mọ̀, lati ọjọ ti mo ti tète de Asia, bi
emi ti ba nyin gbé nigbagbogbo,
19 Bi emi ti nfi ìrẹlẹ ọkàn sìn Oluwa, ati
pẹlu omije pipọ, ati idanwò, ti o bá mi, nipa
ìdena awọn Ju:
20 Bi emi ko si ti pa nkan mọ́ ti o ṣe egbè
fun nyin, emi fi hàn nyin, emi si kọ́ nyin ni
gbangba ati lati ile de ile,

21 Emi nsọ fun awọn Ju, ati fun awọn
Hellene pẹlu, ironupiwada sipa Ọlọrun, ati
igbagbọ́ sipa Jesu Kristi Oluwa wa.
22 Ati nisisiyi, ẹ kiyesi i, ọkàn mi nfà si ati
lọ si Jerusalemu, emi ko mọ̀ ohun ti yio bá mi
nibẹ̀:
23 Bikoṣe bi Ẹmí Mimọ́ ti nsọ ni ilu gbogbo
pe, ìde on ìya mbẹ niwaju mi.
24 Ṣugbọn ọkan ninu nkan wọnyi ko kọ mi
li omnú, bẹ̃li emi ko si kà ẹmí mi ṣọwọn fun
ara mi, ki emi ki o le fi ayọ̀ là ipa mi já ati iṣẹ
iranṣẹ ti mo ti gbà lọdọ Jesu Oluwa, lati ma
rò Ihin rere ore-ọfẹ Ọlọrun.
25 Ati nisisiyi, kiyesi i, emi mọ̀ pe gbogbo
nyin, ninu ẹniti emi ti nkiri wasu ijọba Ọlọ-
run, ẹnyin ki yio ri oju mi mọ́.
26 Njẹ emi pè nyin ṣe ẹlẹri loni pe, ọrùn mi
mọ́ kuro lọwọ ẹ̀jẹ enia gbogbo.
27 Nitoriti emi ko fasẹhin lati sọ gbogbo ìmọ
Ọlọrun fun nyin.
28 Nitorina ẹ kiyesi ara nyin, ati si gbo-
gbo agbo ti Ẹmí Mimọ́ fi nyin ṣe alafojuto,
lati ma bọ́ ijọ enia Ọlọrun, ti o fi ẹ̀jẹ ara
rẹ̀ rà.
29 Nitoriti emi mọ̀ eyi pe, lẹhin lilọ mi,
ikorikò buburu yio wọ̀ inu nyin, li aikù agbo
silẹ.
30 Ati ninu ara ẹnyin tikara nyin li awọn
ọkọnri yio dide, ti nwọn o ma sọ̀rọ ohun òdi,
lati fà awọn ọmọ-ẹhin sẹhin wọn.
31 Nitorina ẹ ma ṣọra, ki ẹ si ma ranti pe,
niwọn ọdún mẹta, emi ko dakẹ lati fi omije
kìlọ fun olukuluku li ọsán ati li oru.

32 Ati nisisiyi, arakọnri, emi fi nyin le Ọlọ-
run lọwọ, ati ọ̀rọ ore-ọfẹ rẹ̀, ti o le mu nyin
duro, ati ti o le fun nyin ni ilẹ-nini ninu awọn
ti a wẹnumọ́.
33 Emi ko ṣe ojukòkoro si fadaka, tabi wura,
tabi si aṣọ ẹnikẹni.
34 Ẹnyin tikara nyin sá mọ̀ pe, ọwọ́ wọnyi
li o ṣiṣẹ ohun ti emi iba ṣe alaini, ati fun awọn
ti o wà lọdọ mi pẹlu.
35 Emi fi nkan gbogbo hàn nyin pe, nipa
ṣiṣe bẽ, ẹnyin iba ma ràn awọn alailera lọwọ,
ati ki ẹ si ma ranti ọ̀rọ Jesu Oluwa, bi o ti wi
pe, Ati funni ni ibukún jù ati gbà lọ.
36 Nigbati o si wi nkan wọnyi, o kunlẹ lori
ẽkun rẹ̀, o si ba gbogbo wọn gbadura.
37 Gbogbo wọn si sọkun gidigidi, nwọn si
rọ̀ mọ́ ọ li ọrùn, nwọn si fi ẹnu kò o li ẹnu,
38 Ãnu ṣe wọn jù gbogbo rẹ̀ lọ fun ọ̀rọ ti o
sọ pe, nwọn ki yio ri oju on mọ́. Nwọn si sìn
i lọ sinu ọkọ̀.

## ORI 21.

O SI ṣe, nigbati awa yà ara wa kuro lọdọ wọn,
awa ṣikọ̀, awa ba ọ̀na tàra wá si Koosi, o
si di ijọ keji awa de Rodu, ati lati ibẹ̀ lọ si
Patara:
2 Nigbati awa si ri ọkọ̀ kan ti nrekọja lọ si
Fenike, awa wọ̀ ọkọ̀, awa si ṣí.
3 Nigbati awa si ti ri Kipru li òkere, ti awa
fi i si ọwọ́ òsi, awa gbé ori ọkọ̀ le Siria, awa si
gúnlẹ ni Tire: nitori ibẹ̀ li ọkọ̀ yio gbé ko
ẹrù silẹ.

4 Nigbati awa si ri awọn ọmọ-ẹhin, awa
duro nibẹ̀ ni ijọ meje: awọn ẹniti o fi Ẹmí
wi fun Paulu pe, ki o máṣe gòke lọ si Jeru-
salemu.
5 Nigbati ọjọ wọnni pé tan, awa jade awa
si mu ọ̀na wa pọ̀n; gbogbo wọn si sìn wa,
ti awọn ti obiri ati ọmọ, titi awa fi jade si
ẹhin ilu: nigbati awa si kunlẹ li ẹbadò, awa si
gbadura.
6 Nigbati awa si ti dágbere fun ara wa, awa
bọ si ọkọ̀; awọn si pada lọ si ile wọn.
7 Nigbati awa si tọ̀ ipa wa já lati Tire wá,
awa de Ptolemai, nigbati awa si kí awọn
arakọnri, awa ba wọn gbé ni ijọ kan.
8 Nigbati o si di ijọ keji ti awa ti o wà ni
ẹgbẹ ti Paulu lọ, awa de Kesarea: nigbati
awa si wọ̀ ile Filippi Efangelisti, ọkan ninu
awọn meje nì; awa si wọ̀ sọdọ rẹ̀.
9 Ọkọnri na si li ọmọbiri mẹrin, wundia, ti
ima sọtẹlẹ.
10 Bi awa ti wà nibẹ̀ li ọjọ pipọ, woli kan ti
Judea sọkalẹ wá, ti a npè ni Agabu.
11 Nigbati o si de ọdọ wa, o mu amure
Paulu, o si dì ara rẹ̀ li ọwọ́ on ẹsẹ, o si wipe,
Bayi li Ẹmí Mimọ́ wi, Bayi li awọn Ju ti o
wà ni Jerusalemu yio dì ẹniti o li amure yi,
nwọn o si fi i le awọn Keferi lọwọ.
12 Bi awa si ti gbọ́ nkan wọnyi, ati awa, ati
awọn ara ibẹ̀ na bẹ̀ ẹ pe, ki o máṣe gòke lọ si
Jerusalemu.
13 Paulu si dahùn wipe, Ewo li ẹnyin nṣe
yi, ti ẹnyin nsọkun, ti ẹnyin si mba mi ninu
jẹ; nitori emi ko mura kìki ati dè nikan,

ṣugbọn ati kú pẹlu ni Jerusalemu, nitori
orukọ Jesu Oluwa.
14 Nigbati a ko le pa a li ọkàn dà, awa dakẹ,
awa nwipe, Ifẹ ti Oluwa ni ki a ṣe.
15 Lẹhin ijọ wọnni, awa ko ẹrù wa, awa si
gòke lọ si Jerusalemu.
16 Awọn kan ninu awọn ọmọ-ẹhin ara Ke-
sarea ba wa lọ, nwọn si mu Mnasoni àgba
ọmọ-ẹhin kan pẹlu wọn, ara Kipru, lọdọ
ẹniti awa o gbé wọ̀.
17 Nigbati awa si de Jerusalemu, awọn
arakọnri si fi ayọ̀ gbà wa si ọdọ.
18 Ni ijọ keji awa ba Paulu lọ sọdọ Jakọbu;
awọn alàgba gbogbo si wà nibẹ̀.
19 Nigbati o si kí wọn tan, o si ròhin ohun
gbogbo lẹsẹsẹ, ti Ọlọrun ṣe ninu awọn Keferi
nipa iṣẹ iranṣẹ rẹ̀.
20 Nigbati nwọn si gbọ́, nwọn yìn Oluwa
logo, nwọn si wi fun u pe, Iwọ ri i, arakọnri,
iye ẹgbẹrun melo awọn Ju ti o gbagbọ́; gbogbo
wọn ni ko fi ofin jafara:
21 Nwọn si ti rò fun wọn nitori rẹ pe, Iwọ
nkọ́ gbogbo awọn Ju ti o wà ninu awọn
Keferi pe, ki nwọn ki o kọ̀ Mose silẹ, ati pe
ki nwọn ki o máṣe kọ ọmọ wọn ni ilà mọ́, ati
ki nwọn ki o máṣe rìn nipa iṣe na.
22 Njẹ kini? ijọ enia ko le ṣaima pejọ pọ̀:
nwọn o sá gbọ́ pe, iwọ de.
23 Njẹ eyi ti awa o wi fun ọ yi ni ki o ṣe:
Awa li ọkọnri mẹrin ti nwọn ni ileri lara;
24 Awọn ni ki iwọ ki o mu, ki iwọ ki o
si wẹ̀ ara rẹ pẹlu wọn, ki o si ba wọn ṣe
inawo pọ̀, ki nwọn ki o le fá ori wọn: ki

gbogbo enia ki o le mọ̀ pe, ohun ti a sọ fun
wọn nitori rẹ asan ni; ati pe, iwọ tikararẹ
nrìn dede, iwọ si npa ofin mọ́.
25 Bi o ṣe ti awọn Keferi ti o gbagbọ́ ni, awa
ti kọwe, awa si ti pinnu rẹ̀ pe, ki nwọn ki o
máṣe kiyesi irú nkan wọnni, ṣugbọn ki nwọn
ki o fà sẹhin kuro lara ohun ti a pa bọ oriṣa,
ati ẹ̀jẹ, ati ohun ilọlọrùn-pa, ati àgbere.
26 Nigbana ni Paulu mu awọn ọkọnri na,
ni ijọ keji o si wẹ̀ ara rẹ̀ pẹlu wọn, o
wọ̀ inu tempeli lọ, lati ṣe apẹrẹ atipé ọjọ
iwẹnumọ́, titi a o fi rubọ fun olukuluku
wọn.
27 Bi ijọ keje si ti fẹrẹ pé, nigbati awọn Ju
ara Asia ri i ni tempeli, nwọn rú gbogbo awọn
enia soke, nwọn nawọ́ mu u.
28 Nwọn nkigbe wipe, Ọkọnri Israeli, ẹ gbà
wa: Eyiyi li ọkọnri, ti nkọ́ gbogbo enia nibi
gbogbo li òdi si awọn enia, ati si ofin, ati si
ihinyi: ati pẹlu o si mu awọn ara Hellene wá
si tempeli, o si mba ibi mimọ́ yi jẹ.
29 (Nitoriti nwọn ti ri Trofimu ara Efesu
pẹlu rẹ̀ ni ilu, ẹniti nwọn ṣebi Paulu mu wọ̀
inu tempeli lọ.)
30 Gbogbo awọn ara ilu si dide, awọn enia
si sure jọ: nigbati nwọn si mu Paulu, nwọn
wọ́ ọ jade kuro ninu tempeli: lojukanna ilẹkun
si ti sé.
31 Bi nwọn si ti nwá ọ̀na ati pa a, ihin de
ọdọ olori ogun ẹgbẹ pe, ariwo gbà gbogbo
Jerusalemu.
32 Ẹniti o si ti mu ọmọ-ogun ati balogun
ọrún lọgan, o si sure sọkalẹ tọ̀ wọn lọ: nigbati

nwọn si ri olori ogun ati awọn ọmọ-ogun,
nwọn fi Paulu silẹ ilù.
33 Nigbana li olori ogun sunmọ ọ, o si gbà a
lọwọ wọn, o ni, ki nwọn ki o fi ẹwọn meji dè
e; o si bère ẹniti iṣe, ati ohun ti o ṣe.
34 Bi ọkan si nwi eyi, ekeji ama wi miran
ninu ajọ: nigbati ko si le mọ̀ otitọ idi iru-
kerudò na, o ni, ki nwọn ki o mu u lọ sinu ilu-
odi.
35 Nigbati o si de ori àkasọ, gbigbé li a gbé
e soke lọwọ awọn ọmọ-ogun nitori agbara
awọn enia.
36 Nitori ọ̀pọ enia si gbatì i, nwọn nkigbe
pe, Ẹ mu u kuro.
37 Bi nwọn si ti fẹrẹ imu Paulu wọ̀ inu ilu-
odi lọ, o bi olori ogun pe, Emi gbọdọ ba ọ sọ̀rọ̀?
Ẹniti o si dahùn wipe, Iwọ mọ̀ ède Hellene ifọ̀?
38 Iwọ ki iṣe ara Egipti nì, ṣaju ọjọ wọnyi
ti o ṣọ̀tẹ, ti o si mu ẹgbaji ọkọnri lẹhin lọ si
ijù ti nwọn ṣe apania?
39 Paulu si wipe, ọkọnri Ju li emi, ara Tarsu
ilu ni Kilikia, ọlọ̀tọ ilu ti ki iṣe talakà ilu:
emi bẹ̀ ọ jẹ ki emi sọ̀rọ fun awọn enia.
40 Nigbati o si jẹ fun u, Paulu duro lori
àkasọ, o si juwọ́ si awọn enia. Nigbati nwọn
si dakẹ-rọrọ, o sọ̀rọ fun wọn li ède Heberu,
wipe,

## ORI 22.

ALAGBA, arakọnri, ati baba, ẹ fi etí si ti ẹnu
mi nisisiyi.
2 (Nigbati nwọn si gbọ́ pe o nfọ̀ ède Heberu
si wọn, nwọn si dakẹrọrọ si i: o si wipe,)

3 Ọkọnri Ju nitõtọ li emi, ẹniti a bí ni Tarsu
ilu kan ni Kilikia, ṣugbọn ti a tọ́ ni ilu yi,
lẹba ẹsẹ Gamalieli, ti a kọ́ li akọtan nipa ofin
awọn baba, ti nko si fi ìsin nipa ti Ọlọrun
jafara, gẹgẹ bi ẹnyin ti ri li oni.
4 Mo si ṣe inunibini si ọ̀na yi titi o fi di pipa,
emi ndè, emi si nfi wọn sinu tubu, ati ọkọnri
ati obiri.
5 Gẹgẹ bi olori awọn alufa yio ti gbà mi li
ẹrí jẹ, ati gbogbo ijọ awọn alàgba: lọdọ awọn
ẹniti mo gbà iwe lọ si Damasku si awọn ara-
kọnri, lati mu awọn ti o wà nibẹ̀ ni didè wá si
Jerusalemu, lati ṣẹ̀ wọn niṣẹ.
6 O si ṣe, pe, bi emi ti nlọ, ti emi si sunmọ
eti Damasku niwọn ọsán gangan, li ojijì, imọlẹ
nla mọ́ ti ọrun wá yi mi ká.
7 Mo si ṣubu lùlẹ, emi si ngbọ́ ohùn ti npè
mi pe, Saulu, Saulu, ẽṣe ti iwọ fi nṣe inunibini
si mi?
8 Emi si dahùn wipe, Iwọ tani, Oluwa? O si
dahùn wipe, Emi Jesu ti Nasareti, ti iwọ nṣe
inunibini si ni.
9 Awọn ti o si wà pẹlu mi ri imọlẹ na nitõtọ,
ẹ̀ru si ba wọn; ṣugbọn nwọn ko gbọ́ ohùn
ẹniti nfọ̀ si mi.
10 Emi si wipe, Kili emi o ha ṣe, Oluwa?
Oluwa si wi fun mi pe, Dide, ki o lọ si Da-
masku; nibẹ̀ li a o gbé sọ ohun gbogbo fun ọ
ti a yàn silẹ fun ọ lati ṣe.
11 Bi emi ko si ti le riran nitori mimọ́ imọlẹ
na, nigbati a si ti ọwọ́ awọn ti o wà lọdọ mi fà
mi lọ, awa wọ̀ Damasku.
12 Ati ẹnikan Anania, ọkọnri olufọkansìn

nipa ofin, ti o ni ihin rere lọdọ gbogbo awọn
atipo Ju ti o wà nibẹ̀.
13 Nigbati o si tọ̀ mi wá, ti o duro tì mi, o
wi fun mi pe, Saulu arakọnri, riran. Ni wa-
kati kanna mo si ṣiju soke wò o.
14 O si wipe, Ọlọrun awọn baba wa nawọ́
yàn ọ, lati mọ̀ ifẹ tirẹ̀, ati lati ri Ẹni Olõtọ ni,
ati ki iwọ ki o si gbọ́ ohùn li ẹnu rẹ̀.
15 Ki iwọ ki o le ṣe ẹlẹri rẹ̀ fun gbogbo enia,
ninu ohun ti iwọ ri ti iwọ si gbọ́.
16 Kini iwọ si duro si nisisiyi? dide, ki a
baptisi rẹ, ki iwọ ki o si wẹ̀ ẹ̀ṣẹ rẹ nù, ki o si
ma pè orukọ Oluwa.
17 O si ṣe pe, nigbati mo pada wá si Jeru-
salemu, ti emi ngbadura ni tempeli mo wà li
ojuran;
18 Mo si ri i o wi fun mi pe, Yara, ki o jade
kuro ni Jerusalemu nisisiyi: nitoriti nwọn ki
yio gbà ẹrí rẹ sipa mi.
19 Emi si wipe, Oluwa, nwọn mọ̀ pe, emi
ama sọ sinu tubu, emi a si ma lù awọn ti o
gbà orukọ rẹ gbọ́ ninu sinagogu gbogbo:
20 Nigbati a ta ẹ̀jẹ Stefanu ẹlẹri rẹ silẹ, emi
pẹlu duro nibẹ̀, mo si li ohùn si ikú rẹ̀, mo si
nṣe itọju aṣọ awọn ẹniti o pa a.
21 O si wi fun mi pe, Lọ: nitori emi o rán ọ
lọ si òkere rere si awọn Keferi.
22 Nwon si fi etí silẹ fun u de ọ̀rọ yi, nwọn
si gbé ohùn wọn soke wipe, Ẹ mu irú eyiyi
kuro li aiye: nitori ko yẹ ki o wà lãye.
23 Bi nwọn si ti nke, ti nwọn bọ aṣọ wọn
silẹ, ti nwọn nku ekuru si oju ọrun,
24 Olori ogun ni ki a mu u wá sinu ilu odi, o

ni ki a fi ìna bi i lẽre; ki o le mọ̀ itori ohun ti
nwọn ṣe nkigbe si i bẹ̃.
25 Bi nwọn si ti fi ọṣán dì i, Paulu bi balo-
gun ọrún ti o duro tì i pe, O tọ́ fun nyin lati
nà ẹniti iṣe ara Romu li aijẹbi?
26 Nigbati balogun ọrún si gbọ́, o lọ, o wi
fun olori ogun pe, Kiyesi ara li ohun ti iwọ
nṣe yi: nitori ara Romu li ọkọnri yi iṣe.
27 Nigbana li olori ogun de, o si bi i pe, Sọ
fun mi, ara Romu ni iwọ iṣe? O si dahùn
wipe, Bẹ̃ni.
28 Olori ogun si dahùn wipe, Owo iyebiye ni
mo fi gbà ọlá omnira yi. Paulu si wipe, Ibilẹ
li emi.
29 Lojukanna awọn ti iba fi ìna bi i lẽre ti
kuro lọdọ rẹ̀: olori ogun si bẹ̀ru, nigbati o mọ̀
pe ara Romu ni, ati itori ti o dè e.
30 Ni ijọ keji, nigbati o nfẹ mọ̀ idi itori
ohun ti awọn Ju ṣe fi i sùn, o tú u kuro lori
ìde, o ni, ki awọn olori alufa ati gbogbo ijọ
igbimọ ki o wá, nigbati o si mu Paulu sọkalẹ,
o mu u duro niwaju wọn.

## ORI 23.

NIGBATI Paulu si tẹjumọ ijọ igbimọ, o ni,
Alàgba, arakọnri, emi ti mbẹ ni ìwa inu rere
gbogbo niwaju Ọlọrun titi o fi di oni oloni.
2 Anania olori awọn alufa si wi fun awọn ti
o duro leti ọdọ rẹ̀, ki nwọn ki o gbún u li ẹnu.
3 Nigbana ni Paulu wi fun u pe, Ọlọrun yio
lù ọ, iwọ ogiri funfun: iwọ joko lati wadi
ọ̀ran mi nipa ofin, iwọ si pe ki a lù mi li òdi si
ofin?

4 Awọn ti o si duro leti ọdọ rẹ̀ ni, Iwọ ngàn
olori awọn alufa Ọlọrun?
5 Paulu si dahùn pe, Arakọnri, emi ko mọ̀
pe olori awọn alufa ni: nitoriti a kọwe rẹ̀ pe,
Iwọ ko gbọdọ sọ̀rọ buburu si olori awọn
enia rẹ.
6 Nigbati Paulu si kiyesi i pe, apakan wọn
jẹ Sadusi, ati apakan jẹ Farisi, o ke ni ijọ ig-
bimọ pe, Alàgba, arakọnri, Farisi li emi, ọmọ
Farisi: nitori ireti ati ajinde okú li a ṣe pè mi
bi lẽre.
7 Nigbati o si ti wi eyi, iyapa de fun ẹ̀ya
awọn Farisi, ati ti awọn Sadusi: ijọ si yà meji
si ara wọn.
8 Nitoriti awọn Sadusi wipe, ko si ajinde, ko
si angeli, ati pe ko si ẹmí: ṣugbọn awọn Farisi
jẹwọ mejeji.
9 O si di igbe nla: awọn akọwe ti o wà li
apa ti awọn Farisi dide, nwọn njà, wipe, Awa
ko ri ohun buburu lara ọkọnri yi: bi o ba
ṣepe ẹmí tabi angeli kan li o ba a sọ̀rọ, ki ẹnyin
ki o máṣe jẹ ki awa ki o ba Ọlọrun jà.
10 Nigbati iyapa si di nla, ti olori ogun bẹ̀ru
ki Paulu ki o má di fifaya lọwọ wọn, o rán
awọn ọmọ-ogun sọkalẹ lọ lati fi agbara já
Paulu lọwọ wọn, ki nwọn ki o si mu u wá
sinu ilu odi.
11 Li oru ijọ na Oluwa duro tì i, o ni, Paulu,
Daraya: nitori bi iwọ ti jẹri mi ni Jerusalemu,
bẹ̃ni iwọ o si jẹrí ni Romu pẹlu.
12 Nigbati ilẹ mọ́, awọn Ju kan mulẹ, nwọn
fi ara wọn bura pe, awọn ki yio jẹ, bẹ̃li awọn
ki yio mu, titi awọn o fi pa Paulu.

13 Awọn ti o mulẹ yi si jù òji enia lọ.
14 Nigbati nwọn si tọ̀ olori alufa ati awọn
alàgba lọ, nwọn ni, Awa fi èpe nla dè ara wa
pe, awa ki yio tọ nkan wò titi awa o fi pa
Paulu.
15 Njẹ nisisiyi ki ẹnyin pẹlu ijọ igbimọ wi
fun olori ogun, ki o mu Paulu sọkalẹ tọ̀ nyin
wá li ọla, bi ẹnipe ẹnyin nfẹ idi nkan bère
nitori rẹ̀: ki o to sunmọ itosi, awa o si ti mura
lati pa a.
16 Nigbati ọmọ arabiri Paulu si gburó ìdena
wọn, o lọ o si wọ̀ inu ilu odi lọ, o si sọ fun
Paulu.
17 Nigbana ni Paulu si pè ọkan ninu awọn
balogun ọrún sọdọ rè, o ni, Mu ọmọkọnri yi
tọ̀ olori ogun lọ: nitoriti o ni nkan ti yio wi
fun u.
18 Nigbati o si mu u, o sìn i lọ sọdọ olori
ogun, o ni, Paulu ondè, o pè mi sọdọ rẹ̀, o si
bẹ̀ mi pe ki emi ki o mu ọmọkọnri yi tọ̀ ọ wá,
ẹniti o ni nkan ti yio wi fun ọ.
19 Nigbana li olori ogun si fà a lọwọ, o si
mu u rè apakan fun ara rẹ̀, o si bère pe, Kini
iwọ ni isọ fun mi?
20 O si wipe, Awọn Ju fi ìmọ ṣọkan lati
wá ibẹ̀ ọ ki o le mu Paulu sọkalẹ wá si ijọ
igbimọ li ọla, bi ẹnipe nwọn nfẹ bère nkan si i
dajudaju lọwọ rẹ̀.
21 Ṣugbọn ki o máṣe gbọ́ ti wọn: nitoriti
awọn ti o dèna dè e ninu wọn jù ogoji ọkọnri
lọ, ti nwọn bura pe, awọn ki yio je, bẹ̄li awọn
ki yio mu titi awọn o fi pa a: ati nisisiyi nwọn
ti mura tan, nwọn nreti idahùn lọdọ rẹ.

22 Nigbana li olori ogun jọwọ ọmọkọnri na
lọwọ lọ, o si kìlọ fun u pe, Máṣe wi fun ẹnikan
pe, iwọ fi nkan wọnyi hàn mi.
23 Nigbati o si pè awọn balogun ọrún meji
sọdọ rẹ̀, o ni, Ẹ pè igba ọmọ-ogun mura, lati
lọ si Kesarea, ati adọrin ẹlẹṣin, ati igba ọlọkọ̀,
ni wakati ẹkẹta oru;
24 Ẹ si pèse ẹran gigun, ti nwọn o gbé
Paulu gùn, ki ẹnyin ki o le mu u lọ li alafia
sọdọ Feliksi Bãlẹ.
25 O si kọ iwe bayi pe:
26 Klaudiu Lisia si Feliksi Bãlẹ ọlọlájulọ,
alafia.
27 Awọn Ju mú ọkọnri yi, nwọn si npete
lati pa a: nigbana ni mo de pẹlu ogun, mo
si gbà a lọwọ wọn nigbati mo gbọ́ pe ara
Romu ni.
28 Nigbati emi si nfẹ mọ̀ idi ọ̀ran ti nwọn
fi i sùn si, mo mu u sọkalẹ wá si ijọ igbimọ
wọn:
29 Ẹniti mo wa mọ̀ pe, nwọn fisùn ni idi
ère ofin wọn, bẹ̃ni nwọn ko kà nkan ti o tọ́ si
ikú ati si ìde si i lọrùn.
30 Nigbati a si ti sọ fun mi bi awọn Ju ti
dèna dè ọkọnri na, ọgan mo si rán a si ọ,
mo si rán awọn olufisùn rẹ̀ pẹlu, ki nwọn
ki o wi niwaju rẹ ohun ti nwọn ni isọ si i.
Alafia.
31 Nigbana li awọn ọmọ-ogun, gẹgẹ bi a
ti rán wọn, nwọn gbà Paulu, nwọn si mu u
li oru lọ si Antipatri.
32 O di ijọ keji nwọn jọwọ awọn ẹlẹṣin lati
ma ba a lọ, awọn si pada wá sinu odi:

33 Nigbati nwọn si de Kesarea, ẹniti o fi iwe
fun Bãlẹ, nwọn si mu Paulu wá si iwaju rẹ̀.
34 Nigbati Bãlẹ si ti kà iwe na, o bère pe ara
igberiko wo ni iṣe. Nigbati o si gbọ́ pe ara
Kilikia ni;
35 O ni, Emi o gbọ́ idi ẹjọ rẹ, nigbati awọn
olufisùn rẹ ba de pẹlu. O si wi fun wọn pe ki
nwọn ki o pa a mọ́ ni gbàngan idajọ Herodu.

## ORI 24.

LẸhin ijọ marun Anania olori awọn alufa
sọkalẹ lọ pẹlu awọn alàgba, ati ẹnikan Tertulu
alagbasọ, ẹniti yio fi Paulu sùn fun Bãlẹ.
2 Nigbati a si ti pè e jade, Tertulu bẹ̀rẹ si
ifi i sùn pe, Alafia pipọ li awa njẹ nipasẹ rẹ,
ati iṣẹ ogo ti o nti ọwọ́ rẹ ṣe fun orilẹ yi nipa
imoye rẹ.
3 Ati nigbagbogbo, ati ni ibi gbogbo, li awa
nfi ọpẹ́ tẹwọgbà a, Feliksi ọlọlájulọ.
4 Ṣugbọn ki emi ki o máṣe fà a gùn lọ titi
fun ọ, mo bẹ̀ ọ ki o le fi lãkari rẹ gbọ́ ọ̀rọ diẹ
li ẹnu wa.
5 Nitoriti awa ri ọkọnri yi, o jẹ alaṣeràn
enia, ọlọ̀tẹ ninu gbogbo awọn Ju ti o wà ni
gbogbo aiye, ati olori ẹ̀ya ti ipa awọn Nasa-
rene:
6 Ẹniti o si nlọ lati bà tempeli jẹ: ti awa si
mu, ti awa iba ba-wijọ bi ofin wa.
7 Ṣugbọn Lisia olori ogun de, o fi agbara nla
gbà a li ọwọ́ wa,
8 O si rán awọn olufisùn rẹ̀ wá sọdọ rẹ: ni
iwadi ẹjọ rẹ̀, iwọ tikararẹ yio woye gbogbo
nkan wọnyi, nitori ohun ti awa ṣe fi i sùn.

9 Awọn Ju pẹlu si fi ohùn ṣọkan, wipe, bẽni
nkan wọnyi ri.
10 Nigbati Bãlẹ ṣapẹrẹ si i pe ki o sọ̀rọ,
Paulu si dahùn wipe, Bi mo ti mọ̀ pe iwọ
ti ṣe onidajọ fun orilẹ-ède yi lati igba ọdún
meloyi wá, mo fi ayọ̀ pipọ jù dahùn fun ara
mi:
11 Nitori ki o le yé ọ pe, ijejila pére yi ni mo
gòke lọ si Jerusalemu lati lọ isìn.
12 Bẽni nwọn ko si ri mi ni tempeli ki
emi ki o ma ba ẹnikẹni jà, bẽli emi ko ṣe
irukerudò ninu awọn enia, tabi ninu sinagogu,
tabi ni ilu:
13 Bẽni nwọn ko le ladi ohun ti nwọn fi mi
sùn si nisisiyi.
14 Ṣugbọn eyiyi ni mo jẹwọ fun ọ, bi ipa ti
a npè ni adamọ̀, bẽli emi nsìn Ọlọrun awọn
baba mi, emi ngbà nkan gbogbo gbọ́ ti a kọ
sinu ofin, ati sinu iwe awọn woli:
15 Mo si ni ireti sipa ti Ọlọrun, ti awọn
tikara wọn jẹwọ pẹlu, pe ajinde okú mbọ̀, ati
ti olõtọ, ati ti alaiṣõtọ.
16 Ninu eyi li emi si nṣe idaraya, lati li ọkàn
ti ko li ẹ̀ṣẹ sipa ti Ọlọrun, ati si enia nigba-
gbogbo.
17 Ṣugbọn lẹhin ọdún pipọ, emi mu ọrẹ ãnu
fun orilẹ-ède mi wá, ati ọrẹ Ọlọrun.
18 Ninu eyiyi li awọn Ju kan lati Asia wá ri
mi ni iwẹnu ni tempeli, bẽni ki iṣẹ ti emi ti ijọ,
tabi ti emi ti irukerudò.
19 Awọn ti o yẹ ti nwọn iba wà nihinyi
niwaju rẹ, ki nwọn ki o ja mi níkoro, bi
nwọn ba li ohunkohun si mi.

20 Bi ko ṣe bẽ, jẹ ki awọn ti o wà nihinyi ki
ọ wi, bi nwọn ba ri iṣe buburu kan lọdọ mi, bi
mo ti duro niwaju ijọ igbimọ yi,
21 Bikoṣe ti gbolohùn kan yi, ti mo ke
nigbati mo duro li awujọ wọn, Nitori ajinde
okú li a ṣe pè mi bi lẽre lọdọ rẹ loni yi.
22 Nigbati Feliksi si gbọ́ nkan wọnyi, ti oyé
si yé e ni ipa na li ayétan, o tú wọn ká na, o
ni, Nigbati Lisia olori ogun ba sọkalẹ wá, emi
o mọ̀ idi ọ̀ran nyin jalẹ.
23 O si wi fun balogun ọrún kan pe, ki o ma
ṣe itọju Paulu, ki o si bù u làye, ati pe ki o
máṣe da awọn ojulumọ̀ rẹ̀ lẹkun, lati ma ṣe
iranṣẹ fun u, ati lati ma tọ̀ ọ wá.
24 Ṣugbọn lẹhin ijọ melokan, nigbati Feliksi
de pẹlu Drusilla obiri rẹ̀, ti iṣe ọmọbiri Ju, o
ranṣẹ pè Paulu, o si gbọ́ ọ̀rọ lọdọ rẹ̀ nipa ti
igbagbọ́ Kristi.
25 Bi o si ti nsọ asọye nipa ti ododo, airekọja,
ati idajọ ti mbọ̀, ẹ̀ru ba Feliksi, o dahùn wipe,
Ma lọ nisisiyi na; nigbati mo ba si ni akokò ti
o wọ̀, emi o ránṣẹ pè ọ.
26 O si nreti pẹlu pe a ba fun on li owo lati
ọwọ́ Paulu wá, ki on ki o le da a silẹ: nitori-
na a si ma ranṣẹ si i nigbakugba, ama ba a
sọ̀rọ.
27 Ṣugbọn nigbati o di ẹhin ọdún meji,
Porkiu Festu rọpò Feliksi: Feliksi si nfẹ ṣe
ore fun awọn Ju, o fi Paulu silẹ li ondè.

## ORI 25.

NJẸ nigbati Festu de igberiko na, lẹhin ijọ
mẹta o gòke lati Kesarea lọ si Jerusalemu.

2 Nigbana li olori awọn alufa ati awọn alàgba ninu awọn Ju si fi Paulu sùn u, nwọn si bẹ̀ ẹ,

3 Nwọn nfẹ ore lọdọ rẹ̀ si Paulu, ki o le ranṣẹ si i wá si Jerusalemu, nwọn ndèna dè e lati pa a.

4 Ṣugbọn Festu wipe, ki a pa Paulu mọ́ ni Kesarea, ati pe on tikara on o pada lọ nisisiyi.

5 O ni, njẹ awọn ti o le lọ ninu nyin, ki nwọn ki o ba mi sọkalẹ lọ, bi ìwa buburu kan ba wà lara ọkọnri yi, ki nwọn ki o fi i sùn.

6 Nigbati o duro lọdọ wọn le ni ijọ mẹwa, o sọkalẹ lọ si Kesarea; o si di ijọ keji o njoko lori itẹ́ idajọ, o ranṣẹ pè Paulu jade wá.

7 Nigbati o si de, awọn Ju ti o ti Jerusalemu sọkalẹ wá duro yi i ká, nwọn nkà ọ̀ran pipọ ti o buru si Paulu lọrùn, ti nwọn ko le ladi.

8 Nigbati o dahùn fun ara rẹ̀, o ni, Ki iṣe si ofin awọn Ju, bẹ̃ni ki iṣe si tempeli, bẹ̃ni ki si iṣe si Kesari li emi ṣẹ̀ ẹ̀ṣẹkẹṣẹ rara.

9 Ṣugbọn Festu nfẹ ṣe oju-rere fun awọn Ju, o da Paulu lohùn, wipe, Iwọ nfẹ goke lọ si Jerusalemu, lati wadi nkan wọnyi nibẹ̀ niwaju mi?

10 Paulu si dahùn wipe, Emi duro niwaju itẹ́ idajọ Kesari, nibiti a ba gbé wadi ẹjọ mi: emi ko ṣe ohun kan ẹ̀ṣẹ si awọn Ju, bi iwọ tikararẹ ti mọ̀ daju.

11 Bi o ba si ṣepe mo ṣe ẹlẹṣẹ, tabi bi mo ba si ṣe ohun kan ti o yẹ si ikú, emi ko kọ̀

lati kú: ṣugbọn bi ko ba si nkan wọnni ninu
ohun ti awọn wọnyi fi mi sùn si, ẹnikan ko le
fi mi fun wọn. Mo fi ọ̀ran mi lọ Kesari.
12 Nigbana ni Festu ba ijọ gbìmọ, o da
Paulu lohùn pe, Iwọ fi ọ̀ran rẹ lọ Kesari?
Lọdọ Kesari ni iwọ o lọ.
13 Ṣugbọn lẹhin ijọ melokan, Agrippa, ọba,
ati Bernike sọkalẹ wá si Kesarea lati kí
Festu.
14 Bi nwọn ti wà nibẹ̀ li ọjọ pipọ, Festu sọ
ọ̀ran Paulu fun ọba, wipe, A fi ọkọnri kan silẹ
li ondè lati ọwọ́ Feliksi wá:
15 Nigbati mo wà ni Jerusalemu, nitori ẹniti
awọn olori alufa ati awọn alàgba awọn Ju sọ
fun mi, nwọn nfẹ idajọ si i.
16 Awọn ẹniti mo si da lohùn pe, Ki iṣe iṣe
awọn ara Romu lati da ẹnikẹni lẹbi ikú, ki
ẹniti a fisùn ki o to kò olufisùn rẹ̀ loju, ki o si
ri àye dahùn fun ara rẹ̀, nitori ọ̀ran ti a kà si i
lọrùn.
17 Njẹ nigbati nwọn si jùmọ wá si ihinyi,
ọgan mo ti joko lori itẹ́ idajọ ni ijọ keji, mo
ranṣẹ pè ọkọnri na wá.
18 Nigbati awọn olufisùn na si dide, ẹniti
nwọn ko si fisùn si irú ọ̀ran ti mo tanma:
19 Bikoṣe ère sisìn wọn ti nwọn mba a jiyàn,
ati ti ẹnikan Jesu, ti o ti kú, ti Paulu tẹnumọ́
pe o wà lãye.
20 Nitori ti oju mi ko da si irú ọ̀rọ bẹ̃, mo bi
i pe, bi o nfẹ lọ si Jerusalemu, ki a si wadi
ọ̀ran wọnyi nibẹ̀.
21 Ṣugbọn nigbati Paulu wipe ki a pa on
mọ́ dè igbọ́ ẹjọ Augustu, mo si ti fun wọn li

ohùn lati pa a mọ́ titi emi o fi le rán a lọ sọdọ Kesari.
22 Agrippa si da Festu lohùn, o ni, Emi nfẹ ki emi ki o si gbọrọ ọkọnri na fun ara mi. O si wipe, Lọla iwọ o gbọrọ rẹ̀.
23 Nigbati o si di ijọ keji, ti Agrippa on Bernike wá, ti awọn ti ọṣọ́ pipọ, ti nwọn si wọle ibi igbẹjọ, pẹlu awọn olori ogun, ati awọn alàgba ilu, Festu ranṣẹ, nwọn mu Paulu jade.
24 Festu si dahùn wipe, Agrippa ọba, ati gbogbo ọkọnri, ti o ba wa pejọ, ẹnyin ri ọkọnri yi, nitori ẹniti gbogbo ijọ awọn Ju ti rọgbaká mi si, ati ni Jerusalemu, ati nihinyi, ti nwọn nkigbe pe, Ko yẹ fun u lati gbé aiye mọ́.
25 Ṣugbọn nigbati emi ko ri pe, o ṣe nkan ti o yẹ si ikú, ati ti on tikara rẹ̀ si ti fi ọ̀ran rẹ̀ lọ Augustu, mo ti pinnu rẹ̀ lati rán a lọ.
26 Nipa ẹniti emi ko ri nkan dede ti emi iba kọwe si oluwa mi. Nitorina ni mo sẹ mu u jade tọ̀ nyin wá, ati pẹlupẹlu niwaju rẹ, Agrippa ọba, lẹhin igbati ẹnyin ba tọsẹ rẹ̀, ki emi ki o le ri ohun kan kọwe.
27 Nitori ti ko ṣe dede li oju mi lati rán ondè, ki a má si sọ idi ọ̀ran ti a kà si i lọrùn.

## ORI 26.

NIGBANA li Agrippa wi fun Paulu pe, A fun ọ làye lati sọ ti ẹnu rẹ. Nigbana ni Paulu si nawọ́, o si sọ ti ẹnu ara rẹ̀ pe:
2 Nitori nkan gbogbo ti a fi mi sùn lati

ọdọ awọn Ju wá, Agrippa ọba, mo tanma pe,
inu emi tikara mi dùn, nitoriti emi o dahùn
fun ara mi loni, niwaju rẹ:
3 Pẹlupẹlu ti emi mọ̀ pe, gbogbo iṣe ati iyàn
awọn Ju ni iwọ mọ̀ daju: nitorina emi bẹ̀ ọ ki
iwọ ki o fi sũru gbọrọ mi.
4 Iwa mi lati igba ewe lati iṣaju wá ni
Jerusalemu ninu awọn ara ilu mi, awọn Ju
gbogbo mọ̀;
5 Awọn ti o mọ̀ mi lati ipilẹṣẹ, bi o ba ṣepe
nwọn jẹ jẹri pe, bi ipa aidẹra isìn iyapa wa
Farisi li emi.
6 Ati nisisiyi nitori ireti ileri ti a ti ṣe fun
awọn baba lati ọdọ Ọlọrun wá ni mo duro ni
ìpe li ẹjọ yi:
7 Si ohun ti ẹ̀ya orilẹ wa mejejila, li aisimi
ati li ọsán ati li oru nsìn Ọlọrun, ti nwọn
nreti ati-de. Nitori ireti na li a fi mi sùn lati
ọdọ awọn Ju wá, Agrippa ọba.
8 Ẽṣe ti a o fi rò o si ohun ti ko ṣe gbagbọ́
fun ọ pe, Ọlọrun yio jí okú dide?
9 Emi tilẹ rò ninu ara mi nitõtọ pe, emi ni
iba ṣe ohun òdi pipọ si orukọ Jesu ti Nasareti.
10 Ohun ti mo si ṣe ni Jerusalemu: awọn
pipọ ninu awọn enia mimọ́ ni mo há mọ́ inu
tubu, nigbati mo ti gbà ọlá lọdọ awọn olori
alufa; nigbati nwọn si npa wọn, mo li ohùn
si i.
11 Nigbakugba ninu sinagogu gbogbo mo ṣẹ́
wọn niṣẹ, mo fi agbara ṣe ki nwọn ki o sọ̀rọ
buburu; nigbati mo ṣoro si wọn gidigidi, mo
ṣe inunibini si wọn de àjeji ilu.
12 Ninu rẹ̀ na bi mo ti nlọ si Damasku

ti emi ti ọlá ati aṣẹ ikọ̀ lati ọdọ awọn olori
alufa lọ,
13 Ọba, mo ri li ọ̀na li ọsán gangan, imọlẹ
lati ọrun wá, o jù riràn õrùn lọ, o mọlẹ yi mi
ká, ati awọn ti o mba mi rè àjo.
14 Nigbati gbogbo wa si ṣubu lulẹ, mo gbọ́
ohùn ti nfọ̀ si mi, o si nwi li ède Heberu pe,
Saulu, Saulu, ẽṣe ti iwọ fi nṣe inunibini si mi?
O ṣoro fun ọ lati tapá si ẹgún.
15 Emi si bère pe, Tani iwọ, Oluwa? O si
dahùn pe, Emi ni Jesu ti iwọ nṣe inunibini si.
16 Ṣugbọn dide, ki o si fi ẹsẹ rẹ tẹlẹ: nitorina
ni mo ṣe fi ara hàn fun ọ lati yán ọ li onṣẹ ati
ẹlẹri, ati ti ohun ti iwọ ti ri, ati ti ohun ti emi
o fi ara hàn fun ọ;
17 Emi o ma gbà ọ lọwọ awọn enia, ati lọwọ
awọn Keferi, ẹniti emi rán ọ si nisisiyi,
18 Lati ṣí wọn li oju, lati yi wọn pada kuro
ninu òkunkun si imọlẹ, ati lọwọ agbara Satani
si Ọlọrun, ki nwọn ki o le ri idariji ẹ̀ṣẹ gbà,
nipa igbagbọ́ mi, ati ọrọ̀ ilẹ-nini pẹlu awọn ti a
sọdimimọ́.
19 Bẽ na, Agrippa ọba, emi ko si ṣe alaigbọran si iran ọrun na.
20 Ṣugbọn mo tète sọ fun awọn ara Da-
masku, ati ni Jerusalemu, ati já gbogbo
ẹkùn Judea, ati fun awọn Keferi, ki nwọn
ki o ronupiwada, ki nwọn ki o si yipada si
Ọlọrun, ki nwọn ki o si ṣe iṣẹ ti o yẹ si ironu-
piwada.
21 Nitori nkan wọnyi li awọn Ju mu mi ni
tempeli, ti nwọn si nlọ lati pa mi.
22 Bi mo si ti nri ìtilẹhin gbà lọdọ Ọlọrun,

mo duro titi o fi di oni, emi nṣe ẹlẹri fun ewe ati fun àgba, emi ko wi ohun miran bikoṣe ohun ti awọn woli ati Mose ti wi pe yio ṣẹ:
23 Pe Kristi yio jìya, ati pe on ni yio tète jinde kuro ninu okú, ati ki o le fi imọlẹ hàn fun awọn enia ati fun awọn Keferi.
24 Bi o si ti nsọ nkan wọnyi fun ara rè̩, Festu dahùn wi li ohùn rara pe, Paulu, ori rẹ bajẹ; ẹkọ́ akọjù ba ọ li ori jẹ.
25 O si dahùn pe, Ori mi ko bajẹ, Festu ọlọlájulọ; ṣugbọn ọ̀rọ otitọ ati ti airekọja li emi nsọ jade.
26 Nitori ti ọba mọ̀ idi ohun gbogbo wọnyi, niwaju ẹniti emi nsọ̀rọ li aibè̩ru: nitori ọkàn mi sọ fun mi pe, ko si nkan ti o lumọ́ fun u ninu nkan wọnyi; nitoriti a ko ṣe kini yi ni ìkọkọ.
27 Agrippa ọba, iwọ gbà awọn woli gbọ́? Emi mọ̀ pe, iwọ gbagbọ́.
28 Agrippa si wi fun Paulu pe, Iwọ fẹrẹ yi mi li ọkàn pada lati di Kristiani.
29 Paulu si wipe, Emi bè̩ Ọlọrun, ki o má ṣe iwọ nikanṣoṣo li o fẹrẹ, ṣugbọn ati ki gbogbo awọn ti o gbọ́ ọ̀rọ mi loni, ki o fẹrẹ, ati ki nwọn ki o si ri bi emi ti ri, bikoṣe li aini ìde wọnyi.
30 Nigbati o si sọ nkan wọnyi tan, ọba dide, ati Bãlẹ, ati Bernike, ati awọn ti o ba wọn joko:
31 Nigbati nwọn lọ si apakan, nwọn ba ara wọn sọ̀rọ pe, Ọkọnri yi ko ṣe nkan ti o yẹ si ikú tabi si ìde.

32 Agrippa si wi fun Festu pe, A ba jọwọ
ọkọnri yi lọwọ, bi o ṣepe ko ti fi ọ̀ran rẹ̀ lọ
Kesari.

## ORI 27.

Bi nwọn si ti pinnu rẹ̀ lati ṣikọ̀ lọ si Itali,
nwọn fi Paulu, ati awọn ondè miran kan pẹlu
le balogun ọrún kan lọwọ, ti a npè ni Juliu, li
ẹgbẹ ogun Augustu.
2 Nigbati awa si wọ̀ ọkọ̀ Adramittiu kan,
ti o mura lati lọ si ìha Asia, awa ṣikọ̀;
Aristarku, ara Makedonia ti Tessalonika, o
wà pẹlu wa.
3 Ni ijọ keji awa de Sidoni. Juliu si ṣe inu
rere si Paulu, o si bùn u làye ki o ma tọ̀ awọn
ọrẹ́ rẹ̀ lọ lati tù ara rẹ̀ lara.
4 Nigbati awa si ṣikọ̀ nibẹ̀, awa lọ labẹ
Kipru, nitori ti afẹfẹ lọ si òdi.
5 Nigbati awa rekọja okun Kilikia on Pam-
filia, awa de Mira ilu Likia.
6 Nibẹ̀ ni balogun ọrún si ri ọkọ̀ Aleksandria
kan, ti nlọ si Itali; o fi wa sinu rẹ̀.
7 Nigbati awa nlọ jẹ́jẹ li ọjọ pipọ, ti awa
fẹrẹ ma de ọkankan Knidu, ti afẹfẹ ko bùn
wa làye, awa lọ labẹ Krete, li ọkankan Sal-
mone;
8 Nigbati awa si fẹrẹ ma kọja rẹ̀, awa de ibi
ti a npè ni Ebute yiyànju; ti o sunmọ ibi ti
ilu Lasea ti wà ri.
9 Nigbati awa si sọ ọjọ pipọ nù, ti ati ta
igbokun wa idi ewu tan, nitori àwẹ ti kọja,
Paulu da imọran kan fun wọn,
10 O si wi fun wọn pe, Alàgba, mo woye pe

iṣikọ̀ yi yio li ewu ati òfo pipọ, ki iṣe kìki ti ẹrù ati ti ọkọ̀, ṣugbọn ti ẹmí wa pẹlu.
11 Ṣugbọn balogun ọrún gbà ti olori ọkọ̀ ati ti ọlọkọ̀ gbọ́, jù ohun ti Paulu wi lọ.
12 Nitori ti ebute na ko rọrùn lati potutù nibẹ̀, awọn pipọ si damọran pe, ki a lọ kuro nibẹ̀, bi nwọn o le làkàka de Fenike lati potutù; ibi ebute Krete ti o kọjusi agbedemeji ìha òsi ìwọ õrùn, ati ọtún ìwọ õrùn.
13 Nigbati afẹfẹ gusù si nfẹ jẹ́jẹ, ti nwọn ṣebi ọwọ awọn tẹ̀ ohun ti nwọn nwá, nigbati nwọn pa ori ọkọ̀ dà, nwọn npa ẹba Krete lọ.
14 Ko si pẹ lẹhin rẹ̀ ti ìji ti a npè ni Euroklidoni fẹ lù u.
15 Nigbati o si ti gbé ọkọ̀ ti ko le kọjusi ìji na, awa jọwọ rẹ̀ o ngbá.
16 Nigbati o si gbá lọ labẹ erekuṣu kan ti a npè ni Klauda, o di iṣẹ pipọ ki awa ki o to le sunmọ ọpẹrẹ:
17 Nigbati nwọn si gbé e soke, nwọn nṣe iranlọwọ, nwọn ndì ọkọ̀ ni isalẹ; nigbati nwọn si bẹ̀ru ki nwọn ki o máṣe bọ sinu iyanrin-didẹ̀, awa tagbokun, bẽli awa ngbá kiri.
18 Nigbati awa si mbì kiri gidigidi ninu ìji na, ni ijọ keji nwọn kó nkan dà si omi lati mu ọkọ̀ fẹrẹ;
19 Ati ni ijọ kẹta, awa fi ọwọ́ ara wa kó èlo ọkọ̀ sọnù.
20 Nigbati õrùn ati irawọ ko hàn li ọjọ pipọ, ti ìji kò si mọ̀ niwọn fun wa, abá atilà a ko si fun wa mọ́.

21 Lẹhin aijẹun ọjọ pipọ, Paulu dide larin
wọn, o ni, Alàgba, ẹnyin iba ti gbà ti emi gbọ́,
ki a máṣe lọ kuro ni Krete, ewu yi ki ba ti wú
wa, ati òfo yi ki ba ti ṣe nyin.
22 Njẹ nisisiyi mo gbà nyin niyanju, ki ẹ
tújuka: nitori ki yio si òfo ẹmí ẹnikan ninu
nyin, bikoṣe ti ọkọ̀.
23 Nitoriti angeli Ọlọrun, ti ẹniti emi iṣe, ati
ẹniti emi nsìn, o duro tì mi li oru aná,
24 O wi fun mi pe, Má bẹ̀ru, Paulu; a ko le
ṣaima mu ọ de iwaju Kesari: si kiyesi i,
Ọlọrun fi gbogbo awọn ti o ba ọ wọkọ̀ pọ̀
fun ọ.
25 Njẹ nitorina, alàgba, ẹ daraya: nitoriti
mo gbà Ọlọrun gbọ́ pe, yio ri gẹgẹ bi a ti sọ
fun mi.
26 Ṣugbọn awa o gbá lù erekuṣu kan.
27 Bi o si ti di oru ijọ kẹrinla, ti awa ngbá
sihin gbá sọhún ni Adria, larin ọganjọ
awọn atukọ̀ tanmã pe, awọn sunmọ eti ilẹ
kan;
28 Nigbati nwọn si wọ̀n okun, nwọn ri i o
jinlẹ li ogún ìwọn ẹsẹ mẹfa: nigbati nwọn si
sún siwaju diẹ, nwọn si tún wọ̀n okun, nwọn
ri i o jinlẹ ni mẹdogun ìwọn ẹsẹ mẹfa.
29 Nigbati nwọn bẹ̀ru ki nwọn ki o máṣe
gbá lù ibi okuta, nwọn sọ idakọró mẹrin silẹ
ni idi ọkọ̀, nwọn nreti ojumọ́.
30 Bi awọn atukọ̀ si ti nwá ọ̀na ati sá kuro
ninu ọkọ̀, nigbati nwọn sọ ọpẹrẹ si oju omi bi
ẹnipe nwọn npete ati sọ idakọró silẹ niwaju
ọkọ̀,
31 Paulu wi fun balogun ọrún ati fun awọn

ọmọ-ogun pe, Bikoṣepe awọn wọnyi ba duro
ninu ọkọ̀ ẹnyin ki yio le là.
32 Nigbana li awọn ọmọ-ogun ke okùn
ọpẹrẹ, nwọn jọwọ rẹ̀ o ṣubu sọhún.
33 Nigbati ilẹ nmọ́ ibọ̀, Paulu bẹ̀ gbogbo
wọn ki nwọn ki o jẹun diẹ, o wipe, Oni li o di
ijẹrinla ti ẹnyin ti nreti, ti ẹnyin ti wà li ai-
jẹun, ti ẹnyin ko fi ète ba nkan.
34 Nitorina mo bẹ̀ nyin, ki ẹnyin ki o jẹun
diẹ: nitori eyiyi ni ilera nyin: nitori irun kan
ki yio re kuro li ori ẹnikan nyin.
35 Nigbati o si wi nkan wọnyi, ti o si mu
akara, o si dupẹ fun Ọlọrun niwaju gbogbo
wọn: nigbati o si bu u, o bẹ̀rẹ si ijẹ.
36 Nigbana ni gbogbo wọn si daraya, awọn
pẹlu si gbà onjẹ.
37 Ati gbogbo awọn ti o wà li ọkọ̀ na jẹ
ọrinlugba ọkàn o dí mẹrin.
38 Nigbati nwọn jẹun yó tan, nwọn kó nkan
danù kuro ninu ọkọ̀, nwọn si kó alikama dà si
omi.
39 Nigbati o si di ojumọ́, nwọn ko mọ̀ ilẹ
na: ṣugbọn nwọn ri apa odò kan ti o li ebute,
nibẹ̀ ni nwọn nrò, bi o ba le ṣe, ki nwọn ki o
tì ọkọ̀ si.
40 Nigbati nwọn si fà idakọró wọnni soke,
nwọn kọri si agbami, nigbati nwọn si tú ìde
itọkọ̀, ti nwọn si ta igbokun nla si afẹfẹ, nwọn
wá ikọjusi ilẹ.
41 Nigbati nwọn si bọ si ibi ti okun meji
pade, nwọn fi ọkọ̀ sọlẹ; iwaju rẹ̀ si kàn mọlẹ
ṣinṣin, o wà ko le yi, ṣugbọn agbara riru omi
fọ́ idi ọkọ̀ na.

42 Ìro awọn ọmọ-ogun ni ki a pa awọn
ondè, ki ẹnikẹni wọn ki o má ba wẹ̀ jade
sá lọ.
43 Ṣugbọn balogun ọrún nfẹ gbà Paulu là, o
kọ̀ ìro wọn; o si wi fun awọn ti o le wẹ̀ ki
nwọn ki o tète bọ si okun lọ si ilẹ:
44 Ati awọn iyokùn, omiran lori apako, ati
omiran lori ẹfọkọ̀. Bẽli o si ṣe ti gbogbo wọn
yọ li alafia de ilẹ.

## ORI 28.

NIGBATI gbogbo wọn si yọ tan ni nwọn wa
mọ̀ pe, Melita li a npè erekuṣu na.
2 Ki si iṣe ore diẹ li awọn alaigbede na ṣe
fun wa: nitoriti nwọn daná, nwọn si gbà
gbogbo wa si ọdọ, nitori òjo igba na, ati itori
otutù.
3 Nigbati Paulu si ṣà ìdi iwọ́n-wọn igi jọ, ti
o si fi i le iná, pamọlẹ kan ti inu oru jade, o dì
mọ́ ọ li ọwọ́.
4 Bi awọn alaigbede na ti ri ẹranko oloró
na ti dì mọ́ ọ li ọwọ́, nwọn ba ara wọn sọ
pe, Nigbangba apania li ọkọnri yi, ẹniti o
yọ ninu okun tan, ṣugbọn ti ẹsan ko jẹ ki o
wà lãye.
5 On si gbọ̀n ẹranko na sinu iná, ohunkohun
kan ko ṣe e.
6 Ṣugbọn nwọn nwoye igbati yio wú, ti yio
si ṣubu lulẹ kú lojukanna: nigbati nwọn wò
titi, ti nwọn ko si ri nkan ki o ṣe e, nwọn pa
iyè da pe, ọlọrun kan li ọkọnri yi.
7 Li àgbegbe ibẹ̀ li ọrọ̀-ilẹ ọkọnri kan ọlọlá
erekuṣu na wà, orukọ ẹniti a npè ni Publiu;

ẹniti o gbà wa sì ọdọ, ti o si fi inu rere mu wa
wọ̀ ni ijọ mẹta.
8 O si ṣe, baba Publiu dubulẹ arùn ibà
ati ọ̀rin: ẹniti Paulu wọle tọ̀, ti o si gba-
dura fun, nigbati o si fi ọwọ́ le e, o si mu u
lara da.
9 Nigbati eyi si ṣe tan, awọn ẹlomiran iyo-
kùn, ti o li arùn li erekuṣu na, nwọn tọ̀ ọ wá,
o si mu wọn lara da:
10 Awọn ẹniti nwọn sí bù ọlá pipọ fun wa;
nigbati awa si nlọ, nwọn dì nkan gbogbo rù
wa ti a ba ṣe alaini.
11 Lẹhin oṣù mẹta awa wọ̀ ọkọ̀ Aleksandria
kan, ti o potutù li erekuṣu na, àmi eyi ti iṣe
Kastoru on Poluksu.
12 Nigbati awa gúnlẹ ni Sirakuse, awa gbé
ibẹ̀ ni ijọ mẹta.
13 Lati ibẹ̀ nigbati awa yiká, awa de Re-
gioni: ni ijọ keji afẹfẹ gusù fẹ, o si di ijọ keji
rẹ̀ awa si de Puteoli:
14 Nibiti awa gbé ri awọn arakọnri, ti nwọn
si bẹ̀ wa lati ba wọn gbé ni ijọ meje: bẹ̃li awa
si lọ si ìha Romu.
15 Nigbati awọn arakọnri gburó wa, lati ibẹ̀
nwọn wá titi nwọn fi de Apii Foroni, ati Arojẹ
mẹta, lati pade wá: ẹni, nigbati Paulu ri, o
dupẹ fun Ọlọrun, o mu ọkàn le.
16 Nigbati awa si de Romu, balogun ọrún fi
awọn ondè le olori ẹṣọ́ lọwọ: ṣugbọn nwọn
jọwọ Paulu ki o ma gbé fun ara rẹ̀ pẹlu ọmọ-
ogun ti nṣe oluṣọ rẹ̀.
17 O si ṣe, lẹhin ijọ kẹta, Paulu pè awọn
olori Ju jọ: nigbati nwọn si pejọ, o wi

 

fun wọn pe, Alàgba, arakọnri, a mọ̀ pe emi
ko ṣe ohun kan lọ́ si òdi si awọn enia, tabi
si iṣe awọn baba wa, ṣugbọn nwọn fi mi le
awọn ara Romu lọwọ li ondè lati Jerusa-
lemu wá.
18 Nigbati nwọn si wá idi ọ̀ran mi, ẹniti iba
jọwọ mi lọwọ lọ, nitoriti ko si ọ̀ran ikú lara
mi.
19 Ṣugbọn nigbati awọn Ju sọ̀rọ òdi si i,
nitorina ni mo ṣe fi ọ̀ran mi lọ Kesari; ko
tilẹ ṣepe mo ni nkan lati fi orilẹ-ède mi
sùn si.
20 Nitorina ni mo si ṣe ranṣẹ pè nyin, lati ri
nyin, ati lati ba nyin sọ̀rọ: nitori ireti Israeli
li a ṣe fi ẹ̀wọn yi dè mi.
21 Nwọn si da a lohùn pe, Awa ko ri iwe gbà
lati Judea wá nitori rẹ, bẹ̃li awọn arakọnri ti
o ti ibẹ̀ wá ko rò, bẹ̃ni nwọn ko sọ̀rọ buburu
kan si ọ.
22 Ṣugbọn awa nfẹ gbọ́ li ẹnu ara rẹ li eyi ti
iwọ nrò: nitori bi o ṣe ti iyapa adamọ yi
ni, awa mọ̀ pe, nibi gbogbo li a nsọ̀rọ òdi
si i.
23 Nigbati nwọn da ọjọ fun u, ọ̀pọ ninu wọn
li o tọ̀ ọ wá si ile àgbawọ rẹ̀; awọn ẹniti o sọ
itumọ̀ ati ọ̀rọ ijọba Ọlọrun fun, o npa wọn ni
iyè dà sipa ti Jesu, lati inu ofin Mose, ati
inu iwe awọn woli wá, lati owurọ̀ titi o fi di
aṣalẹ.
24 Ẹlomiran si gbà ohun ti o nwi gbọ́, ẹlo-
miran ko si gbagbọ́.
25 Nigbati ohùn wọn ko ṣọkan ninu ara
wọn, nwọn tuká, nigbati Paulu sọ ọ̀rọ kan

pe, Nitõtọ li Ẹmí Mimọ́ sọ lati ẹnu woli Isaiah
wá fun awọn baba wa,
26 Wipe, Tọ̀ awọn enia wọnyi lọ, ki iwọ ki
o si wipe, Ni gbigbọ́ ẹnyin o gbọ́, ki yio si
yé nyin; ati ni riri ẹnyin o ri, ẹnyin ki yio si
woye:
27 Nitoriti àiya awọn enia yi sebọ, etí wọn
si wuwo lati gbọ́, nwọn si dì oju wọn;
nitori ki nwọn ki o má ba fi oju wọn ri, ki
nwọn ki o má ba fi etí wọn gbọ́, ati ki nwọn
ki o má ba fi àiya wọn mọ̀, ki nwọn ki o má
ba yipada, ati ki emi ki o má ba mu wọn
lara da.
28 Njẹ ki o si yé nyin pe, a rán igbala Ọlọrun
si awọn Keferi, nwọn o si gbọ́.
29 Nigbati o si ti sọ ọ̀rọ wọnyi fun wọn, awọn
Ju lọ, nwọn si ṣe aroye pipọ lọdọ ara wọn.
30 Paulu si wà li ọdún meji tọ̀tọ ni ile
àgbawọ rẹ̀, o si ngbà gbogbo awọn ti o wọle
tọ̀ ọ wá,
31 O nwasu ijọba Ọlọrun, o si nfi igboiya
gbogbo kọ́ni li ohun wọnni ti iṣe ti Jesu Kristi
Oluwa, ẹnikan ko da a lẹkun.

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA ROMU.

## ỌRI 1.

PAULU, iranṣẹ Jesu Kristi, ti a pè ṣe aposteli,
ti a yàn si òtọ si Ihin-rere Ọlọrun,
2 (Ti o ti ṣe ileri tẹlẹ ri li ẹnu awọn woli rẹ̀
ninu Iwe mimọ́ Ọlọrun,)
3 Nipa ti Ọmọ rẹ̀, (ti a bí ninu irú-ọmọ
Dafidi nipa ti bíbi ara;
4 Ẹniti a fi ọlá pè li Ọmọ Ọlọrun, nipa Ẹmí
iwa mimọ́, niti ajinde kuro ninu okú,) Jesu
Kristi Oluwa wa:
5 Nipa ọdọ ẹniti awa nri ore-ọfẹ ati iṣẹ
aposteli gbà, fun ifetisi igbagbọ́ ninu gbogbo
orilẹ-èđe, nitori orukọ rẹ̀:
6 Ninu ẹniti ẹnyin pẹlu di ẹni ipè ti Jesu
Kristi:
7 Si gbogbo ẹniti o wà ni Romu, olufẹ
Ọlọrun, ti a pè li enia mimọ́: Ore-ọfẹ si nyin
ati alafia lati ọdọ Ọlọrun Baba wa wá, ati
Jesu Kristi Oluwa.
8 Mo tète dupẹ na fun Ọlọrun mi fun gbogbo
nyin nipa Jesu Kristi, nitori ti nwọn nròhin
igbagbọ́ nyin yi gbogbo aiye ká.
9 Ọlọrun sá li ẹlẹri mi, ẹniti emi nfi ọkàn
mi sìn ninu Ihin-rere Ọmọ rẹ̀ pẹ, li aisimi
li emi nranti nyin nigba-gbogbo ninu adura
mi;

10 Emi mbẹ̀bẹ, bi yio le ṣe li asiwa-asibọ bi
emi o le ri ọ̀na rere nipa ifẹ Ọlọrun, lati tọ̀
nyin wá.
11 Nitori ti emi nfẹ ri nyin, ki emi ki o ta
nyin li ọrẹ ẹmí, nitori ki ẹnyin ki o le di
ẹlẹsẹ-nilẹ;
12 Eyini ni, ki a jùmọ tù mi ninu pẹlu nyin
nipa igbagbọ́, ti ẹnyin ati ti emi.
13 Ará, njẹ emi ko si fẹ ki ẹnyin ki o wà
li aimọ̀ pe, nigba-pipọ li emi npete rẹ̀ lati tọ̀
nyin wá, (ṣugbọn o di ẹtì fun mi di isisiyi,)
ki emi ki o le jẹ ère diẹ ninu nyin pẹlu, bi ti
inu awọn Keferi miran.
14 Mo di ajigbese si awọn ara Hellene, ati
si awọn alaigbede; si awọn ọlọ́gbọn, ati si
awọn alaigbọn.
15 Niwọn bi o ti wà ni ipá mi, mo mura tan
lati wá wasu Ihin-rere fun ẹnyin ara Romu
pẹlu.
16 Nitoriti emi ko tiju Ihin-rere Kristi:
nitori agbara Ọlọrun ni si igbala fun oluku-
luku ẹniti o gbagbọ́; fun Ju ṣaju, ati fun
Hellene pẹlu.
17 Nitori ninu rẹ̀ li ododo Ọlọrun gbé ti hàn
lati igbagbọ́ de igbagbọ́: gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe,
Olõtọ yio wà nipa igbagbọ́.
18 Nitori ibinu Ọlọrun hàn lati ọrun wá si
gbogbo ìwa buburu ati aiṣododo enia, awọn ti
o fi aiṣododo di otitọ mu;
19 Nitori ohun ti a mọ̀ niti Ọlọrun o
hàn ninu wọn; nitoriti Ọlọrun ti fi i hàn
fun wọn.
20 Nitori ohun rẹ̀ ti o ṣe alaihàn nigba ati

ọjọ ìwa a ri wọn nigbangba, a nfi oyé ohun ti
a da mọ̀ ọ, ani agbara ati iwa-Ọlọrun rẹ̀ aiye-
raiye, bẽni nwọn wà li airiwi:
21 Nitori igbati nwọn mọ̀ Ọlọrun, nwọn ko
yìn i logo bi Ọlọrun, bẽni nwọn ko si dupẹ;
ṣugbọn nwọn wa idi asan ni ironu wọn, ati
àiya wère wọn si di òkunkun.
22 Nwọn npè ara wọn li ọlọ́gbọn, nwọn di
aṣiwere,
23 Nwọn si pa ogo Ọlọrun ti ki idibajẹ dà,
si ere ti a ṣe bi enia ti idibajẹ, ati bi ẹiyẹ,
ati bi ẹranko ẹlẹsẹ mẹrin, ati bi ohun ti
nrakò.
24 Nitorina li Ọlọrun si ṣe fi wọn fun ìwa-ẽri
nitori ifẹkufẹ ọkàn wọn, li aibọ̀wọ fun ara wọn
ninu ara wọn:
25 Ẹniti o pa otitọ Ọlọrun dà di eke, nwọn si
ntẹriba, nwọn si nsìn ẹda jù Ẹlẹda lọ, ẹniti iṣe
olubukun aiye ainipẹkun. Amin.
26 Nitori eyiyi li Ọlọrun ṣe fi wọn fun ifẹ
buburu ọkàn: nitori awọn obiri wọn tilẹ pa
iṣe ti adanida dà si eyi ti a ko danida:
27 Ati awọn ọkọnri pẹlu, nwọn a ma fi ilò
obiri ti adanida silẹ, nwọn ama fẹ ifẹkufẹ si
ara wọn; ọkọnri mba ọkọnri ṣe eyi ti ko yẹ,
nwọn si njẹ ère ìṣina wọn ninu ara wọn bi o ti
yẹ si.
28 Ati gẹgẹ bi nwọn ko ti fẹ ni ìro Ọlọrun ni
ìmọ wọn, Ọlọrun fi wọn fun iyè rira lati ṣe
ohun ti ko tọ́:
29 Nwọn kún fun aiṣododo gbogbo, àgbere
ìka, ojukòkoro, arankan; nwọn kún fun ilara,
ipania, agun, itanjẹ, iwa-buburu; ajirọsọ,

30 Ẹlẹgàn, akorira Ọlọrun, afojudi, aṣeféfe,
ahalẹ, adisi buburu, aṣaigbọran si õbi,
31 Alainiye ninu, atudimọ̀, alainiyọnu, agídi,
alailãnu:
32 Awọn ẹniti o mọ̀ idajọ Ọlọrun pe, ẹniti o
ba ṣe irú nkan wọnyi o yẹ si ikú, nwọn ko ṣe
bẽ̩ nikan, ṣugbọn nwọn nṣe inu didùn si awọn
ti nṣe nkan wọnyi.

## ORI 2.

NITORINA alairiwi ni iwọ ọkọnri na, ẹnikẹni
ti o wù ki o ṣe ti ndajọ: nitori ninu ohun ti
iwọ ndajọ fun ẹlomiran, iwọ nda ara rẹ lẹbi;
nitori iwọ ti ndajọ nṣe ohun na.
2 Ṣugbọn awa mọ̀ pe gẹgẹ bi otitọ ni idajọ
Ọlọrun si gbogbo awọn ti o nṣe irú ohun ba
wọnni.
3 Ati iwọ ọkọnri na ti ndajọ fun awọn ti nṣe
irú nkan wọnni, ti iwọ si nṣe bẽ̩ na, iwọ ṣebi
iwọ o yọ ninu idajọ Ọlọrun?
4 Tabi iwọ ngàn ọrọ̀ ore ati ipamọra ati sũru
rẹ̀; li aimọ̀ pe ore Ọlọrun li o nfà ọ lọ si
ironupiwada?
5 Ṣugbọn nipa lile ati aironupiwada àiya rẹ,
iwọ nfi ibinu ṣura fun ara rẹ dè ọjọ ibinu ati
dè ọjọ ifihàn idajọ ododo Ọlọrun;
6 Ẹniti yio fifun olukuluku gẹgẹ bi iṣẹ rẹ̀:
7 Fun awọn ti o nfi iyanju-duro ni rere-iṣe,
nwá iyìn ati ọlá ati aidibajẹ, ìye ainipẹkun;
8 Ṣugbọn fun awọn aṣagun, ti nwọn ko si
gbà otitọ gbọ́, ṣugbọn ti nwọn ngbà aiṣododo
gbọ́, irunu ati ibinu,

Ipọnju ati irora, ni gbogbo ọkàn enia ti
nṣe buburu, fun Ju ṣaju, ati fun Hellene pẹlu;
10 Ṣugbọn iyìn, ati ọlá, ati alafia, fun gbogbo
enia ti o nṣe rere, fun Ju ṣaju, ati fun Hellene
pẹlu:
11 Nitori ojusaju enia ko si lọdọ Ọlọrun.
12 Nitori ìwọn awọn ti o ṣẹ̀ li ailofin, nwọn
o si fi ailofin ṣegbé: ati ìwọn awọn ti o ṣẹ̀ ninu
ofin, awọn li a o si fi ofin dajọ fun;
13 (Nitori ki iṣe alafetigbọ́ ofin ni iṣe alare
niwaju Ọlọrun, ṣugbọn awọn alairufin li a o
da lare.
14 Nitori igbati awọn Keferi, ti ko li ofin,
ba ṣe ohun ti o wà ninu ofin nipa ti ẹda, awọn
wọnyi ti ko li ofin, nwọn li ofin ninu ara
wọn:
15 Nwọn nfi hàn pe, a ti kọwe iṣẹ ofin si
wọn li àiya, ọkàn wọn si mba wọn jẹri ninu
ara wọn, ati ironu wọn ama fi wọn sùn, bikoṣe
bẽ, nwọn ama ṣe ariwi fun ara wọn;)
16 Li ọjọ na nigbati Ọlọrun yio ti ọdọ Jesu
Kristi dajọ aṣiri enia gẹgẹ bi Ihin-rere mi.
17 Wò o, iwọ ti a npè ni Ju, ti iwọ
si gbẹkẹle ofin, iwọ si nyìn ara rẹ ninu
Ọlọrun,
18 Iwọ si mọ̀ ifẹ rẹ̀, iwọ si dan ohun ti o yàtọ
wò, ẹniti a ti kọ li ofin;
19 Ti o si gbé oju le ara rẹ pe iwọ li amọ̀na
afọju, imọlẹ awọn ti o wà li òkunkun,
20 Olukọ awọn alaimoye, olukọ awọn ọmọ-
de, ẹniti o li aworan imọran ati otitọ ofin
li ọwọ.
21 Njẹ iwọ ti o nkọ́ ẹlomiran, iwọ ko kọ́ ara

rẹ? iwọ ti o nwasu ki enia ki o má jale? iwọ
njale?
22 Iwọ ti o ni ki enia ki o máṣe panṣaga, iwọ
nṣe panṣaga? iwọ ti o korira oriṣa, iwọ jà
ohun mimọ́ tempeli lolè?
23 Iwọ ti nyìn ara rẹ ninu ofin, ni riru ofin
iwọ bù Ọlọrun li ọlá kùn?
24 Nitori orukọ Ọlọrun sá di isọrọ-òdi si
ninu awọn Keferi nitori nyin, gẹgẹ bi a ti
kọ ọ.
25 Nitoriti ikọla li ère nitõtọ, bi iwọ ba pa
ofin mọ́: ṣugbọn bi iwọ ba ṣe arufin, ikọla rẹ
di aikọla.
26 Nitorina bi alaikọla ba pa ododo ofin mọ́,
a ki yio kà aikọla rẹ̀ si ikọla?
27 Alaikọla nipa ti ẹda, bi o ba pa ofin mọ́,
ki yio ha dajọ ẹbi fun iwọ nipa ti iwe ati ikọla
ti o rufin?
28 Nitoriti on ki iṣe Ju, ti o hàn lode; bẽni
ki iṣe ikọla ti o hàn lode ara:
29 Ṣugbọn Ju ti inu li on; ati ikọla ti àiya,
nipa ti ẹmí, ki iṣe ti iwe; iyìn ẹniti ko si lọdọ
enia, bikoṣe lọdọ Ọlọrun.

## ORI 3.

NJẸ anfani ki ha ni fun Ju? tabi ère kili o wà
ni ilakikọ?
2 Pipọ nibi gbogbo: nitori pe awọn li a tète
fi ọ̀rọ Ọlọrun le lọwọ.
3 Nitori kini bi awọn ẹlomiran ko gbagbọ́?
aigbagbọ́ wọn ni yio sọ igbagbọ́ Ọlọrun
dasan bi?
4 Ki a má ri i: ẹ jẹ ki Ọlọrun ki o ṣe

olõtọ, ṣugbọn ki gbogbo enia ki o jẹ eke; gẹgẹ
bi a ti kọ ọ pe, ki a le da ọ lare ninu ọ̀rọ rẹ,
ati ki iwọ ki o le ṣẹgun nigbati a ba mba Iwọ
wijọ.
5 Ṣugbọn bi aiṣododo wa ba nyìn ododo Ọlọ-
run, kili awa o wi? Ọlọrun ti ngbẹsan ha ṣe
alaiṣododo bi? (Mo fi ṣe akawe bi enia.)
6 Ki a má ri i: njẹ Ọlọrun yio ha ṣe le dajọ
araiye?
7 Nitori bi otitọ Ọlọrun ba di pipọ si iyìn rẹ̀
nitori eke mi; ẽhaṣe ti a fi mba mi wijọ bi
ẹlẹṣẹ mọ́ si?
8 Laikuku ṣe, (bi nwọn ti nfi ọ̀rọ buburu
ròhin wa, ati bi awọn ẹlomiran ti ntẹnumọ́ pe,
awa nwipe,) Ẹ jẹ ki awa ki o ma ṣe buburu,
ki rere ki o le jade wá? awọn ẹniti ẹbi wọn
tọ́.
9 Njẹ ki ha ni? awa sanjù wọn lọ? Ko ri bẹ̃
rara: nitori awa ti pinnu rẹ̀ tẹlẹ pe ati awọn
Ju ati awọn Hellene gbogbo li o wà labẹ ẹ̀ṣẹ;
10 Gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Ko si ẹnikan ti iṣe
olododo, ko si ẹnikan:
11 Ko si ẹniti oyé yé, ko si ẹniti o nwá Ọlọ-
run kiri.
12 Gbogbo nwọn li o ti ṣìna, nwọn di alai-
lere patapata; ko si ẹniti o nṣe rere, ko si
ẹnikan.
13 Isà okú li ọfun wọn; ahọn wọn ni nwọn
fi nṣe itanjẹ; oró pamọlẹ mbẹ labẹ ète wọn:
14 Ẹnu ẹniti o kún fun èpe ati fun ikorò:
15 Ẹsẹ wọn yara lati ta ẹ̀jẹ silẹ:
16 Iparun ati ipọnju wà li ọ̀na wọn:
17 Ọ̀na alafia ni nwọn ko si mọ̀:

18 Ẹru Ọlọrun ko si niwaju wọn.
19 Nisisiyi awa mọ̀ pe ohunkohun ti ofin wi,
o wi fun awọn ti o wà labẹ ofin: ki gbogbo ẹnu
ki o le pamọ́, ati ki gbogbo araiye ki o le di
ẹlẹṣẹ niwaju Ọlọrun.
20 Nitorina nipa iṣẹ ofin, ko si ẹniti a o da
lare niwaju rẹ̀: nitori nipa ofin ni ìmọ ẹ̀ṣẹ
gbé wà.
21 Ṣugbọn nisisiyi ododo Ọlọrun hàn lẹhin
ofin, ti a njẹ li ẹrí nipa ofin ati nipa awọn
woli;
22 Ododo Ọlọrun na nipa igbagbọ́ Jesu
Kristi si gbogbo enia, ati lara gbogbo awọn
ti o gbagbọ́: nitori ti ko si ìyatọ:
23 Gbogbo wa li a sá ti ṣẹ̀, awa si di àbukun
si ogo Ọlọrun;
24 Ẹniti a nda lare lọfẹ nipa ore-ọfẹ rẹ̀, nipa
idande ti o wà ninu Kristi Jesu:
25 Ẹniti Ọlọrun ti yàn tẹlẹ ṣe ètutu nipa
igbagbọ́ niti ẹ̀jẹ rẹ̀, lati fi ododo rẹ̀ hàn
nipa ti idariji ẹ̀ṣẹ ti o ti kọja, ninu ipamọra
Ọlọrun;
26 Lati fi ododo rẹ̀ hàn ni igba isisiyi: ki o le
ṣe alare ati oludare ẹniti o gbà Jesu gbọ́.
27 Nibo ni iyìn ha gbé wà? A ti mu u kuro.
Nipa ofin ewo? ni ti iṣẹ? On kọ́: ṣugbọn nipa
ofin igbagbọ́.
28 Nitorina awa pari rẹ̀ si pe nipa igbagbọ́ li
a nda enia lare lẹhin iṣẹ ti ofin.
29 Ọlọrun awọn Ju nikanṣoṣo ha ni? ki iṣe
ti awọn Keferi pẹlu? Bẹ̃ni, ti awọn Keferi
ni pẹlu:
30 Njẹ a ri i pe Ọlọrun kan ni, ti yio da are

fun awọn akọla nipa igbagbọ́, ati fun awọn
alaikọla nitori igbagbọ́.
31 Awa ha nsọ ofin dasan nipa igbagbọ́ bi?
Ki a má ri i: ṣugbọn awa nfi idi ofin kalẹ.

## ORI 4.

NJẸ kili awa o ha wi, pe, Abrahamu baba wa
ri nipa ti ara?
2 Bi o ba ṣepe a da Abrahamu lare nipa iṣẹ,
o ni ibi ti iba gbé ma ṣogo; ṣugbọn ki iṣe
niwaju Ọlọrun.
3 Nitori Iwe mimọ́ Ọlọrun ha ti wi? Abra-
hamu gbà Ọlọrun gbọ́, a si kà a si fun u li
ododo.
4 Njẹ fun ẹniti o ṣiṣẹ a ko kà ère na si ore-ọfẹ
bikoṣe si gbese.
5 Ṣugbọn si ẹniti ko ṣiṣẹ, ti o si ngbà ẹniti o
nda enia buburu lare gbọ́, a kà igbagbọ́ rẹ̀ si
ododo.
6 Gẹgẹ bi Dafidi ti ṣapẹrẹ ibukún oluwarẹ̀
na, ẹniti Ọlọrun kà ododo si li aiṣiṣẹ.
7 Wipe, Ibukún ni fun awọn ẹniti a dari
ẹ̀ṣẹ wọn jì, ati fun awọn ẹniti a bò ẹ̀ṣẹ wọn
mọlẹ.
8 Ibukún ni fun ọkọnri na ẹniti Oluwa ko kà
ẹ̀ṣẹ rẹ̀ si li ọrùn.
9 Ibukún yi ha wá fun awọn akọla nikan ni,
tabi fun awọn alaikọla pẹlu? nitoriti a wipe, a
kà igbagbọ́ si Abrahamu fun ododo.
10 Bawo li a ha kà a si i? nigbati o wà ni
ikọla tabi li aikọla? Ki iṣe ni ikọla, ṣugbọn
bikoṣe li aikọla ni.
11 O si gbà àmi ikọla, èdidi iṣẹ ododo

igbagbọ́ ti o ni nigbati o wà li aikọla: ki o le ṣe baba gbogbo awọn ti o gbagbọ́, bi a ko tilẹ kọ wọn ni ilà; ki a le kà ododo si wọn pẹlu:

12 Ati baba ikọla fun awọn ti ko si ninu kìki awọn akọla nikan, ṣugbọn awọn ti nrìn nipasẹ igbagbọ́ Abrahamu baba wa, ti o ni li aikọla.

13 Nitori ileri fun Abrahamu tabi fun irú-ọmọ rẹ̀ pe, on o ṣe arole aiye, ki iṣe nipa ofin, ṣugbọn bikoṣe nipa ododo igbagbọ́.

14 Nitori bi awọn ti nṣe ti ofin ba ṣe arole, igbagbọ́ di asan, ileri si di alaili agbara:

15 Nitori ofin ni iṣiṣẹ ibinu: nibiti ofin ko ba sá si, irufin ko si nibẹ̀.

16 Nitorina li o fi ṣe ti ipa igbagbọ́, ki o le ṣe ti ipa ore-ọfẹ; ki ileri ki o le da gbogbo awọn irú-ọmọ loju; ki iṣe awọn ti ipa ofin nikan, ṣugbọn ati fun awọn ti inu igbagbọ́ Abrahamu pẹlu; ẹniti iṣe baba gbogbo wa,

17 (Gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Mo ti fi ọ ṣe baba orilẹ-ède pipọ,) niwaju ẹniti on gbagbọ́, Ọlọrun tikararẹ̀, ti o sọ okú di ãye, ti o si pè ohun wọnni ti ko si bi ẹnipe nwọn ti wà:

18 Nigbati ireti ko si, ẹniti o gbà ireti gbọ́, ki o le di baba orilẹ-ède pipọ, gẹgẹ bi eyi ti a ti wi pe, Bayi ni irú-ọmọ rẹ yio ri.

19 Ẹniti ko ṣe ailera ni igbagbọ́, ko rò ti ara on tikararẹ̀ ti o ti kú tan, nigbati o to bi ẹni ìwọn ọgọrun ọdún, ati kíku inu Sara:

20 Ko ṣiyemeji si ileri Ọlọrun nitori aigbagbọ́; ṣugbọn o le ni igbagbọ́, o nfi ogo fun Ọlọrun;

21 Nigbati o si ti mọ̀ li ọkàn rẹ̀ pe, ohun ti o
ba ti leri, e si le ṣe e.
22 Nitorina li a si ṣe kà a si ododo fun u.
23 A ko sá kọ ọ nitori tirẹ̀ nikan pe, a kà a
si fun u;
24 Ṣugbọn bikoṣe fun wa pẹlu, ẹniti a o si
kà a si fun, bi awa ba gbà a gbọ́, ẹniti o
gbé Jesu Kristi Oluwa wa dide kuro ninu
okú;
25 Ẹniti a fi tọrẹ nitori ẹ̀ṣẹ wa, ti a si jinde
nitori idalare wa.

## ORI 5.

NJẸ bi a si ti nda wa lare nipa igbagbọ́, awa
ni alafia lọdọ Ọlọrun nipa Oluwa wa Jesu
Kristi:
2 Lọdọ ẹniti awa si gbé ri ọ̀na gbà nipa
igbagbọ́ si inu ore-ọfẹ yi ninu eyi ti awa gbé
duro, awa si nyọ̀ ni ireti ogo Ọlọrun.
3 Ki si iṣe bẽ nikan, ṣugbọn awa si nṣogo
ninu wahalà pẹlu: awa mọ̀ pe wahalà ni iṣiṣẹ
sũru;
4 Ati sũru ni iṣiṣẹ iriri; ati iriri ni iṣiṣẹ
ireti:
5 Ireti ki si idojuti ni; nitori ti ifẹ Ọlọrun ti
tàn ká wa li àiya lati ọdọ Ẹmí Mimọ́ wá ti a
fifun wa.
6 Nitori igbati awa ti wà laili agbara, li
akokò na gẹ ni Kristi kú fun awọn enia
buburu.
7 Nitoriti o ṣọwọn ki ẹnikan ki o to kú fun
olododo: ṣugbọn fun enia rere, bọya ẹlomiran
ama tẹwọgbà a lati kú.

8 Ṣugbọn Ọlọrun fi iyìn ifẹ rẹ hàn fun wa,
nigbati awa wà li ẹlẹṣẹ, Kristi kú fun wa.
9 Melomelo si ni, nisisiyi ti a da wa lare nipa
ẹ̀jẹ rẹ̀, melomelo li a o si gbà wa là kuro ninu
ibinu nitori rẹ̀.
10 Njẹ bi, nigbati awa wà li ọtá, a mu wa
ba Ọlọrun làja nipa ikú Ọmọ rẹ̀, melomelo,
nigbati a là wa ni ija tan, li a o gbà wa là
nipa ìye rẹ̀.
11 Ki si iṣe bẹ̃ nikan, ṣugbọn awa si nyọ̀ si
Ọlọrun nipa Jesu Kristi Oluwa wa, lọdọ ẹniti
awa gbé ti ri ìlaja gbà nisisiyi.
12 Nitori gẹgẹ bi ẹ̀ṣẹ ti ti ipa ọdọ enia kan
wọ̀ aiye, ati ikú nipa ẹ̀ṣẹ; bẹ̃ni ikú si kọja
lori enia gbogbo, lati ọdọ ẹniti gbogbo enia
ti dẹṣẹ:
13 Nitori ki ofin ki o to de, ẹ̀ṣẹ ti wà li
aiye: ṣugbọn a ko kà ẹ̀ṣẹ si nigbati ofin
ko si.
14 Ṣugbọn ikú jọba lati igbà Adamu wá titi
o fi de igba ti Mose, ati lori awọn ti ko ṣẹ̀ bi
afarawe iṣe Adamu, ti iṣe apẹrẹ ẹniti mbọ̀.
15 Ṣugbọn ki iṣe bi ẹ̀ṣẹ, bẹ̃ si li ẹ̀bun ọfẹ.
Nitori bi nipa ẹ̀ṣẹ ẹnikan enia pipọ di kíku,
melomelo li ore-ọfẹ Ọlọrun, ati ẹ̀bun nipa
ore-ọfẹ ọkọnri kan, Jesu Kristi, di pipọ fun
ọpọlọpọ.
16 Ki si iṣe pe bi ipa ti ẹnikan ti o ṣẹ̀, on li
ẹ̀bun na: nitoriti idajọ ti ipasẹ ẹnikan jade wá
fun ẹbi, ṣugbọn ẹ̀bun ọfẹ ti inu ẹ̀ṣẹ pipọ jade
fun are.
17 Njẹ bi nipa ẹ̀ṣẹ ọkọnri kan ikú jọba nipa
ẹnikan; melomelo li awọn ti ngbà ọ̀pọlọpọ

ore-ọfẹ, ati ti ẹ̀bun ododo, ti nwọn o si jọba
ninu ìye nipa ẹnikan, Jesu Kristi.
18 Njẹ bi nipa ẹ̀ṣẹ ẹnikan idajọ ba bá
gbogbo enia si ẹbi; gẹgẹ bẹ̃ni nipa ododo
ẹnikan, ẹ̀bun ọfẹ de fun gbogbo enia ni idalare
si ìye.
19 Nitori gẹgẹ bi o ti ṣepe nipa aigbagbọ́
ẹnikan, enia pipọ di ẹlẹṣẹ, bẹ̃ni nipa igbagbọ́
ẹnikan, a o sọ enia pipọ di olododo.
20 Pẹlupẹlu ofin bọ si inu rẹ̀, ki ẹ̀ṣẹ ki o le
di pipọ. Ṣugbọn nibiti ẹ̀ṣẹ gbé di pipọ, ore-
ọfẹ pọ̀ rekọja:
21 Gẹgẹ bi ẹ̀ṣẹ ti jọba si ikú, bẹ̃ si li ore-ọfẹ,
ki o le jọba nipa ododo titi ìye ti ko nipẹkun
nipaṣe Jesu Kristi Oluwa wa.

## ORI 6.

NJẸ kili awa o ha wi? Ki awa ki o ha joko
ninu ẹ̀ṣẹ, ki ore-ọfẹ ki o le ma pọ̀ si i?
2 Ki a má ri i. Awa ẹniti o ti di okú fun
ẹ̀ṣẹ, awa o ha ti ṣe ti awa o fi wà ninu rẹ̀ mọ́?
3 Ẹnyin ko mọ̀ pe, iye awọn ninu wa ti a
baptisi sinu Jesu Kristi, a baptisi wọn sinu
ikú rẹ̀?
4 Njẹ a si fi baptismu sin wa pọ̀ pẹlu rẹ̀ sinu
ikú: pe gẹgẹ bi a ti jí Kristi Jesu dide kuro
ninu okú nipa ogo Baba, gẹgẹ bẹ̃li o yẹ ki
awa ki o ma rìn li ọtun ìwa.
5 Njẹ bi o ba ṣepe a gbìn wa pọ̀ ninu
afarawe ikú rẹ̀, awa o si ri bi afarawe ajinde
rẹ̀:
6 Eyi li awa si nmọ̀ pe, a kàn ogbologbo
ọkọnri wa mọ agbelebu pẹlu rẹ̀, ki a le pa

ara ẹ̀ṣẹ kú, lati isisiyi lọ ki a má le sìn ẹ̀ṣẹ
mọ́.
7 Nitori ẹniti o kú, o bọ lọwọ ẹ̀ṣẹ.
8 Njẹ bi awa ba bá Kristi kú, awa gbagbọ́ pe
awa o si wà lãye pẹlu rẹ̀:
9 Awa mọ̀ pe bi a ti jí Kristi dide kuro ninu
okú, ko ni ikú mọ́; ikú ko le ṣe oluwa rẹ̀ mọ́.
10 Nitori ti o kú, o di okú si ẹ̀ṣẹ lẹ̃kan:
nitori ti o si wà lãye, o wà lãye si Ọlọrun.
11 Bẹ̃ gẹgẹ ni ki ẹnyin ki o kà ara nyin di
okú nitõtọ si ẹ̀ṣẹ, ṣugbọn ẹnyin wà lãye si
Ọlọrun nitori Jesu Kristi Oluwa wa.
12 Nitorina ẹ má jẹ ki ẹ̀ṣẹ ki o jọba li ara
okú nyin, lati gbà ti rẹ̀ gbọ́ ninu ifẹkufẹ rẹ̀.
13 Bẹ̃ni ki ẹnyin ki o máṣe jọwọ ẹ̀ya ara
nyin lọwọ bi ohun ìlo aiṣododo sinu ẹ̀ṣẹ;
ṣugbọn ẹnyin jọwọ ara nyin lọwọ fun Ọlọrun,
bi ẹniti o jinde kuro ninu okú, ati ẹ̀ya ara
nyin bi ohun ìlo ododo si Ọlọrun.
14 Nitori ẹ̀ṣẹ ki yio ṣe oluwa nyin: nitori
ẹnyin ko si labẹ ofin, bikoṣe labẹ ore-ọfẹ.
15 Njẹ kini? ki awa ki o ha ma ṣẹ̀, nitoriti
awa ko si labẹ ofin, bikoṣe labẹ ore-ọfẹ? Ki
a má ri i.
16 Ẹnyin ko mọ̀ pe, ẹniti ẹnyin ba fi ara
nyin le lọwọ bi ọmọ-ọdọ lati ma gbọ́ ti rẹ̀,
ọmọ-ọdọ ẹniti ẹnyin ngbà tirẹ̀ gbọ́ li ẹnyin
iṣe; yala iba ṣe ti ẹ̀ṣẹ sinu ikú, tabi bi o si ṣe
ti igbagbọ́ sinu ododo?
17 Ṣugbọn ọpẹ́ ni fun Ọlọrun ti ẹnyin ti ṣe
ọmọ-ọdọ ẹ̀ṣẹ ri, ṣugbọn ẹnyin ti gbà aworan
ẹkọ́ na ti a fifun nyin gbọ́, lati inu ọkàn nyin
wá.

18 Njẹ bi a ti mu nyin yọ kuro ninu ẹ̀ṣẹ,
ẹnyin di ọmọ-ọdọ ododo.
19 Emi nsọ̀rọ yi bi ẽde enia nitori ailera ara
nyin: nitori bi ẹnyin ti jọwọ ẹ̀ya ara nyin
lọwọ li ọmọ-ọdọ fun ẽri ati sinu ẹ̀ṣẹ de ẹ̀ṣẹ;
bẽni ki ẹnyin ki o si jọwọ ẹ̀ya ara nyin lọwọ li
ọmọ-ọdọ si ododo si mimọ́ ìwa.
20 Nitori igbati ẹnyin ti nṣe ọmọ-ọdọ ẹ̀ṣẹ,
ẹnyin ti bọ lọwọ ododo.
21 Njẹ ère kili ẹnyin ha jẹ ninu ohùn ti oju
ntì nyin si nisisiyi? nitori ikú li opin nkan
wọnni.
22 Ṣugbọn nisisiyi ti a mu nyin yọ kuro
ninu ẹ̀ṣẹ, ti ẹnyin si di ọmọ-ọdọ Ọlọrun,
ẹnyin njẹ ère nyin si mimọ́ ìwa, ati opin rẹ̀
ìye ti ko nipẹkun.
23 Nitori ikú li ère ẹ̀ṣẹ; ṣugbọn ẹ̀bun ọfẹ
Ọlọrun ni ìye ti ko nipẹkun ninu Jesu Kristi
Oluwa wa.

## ORI 7.

Ara, ẹnyin ko mọ̀, (nitori awọn ti o mọ̀ ofin li
emi mba wi,) bi ofin ti iṣe oluwa enia ni ìwọn
igbati o ba wà lãye?
2 Nitori obiri ti o wà lọdo ọkọ, ìwọn igbati
ọkọ na wà lãye, a fi ofin dè e mọ́ ọkọ na;
ṣugbọn bi ọkọ na ba kú, o tú silẹ kuro ninu
ofin ọkọ na.
3 Njẹ bi o ba ṣepe, nigbati ọkọ rẹ̀ wà lãye,
bi a ba gbé e niyawo fun ọkọ miran, panṣaga
li a o ma pè e: ṣugbọn bi ọkọ rẹ̀ ba kú, o
bọ lọwọ ofin na; ki iṣe panṣaga bi a gbé e
niyawo fun ọkọ miran.

4 Bẽli ẹnyin ará mi, ẹnyin pẹlu ti di okú si
ofin nipa ara Kristi; ki a le gbé nyin niyawo
fun ẹlomiran, fun ẹniti a jinde kuro ninu okú,
ki awa ki o le so eso fun Ọlọrun.
5 Nitori igbati awa wà ni ipa ti ara, ìfa ọkàn
ẹ̀ṣẹ, ti o wà nipa ofin, o nṣiṣẹ li ẹ̀ya ara wa
lati so eso si ikú.
6 Ṣugbọn nisisiyi a gbà wa lọwọ ofin, awa si
ti kuro ninu eyi ti o gbé wa dè; ki awa ki
o le ma sìn li ọtun ẹmí, li aiṣe li ogbologbo
iwe.
7 Njẹ kili awa o ha wi? Ẹ̀ṣẹ ha li ofin bi?
Ki a má ri i. Ṣugbọn emi ko ti mọ̀ ẹ̀ṣẹ,
bikoṣepe nipa ofin: emi ko sá ti mọ̀ ifẹkufẹ,
bikoṣe bi ofin ti wi pe, Iwọ ko gbọdọ ṣoju-
kòkoro.
8 Ẹ̀ṣẹ si nti ipa ofin fẹ ẹfẹ, o nṣe onirũru,
ifẹkufẹ ninu mi. Nitori laisi ofin ẹ̀ṣẹ ti kú.
9 Mo sá ti wà lãye laisi ofin nigbakan:
ṣugbọn nigbati ofin de, ẹ̀ṣẹ di ãye, emi si
kú.
10 Ofin ti o jẹ ti ìye li emi si ri pe o di ti iku.
11 Nitorina ẹ̀ṣẹ nipasẹ ofin o nfẹ ẹfẹ, o tàn
mi jẹ, nipasẹ rẹ o si pa mi.
12 Bẽni mimọ́ li ofin, mimọ́ si li aṣẹ, ati tõtọ,
ati didara.
13 A ha sọ ohun didara di ikú fun mi bi?
Ki a má ri i, ṣugbọn ẹ̀ṣẹ, ki o le hàn li ẹ̀ṣẹ,
nipa eyi ti o dara, o nṣiṣẹ ikú ninu mi; ki ẹ̀ṣẹ
nipa ofin ki o le di buburuju.
14 Nitori awa mọ̀ pe ohun ẹmí li ofin:
ṣugbọn ẹni ara li emi, ti a tà sabẹ ofin.
15 Nitori ohun ti emi nṣe emi ko mọ̀: nitori

eyi ti mo fẹ emi ko ṣe; ṣugbọn eyi ti mo
korira, eyini li emi nṣe.
16 Njẹ bi mo ba nṣe eyi ti emi ko fẹ, mo li
ohùn si ofin pe o dara.
17 Njẹ nisisiyi ki iṣe emi li o nṣe e mọ́,
bikoṣe ẹ̀ṣẹ ti o wà li ara mi.
18 Nitori emi mọ̀ pe ninu mi (eyini ni pe
li ara mi,) ko si nkan ti o dara: atifẹ sá wà
li ọkàn mi; ṣugbọn lati ṣe eyi ti o dara, emi
ko ri.
19 Nitori ire ti emi fẹ emi ko ṣe: ṣugbọn
buburu ti emi ko fẹ, eyini li emi nṣe.
20 Njẹ bi mo ba nṣe eyi ti emi ko fẹ, emi ki
nṣe e mọ́, bikoṣe ẹ̀ṣẹ ti o wà ninu mi.
21 Njẹ mo ri ofin kan, nigbati emi ba nfẹ ṣe
rere, buburu a si ma wà lọdọ mi.
22 Inu mi sá dùn si ofin Ọlọrun nipa ti
ọkọnri inu:
23 Ṣugbọn mo ri ofin miran li ẹ̀ya ara mi,
o mba ofin inu mi jà, o si ndì mi ni igbekun
wa fifun ofin ẹ̀ṣẹ, ti o wà li ẹ̀ya ara mi.
24 Emi ọkọnri òṣi! tani yio ha gbà mi lọwọ
ara ikú yi?
25 Mo dupẹ fun Ọlọrun nipasẹ Jesu Kristi
Oluwa wa. Njẹ bẽli emi tikara mi nfi inu sìn
ofin Ọlọrun; ṣugbọn nfi ara sìn ofin ẹ̀ṣẹ.

## ORI 8.

NJẸ ẹbi ko si mọ́ nisisiyi fun awọn ti o wà
ninu Kristi Jesu, ẹniti ko rìn ni ipa ti ara,
bikoṣe ni ipa ti Ẹmí.
2 Nitori ofin Ẹmí ãye ninu Kristi Jesu, ti
gbà mi kuro lọwọ ofin ẹ̀sẹ ati ti ikú.

3 Nitori eyi ti ofin ko le ṣe, nitori ailera rẹ̀
nipa ti ara, Ọlọrun rán Ọmọ rẹ̀ li aworan ara
ẹ̀ṣẹ, ati nipa ẹbọ fun ẹ̀ṣẹ, li o da ẹ̀ṣẹ lẹbi ninu
ara.
4 Ki a le mu ododo ofin ṣẹ ninu wa, ẹniti ko
tọ̀ ipa ti ara, bikoṣe ipa ti Ẹmí.
5 Nitori awọn ti o wà ni ipa ti ara, nwọn
ama tọju ohun ti ara; ṣugbọn awọn ti ntọ̀ ipa
ti Ẹmí, nwọn ama tọju ti Ẹmí.
6 Nitori itọju ti ara ni ikú; ṣugbọn itọju ti
Ẹmí on li ãye ati alafia:
7 Nitori itọju ti ara ọtá ni si Ọlọrun: nito-
riti ko jẹ foribalẹ fun ofin Ọlọrun, on ko tilẹ
le ri bẹ̃.
8 Bẹ̃li awọn ti o wà ninu ipa ti ara, ko le wù
Ọlọrun.
9 Ṣugbọn ẹnyin ko si ninu ipa ti ara, bikoṣe
ninu ipa ti Ẹmí, bi o ba ṣe pe Ẹmí Ọlọrun
ba wà ninu nyin. Bi ẹnikẹni ko ba si li Ẹmí
Kristi, ko si ninu ẹni tirẹ̀.
10 Bi Kristi ba si wà ninu nyin, ara a kú
nitori ẹ̀ṣẹ; ṣugbọn Ẹmí a wà lãye nitori
ododo.
11 Njẹ bi Ẹmí ẹniti o jí Jesu dide kuro ninu
okú ba wà ninu nyin, ẹni na ti o jí Kristi dide
kuro ninu okú yio si fi Ẹmí rẹ̀ ti o wà ninu
nyin, sọ ara okú nyin di ãye.
12 Njẹ ẹnyin ará, ajigbese li awa, ki iṣe ti
ara, ti a o fi wà ni ipa ti ara.
13 Nitori bi ẹnyin ba wà ni ipa ti ara, ẹnyin
o kú: ṣugbọn nipa ti Ẹmí bi ẹnyin ba pa iṣe
ti ara run, ẹnyin o yè.
14 Nitori iye awọn ti a nṣe amọ̀na fun lati

ọdọ Ẹmí Ọlọrun wá, awọn ni iṣe ọmọ
Ọlọrun.
15 Nitori ẹnyin ko gbà ẹmí ẹrú lati bẹ̀ru
mọ́; ṣugbọn ẹnyin ti gbà Ẹmí isọdọmọ, nipa
eyi ti awa fi nkepè, Abba, Baba.
16 Ẹmí tikararẹ̀ li o njẹ ẹmí wa li ẹrí pe,
ọmọ Ọlọrun li awa ṣe:
17 Bi awa ba ṣe ọmọ, njẹ awa li ajogun;
ajogun ti Ọlọrun, ati ajumọ-jogun pẹlu Kristi;
bi o ba ṣepe awa bá a jìya, ki a le ṣe wa logo
pẹlu rẹ̀.
18 Nitori mo ti ṣìro rẹ̀ pe, ìya igba isisiyi ko
yẹ lati fi ṣe akawe ogo ti a o fihàn ninu wa.
19 Nitori afojusọ̀na ireti ti ẹda o duro dè
ifihàn awọn ọmọ Ọlọrun.
20 Nitori a da ẹda lati foribalẹ fun asan, ki
iṣe tinutinu rẹ̀, ṣugbọn nitori ẹniti o nfi ori rẹ̀
balẹ ni ireti,
21 Nitori a o yọ ẹda tikararẹ̀ kuro lọwọ
idibajẹ sinu idande awọn ọmọ Ọlọrun ti o li
ogo.
22 Nitori awa mọ̀ pe gbogbo ẹda li o nkerora
ti o si nrọbi pọ̀ titi o fi di isisiyi.
23 Ki si iṣe awọn nikan, ṣugbọn awa ti-
karawa pẹlu, ti o ni akọso Ẹmí, ani awa
tikarawa nkerora ninu ara wa, awa nduro dè
isọdọmọ, idande ara wa.
24 Nitori nipa ireti li a fi ngbà wa là: ṣug-
bọn ireti ti a ri ki iṣe ireti: nitori ohun ti enia
nri, kili o si kù ti nreti fun?
25 Ṣugbọn bi awa ba nreti eyi ti awa ko ri,
njẹ awa ama fi sũru duro dè e.
26 Bẹ̃ gẹgẹ li Ẹmí pẹlu nràn ailera wa

lọwọ: nitoriti awa ko mọ̀ ohun ti awa iba
ma tọrọ bi o ti yẹ fun wa: ṣugbọn Ẹmí
tikararẹ̀ nfi irora ti a ko le fi ẹnu sọ bẹ̀bẹ
fun wa.
27 Ati ẹniti nwadi inu ọkàn, o mọ̀ inu Ẹmí,
nitoriti o mbẹ̀bẹ fun awọn enia mimọ́ bi ti inu
Ọlọrun.
28 Awa si mọ̀ pe ohun gbogbo li o nṣiṣẹ pọ̀
si rere fun awọn ẹniti nfẹ Ọlọrun, awọn ẹni
ìpe nipa ipinnu tirẹ̀.
29 Nitori awọn ẹniti o ti mọ̀ tẹlẹ, o si ti yàn
tẹlẹ lati faramọ aworan Ọmọ rẹ̀, ki o le ṣe
akọbi ninu awọn arakọnri pipọ.
30 Pẹlupẹlu awọn ẹniti o ti yàn tẹlẹ, awọn
li o si pè: awọn ẹniti o si pè, awọn li o si
dalare: awọn ẹniti o si dalare, awọn li o si
ṣe logo.
31 Njẹ kili awa o ha wi si nkan wọnyi? Bi
Ọlọrun ba ṣe ti wa, tali o ha le kọjujasi wa?
32 Ẹniti ko da Ọmọ rẹ̀ si, ṣugbọn ti o fi i
fun gbogbo wa, yio ha ti ṣe ti ki yio fun wa li
ohun gbogbo lọfẹ pẹlu rẹ̀?
33 Tani yio ha kà ohunkohun si ọrùn awọn
ayanfẹ Ọlọrun? Ọlọrun li o ndare.
34 Tali o ndẹbi? Kristi ti o kú, ki a sá
kuku wipẹ, ti o tún jinde, ẹniti o si wà li ọwọ́
ọtún Ọlọrun, ti o si mbẹ̀bẹ fun wa.
35 Tani yio ha yà wa kuro ninu ifẹ Kristi?
ipọnju, tabi wahalà, tabi inunibini, tabi ìyan,
tabi ìhoho, tabi ewu, tabi idà?
36 Gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Nitori rẹ li a ṣe
npa wa kú titi li ọjọ gbogbo; a nkà wa si bi
agutan fun pipa.

37 Ṣugbọn ninu gbogbo nkan wọnyi awa jù
ẹniti o ṣẹgun lọ nipa ọdọ ẹniti o fẹ wa.
38 Nitoriti emi mọ̀ ninu mi pe, ki iṣe ikú,
ki iṣe ìye, tabi awọn angeli, tabi awọn ijoye,
tabi awọn alagbara, tabi ohun igba isisiyi,
tabi ohun igba ti mbọ̀,
39 Tabi òke, tabi ọgbun, bẽni ki iṣe ẹda
miran, ti o le yà wa kuro ninu ifẹ Ọlọrun, ti
o wà nipa Kristi Jesu Oluwa wa.

## ORI 9.

OTITỌ li emi nsọ ninu Kristi, emi ko ṣeke,
ọkàn mi si njẹ mi li ẹrí ninu Ẹmí Mimọ́,
2 Pe ibinujẹ mi pọ̀, ati ikãnu nigbagbogbo, li
ọkàn mi.
3 Nitori emi nfẹ pe ki a yà emi tikarami
kuro lọdọ Kristi, nitori awọn ará mi, awọn
ibatan mi nipa ti ara:
4 Awọn ẹniti iṣe ara Israeli; ti ẹniti isọdọmọ
iṣe, ati ogo, ati majẹmu, ati isofin, ati ìsin
Ọlọrun, ati ileri;
5 Ti ẹniti awọn baba iṣe, ati ninu ẹniti
Kristi ti wá nipa ti ara, ẹniti o bori ohun
gbogbo, Ọlọrun olubukún lailai. Amin.
6 Nitori ki iṣe bi ẹnipe ọ̀rọ Ọlọrun ko kuku
ṣe nkan rara. Ki sá iṣe gbogbo awọn ti o ti
inu Israeli jade, awọn ni Israeli:
7 Bẽni ki iṣe pe nitori nwọn ṣe irú-ọmọ
Abrahamu, gbogbo wọn li ọmọ: ṣugbọn, Lọdọ
Isaaki li a o ti pè irú-ọmọ rẹ.
8 Eyini ni pe, Awọn ti iṣe ọmọ nipa ti ara,
awọn wọnni ki iṣe ọmọ Ọlọrun: ṣugbọn awọn
ọmọ ileri li a o kà ni irú-ọmọ.

9 Nitori eyi li ọ̀rọ ileri, Li akokò yi li emi
mbọ̀, Sara yio si li ọmọ ọkọnrin.
10 Ki si iṣe kìki eyi; ṣugbọn igbati Rebekka
pẹlu lóyun fun ẹnikan, fun Isaaki baba wa;
11 Nitori awọn ọmọ ti a ko ti bí, bẽni nwọn
ko ti iṣe rere tabi buburu, (ki ipinnu Ọlọrun
nipa iyanfẹ ki o le duro, ki iṣe nipa ti iṣẹ,
bikoṣe ti ẹni ti npè-ni;)
12 A ti sọ fun u pe, ẹgbọn ni yio ma sìn
aburo.
13 Gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Jakọbu ni mo fẹ,
ṣugbọn Esau ni mo korira.
14 Ewo li awa o ha wi? Aiṣododo wà lọdọ
Ọlọrun bi? Ki a má ri i.
15 Nitori o wi fun Mose pe, Emi o ṣãnu fun
ẹniti emi o ṣãnu fun, emi o si ṣe iyọnu fun
ẹniti emi o ṣe iyọnu fun.
16 Njẹ bẽni ki iṣe ti ẹniti o fẹ, ki si iṣe ti
ẹniti nsure, bikoṣe ti Ọlọrun ti nṣãnu.
17 Nitori Iwe mimọ́ Ọlọrun wi fun Farao pe,
Nitori eyiyi na ni mo ṣe gbé ọ dide, ki emi ki
o le fi agbara mi hàn lara rẹ, ki a si le ma
ròhin orukọ mi ká li aiye gbogbo.
18 Nitorina li o ṣe nṣãnu fun ẹniti o wù u,
ẹniti o wù u a si mu u li ọkàn le.
19 Iwọ o si wi fun mi pe, Kili o ha nfẹ ẹfẹ
si? Nitori tali o ha ndè ifẹ rẹ̀ lọ̀na?
20 Bẹ̃kọ, Enia, tani iwọ ti nda Ọlọrun lohùn?
Ohun ti a mọ ama da ẹniti o mọ ọ lohùn pe,
Ẽṣe ti iwọ fi mọ mi bayi?
21 Amọ̀koko ko ha kawọ amọ̀, ninu ìṣu kanna
lati ṣe ohun ìlo kan si ọlá, ati ohun ìlo miran
si ailọlá?

22 Njẹ bi Ọlọrun nfẹ fi ibinu rẹ̀ hàn, ti o si
nfẹ fi agbara rẹ̀ hàn nkọ́, ti o si mu suru fun
ohun ìlo ibinu ti a mọ fun iparun:
23 Ati ki o le fi ọrọ̀ ogo rẹ̀ hàn lara ohun ìlo
ãnu rẹ̀, ti o ti pèse ṣaju fun ogo,
24 Awa na yi, ti o ti pè, ki iṣe ninu awọn Ju
nikan, ṣugbọn ninu awọn Keferi pẹlu?
25 Bi o ti wi pẹlu ni Hosea pe, Emi o pè
awọn ti ki iṣe enia mi, li enia mi; ati obiri na
li olufẹ, ti ki ti iṣe olufẹ.
26 Yio si ṣe, ni ibi ti a gbé sọ fun wọn pe,
Ẹnyin ki iṣe enia mi nibẹ̀ li a o gbé pè wọn li
ọmọ Ọlọrun alãye.
27 Isaiah si ke nitori Israeli pe, Bi iye awọn
ọmọ Israeli tilẹ ri bi iyanrin okun, a o gbà
apakan là:
28 Nitori yio pari iṣẹ na, yio si fi ododo ke
iṣẹ rẹ̀ kúru: nitori iṣẹ kúkuru li Oluwa o ṣe li
aiye.
29 Ati bi Isaiah ti wi tẹlẹ, Bikoṣepe bi Oluwa
awọn Ọmọ-ogun ti fi irú-ọmọ silẹ fun wa, awa
iba ti dabi Sodoma, a ba si ti sọ wa dabi
Gomora.
30 Njẹ kili awa o ha wi? Pe awọn Keferi, ti
ko tọ̀ ipa ododo, ọwọ́ wọn tẹ̀ ododo, ani ododo
na ti o ti inu igbagbọ́ wá.
31 Ṣugbọn Israeli ti ntọ̀ ipa ofin ododo, ọwọ́
wọn ko tẹ̀ ofin ododo.
32 Nitori kini? nitori nwọn ko tọ̀ ipa ig-
bagbọ́, ṣugbọn bi ẹnipe nwọn ntọ̀ ipa iṣẹ
ofin. Nitorina ni nwọn ṣe ndugbolu okuta
idugbolu nì;
33 Gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Kiyesi i, mo gbé

okuta idugbolu ati okuta ẹ̀ṣẹ kalẹ ni Sioni:
ẹnikẹni ti o gbà tirẹ̀ gbọ́ ki yio damu.

## ORI 10.

Ara, ifẹ ọkàn mi, ati adura mi si Ọlọrun fun
Israeli ni, fun igbala wọn.
2 Nitori mo gbà ẹri wọn jẹ pe, nwọn ni itara
Ọlọrun, ṣugbọn ki iṣe nipa ìmọ.
3 Nitoriti nwọn ṣe alaimọ̀ ododo Ọlọrun,
nwọn nlọ lati gbé ododo ara wọn kalẹ, nwọn
ko si foribalẹ fun ododo Ọlọrun.
4 Nitori Kristi li opin ofin si ododo fun
olukuluku ẹniti o gbagbọ́.
5 Mose sá ti ṣapẹrẹ ododo ti o wà nipa ofin,
pe ẹniti o ba ṣe nkan wọnni on ni yio yè
nipa wọn.
6 Ṣugbọn ododo ti o wà nipa igbagbọ́ sọ bayi
pe, Ma wi li ọkàn rẹ pe, tani yio lọ soke ọrun?
(eyini ni, lati mu Kristi sọkalẹ:)
7 Tabi, tani yio sọkalẹ lọ si ọ̀gbún? (eyini
ni, lati mu Kristi ti inu okú wá soke.)
8 Ṣugbọn kili o wi? Ọ̀rọ na wà leti ọdọ
rẹ, ati li ẹnu rẹ, ati li àiya rẹ: eyini ni, ọ̀rọ
igbagbọ́, ti awa nwasu;
9 Pe bi iwọ ba fi ẹnu rẹ jẹwọ Jesu Oluwa, ti
iwọ si gbagbọ́ li ọkàn rẹ pe, Ọlọrun jí i dide
kuro ninu okú, a o gbà ọ là.
10 Nitori ọkàn li enia fi gbagbọ́ si ododo;
ẹnu li a si fi jẹwọ si igbala.
11 Nitori Iwe mimọ́ Ọlọrun wipe, Ẹnikẹni ti
o ba gbà a gbọ́ ki yio damu.
12 Nitori ko si ìyatọ ninu Ju ati Hellene:

nitori Oluwa kanna li o lọrọ̀ fun gbogbo awọn
ti npè orukọ rẹ̀.
13 Ẹnikẹni ti o ba sá pè orukọ Oluwa, a o
gbà a là.
14 Nwọn o ha ti ṣe pè orukọ ẹniti nwọn ko
gbagbọ́? nwọn o ha ti ṣe gbà ẹniti nwọn ko
gburó rẹ̀ ri gbọ́? nwọn o ha ti ṣe gbọ́ laini
oniwasu?
15 Nwọn o ha ti ṣe wasu, bikoṣepe a rán
wọn? gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Ẹsẹ awọn ti nwasu
Ihin-rere alafia ti dara to, awọn ti nwãsu ihin
ayọ̀ ohun rere!
16 Ṣugbọn gbogbo wọn ko gbà Ihin-rere
gbọ́. Isaiah sá wipe, Oluwa, tali o gbà iwasu
wa gbọ́?
17 Njẹ nipa igbọran ni igbagbọ́ ti wá, ati
igbọran nipa ọ̀rọ Ọlọrun.
18 Ṣugbọn mo ni, Awọn ko ha gbọ́ bi?
Nitõtọ, ohùn wọn jade lọ si gbogbo ilẹ, ati
ọ̀rọ wọn si opinlẹ aiye.
19 Ṣugbọn mo ni, Israeli ko ha mọ̀ bi?
Mose tète wipe, Emi o fi awọn ti ki iṣe enia
mu nyin jowú, ati awọn alaimoye enia li emi
o fi bi nyin ninu.
20 Ṣugbọn Isaiah tilẹ laiya, o si wipe, A ri
mi lọdọ awọn ti ko wá mi kiri; awọn ti ko
bère mi li a fi mi hàn fun.
21 Ṣugbọn fun Israeli li o wipe, Li ọjọ gbo-
gbo li emi nnà ọwọ́ mi si awọn alaigbọran ati
alariwisi enia.

# ORI 11.

NJẸ mo ni, Ọlọrun ha ta awọn enia rẹ̀ nù bi?
Ki a má ri i. Nitori ara Israeli li emi pẹlu,
ninu irú-ọmọ Abrahamu, li ẹ̀ya Benjamini.
2 Ọlọrun ko ta awọn enia rẹ̀ nù ti o ti mọ̀
tẹlẹ. Tabi ẹnyin ko mọ̀ bi Iwe mimọ́ Ọlọrun
ti wi niti Elijah? bi o ti mbẹ̀bẹ lọdọ Ọlọrun si
Israeli, wipe,
3 Oluwa, nwọn ti pa awọn woli rẹ tan, nwọn
si ti wó pẹpẹ rẹ lulẹ; emi nikanṣoṣo li o si
kù, nwọn si ndọdẹ ẹmí mi kiri.
4 Ṣugbọn ẽsi Ọlọrun ti wi fun u? Mo ti pa
ẹdẹgbarin enia mọ́ fun ara mi, ti ko fi ẽkun
balẹ fun Baali.
5 Gẹgẹ bẹ̃ si ni li akokò isisiyi, apakan wà
nipa ti iyanfẹ ore-ọfẹ.
6 Bi o ba si ṣepe nipa ti ore-ọfẹ, nje ki iṣe
ti iṣẹ mọ́: ayamọbi ore-ọfẹ ki iṣe ore-ọfẹ
mọ́. Ṣugbọn bi o ba ṣepe nipa ti iṣẹ ni, njẹ
ki iṣe ti ore-ọfẹ mọ́: ayamọbi iṣẹ ki iṣe iṣẹ
mọ́.
7 Ki ha ni? Israeli ko ti ri ohun ti nwá
kiri; ṣugbọn awọn ẹni iyanfẹ ti ri i, awọn
iyokùn si fọju.
8 (Gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Ọlọrun ti fun wọn
li ẹmí orun, oju ki nwọn ki o má le ri iran,
ati etí ki nwọn ki o má le gbọran;) titi o fi di
oni-oloni.
9 Dafidi si wipe, Jẹ ki tabili wọn ki o di
idẹkun, ati ẹgẹ́, ati okuta idugbolu, ati ẹsan
fun wọn:

10 Ki oju wọn ki o ṣú, ki nwọn ki o má le
riran, ki o si tẹ̀ ẹhin wọn ba nigbagbogbo.
11 Njẹ mo ni, Nwọn ha kọsẹ ki nwọn ki o le
ṣubu? Ki a má ri i: ṣugbọn nipa iṣubu wọn
ki igbala ki o le de ọdọ awọn Keferi, lati mu
wọn jowú.
12 Njẹ bi iṣubu wọn ba di ọrọ̀ aiye, ati bi
ikekuro wọn ba di ọrọ̀ awọn Keferi; melomelo
ni kíkun wọn?
13 Ẹnyin Keferi li emi sá nsọ fun, nitori
aposteli awọn Keferi li emi iṣe, mo gbé oyè
mi ga:
14 Bi yio le ṣe bẽ̃ ki emi ki o le mu awọn
ará mi jowú, ki emi ki o le gbà diẹ là ninu
wọn.
15 Njẹ bi titanù wọn ba di ìlaja aiye,
kini gbigbà wọn yio ha jẹ, bikoṣe yiyè ninu
okú?
16 Njẹ bi akọso ba mọ́, bẽ̃li akojọpọ́: bi
gbòngbo ba mọ́, bẽ̃ si li ẹká rẹ̀ na.
17 Bi a si yà awọn ẹká miran kuro, ti a si
lọ́ iwọ, ti iṣe igi oróro igbẹ́ sara wọn, ti iwọ si
mba wọn pín gbòngbo ati oje igi oróro na;
18 Má ṣe fefé si awọn ẹká na. Ṣugbọn bi
iwọ ba nṣe fefé, iwọ ki o rù gbòngbo, ṣugbọn
gbòngbo li o rù iwọ.
19 Iwọ o si wipe, A ti fà awọn ẹká na ya,
nitori ki a le lọ́ mi sinu rẹ̀.
20 O dara; nitori aigbagbọ́ li ṣe fà wọn ya
kuro, iwọ si duro nipa igbagbọ́. Máṣe gbé
ara rẹ ga, ṣugbọn bẹ̀ru:
21 Nitori bi Ọlọrun ko ba da ẹká iyẹka si,
kiyesi ara ki o máṣe alaida iwọ na si.

22 Nitorina kiyesi ore ati ikannu Ọlọrun:
lori awọn ti o ṣubu, ikannu; ṣugbọn lori iwọ,
ore, bi iwọ ba duro ninu ore rẹ̀: ki a má ba
ke iwọ na kuro.
23 Ati awọn pẹlu, bi nwọn ko ba joko sinu
aigbagbọ́, a o lọ́ wọn sinu rẹ̀: nitoriti Ọlọrun
le tún wọn lọ́ sinu rẹ̀.
24 Nitori bi a si ti ke iwọ lara igi oróro igbẹ́
nipa ẹda rẹ, ti a si lọ́ iwọ sinu igi oróro rere
lodi si ipa ẹda: melomelo li a o lọ́ awọn
wọnyi, ti iṣe ẹ̀ká iyẹka sara igi oróro wọn?
25 Ará, emi ko sá fẹ ki ẹnyin ki o wà
li òpe niti ọ̀rọ ijinlẹ yi, ki ẹnyin ki o má
ba ṣe ọlọ́gbọn li oju ara nyin; pe ifọju bá
Israeli li apakan, titi kíkun awọn Keferi yio
fi de.
26 Bẹ̃li a o si gbà gbogbo Israeli là; bi
a ti kọ ọ pe, Ni Sioni li Olugbala yio ti jade
wá, yio si yi ìwa buburu pada kuro lọdọ
Jakọbu:
27 Eyi si ni majẹmu mi fun wọn, nigbati
emi o mu ẹ̀ṣẹ wọn kuro.
28 Nipa ti Ihin-rere, ọtá ni nwọn nitori
nyin: bi o si ṣe ti iyanfẹ ni, olufẹ ni nwọn
nitori ti awọn baba.
29 Nitori aironupiwada li ẹ̀bun ati ìpe Ọlọ-
run.
30 Nitori gẹgẹ bi ẹnyin ko ti gbà Ọlọrun
gbọ́ nigba atijọ, ṣugbọn ti ẹnyin ri ãnu gbà
nisisiyi nipa aigbagbọ́ wọn:
31 Gẹgẹ bẹ̃li awọn wọnyi ti ko gbagbọ́ nisi-
siyi, ki nwọn ki o le ri ãnu gbà pẹlu nipa ãnu
nyin.

32 Nitori Ọlọrun sé gbogbo wọn pọ̀ sinu
aigbagbọ́, ki o le ṣãnu fun gbogbo wọn.
33 Ã! ijinlẹ ọrọ̀ ati ogbọ́n ati ìmọ Ọlọrun!
awamáridi idajọ rẹ̀ ti ri, ipa ọ̀na rẹ̀ si jù
awari lọ!
34 Nitori tali o mọ̀ inu Oluwa? tabi tani iṣe
ìgbimọ rẹ̀?
35 Tabi tali o tète fifun u, a o si san a pada
fun u ẹ̀wẹ?
36 Nitori lati ọdọ rẹ̀, nipa rẹ̀, ati fun u li
ohun gbogbo: ẹniti ogo wà fun lailai. Amin.

## ORI 12.

NITORINA mo fi iyọnu Ọlọrun bẹ̀ nyin, ará,
ki ẹnyin ki o le fi ara nyin ru ẹbọ ãye,
mimọ́, itẹwọgbà fun Ọlọrun, eyini ni iṣe sisìn
nyin ti o jana.
2 Ki ẹnyin ki o má si da ara nyin pọ̀ mọ́
aiye yi: ṣugbọ̀n ki ẹnyin ki o parada lati di
titun ninu nyin, ki ẹnyin ki o le ri idi ifẹ
Ọlọrun, ti o dara, ti iṣe itẹwọgbà, ti o si pé.
3 Njẹ mo wi fun olukuluku enia ti o wà ninu
nyin, nipa ore-ọfẹ ti a fifun mi, ki o má rò jù
bi o ti yẹ ni rirò lọ; ṣugbọn ki o le rò niwọn-
tunwọnsìn, bi Ọlọrun ti fi ìwọn igbagbọ́ fun
olukuluku.
4 Nitori gẹgẹ bi awa ti li ẹ̀ya pipọ li ara kan,
ti gbogbo ẹ̀ya ko si ni iṣẹ kanna:
5 Bẹ̃li awa, pipọ, a ṣe ara kan lara Kristi,
olukuluku si ṣe ẹ̀ya ara ọmọnikeji rẹ̀.
6 Njẹ bi awa si ti nri ọ̀tọ-ọtọ ẹ̀bun gbà bi
ore-ọfẹ ti a fifun wa, bi o ṣe isọtẹlẹ ni, ki awa
ki o ma ṣe sọtẹlẹ ni ìwọn igbagbọ́;

7 Tabi iṣẹ iranṣẹ, ki a ma kọjusi iṣẹ iranṣẹ
wa: tabi ẹniti nkọ́ni, ki o kọjusi kíko;
8 Tabi ẹniti o ngbàni niyanju, si igbiyanju:
ẹniti o nfi funni ki o ma fi inu kan ṣe e; ẹniti
nṣe olori, ki o ma ṣe e li oju mejeji; ẹniti
nṣãnu, ki o ma fi inù didùn ṣe e.
9 Ki ifẹ ki o wà li aiṣẹtan. Ẹ takéte si
ohun ti o ṣe buburu; ẹ fi ara mọ́ ohun ti o
ṣe rere.
10 Ẹ ma fi inu rere fẹ ara nyin ni ifẹ ara-
kọnri; ni ti ọlá, ẹ ma fi iyìn fun ọmọnikeji
nyin;
11 Ẹ máṣe imẹlẹ ni iṣẹ iṣẹ; ni igbona ọkàn;
ẹ ma sìn Oluwa;
12 Ẹ ma yọ̀ ni ireti; ẹ ma mu sũru ninu
ipọnju; ẹ ma duro gangan si adura igbà;
13 Ẹ ma pín fun aini awọn enia mimọ́; fi
ara nyin fun alejò iṣe.
14 Ẹ ma sùre fun awọn ti nṣe inunibini si
nyin: ẹ ma sùre, ẹ má si ṣepè.
15 Awọn ti nyọ̀ ki ẹnyin ki o ma ba wọn
yọ̀, awọn ti nsọkun ki ẹnyin ki o ma ba wọn
sọkun.
16 Ki ẹnyin ki o wà ni inu kanna si ara
nyin. Ẹ máṣe tọju ohun giga, ṣugbọn ki
ohun ti ko niyìn ki o kún nyin loju. Ẹ máṣe
ọlọ́gbọn li oju ara nyin.
17 Ẹ má fi buburu gbẹsan buburu fun ẹni-
kẹni. Ẹ ma pèse ohun ti o tọ́ li oju enia
gbogbo.
18 Bi o le ṣe, bi o ti wà ni ipá nyin, ẹ ma fi
alafia ba gbogbo enia gbé.
19 Olufẹ ọwọn, ẹ máṣe gbẹsan fun ara nyin,

ṣugbọn ẹ fi àye silẹ fun ibinu: nitoriti a kọ ọ
pe, Oluwa wipe, Ẹsan ni ti emi; emi o gbẹsan.
20 Nitorina bi ebi ba npa ọtá rẹ, fun u li
onjẹ; bi ongbẹ ba ngbẹ ẹ, fun u li ohun mimu:
ni ṣiṣe bẽ iwọ o kó oguna jọ si i li ori.
21 Ki a má fi buburu ṣẹgun rẹ, ṣugbọn fi
rere ṣẹgun buburu.

## ORI 13.

KI olukuluku ọkàn ki o foribalẹ fun agbara
ti o jù u. Nitori ko si agbara kan, bikoṣe lati
ọdọ Ọlọrun wá: gbogbo agbara ti o wà lati
ọdọ Ọlọrun li ati lànа rẹ̀ wá.
2 Njẹ ẹniti o ba tapá si agbara, o tapá si
ìlana Ọlọrun: awọn ẹniti o ba si ntapá, nwọn
o gbà ẹbi fun ara wọn.
3 Nitori awọn ijoye ki iṣe ẹ̀ru si iṣẹ rere,
bikoṣe si iṣẹ buburu. Njẹ iwọ ki yio ha bẹ̀ru
agbara? ṣe eyi ti o dara, iwọ o si gbà iyìn
lọdọ rẹ̀ na:
4 Nitori iranṣẹ Ọlọrun ni iṣe fun ọ si rere.
Ṣugbọn bi iwọ ba ṣe buburu, ma bẹru; nitori
ko rù idà oyè na lasan: nitori iranṣẹ Ọlọrun
ni iṣe, olugbẹsan lati ṣiṣẹ ibinu si ara awọn
ẹniti nṣe buburu.
5 Nitorina ẹnyin ko gbọdọ saima tẹriba, ki
iṣe nitori ti ibinu nikan, ṣugbọn nitori ìmọninu pẹlu.
6 Nitori eyi na ẹ ma san owo-ode pẹlu:
nitori iranṣẹ Ọlọrun ni nwọn, eyiyi na ni
nwọn mbojuto nigba-gbogbo.
7 Njẹ ẹ san gbese fun ẹni gbogbo: owo-ode

fun ẹniti owo-ode iṣe tirẹ̀: owo-bode fun ẹniti
owo-bode iṣe tirẹ̀; ẹ̀ru fun ẹniti ẹ̀ru iṣe tirẹ̀;
ọlá fun ẹniti ọlá iṣe tirẹ̀.
8 Ẹ má jẹ ẹnikẹni ni gbese ohun kan, biko-
ṣepe ki a fẹ ọmọnikeji ẹni: nitori ẹniti o ba fẹ
ọmọnikeji rẹ̀, o ko ofin ja.
9 Nitori eyiyi, Iwọ ko gbọdọ ṣe panṣaga,
Iwọ ko gbọdọ pania, Iwọ ko gbọdọ jale, Iwọ
ko gbọdọ jẹri eke, Iwọ ko gbọdọ ṣojukòkoro;
bi ofin miran ba si wà, li aifà a gùn lọ titi o
wà ninu ọ̀rọ yi pe, Iwọ fẹ ọmọnikeji rẹ bi
ara rẹ.
10 Ifẹ ki iṣe ohun buburu si ọmọnikeji rẹ̀:
nitorina ifẹ li akója ofin.
11 Ati eyiyi, ti a nmọ̀ akokò pe, o to wakati
ati jí loju orun: nitori isisiyi ni igbala wa
sunmọ etile jù igbati awa ti gbagbọ́ lọ.
12 Oru bukọja tan, ọsán kùn si dẹ̀dẹ: nito-
rina ẹ jẹ ki awa ki o bọ ara iṣẹ òkunkun silẹ,
ki a si di ihamọra imọlẹ.
13 Jẹ ki awa ki o ma rìn ìrin titọ, bi li ọsán;
ki iṣe ni iréde-oru ati ni imọti-para, ki iṣe li
asùn ma dide ni yẹ̀wu ati aiye jijẹ, ki iṣe ni
ìja ati ilara.
14 Ṣugbọn ẹ mu Jesu Kristi Oluwa wọ̀, ki
ẹnyin ki o má si pèse fun ara, lati ṣe ifẹkufẹ rẹ̀.

## ORI 14.

Ẹniti o ba ṣe ailera ni igbagbọ́ on ni ki ẹ gbà
si ọdọ, li aitọ́-pinpin iṣiyemeji rẹ̀.
2 Ẹnikan gbagbọ́ pe on o ma jẹ ohun gbo-
gbo: ẹlomiran, ti o si ṣe alailera ni igbagbọ́, o
njẹ ewebẹ.

3 Ki ẹniti njẹ ki máṣe kẹgan ẹniti ko jẹ;
ki ẹniti ko si jẹ ki o máṣe ba ẹniti njẹ wijọ:
nitori Ọlọrun ti gbà a.
4 Iwọ tani mba ọmọ-ọdọ ẹnikeji rẹ wijọ?
oluwa ti rẹ̀ li o duro fun, tabi on li o si ṣubu
fun. Bẽni, a o si gbé e duro: nitoriti Ọlọrun
si le mu u duro.
5 Ẹnikan mbuyìn fun ọjọ kan jù omiran lọ:
ẹnikeji mbuyìn fun ọjọ gbogbo bakanna. Ki
olukuluku ki o sá da ara rẹ̀ loju ninu ara rẹ̀.
6 Ẹniti o ba nkiyesi ọjọ, o nkiyesi ọjọ fun
Oluwa; ẹniti ko ba si kiyesi ọjọ, fun Oluwa
ni ko kiyesi i. Ẹniti njẹ, o njẹ fun Oluwa,
nitori o dupẹ fun Ọlọrun; ẹniti ko si jẹ, fun
Oluwa ni ko si jẹ, o si dupẹ fun Ọlọrun.
7 Nitori ko si ẹnikan ninu wa ti o wà lãye
fun ara rẹ̀, ko si si ẹniti o nkú fun ara rẹ̀.
8 Nitori bi awa ba wà lãye, awa wà lãye fun
Oluwa; bi awa ba si kú, awa kú fun Oluwa:
njẹ bi awa wà lãye, tabi bi awa kú ni, ti Oluwa
li awa iṣe.
9 Nitori idi eyi na ni Kristi ṣe kú, ti o si
jinde, ti o si tún yè, ki o le ṣe Oluwa ati okú
ati alãye.
10 Ṣugbọn ẽhatiṣe ti iwọ fi mba arakọnri rẹ
wijọ? tabi ẽsitiṣe ti iwọ fi nkẹgan arakọnri
rẹ? gbogbo wa ni yio sá duro niwaju itẹ́ idajọ
Kristi.
11 A sá kọ ọ pe, Oluwa wipe, Bi emi ti mbẹ
lãye, gbogbo ẽkun ni yio kunlẹ fun mi, ati
gbogbo ahọn ni yio si jẹwọ fun Ọlọrun.
12 Njẹ bẽ olukuluku wa ni yio rò ti ara rẹ̀
fun Ọlọrun.

13 Nitorina ẹ má tún jẹ ki a ma ba ara wa
wijọ mọ́: ṣugbọ̀n ẹ kuku ṣe ẹjọ eyiyi, ki
ẹnikẹni ki o má fi ohun ẹ́fẹ́ tabi ohun idu-
gbolu si ọ̀na arakọnri rẹ̀.
14 Emi mọ̀, emi si gbagbọ́ nipa ti Jesu
Oluwa pe, ko si ohun ti o ṣe aimọ́ fun ra rẹ̀:
ṣugbọn fun ẹniti o ba kà ohunkohun si aimọ́,
on li o ṣe aimọ́ fun.
15 Ṣugbọn bi inu arakọnri rẹ ko ba dùn si
onjẹ rẹ, njẹ iwọ ko fi ifẹni rìn mọ́. Ẹniti
Kristi kú fun máṣe fi onjẹ rẹ pa a kúgbe.
16 Njẹ ẹ máṣe jẹ ki a ma sọ̀rọ buburu si ore
nyin.
17 Nitori ijọba Ọlọrun ki iṣe onjẹ ati ohun
mimu; bikoṣe ododo, ati alafia, ati ayọ̀ nipa ti
Ẹmí Mimọ́.
18 Nitoriti ẹniti o ba nsìn Kristi ninu nkan
wọnyi, on li ẹni itẹwọgbà lọdọ Ọlọrun, on li a
o si fi iyìn fun lọdọ enia.
19 Njẹ ki awa ki o ma tọ̀pa ohun ti iṣe ti
alafia, ati ohun ti awa o le fi mu ara wa
duro.
20 Nitori onjẹ, má ba iṣẹ Ọlọrun jẹ. Ohun
gbogbo li o mọ́ nitõtọ; ṣugbọn buburu ni fun
oluwarẹ̀ ti o nfi ẹ̀ṣẹ jẹ.
21 O yẹ ki a má tilẹ jẹ ẹran, ki a má mu
ọti-wain, ati ohun kan nipa eyi ti arakọnri rẹ
dugbolu, ti a o si fi mu u ṣẹ̀, ati ti a o si fi sọ
ọ di alailera.
22 Iwọ ni igbagbọ́? ni i fun ara rẹ niwaju
Ọlọrun. Ayọ̀ ni fun oluwarẹ̀ ti ko da ẹbi fun
ara rẹ̀ li ohun ti o yan fun ara rẹ̀.
23 Ẹniti o ba si nfi iyemeji jẹ, o jẹbi bi o ba

jẹ, nitoriti ko fi igbagbọ́ jẹ: ati ohunkohun ti ko ba ṣe ti inu igbagbọ́, ẹ̀ṣẹ ni.

## ORI 15.

NJẸ awa ti o le li ara ni iba ma rẹrù ailera
awọn alailera, ki a ma máṣe ohun ti o wù ara
wa.
2 Ki olukuluku wa ki o ma ṣe ohun ti o wù
ọmọnikeji rẹ̀ si rere rẹ̀ lati mu u duro.
3 Nitori Kristi ko ṣe ohun ti o wù ara rẹ̀;
ṣugbọn bikoṣe bi a ti kọ ọ pe, Ẹgan awọn ti
ngàn ọ bọ lù mi.
4 Nitori ohunkohun ti a ti kọ tẹlẹ, a ti kọ ọ
fun kíkọ wa, nipa sũru ati itunu Iwe mimọ́
Ọlọrun ki awa ki o le ni ireti.
5 Njẹ ki Ọlọrun sũru ati itunu ki o fifun
nyin lati ma ṣe inu kan si ara nyin bi ìlana
Kristi Jesu:
6 Ki ẹnyin ki o le fi ọkàn ati ẹnu kan yìn
Ọlọrun logo, on na Baba Jesu Kristi Oluwa
wa.
7 Nitorina ẹ gbá ara nyin mọra, gẹgẹ bi
Kristi ti gbá wa mọra fun ogo Ọlọrun.
8 Mo si wipe, Jesu Kristi li o ṣe iranṣẹ ikọla
nitori otitọ Ọlọrun, lati mu awọn ileri na duro
ti a ti ṣe fun awọn baba:
9 Ati ki awọn Keferi ki o le yìn Ọlọrun logo
nitori ãnu rẹ̀; gẹgẹ bi a ti kọ ọ pe, Nitori
eyiyi emi o jẹwọ fun ọ ninu awọn Keferi, emi
o si kọrin si orukọ rẹ.
10 O si tún wipe, Ẹnyin Keferi, ẹ ma yọ̀
pẹlu awọn enia rẹ̀.

11 Ati pẹlu, Ẹnyin Keferi gbogbo, ẹ yìn
Oluwa; ẹ si kokikí rẹ̀, ẹnyin enia gbogbo.
12 Isaiah si tún wipe, Gbòngbo Jesse kan
mbọ̀ wá, ati ẹniti yio dide jọba lori awọn
Keferi; on li awọn Keferi yio gbẹkẹle.
13 Njẹ ki Ọlọrun ireti ki o fi gbogbo ayọ̀
on alafia kún u fun nyin ni igbagbọ́, ki
ẹnyin ki o le pọ̀ ni ireti nipa agbara Ẹmí
Mimọ́.
14 Ará mi, emi tikarami si mọ̀ ninu ara mi
nipa ti nyin pe, ẹnyin si kun fun ore, a si fi
gbogbo imọran kún u fun nyin, ẹnyin si le
ma kìlọ fun ara nyin.
15 Ṣugbọn, ará mi, mo fi igboju kọwe si
nyin li apakan, bi ẹni rán nyin leti, nitori
ore-ọfẹ ti a ti fifun mi lati ọdọ Ọlọrun wá,
16 Ki emi ki o le ṣe alufa Jesu Kristi si
awọn Keferi, lati ta ọrẹ Ihin rere Ọlọrun, ki
ọrẹ awọn Keferi ki o le di itẹwọgbà, bi o ti di
mimọ́ nipa Ẹmí Mimọ́.
17 Mo si ni ibi ti emi le ṣogo nipa Jesu
Kristi li ohun ti iṣe ti Ọlọrun.
18 Emi ko sá gbọdọ sọ ohun kan ninu eyi ti
Kristi ko ti ọwọ́ mi ṣe, lati mu awọn Keferi
gbagbọ́, nipa ọ̀rọ ati iṣẹ.
19 Nipa ti àmi ati iṣẹ iyanu nla, nipa agbara
Ẹmí Ọlọrun; tobẹ̃ lati Jerusalemu yiká kiri
titi o fi de Illirikoni, mo si ti wasu Ihin-rere
Kristi pari.
20 Pẹlupẹlu tobẹ̃ ni mo lakaka lati wasu
Ihin-rere na, ki iṣe nibiti a gbé ti da orukọ
Kristi ri, ki emi ki o máṣe mọ amọle si ipilẹṣẹ
ẹlomiran.

21 Ṣugbọn bikoṣe bi a ti kọ ọ pe, Awọn ẹni
ti a ko ti sọ̀rọ rẹ̀ fun awọn o ri i: ati fun awọn
ti ko ti gbọ́, oyé yio yé wọn.
22 Nitorina pẹlu li àye ṣe há fun mi gága
lati tọ̀ nyin wá.
23 Ṣugbọn nisisiyi bi emi ko ti li àye mọ́ li
ẹkùn wọnyi, bi emi si ti ngbé e wò lati tọ̀ nyin
wá lati ọdún melo wọnyi;
24 Nigbakugba ti mo ba mu ọ̀na àjo mi pọ̀n
lọ si Spania, emi o tọ̀ nyin wá: nitori emi
gbẹkẹle pe emi o ri nyin li ọ̀na àjo mi, ati
lati mu mi ja ọ̀na mi nibẹ̀ lati ọdọ nyin lọ, bi
mo ba tète kún fun ẹgbẹ nyin li apakan.
25 Ṣugbọn nisisiyi emi nlọ si Jerusalemu lati
ṣe iranṣẹ fun awọn enia mimọ́.
26 Nitoriti o ti inu awọn ara Makedonia ati
ara Akaia wá lati da owo kan jọ fun awọn
talakà enia mimọ́ ti o wà ni Jerusalemu.
27 Ninu wọn li o ti wá nitõtọ; ojigbese wọn
ni nwọn sá ṣe. Nitori bi o ba ṣepe a fi awọn
Keferi ṣe alajọni ninu ohun ẹmí wọn, iṣẹ wọn
si ni lati fi nkan aiye yi ta wọn lọrẹ.
28 Njẹ nigbati mo ba ṣe eyi tan, ti mo ba si
di èdidi eso yi fun wọn tan, emi o ti ipa ọdọ
nyin wá si Spania.
29 O si da mi loju pe, nigbati mo ba de ọdọ
nyin, emi o wá ni kíkun ibukun Ihin-rere
Kristi.
30 Mo si bẹ̀ nyin ará, nitori Jesu Kristi
Oluwa, ati itori ifẹ Ẹmí ki ẹnyin ki o ba
mi gbiyanju ninu adura nyin si Ọlọrun fun
mi;
31 Ki a le gbà mi lọwọ awọn alaigbagbọ́ ni

Judea; ki iṣẹ ti mo ni ṣi Jerusalemu ki o le di
itẹwọgbà lọdọ awọn enia mimọ́;
32 Ki emi ki o le fi ayọ̀ tọ̀ nyin wá nitori ifẹ
ti Ọlọrun, ki inu mi ki o le tutù pọ̀ pẹlu nyin.
33 Njẹ ki Ọlọrun alafia ki o wà pẹlu gbogbo
nyin. Amin.

## ORI 16.

Mo yìn Febe, arabiri wa, si nyin, ẹniti iṣe
iranṣẹ ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni Kenkrea:
2 Ki ẹnyin ki o le gbà a niti Oluwa, bi o ti
yẹ fun awọn enia mimọ́, ki ẹnyin ki o si ràn a
lọwọ iṣẹkiṣẹ ti o nwá ni iranlọwọ lọdọ nyin:
nitoriti o ti nṣe oluranlọwọ awọn enia pipọ, ati
ti emi tikarami pẹlu.
3 Ẹ kí Priskilla ati Akuila, awọn alabaṣe mi
niti Kristi Jesu:
4 Awọn ẹniti o ti itori ẹmí mi ti nwọn fi
ọrùn wọn lelẹ: kìki awọn ẹniti mo dupẹ fun
nikan kọ́, ṣugbọn gbogbo ijọ enia Ọlọrun ninu
awọn Keferi pẹlu.
5 Ẹ si kí ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni ile wọn.
Kí Epenetu, olufẹ mi ọwọn, ẹniti iṣe akọso
Akaia fun Kristi.
6 Ẹ kí Maria, ti o ṣe iṣẹ pipọ fun wa.
7 Ẹ kí Androniku ati Junia, awọn ibatan
mi, ati awọn ẹgbẹ mi ninu tubu, awọn ẹniti o
ni iyìn lọdọ awọn Aposteli, awọn ẹniti o ti wà
niti Kristi ṣaju mi pẹlu.
8 Ẹ kí Amplia olufẹ mi niti Oluwa.
9 Ẹ kí Urbani, oluranlọwọ wa niti Kristi,
ati Staki olufẹ mi.

10 Ẹ kí Apelle ẹniti a mọ̀ daju niti Kristi.
Ẹ kí awọn arale Aristobulu.
11 Ẹ kí Herodioni, ibatan mi. Ẹ kí awọn
arale ti iṣe ọrẹ́ Narkissu, ti o wà niti Oluwa.
12 Ẹ kí Trifena ati Trifosa, ti nṣiṣẹ niti
Oluwa. Ẹ kí Persi olufẹ, ti o ṣiṣẹ pipọ niti
Oluwa.
13 Ẹ kí Rufu ti a yàn niti Oluwa, ati iya rẹ̀
ati ti emi.
14 Ẹ kí Asinkritu, Flegoni, Herma, Patroba,
Herme, ati awọn arakọnri ti o wà pẹlu wọn.
15 Ẹ kí Filologu, ati Julia, Nereu, ati ara-
biri rẹ̀, ati Olimpa, ati gbogbo awọn enia mimọ́
ti o wà pẹlu wọn.
16 Ẹ fi ifẹnukonu mimọ́ kí ara nyin. Gbogbo
ijọ enia Kristi kí nyin.
17 Ará, emi si bẹ̀ nyin, ẹ ma kiyesi awọn
ti nṣe ìyapa, ati awọn ti nṣe ohun ẹ̀ṣẹ si
nyin lodi si ẹkọ́ wa ti ẹnyin kọ́; ẹ si kuro ni
isọ wọn.
18 Nitori awọn ti o ri bẹ̃ ko sìn Jesu Kristi
Oluwa wa, bikoṣe ikùn ara wọn; ọ̀rọ rere ati
ohun didùn ni nwọn fi npa awọn ti ko mọ̀
meji li ọkàn dà.
19 Nitori igbagbọ́ nyin si tàn kalẹ de ibi
gbogbo. Mo si yọ̀ nitori ti nyin: ṣugbọn di
isisiyi na, emi nfẹ ki oyé ki o yé nyin si ohun
ti o ṣe rere, ki ẹnyin ki o si ṣe òpe si ohun ti
iṣe buburu.
20 Ọlọrun alafia yio si tẹ̀ Satani mọlẹ li atẹ-
lẹsẹ nyin nisisiyi. Ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa
wa ki o wà pẹlu nyin. Amin.
21 Timoteu, alabaṣe mi, ati Lukiu, ati

Jasoni, ati Sosipateru, awọn ibatan mi kí
nyin.
22 Emi Tertiu ti nkọ Episteli yi, kí nyin niti
Oluwa.
23 Gaiu, bãle mi, ati ti gbogbo awọn enia
Ọlọrun, kí nyin. Erastu, olușọle ilu, kí nyin,
ati Kuartu arakọnri.
24 Ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa, ki o wà
pẹlu gbogbo nyin. Amin.
25 Njẹ fun ẹniti o li agbara lati mu nyin
duro, bi Ihin-rere mi ati iwasu Jesu Kristi,
nipa ifihan ọ̀rọ ijinlẹ, ti a ti pamọ́ lati igba ọjọ
ìwa,
26 Ti a si nfihàn nisisiyi, ati nipa Iwe mimọ́
Ọlọrun lati ọdọ awọn woli wá, bi ofin Ọlọrun
alainipẹkun, ti a nfihàn fun gbogbo orilẹ-ède
si ifetisi igbagbọ́:
27 Ọlọrun ọlọ́gbọn nikanșoșo li ogo wà fun,
nipasẹ Jesu Kristi lailai. Amin.

---

A kọ ọ si awọn ara Romu lati Korinti lọ, a si ranșẹ rẹ̀ lati ọwọ́ Febe iranșẹ ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni Kenkrea.

EPISTELI EKINI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA KORINTI.

---

## ORI 1.

PAULU, ẹniti a pè ṣe Aposteli Jesu Kristi nipa
ifẹ Ọlọrun, ati Sostene arakọnri wa,
2 Si ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni Korinti, si
awọn ti a sọdi mimọ́ ninu Kristi Jesu, ẹniti
a npè li enia mimọ́ pẹlu gbogbo awọn ti npè
orukọ Jesu Kristi Oluwa wa nibi gbogbo, ti
iṣe ti wọn ati ti wa:
3 Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun
Baba wa, ati Jesu Kristi Oluwa wa.
4 Mo dupẹ fun Ọlọrun mi nigba-gbogbo
nitori nyin, nitori ore-ọfẹ Ọlọrun ti a fifun
nyin nipa Jesu Kristi;
5 Nitoripe nipasẹ rẹ̀ li a ti sọ nyin di ọlọrọ̀
li ohun gbogbo, ninu ẹkọ́ gbogbo, ati ninu ìmọ
gbogbo;
6 Ani gẹgẹ bi a ti fi idi ẹrí Kristi kalẹ ninu
nyin:
7 Gẹgẹ bi ẹnyin ko ti rẹ̀hin ninu ẹ̀bun-
kẹbun; ti ẹnyin si nreti ifarahàn Jesu Kristi
Oluwa wa:
8 Ẹniti yio si fi idi nyin kalẹ titi de opin
pẹlu, ki ẹnyin ki o le jẹ alailẹgàn li ọjọ Jesu
Kristi Oluwa wa.
9 Olododo sá li Ọlọrun, nipasẹ ẹniti a ti pè

nyin si ìdapọ ti Jesu Kristi Ọmọ rẹ̀ Oluwa
wa.
10 Mo si bẹ̀ nyin, ará, li orukọ Jesu Kristi
Oluwa wa, ki gbogbo nyin ma sọ̀rọ ohun
kanna, ati pe ki ìyapa ki o máṣe si ninu nyin;
ṣugbọn ki a le dà nyin pọ̀ dajudaju ni inu
kan, ati ni ìmọ kan.
11 Nitori a ti fihàn mi nipa ti nyin, ará
mi, lati ọdọ awọn ara ile Kloe, pe ìja mbẹ
larin nyin.
12 Eyi ni mo wi nisisiyi pe, olukuluku nyin
nwipe, Emi ni ti Paulu; ati emi ni ti Apollo;
ati emi ni ti Kefa; ati emi ni ti Kristi.
13 Kristi ha yà si ara rẹ̀ bi? iṣe Paulu li a
kàn mọ agbelebu fun nyin bi? tabi li orukọ
Paulu li a baptisi nyin?
14 Mo dupẹ fun Ọlọrun ti emi ko baptisi
ẹnikẹni ninu nyin, bikoṣe Krispu ati Gaiu;
15 Ki ẹnikẹni ki o máṣe wipe mo ti mbaptisi
li orukọ emi tikarami.
16 Mo si baptisi awọn ara ile Stefana pẹlu:
emi ko si mọ̀ bi mo ba baptisi awọn ẹlomiran
pẹlu.
17 Nitori Kristi ko rán mi lọ ibaptisi,
bikoṣe lati wãsu Ihin-rere: ki iṣe nipa ọ̀rọ
ọgbọ́n, ki a máṣe sọ agbelebu Kristi di alai-
lagbara.
18 Nitoripe iwère li ọ̀rọ agbelebu si awọn
ti o ṣegbé; ṣugbọn si awa ti a ngbalà, agbara
Ọlọrun ni.
19 Nitoriti a kọ ọ wipe, Emi o pa ọgbọ́n
awọn ọlọ́gbọn run, emi o si sọ oyé awọn
ọlọ́gbọn dasan.

20 Nibo li awọn ọlọ́gbọn na gbé wà? nibo
li awọn akọwe na gbé wà? nibo li awọn ojiyan
aiye yi na gbé wà? Ọlọrun ko ti sọ ọgbọ́n aiye
yi di iwère?
21 Nitoripe ninu ọgbọ́n Ọlọrun lẹhin igbati
aiye ko mọ̀ Ọlọrun mọ́ nipa ọgbọ́n, o wù
Ọlọrun nipa iwère iwasu lati gbà awọn ti o
gbagbọ́ là.
22 Nitoripe awọn Ju mbère àmi, awọn Hel-
lene a si ma ṣafẹri ọgbọ́n:
23 Ṣugbọn awa nwasu Kristi ti a kàn mọ
agbelebu, idugbolu fun awọn Ju, ati ohun
wère fun awọn Hellene;
24 Ṣugbọn fun awọn ti a pè, ati Ju ati Hel-
lene, Kristi li agbara Ọlọrun, ati ọgbọ́n Ọlọrun.
25 Nitoripe wère Ọlọrun gbọ́n jù ọgbọ́n
enia lọ; ati ailera Ọlọrun li agbara jù agbara
enia lọ.
26 Nitoriti ẹnyin ri ìpe nyin, ará, bi o ti ṣepe
ki iṣe ọ̀pọ awọn ọlọ́gbọn enia nipa ti ara, ki
iṣe ọ̀pọ awọn alagbara, ki iṣe ọ̀pọ awọn ọlọlá
li a pè:
27 Ṣugbọn Ọlọrun ti yàn ohun wère aiye
lati fi damu awọn ọlọ́gbọn; Ọlọrun si ti yàn
ohun ailera aiye lati fi damu ohun ti o li
agbara;
28 Ati ohun ti ko niyìn li aiye, ati ohun ti a
nkẹgàn, li Ọlọrun si ti yàn, ani, ohun ti ko si
si, lati sọ ohun ti o wà dasan:
29 Ki o máṣe si ẹda ti yio ṣogo niwaju rẹ̀.
30 Ṣugbọn nipasẹ rẹ̀ li ẹnyin wà ninu Kristi
Jesu, ẹniti Ọlọrun fi ṣe ọgbọ́n, ati ododo, ati
isọdimimọ́, ati idande fun wa:

31 Gẹgẹ bi a ti kọ ọ, wipe, Ẹniti o ba nṣogo,
ki o ma ṣogo niti Oluwa.

## ORI 2.

ATI emi, ará, nigbati mo tọ̀ nyin wá, ki
iṣe ọ̀rọ daradara tabi ti ọgbọ́n ni mo fi tọ̀
nyin wá, nigbati emi nsọ̀rọ ẹri Ọlọrun fun
nyin.
2 Nitoriti mo ti pinnu rẹ̀ ninu mi pe, emi
ki yio mọ̀ ohunkohun ninu nyin, bikoṣe Jesu
Kristi, ẹniti a kàn mọ agbelebu.
3 Emi si wà pẹlu nyin li ailera, ati li ẹ̀ru, ati
li ọ̀pọlọpọ iwa-rìri.
4 Ati ọ̀rọ ati iwasu mi ki iṣe nipa ọ̀rọ ọgbọ́n
enia, ti a fi nyi ni lọkàn pada, bikoṣe nipa
ifihan ti Ẹmí ati ti agbara:
5 Ki igbagbọ́ nyin ki o máṣe duro nipa
ọgbọ́n enia, bikoṣe nipa agbara Ọlọrun.
6 Ṣugbọn awa nsọ̀rọ ọgbọ́n larin awọn ti o
pé: ṣugbọn ki iṣe ọgbọ́n ti aiye yi, tabi ti
awọn ọmọ-alade aiye yi, ti o di asan:
7 Ṣugbọn awa nsọ̀rọ ọgbọ́n Ọlọrun ninu ọ̀rọ
ijinlẹ, ani ọgbọ́n ti o farasin, eyiti Ọlọrun ti
làna silẹ ṣaju ipilẹṣẹ aiye si ogo wa:
8 Eyiti ẹnikẹni ninu awọn ọmọ-alade aiye yi
ko mọ̀: nitori ibaṣepe nwọn ti mọ̀ ọ, nwọn
ko jẹ kàn Oluwa ogo mọ agbelebu.
9 Ṣugbọn gẹgẹ bi a ti kọ ọ, wipe, Oju ko ti
iri, etí ko ti igbọ́, bẽni ko si ti iwọ̀ àiya enia
lọ, ohun ti Ọlọrun ti pèse silẹ fun awọn ti o
fẹ ẹ.
10 Ṣugbọn Ọlọrun ti fi wọn hàn fun awa nipa

Ẹmí rẹ̀: nitoripe Ẹmí ni nwadi ohun gbogbo,
ani, ohun ijinlẹ ti Ọlọrun.
11 Nitoripe tali oluwarẹ̀ na ti o mọ̀ ohun
enia kan, bikoṣe ẹmí enia ti o wà ninu rẹ̀?
bẽni ko si si ẹnikan ti o mọ̀ ohun Ọlọrun,
bikoṣe Ẹmí Ọlọrun.
12 Nisisiyi awa sá ti gbà, ki iṣe ẹmi ti aiye,
bikoṣe ẹmí ti iṣe ti Ọlọrun; ki awa ki o le
mọ̀ ohun ti a fifun wa nipa ore-ọfẹ lati ọdọ
Ọlọrun wá.
13 Ohun na ti awa si nsọ, ki iṣe ọ̀rọ ti ọgbọ́n
enia fi nkọ́ni, ṣugbọn eyiti Ẹmí Mimọ́ fi nkọ́ni;
eyiti a nfi ohun ẹmí ṣapẹrẹ ohun ẹmí.
14 Ṣugbọn enia nipa ti ara ko le gbà ohun
ti Ẹmí Ọlọrun wọnni: nitoripe wère ni nwọn
jasi fun u: bẽli on ko si le mọ̀ wọn, nitori nipa
ti ẹmi li a fi nmọ̀ wọn.
15 Ṣugbọn ẹniti o wà nipa ti ẹmí nwadi
ohun gbogbo, ṣugbọn ko si si ẹnikẹni ti
iwadi rẹ̀.
16 Nitoripe tali o mọ̀ inu Oluwa, ti yio fi ma
kọ́ ọ? Ṣugbọn awa ni inu Kristi.

## ORI 3.

Ati emi, ará, emi ko si le sọ̀rọ fun nyin bi
awọn ti iṣe ti ẹmí, bikoṣe bi awọn ti iṣe ti ara,
ani bi awọn ọmọ ọwọ ninu Kristi.
2 Emi ti nfi wàra bọ́ nyin, ki iṣe onjẹ:
nitoripe lati igba na wá titi di isisiyi, ẹnyin
ko ti le gbà a, bẽni ki iṣe nisisiyi na li ẹnyin
ti le gbà a.
3 Nitoriti ẹnyin wà ni ipa ti ara titi di
isisiyi: nitori niwọn igbati ilara, ati ìja, ati

ìyapa wà ninu nyin, ẹnyin ko ha wà ni ipa ti
ara, ẹ ko si nrìn gẹgẹ bi ti enia?
4 Nitoripe niwọn igbati ẹnikan nwipe, Emi
ni ti Paulu; ati ekeji, Emi ni ti Apollo; ẹnyin
ko wà ni ipa ti ara?
5 Njẹ tani iṣe Paulu, tani iṣe Apollo, bikoṣe
awọn iranṣẹ nipasẹ ẹniti ẹnyin ti gbagbọ́, gẹgẹ
bi Oluwa ti fun olukuluku enia?
6 Emi gbìn, Apollo si bomi-rin; ṣugbọn Ọlọ-
run ni nfi ibisi na fun ni.
7 Njẹ gẹgẹ bẹ̃ni ki iṣe ẹniti o gbìn ohun-
kohun, bẹ̃ni ki iṣe ẹniti mbomi-rin; bikoṣe
Ọlọrun ti nfi ibisi fun ni.
8 Njẹ nisisiyi ẹniti ngbìn, ati ẹniti mbomi-
rin, ọkan li awọn mejeji jasi: olukuluku yio
si jẹ ère tirẹ̀ gẹgẹ bi iṣẹ on tikararẹ̀.
9 Nitoripe alagbaṣe pẹlu Ọlọrun li awa:
ẹnyin li ọgbà Ọlọrun, ẹnyin ni ile Ọlọrun.
10 Gẹgẹ bi ore-ọfẹ ti a fifun mi lati ọdọ
Ọlọrun wá, bi ọlọ́gbọn ọmọle, mo ti fi ipilẹ
sọlẹ, ẹlomiran si nmọle lori rẹ̀. Ṣugbọn ki
olukuluku kiyesi ara bi o ti nmọle lori rẹ̀.
11 Nitoripe ko si ipilẹ miran ti ẹnikan le fi
lelẹ jù eyiti a ti fi lelẹ lọ, ti iṣe Jesu Kristi.
12 Njẹ nisisiyi bi ẹnikẹni ba kọle wura,
fadaka, okuta iyebiye, igi, koriko, akekun
koriko lori ipilẹ yi;
13 Iṣẹ olukuluku enia yio fi ara hàn: nito-
ripe ọjọ nì yio fi i hàn, nitoripe nipa iná li a o
fi i hàn; iná yio si dan iṣẹ olukuluku wò irú
eyiti iṣe.
14 Bi iṣẹ ẹnikẹni ti o ti ṣe lori rẹ̀ ba duro, on
o gbà ère.

15 Bi iṣẹ ẹnikẹni ba jóna, on o padanù:
ṣugbọn on tikararẹ̀ li a o si gbalà; ṣugbọn
bi ẹnipe nipa iná.
16 Ẹnyin ko mọ̀ pe tempeli Ọlọrun li ẹnyin
iṣe, ati pe Ẹmí Ọlọrun mbẹ ninu nyin?
17 Nitoripe bi ẹnikan ba pa tempeli Ọlọrun
run, on ni Ọlọrun yio parun; nitoripe mimọ́
ni tempeli Ọlọrun, tempeli ti ẹnyin iṣe.
18 Ki ẹnikẹni máṣe tàn ara rẹ̀ jẹ. Bi ẹni-
kẹni ninu nyin ba dabi ẹnipe o gbọ́n li aiye yi,
ẹ jẹ ki o di aṣiwere, ki o le ba gbọ́n.
19 Nitori wère li ọgbọ́n ti aiye yi lọdọ
Ọlọrun. Nitoripe a ti kọ ọ pe, On mu awọn
ọlọ́gbọn nipa ọgbọ́n wọn.
20 O si tún wi ẹ̀wẹ pe, Oluwa mọ̀ ìronu awọn
ọlọ́gbọn pe, asan ni nwọn.
21 Nitorina ki ẹnikẹni máṣe ṣogo nipa ti
enia. Nitoripe ti nyin li ohun gbogbo;
22 Iba ṣe Paulu, tabi Apollo, tabi Kefa,
tabi aiye, tabi ìye, tabi ikú, tabi ohun ìsisiyi,
tabi ohun igba ti mbọ̀; ti nyin ni gbogbo
wọn;
23 Ẹnyin si ni ti Kristi; Kristi si ni ti
Ọlọrun.

## ORI 4.

JẸ ki enia ki o ma kà wa bẹ̃ bi iranṣẹ Kristi,
ati iriju fun awọn ohun ìjinlẹ Ọlọrun.
2 Pẹlupẹlu a mbere lọwọ iriju pe ki oluwarẹ̀
na ki o jẹ olododo.
3 Ṣugbọn bi o ṣe ti emi ni ohun kikini sá
ni fun mi, ti ẹnikẹni yio fi ma wadi mi lọdọ

nyin, tabi lati ma ṣe idajọ mi nipa idajọ enia: ani, emi ko ṣe idajọ emi tikarami.

4 Nitoriti emi ko mọ̀ ohunkohun si ara mi; ṣugbọn nipa eyi na a ko da mi lare: ṣugbọn ẹniti nda mi lare li Oluwa.

5 Nitorina ẹ máṣe idajọ ohunkohun ṣaju
akokò na, titi di igbati Oluwa ba de, ẹniti yio
mu ohun òkunkun ti o farasin wá si imọlẹ, ti
yio si fi ìmọ ọkàn hàn pẹlu: nigbana li oluku-
luku yio si ni iyìn lọdọ Ọlọrun.

6 Ará, nkan wọnyi ni mo ti fi nṣapẹrẹ
si emi tikarami ati Apollo nitori nyin; ki
ẹnyin ki o le kọ́ nipa ti wa ki ẹ máṣe rò si
enia jù bi eyiti a kọwe rẹ̀ lọ, ki ẹnikan ki
o máṣe gbéraga ninu ara rẹ̀ nitori ẹnikan si
ẹnikeji.

7 Nitoripe tali o mu ọ yàtọ si ẹnikeji? tabi
kili ohun ti iwọ ni ti iwọ ko ti gbà? njẹ bi
iwọ ba ti gbà a, ẽhatiṣe ti iwọ fi nhalẹ, bi
ẹnipe gbigbà kọ́ iwọ gbà a?

8 A sá tẹ́ nyin lọrùn nisisiyi, a sá ti sọ nyin
di ọlọrọ̀ nisisiyi, ẹnyin ti njọba lẹhin wa: emi
si nfẹ ki ẹnyin ki o jọba, ki awa ki o le jùmọ
jọba pẹlu nyin.

9 Nitori mo rò pe Ọlọrun ti fi awa Aposteli
sẹhin, gẹgẹ bi ẹniti a yàn si ikú: nitoriti a fi
wa ṣe ẹni wiwò fun aiye, ati fun awọn angeli,
ati fun enia.

10 Awa sá jasi aṣiwere nitori Kristi, ṣugbọn
ẹnyin jasi ọlọ́gbọn ninu Kristi; awa jasi alai-
lera, ṣugbọn ẹnyin di alagbara; ẹnyin di ọlọlá,
ṣugbọn awa di ẹni ẹ̀gan.

11 Ani titi fi di wakati yi li ebi npa wa, ti

òrungbẹ si ngbẹ wa, awa si wà ni ìhoho, a si
nlù wa, awa ko si ni ibugbé kan;
12 Awa nṣe lãlã, awa si nfi ọwọ́ ara wa ṣiṣẹ:
nwọn ngàn wa, ṣugbọn awa nsure; nwọn nṣe
inunibini si wa, awa si nforitì i:
13 Nwọn nkẹgàn wa, awa mbẹ̀bẹ: a si sọ
wa dabi ohun ẽri aiye, awa si dabi idarọ ohun
gbogbo titi di oni-oloni.
14 Emi ko kọwe nkan wọnyi lati fi dojutì
nyin, ṣugbọn bi awọn ayanfẹ ọmọ mi, mo kìlọ
fun nyin.
15 Nitoripe bi ẹnyin tilẹ li ẹgbarun olukọni
niti Kristi, ṣugbọn ẹnyin ko ni baba pipọ:
nitoripe niti Kristi Jesu ni mo ti fi Ihin-rere
bí nyin.
16 Nitorina ni mo bẹ̀ nyin, ẹ ma ṣe ọmọ
lẹhin mi.
17 Nitorina ni mo ṣe rán Timoteu si nyin,
ẹniti iṣe ọmọ mi olufẹ, ati olododo niti Oluwa,
ẹniti yio ma mu nyin ranti ọ̀na mi ti o wà niti
Kristi, gẹgẹ bi mo ti nkọ́ni ninu gbogbọ ijọ
enia Ọlọrun nibi gbogbo.
18 Njẹ awọn ẹlomiran fẹ̀ soke ninu nyin, bi
ẹnipe emi ki yio tọ̀ nyin wá mọ́.
19 Ṣugbọn emi o tọ̀ nyin wá ni lọwọlọwọ, bi
Oluwa ba fẹ, emi o si mọ̀, ki iṣe ọ̀rọ awọn
ẹniti nfẹ̀ soke, ṣugbọn agbara wọn.
20 Nitori ijọba Ọlọrun ki iṣe ninu ọ̀rọ, bikoṣe
ninu agbara.
21 Kili ẹnyin nfẹ? emi o ha tọ̀ nyin wá ti
emi ti kùmọ bi, tabi ni ifẹ, ati ẹmí inututù?

# ORI 5.

A NRÒHIN rẹ̀ kalẹ gbogbo pe, àgbere wà ninu
nyin, ati irú àgbere ti a ko ti igburo rẹ̀ ninu
awọn Keferi, niti pe ẹnikan iba fi ni aya
baba rẹ̀.
2 Ẹnyin si nfẹ̀ soke, ẹnyin ko kuku binujẹ
ki a le mu ẹniti o ṣe nkan yi kuro larin nyin.
3 Nitoripe lõtọ, bi emi ko ti si lọdọ nyin
nipa ti ara, ṣugbọn ti mo wà nipa ti ẹmí, emi
ti pinnu rẹ̀ tan gẹgẹ bi ẹnipe mo wà, nitori
oluwarẹ̀ na ti o ṣe nkan bayi,
4 Li orukọ Jesu Kristi Oluwa wa, nigbati
ẹnyin ba ko ara nyin jọ, ati ẹmí mi, pẹlu
agbara Jesu Kristi Oluwa wa,
5 Lati fi irú enia bẹ̃ fun Satani si iparun ara,
ki a le gbà ẹmí là li ọjọ Jesu Oluwa.
6 Iṣeféfe nyin ko dara. Ẹnyin ko mọ̀ pe
iwukara diẹ ni imu gbogbo iyẹfun di wiwu?
7 Nitorina ẹ mu iwukara atijọ kuro ninu
nyin, ki ẹnyin ki o le jẹ iyẹfun titun, bi ẹnyin
ti jẹ aiwukara. Nitori ti a ti kàn Kristi ire-
kọja wa mọ agbelebu fun wa:
8 Nitorina ẹ jẹ ki a ṣe ajọ na, ki iṣe pẹlu iwu-
kara atijọ, bẹ̃ni ki iṣe pẹlu iwukara arankàn
ati ìwa buburu; bikoṣe pẹlu aiwukara inu
funfun ati otitọ.
9 Emi ti kọwe si nyin ninu Iwe kan pe, ki ẹ
máṣe ba awọn àgbere kẹgbẹ pọ̀:
10 Ṣugbọn ki iṣe pẹlu awọn àgbere aiye yi
patapata, tabi pẹlu awọn olojukòkoro, tabi
awọn alọnilọwọgbà, tabi awọn abọriṣa; njẹ
ẹnyin ko le ṣaima ti aiye kuro.

11 Ṣugbọn mo kọwe si nyin nisisiyi pe, ki ẹ
máṣe ba oluwarẹ̀ kẹgbẹ, bi ẹnikẹni ti a npè
li ará ba jẹ àgbere, tabi olojukòkoro, tabi
abọriṣa, tabi ẹlẹgàn, tabi ọmọtipara, tabi alọni-
lọwọgbà; ki ẹnyin ki o máṣe ba irú enia bẽ̃
jẹun pọ̀.
12 Nitori kili o jasi fun mi lati ma ṣe idajọ
awọn ti mbẹ lode? ẹnyin ko nṣe idajọ awọn ti
o wà ninu?
13 Ṣugbọn awọn ti o wà lode li Ọlọrun nṣe
idajọ fun. Nitorina ẹ yọ enia buburu na kuro
larin ara nyin.

## ORI 6.

ẸNIKẸNI ninu nyin, ti o ni ẹjọ kan si ẹnikeji
rẹ̀, o gbọdọ lọ si ibi idajọ niwaju awọn alaiṣõtọ,
laijẹ pe niwaju awọn enia mimọ́?
2 Ẹnyin ko mọ̀ pe awọn enia mimọ́ ni yio ṣe
idajọ aiye? Njẹ bi o ba ṣepe a o tipaṣe nyin ṣe
idajọ aiye, ẹnyin ha ṣe alaiyẹ lati ṣe idajọ ọ̀ran
kekere julọ?
3 Ẹnyin ko mọ̀ pe awa o ṣe idajọ awọn
angeli? melomelo li ohun ti iṣe ti aiye yi?
4 Nitorina bi ẹnyin ba ni idajọ si ohun ti iṣe
ti aiye yi, jẹ ki awọn alailọlá julọ ninu ijọ
enia Ọlọrun joko lati ṣe idajọ rẹ̀.
5 Mo sọ ọ fun itiju nyin. O le ri bẽ̃, ti ko si
ọlọ́gbọn kan ninu nyin? ani ko si ẹniti iba le
ṣe idajọ larin awọn arakọnri rẹ̀?
6 Ṣugbọn arakọnri mba arakọnri lọ si ibi
idajọ, ati eyini niwaju awọn alaigbagbọ́.
7 Nitorina ẹbi wà fun nyin patapata nisisiyi,
nitoriti ẹnyin mba ẹnikeji nyin lọ si ibi

idajọ. Ẽṣe ti ẹnyin ko kuku gbà ẹbi fun ara
nyin? ẽṣe ti ẹnyin ko kuku jẹ ki a rẹ́ ẹnyin
tikara nyin jẹ?
8 Bikoṣe bẹ̃, ẹnyin nṣe buburu, ati irẹjẹ, ati
eyini si awọn arakọnri nyin.
9 Ẹnyin ko mọ̀ pe awọn alaiṣõtọ ki yio jogún
ijọba Ọlọrun? Ki a má tàn nyin jẹ: ki iṣe
awọn àgbere, tabi awọn abọriṣa, tabi awọn
panṣaga, tabi awọn alailera ọkàn, tabi awọn ti
mba ara wọn jẹ nipa ẹda ọkọnri,
10 Tabi awọn olè, tabi awọn olojukòkoro,
tabi awọn ọmọtipara, tabi awọn ẹlẹgàn,
tabi awọn alọnilọwọgbà ni yio jogún ijọba
Ọlọrun.
11 Gẹgẹ bẹ̃ si li awọn ẹlọmiran ninu nyin
ri: ṣugbọn a ti wẹ̀ nyin nù, ṣugbọn a ti sọ
nyin di mimọ́, ṣugbọn a ti da nyin lare li
orukọ Jesu Oluwa, ati nipa Ẹmí Ọlọrun
wa.
12 Ohun gbogbo yẹ fun mi, ṣugbọn ohun
gbogbo ko li ère: ohun gbogbo yẹ fun mi,
ṣugbọn emi ki yio jẹ ki a fi mi sabẹ agbara
ohunkohun.
13 Onjẹ fun inu, ati inu fun onjẹ: ṣugbọn
Ọlọrun yio pa ati on ati awọn mejeji run.
Nitori ara ki iṣe ti àgbere, bikoṣe ti Oluwa;
ati Oluwa si ni ti ara.
14 Ọlọrun ti o ti jí Oluwa na dide, yio si jí
wa dide pẹlu nipa agbara on tikararẹ̀.
15 Ẹnyin ko mọ̀ pe ẹ̀ya ara Kristi li ara
nyin? emi o ha mu ẹ̀ya ara Kristi, ki emi ki
o si fi ṣe ẹ̀ya ti àgbere bi? ki a má ri i.
16 Kinla? ẹnyin ko mọ̀ pe ẹniti o ba dàpọ

mọ́ àgbere kan di ara kan? nitoriti o wipe,
Awọn meji ni yio jẹ ara kan.
17 Ṣugbọn ẹniti a dàpọ mọ́ Oluwa di ẹmí
kan.
18 Ẹ ma sá fun àgbere. Gbogbo ẹ̀ṣẹ ti enia
ndá o wà lode ara rẹ̀; ṣugbọn ẹniti o ṣe
àgbere ṣẹ̀ si ara on tikararẹ̀.
19 Kinla? ẹnyin ko mọ̀ pe ara nyin ni
tempeli Ẹmí Mimọ́, ti mbẹ ninu nyin, ti ẹnyin
ti gbà lọwọ Ọlọrun, ati pe ẹnyin ki iṣe ti ara
nyin?
20 Nitoripe a ti rà nyin ni iye kan: nitorina
ẹ ma yìn Ọlọrun logo ninu ara nyin, ati ninu
ẹmí nyin, ti iṣe ti Ọlọrun.

## ORI 7.

ṢUGBỌN nipa ti ọ̀ran ti ẹnyin ti kọwe si mi: O
dara fun ọkọnri ki o má fi ara kàn obiri.
2 Ṣugbọn nitori ki a le yàna àgbere silẹ, ki
olukuluku ọkọnri ki o ni aya tirẹ̀, ati ki
olukuluku obiri ki o ni ọkọ tirẹ̀.
3 Ki ọkọ ki o ma ṣe ohun rere ti o yẹ si aya
rẹ̀: gẹgẹ bẹ̃ si li aya pẹlu si ọkọ rẹ̀.
4 Aya ko li agbara lori ara rẹ̀, bikoṣe ọkọ:
gẹgẹ bẹ̃li ọkọ ko si li agbara lori ara rẹ̀, bikoṣe
aya.
5 E máṣe fà ara nyin sẹhin kuro lọdọ ara
nyin, bikoṣe nipa ifimọṣọkan nigbakan, ki
ẹnyin ki o le fi ara nyin fun àwẹ ati adura
igbà; ki ẹnyin ki o si tún jùmọ pade, ki Satani
ki o máṣe dan nyin wò nitori aimaraduro
nyin.
6 Ṣugbọn mo sọ eyi bi aṣẹ, ki iṣe nipa ofin.

7 Ṣugbọn mo fẹ ki gbogbo enia ki o dabi emi
tikarami. Ṣugbọn olukuluku enia ni ìyatọ
ẹ̀bun rẹ̀ lati ọdọ Ọlọrun wá, ọkan nipa irú eyi,
ati ekeji nipa irú eyini.
8 Nitorina mo wi fun awọn apọ́n ati opó pe,
O dara fun wọn bi nwọn ba wà gẹgẹ bi emi ti
wà.
9 Ṣugbọn bi nwọn ko ba le gbà a, ki nwọn
ki o gbeyawo: nitori o san lati gbeyawo jù ati
ṣe ifẹkufẹ lọ.
10 Ati awọn ti o ti gbeyawo ni mo paṣẹ fun,
ṣugbọn ki iṣe emi, bikoṣe Oluwa, Ki aya ki o
máṣe ti ọdọ ọkọ rẹ̀ kuro:
11 Ṣugbọn bi o ba si fi i silẹ, ki o wà li
ailọkọ mọ́, tabi ki o ba ọkọ rẹ̀ làja: ki a má si
jẹ ki ọkọ ki o kọ̀ aya rẹ̀ silẹ.
12 Ṣugbọn awọn iyokùn ni mo wi fun, ki iṣe
Oluwa: Bi arakọnri kan ba li aya ti ko
gbagbọ́, bi inu rẹ̀ ba si dùn lati ma ba a gbé,
ki on máṣe kọ̀ ọ silẹ.
13 Ati obiri ti o ni ọkọ ti ko gbagbọ́, bi inu
rẹ̀ ba si dùn lati ma ba a gbé, ki on máṣe fi i
silẹ.
14 Nitoriti a sọ alaigbagbọ́ ọkọ na di mimọ́
nipa aya rẹ̀, a si sọ alaigbagbọ́ aya na di
mimọ́ nipa ọkọ rẹ̀: bikoṣe bẹ̃ awọn ọmọ
nyin iba jẹ alaimọ́; ṣugbọn nisisiyi nwọn di
mimọ́.
15 Ṣugbọn bi alaigbagbọ́ na ba lọ, ẹ jẹ ki o
ma lọ. Arakọnri tabi arabiri kan ko si labẹ
ìde, nitori irú ọ̀ran ba wọnni: ṣugbọn Ọlọrun
pè wa si alafia.
16 Nitoripe kini iwọ mọ̀, iwọ aya, bọya iwọ

o gbà ọkọ rẹ là? tabi iwọ ti ṣe mọ̀, iwọ ọkọnri,
bọya iwọ o gbà aya rẹ là?
17 Ṣugbọn gẹgẹ bi Ọlọrun ti pín fun oluku-
luku enia, bi Oluwa ti pè olukuluku, bẽni ki o
si ma rìn. Bẽni mo si nṣe ìlana ninu gbogbo
ijọ enia Ọlọrun.
18 Ẹnikẹni ti a ba pè ninu ikọla? ki o má si
ṣe di alaikọla mọ́. Bi a ba si pè ẹnikẹni li
aikọla? ki on máṣe kọla mó.
19 Ikọla asan ni, ati aikọla asan ni, bikoṣe
pipa ofin Ọlọrun mọ́.
20 Ki olukuluku enia duro ninu ìpe nipasẹ
eyi ti a ti pè e.
21 Bi a ba pè ọ, nigbati iwọ jẹ ẹrú? máṣe
kà a si: ṣugbọn bi iwọ ba le di omnira, kuku
ṣe eyini.
22 Nitori ẹniti a pè nipa ti Oluwa, ti iṣe
ẹrú, o di ẹni omnira ti Oluwa: gẹgẹ bẽ
pẹlu li ẹniti a pè li omnira, o di ẹrú
Kristi.
23 A ti rà nyin ni iye nla kan; ki ẹnyin
máṣe jẹ ẹrú fun enia.
24 Ará, ki olukuluku enia ninu eyi ti a pè
e, ki o duro ninu ọkanna niwaju Ọlọrun.
25 Ṣugbọn nipa ti awọn wundia, emi ko
ni aṣẹ Oluwa: ṣugbọn mo fi ìmọ mi fun
nyin bi ẹniti o ri ãnu Oluwa gbà lati jẹ
olododo.
26 Nitorina mo rò pe eyi dara nitori wahalà
isisiyi, mo ni, o dara fun enia ki o wà bẽ.
27 A ti dè ọ mọ́ aya ri bi? iwọ máṣe wá ọ̀na
lati tú kuro. A ti tú ọ kuro lọwọ aya? má si
ṣe wá aya lati ni mọ́.

28 Ṣugbọn bi iwọ ba si gbeyawo, iwọ ko
dẹṣẹ: bi a ba si gbé wundia ni iyawo, on kọ
dẹṣẹ. Ṣugbọn irú wọnni yio ni wahalà nipa
ti ara: ṣugbọn mo da nyin si.
29 Ṣugbọn eyi ni mo wi, ará, pe kukuru li
akokò: o kù ki awọn ti o li aya ki o dabi
ẹnipe nwọn ko ni ri;
30 Ati awọn ti nsọkun, bi ẹnipe nwọn ko
sọkun ri; ati awọn ti nyọ̀, bi ẹnipe nwọn ko
yọ̀ ri; ati awọn ti nrà, bi ẹnipe nwọn ko
ni ri;
31 Ati awọn ti nlò ohun aiye yi lai ṣaṣeju:
nitori iṣe aiye yi nkọja lọ.
32 Ṣugbọn emi nfẹ ki ẹnyin ki o wà li aiṣa-
niyan. Ẹniti iṣe alaili aya ama tọju ohun ti
iṣe ti Oluwa, bi on o ti ṣe le wù Oluwa:
33 Ṣugbọn ẹniti o gbeyawo ama ṣe itọju ohun
ti iṣe ti aiye, bi on o ti ṣe wù aya rẹ̀.
34 Iyatọ si wà pẹlu larin abilekọ obiri ati
wundia. Obiri alailọkọ ama tọju ohun ti iṣe
ti Oluwa, ki on ki o le jẹ mimọ́ li ara ati li
ẹmí: ṣugbọn ẹniti a gbé niyawo ama tọju ohun
aiye, bi on o ti ṣe le wù ọkọ rẹ̀.
35 Eyi ni mo si nwi nitori ère ara nyin; ki
iṣe ikẹkun lati mu nyin, ṣugbọn nitori eyi ti o
tọ́, ati ki ẹnyin ki o le kọjusi Oluwa laisi ìyapa
ọkàn.
36 Ṣugbọn bi ẹnikan ba rò pe on ti ṣe ohun
ti ko yẹ si wundia rẹ̀, bi o ba ti kọja akokò
ọdún rẹ̀, bi o si jẹ bẽ, jẹ ki o ṣe bi o ti fẹ, on
ko dẹṣẹ: jẹ ki nwọn gbé iyawo.
37 Ṣugbọn ẹniti o duro ṣinṣin li àiya rẹ̀, ti ko
ni aigbọdọ máṣe, ṣugbọn ti o li agbara lori ifẹ

 

ara rẹ̀, ti o si pinnu li àiya rẹ̀ pe, on o pa
wundia rẹ̀ mọ́, o ṣe rere.

38 Bẽ si li ẹniti o fi funni ni igbeyawo, o ṣe
rere; ṣugbọn ẹniti ko fi funni ni igbeyawo ṣe
rere julọ.

39 A fi ofin dè obiri mọ́ ọkọ rẹ̀ niwọn igbati
ọkọ rẹ̀ ba wà; ṣugbọn bi ọkọ rẹ̀ ba kú, on di
omnira lati gbé e niyawo fun ẹnikẹni ti o wù
u; kìki niti Oluwa nikan.

40 Ṣugbọn alabukun-fun julọ ni bi on ba
duro bẽ, nipa ìmọ mi: emi pẹlu si tanma pe
mo li Ẹmí Ọlọrun.

## ORI 8.

Ṣugbọn niti ohun ti a fi rubọ fun oriṣa, awa
mọ̀ pe gbogbo wa li o ni ìmọ. Ìmọ ama fẹ̀
soke, ṣugbọn ifẹni ni ikọ́ni.

2 Bi ẹnikan ba si rò pe on mọ̀ ohun kan, ko
ti imọ̀ ohunkohun bi on iba ti mọ̀.

3 Ṣugbọn bi ẹnikẹni ba fẹ Ọlọrun, oluwarẹ̀ li
o di mimọ̀ fun u.

4 Nitorina niti jijẹ ohun wọnni ti a fi rubọ
fun oriṣa, awa mọ̀ pe ohun asan li oriṣa li aiye,
ati pe ko si Ọlọrun miran bikoṣe ọkanṣoṣo.

5 Nitoripe bi nwọn tilẹ wà ti a npè li ọlọrun,
iba ṣe li ọrun tabi li aiye, (gẹgẹ bi ọ̀pọ ọlọrun
ti wà ati ọ̀pọ oluwa,)

6 Ṣugbọn fun wa Ọlọrun kan li o wà, Baba,
lọwọ ẹniti ohun gbogbo ti wá, ati ti ẹniti
gbogbo wa iṣe; ati Oluwa kanṣoṣo Jesu
Kristi, nipasẹ ẹniti ohun gbogbo ti wà, ati
awa nipasẹ rẹ̀.

7 Ṣugbọn irú ìmọ yi ko si ninu gbogbo enia:

ṣugbọn awọn ẹlomiran titi fi di isisiyi nfi ọkàn
oriṣa jẹ ẹ bi ohun ti a fi rubọ fun oriṣa; ọkàn
wọn ti o jẹ alailera si di alaimọ́.
8 Ṣugbọn onjẹ ko yìn wa si Ọlọrun: nitoripe
ki iṣe bi awa ba jẹ li awa sanju; tabi bi awa
ko si jẹ li awa buruju.
9 Ṣugbọn ẹ ma kiyesi ara ki agbara nyin yi
ki o máṣe di ohun ìdugbolu fun awọn ti iṣe
alailera.
10 Nitoripe bi ẹnikan ba ri ti iwọ ti o ni ìmọ
ba joko tì onjẹ ni ile oriṣa, ọkàn ẹniti iṣe
alailera ki yio ha duro lati ma jẹ nkan wọnni
ti a fi rubọ fun oriṣa?
11 Ati nipa ìmọ rẹ li alailera arakọnri na
yio fi ṣegbé, ẹniti Kristi kú fun?
12 Ṣugbọn nigbati ẹnyin ba nṣẹ̀ si awọn ara-
kọnri bẽ, ti ẹnyin ba si npa alailera ọkàn wọn
lara, ẹnyin nṣẹ̀ si Kristi.
13 Nitorina, bi onjẹ ba mu arakọnri mi ṣẹ̀,
emi ki yio si jẹ ẹran mọ́ niwọn igbati aiye wà,
ki emi ki o máṣe mu arakọnri mi ṣẹ̀.

## ORI 9.

APOSTELI kan kọ́ emi iṣe bi? emi ko ha wà li
omnira? emi ko ti ri Jesu Kristi Oluwa wa?
iṣẹ mi kọ́ ẹnyin iṣe nipa ti Oluwa?
2 Bi emi kò ṣe Aposteli fun awọn ẹlomiran,
ṣugbọn ni dajudaju Aposteli li emi iṣe fun
nyin: nitori èdidi iṣẹ Aposteli mi ni nyin niti
Oluwa.
3 Èsi mi fun awọn ti nwadi mi li eyi pe,
4 Awa ko li agbara lati ma jẹ ati lati ma
mu bi?

5 Awa ko ha li agbara lati ma mu aya ti işe
arabirin kiri, gẹgẹ bi awọn Aposteli miran, ati
bi awọn arakọnri Oluwa, ati Kefa?
6 Tabi emi nikan ati Barnaba, awa ko ha li
agbara lati joko li aişişẹ?
7 Tani lọ si ogun nigba kan nipa inawo on
tikararẹ̀? tali o gbìn agbala ajara, ti ko si jẹ
ninu eso rẹ̀? tabi tani mbọ́ ọ̀wọ́ ẹran, ti ko si
jẹ ninu wàra ọ̀wọ́ ẹran na?
8 Emi ha nsọ̀rọ nkan wọnyi bi enia? tabi
ofin ko wi bakanna pẹlu bi?
9 Nitoriti a ti kọ ọ ninu ofin Mose wipe,
Iwọ ko gbọdọ pa malu ti ntẹ̀ alikama li ẹnu
mọ́. Ọlọrun ha nşe itọju awọn malu bi?
10 Tabi o nsọ eyi patapata nitori wa? Nitõtọ
nitori wa li a şe kọwe yi: ki ẹnikẹni ti nwà ilẹ
ki o le ma wà ilẹ ni ireti; ati ki ẹniti npa ọkà
ni ireti, ki o le şe olubapin ninu ireti rẹ̀.
11 Bi awa ba ti fọnrugbin ohun ẹmí fun
nyin, ohun nla ha ni bi awa o ba si ká eso
nkan nyin ti işe ti ara?
12 Bi awọn ẹlomiran ba şe alabapin ninu
agbara yi lori nyin, awa kọ́ ẹniti o kuku tọ́
fun ju? Şugbọn awa ko lò agbara yi; şugbọn
awa njìya ohun gbogbo, ki awa ki o má ba şe
ìdena fun Ihin-rere Kristi.
13 Ẹnyin ko mọ̀ pe awọn ti nşe iranşẹ nipa
ohun mimọ́, nwọn ama jẹ ninu ohun mimọ́
tempeli? ati awọn ti nduro tì pẹpẹ, nwọn ama
şe ajọpin pẹlu pẹpẹ?
14 Gẹgẹ bẹ̃li Oluwa si şe ìlana pe, awọn
ti nwasu Ihin-rere ki nwọn o si ma jẹ nipa
Ihin-rere.

15 Ṣugbọn emi ko lò ọkan ninu nkan wọnyi:
bẹ̃li emi ko si kọwe nkan wọnyi, nitori ki a
le ṣe bẹ̃ gẹgẹ fun mi: nitoripe o san fun mi ki
emi kuku kú, jù ki ẹnikẹni ki o sọ ogo mi di
asan lọ.
16 Nitoripe bi mo ti nwasu Ihin-rere yi,
emi ko li ohunkohun ti emi o ṣogo si lori:
nitoripe aigbọdọ-máṣe wà lori mi; ani, egbé
ni fun mi bi emi ko wasu Ihin-rere!
17 Nitoripe bi mo ba nṣe nkan yi tinutinu
mi, mo li ère kan: ṣugbọn bi o ba ṣepe o lodi
si ifẹ inu mi, a ti fi iṣẹ ipinfunni Ihin-rere le
mi lọwọ.
18 Njẹ kini ha li ère mi? Nitõtọ ère mi ni
pe, nigbati mo ba nwasu Ihin-rere, ki emi ki
o le fi Ihin-rere Kristi funni-lọfẹ, ki emi ki o
máṣe ba agbara mi jẹ ninu Ihin-rere.
19 Nitoripe bi mo ti jẹ omnira kuro lọdọ
gbogbo enia, ṣugbọn mo si ti sọ ara mi di
iranṣẹ fun gbogbo wọn, ki emi ki o le jère
pipọ.
20 Fun awọn Ju ni mo sọ ara mi dabi Ju,
ki emi ki o le jère awọn Ju; fun awọn ti mbẹ
labẹ ofin, bi ẹniti mbẹ labẹ ofin, ki emi ki o le
jère awọn ti mbẹ labẹ ofin;
21 Fun awọn ti o wà lailofin bi alailofin,
(ṣugbọn emi ki iṣe alailofin fun Ọlọrun, ṣu-
gbọn emi mbẹ labẹ ofin fun Kristi,) ki emi ki
o le jère awọn ti o wà lailofin.
22 Fun awọn alailera ni mo di alailera, ki
emi ki o le jère awọn alailera: mo fi ara mi ṣe
ohun gbogbo fun gbogbo enia, ki emi ki o le
tipasẹ ohun gbogbo gbà diẹ là.

23 Eyi ni mo si nṣe nitori Ihin-rere, ki emi
ki o le jẹ alabapin ninu rẹ̀ pẹlu nyin.
24 Ẹnyin ko mọ̀ pe gbogbo awọn ti o sáre
ije kan, ni isáre, ṣugbọn ẹnikan ni igbà ère
na? Ẹ sáre bẹ̃, ki ẹnyin ki o le ri gbà.
25 Ati olukuluku ẹniti njijà ati bori ama wà
li airekọja ninu ohun gbogbo. Ṣugbọn nwọn
nṣe e lati gbà adé kan ti idibajẹ; ṣugbọn awa
eyi ti ki idibajẹ.
26 Nitorina bẹ̃ni emi nsáre, ki iṣe bi ẹnipe
ninu òkunkun; bẹ̃ni emi njà, ki iṣe bi ẹnikan
ti mbẹ́ afẹfẹ:
27 Ṣugbọn emi nrẹ̀ ara mi silẹ, mo si nmu u
wá sabẹ itẹriba: lẹhin igbati mo ti wasu fun
awọn ẹlomiran tan, nitori ohunkohun, ki emi
tikara mi ki o máṣe di ẹni a o tanù.

## ORI 10.

PẸLUPẸLU, ará, emi ko fẹ ki ẹnyin ki o ṣe
alaimọ̀, bi gbogbo awọn baba wa ti mbẹ labẹ
awọ-sanma, ti gbogbo wọn si là okun já;
2 Ti a si baptisi gbogbo wọn si Mose ninu
awọ-sanma ati ninu okun;
3 Ti gbogbo wọn si ti jẹ onjẹ ẹmí kanna;
4 Ti gbogbo wọn si ti mu ohun mimu ẹmí
kanna: nitoripe nwọn nmu ninu Apata ẹmí
nì ti ntọ̀ wọn lẹhin: Kristi si li Apata na.
5 Ṣugbọn ọ̀pọlọpọ wọn ni inu Ọlọrun ko dùn
si: nitoripe a bì wọn ṣubu li aginjù.
6 Gbogbo nkan wọnyi si jasi apẹrẹ fun wa
nisisiyi, nikẹhin ki awa ki o máṣe ṣe ifẹkufẹ
si ohun buburu, gẹgẹ bi awọn pẹlu ti ṣe ifẹ-
kufẹ.

7 Bẹ̃ni ki ẹnyin ki o má si ṣe abọriṣa, bi awọn
miran ti ṣe ninu wọn; gẹgẹ bi a ti kọ ọ wipe,
Awọn enia na joko lati ma jẹ ati lati ma mu,
nwọn si dide lati ma ṣire.
8 Bẹ̃ni ki awa ki o má si ṣe àgbere bi awọn
ẹlomiran ti ṣe, ti ẹgba-mọkanla-lelẹgbẹrun
enia ṣubu ni ijọ kan ninu wọn.
9 Bẹ̃ni ki awa ki o máṣe dan Kristi wò, gẹgẹ
bi awọn ẹlomiran pẹlu ninu wọn ti dan a wò,
ti a si fi ejò run wọn.
10 Bẹ̃ni ki ẹnyin ki o máṣe kùn ninu nyin,
gẹgẹ bi awọn ẹlomiran pẹlu ninu wọn ti kùn,
a si run wọn lati ọwọ́ oluparun nì wá.
11 Gbogbo nkan wọnyi ti o ṣẹ si wọn si
jasi apẹrẹ fun wa: a si kọwe wọn lati jẹ
ikilọ̀ fun awa, ẹniti igbẹhin aiye de
bá.
12 Nitorina ẹnikẹni ti o ba rò pe on duro, ki
o kiyesi ara, ki o má ba ṣubu.
13 Ko sá ti isi idanwò kan ti o ti bá nyin,
bikoṣe irú eyiti o mọ̀ niwọn fun enia: ṣugbọn
olododo li Ọlọrun, ẹniti ki yio jẹ ki a dan
nyin wò jù bi ẹnyin ti le gbà; ṣugbọn on o
ṣe ìlana kan pẹlu ninu idanwò na lati là, ki
ẹnyin ki o le gbà a.
14 Nitorina, ẹnyin olufẹ mi ọwọn, ẹ sá fun
oriṣa sisìn.
15 Emi nsọ̀rọ bi ẹnipe fun awọn ọlọ́gbọn
enia; ẹ rò eyiti mo wi.
16 Ago ibukún ti awa nsure si, ìdapọ ẹ̀jẹ
Kristi kọ́ iṣe? Akara ti awa mbù, ìdapọ ara
Kristi kọ́ iṣe?
17 Nitoripe awa ti iṣe ọ̀pọlọpọ jasi akara

 

kan, ati ara kan: nitoripe gbogbo wa ni iṣe
ajọpin ninu akara kan nì.
18 Wò Israeli nipa ti ara: awọn ti njẹ ninu
ohun ẹbọ ki nṣe alabapin nibi pẹpẹ?
19 Njẹ kini emi nwi? pe, oriṣa ni nkan, tabi
ohun ti a fi rubọ fun oriṣa ni nkan?
20 Ṣugbọn mo ni, ohun ti awọn Keferi fi
nrubọ, nwọn fi nrubọ fun awọn ẹmi èṣu, ki iṣe
fun Ọlọrun: emi ko si fẹ ki ẹnyin ki o ba awọn
ẹmi èṣu, ṣe alabapin.
21 Ẹnyin ki yio le mu ninu ago Oluwa, ati
ninu ago awọn ẹmi èṣu: ẹnyin ki o le ṣe ajọpin
lori tabili Oluwa, ati lori tabili ẹmi èṣu.
22 Awa ha nmu Oluwa jowú bi? awa li
agbara jù u lọ?
23 Ohun gbogbo li o tọ́ fun mi, ṣugbọn
ohun gbogbo ki iṣe ti ègbe: ohun gbogbo li
o tọ́ fun mi, ṣugbọn ohun gbogbo ki iṣe ti
ẹkọ́.
24 Ki ẹnikẹni máṣe tọju kìki ohun ti ara rẹ̀
mọ́, ṣugbọn olukuluku ohun ti ọmọnikeji rẹ̀.
25 Ohunkohun ti a ntà li ọjà on ni ki ẹ ma
jẹ, ẹ máṣe bère ọ̀rọ kan nitori ọkàn:
26 Nitoripe ti Oluwa ni ilẹ ati ẹkun rẹ̀.
27 Bi ọkan ninu awọn ti ko gbagbọ́ ba pè
nyin si ibi àse kan, bi ẹnyin ba si fẹ ilọ;
ohunkohun ti a ba gbé kalẹ niwaju nyin ni ki
ẹ jẹ, ẹ máṣe bère ọ̀rọ kan nitori ọkàn.
28 Ṣugbọn bi ẹnikan ba wi fun nyin pe, A fi
eyi rubọ fun oriṣa, ẹ máṣe jẹ ẹ nitori ẹniti o fi
hàn nyin, ati nitori ọkàn: nitoripe ti Oluwa ni
ilẹ, ati ẹkún rẹ̀:
29 Mo ni, ọkàn, ki iṣe ti iwọ tikararẹ, ṣugbọn

ti ẹlomiran nì: nitori kili a o ṣe ba omnira mi
wijọ nipa ọkàn ẹlomiran si?
30 Nitoripe bi emi ba ṣe alabapin nipa idupẹ,
ẽhatiṣe ti a fi nsọ̀rọ buburu si mi nitori eyi ti
mo ti dupẹ fun?
31 Nitorina bi ẹnyin ba njẹ, bi ẹnyin ba si
nmu, tabi ohunkohun ti ẹnyin ba nṣe, ẹ ma ṣe
gbogbo wọn fun ogo Ọlọrun.
32 Ẹ máṣe fi ohun ikọsẹ si ọ̀na ẹnikẹni, iba
ṣe awọn Ju, tabi awọn Hellene, tabi ijọ enia
Ọlọrun:
33 Gẹgẹ bi emi ti nwù gbogbo enia li ohun
gbogbo, ti emi ko si wá ère emi tikarami,
ṣugbọn ère awọn ọ̀pọlọpọ, ki nwọn ki o le là.

## ORI 11.

Ẹ mã ṣe ọmọ lẹhin mi, gẹgẹ bi emi pẹlu ti ṣe
ọmọ-ẹhin Kristi.
2 Ará, mo yìn nyin nisisiyi, bi ẹnyin ti nranti
mi ninu ohun gbogbo, ti ẹnyin si npa ìlana
wọnni mọ́, gẹgẹ bi mo ti fi silẹ fun nyin.
3 Ṣugbọn mo fẹ ki ẹnyin ki o mọ̀ pe, Kristi
li ori olukuluku ọkọnri; ori obiri si li ọkọ rẹ̀;
ati ori Kristi si li Ọlọrun.
4 Olukuluku ọkọnri ti ngbadura tabi ti nsọ-
tẹlẹ ni bibò ori rẹ̀, o ṣe alaibọ̀wọ fun ori rẹ̀.
5 Ṣugbọn olukuluku obiri ti ngbadura tabi ti
nsọtẹlẹ li aibò ori rẹ̀, o ṣe alaibọ̀wọ fun ori rẹ̀:
nitori eyini jẹ bakanna, gẹgẹ bi ẹnipe o fári.
6 Nitoripe bi obiri ba ṣe alaibori rẹ̀, ẹ jẹ
ki a fári rẹ̀ pẹlu: ṣugbọn bi o ba ṣepe ohun
itiju ni fun obiri lati rẹrun tabi lati fári rẹ̀, ẹ
jẹ ki o bò ori rẹ̀.

7 Nitõtọ ko tilẹ tọ́ ki ọkọnri ki o má bò ori
rẹ̀, niwọn bi on ti iṣe aperẹ ati ogo Ọlọrun:
ṣugbọn obiri ni iṣe ogo ọkọnri.
8 Nitoripe a ko mu ọkọnri ti ara obiri wá;
ṣugbọn obiri li a mu ti ara ọkọnri wá.
9 Bẽni a ko da ọkọnri nitori obiri; ṣugbọn a
da obiri nitori ọkọnri.
10 Nitori idi eyi li o fi yẹ fun obiri lati li ọlá
fun ori rẹ̀ nitori awọn angeli.
11 Ṣugbọn ọkọnri ko le wà laisi obiri, bẽni
obiri ko le wà laisi ọkọnri, nipa ti Oluwa.
12 Nitoripe bi obiri ti ti ara ọkọnri wá, gẹgẹ
bẽli ọkọnri si tipasẹ obiri wá pẹlu; ṣugbọn
lọwọ Ọlọrun li ohun gbogbo ti wá.
13 Ẹ rò o ninu ẹnyin tikara nyin: o yẹ li
oju nyin ki obiri ki o ma gbadura si Ọlọrun
laibori rẹ̀?
14 Ani ẹda tikararẹ̀ papa ko kọ́ nyin pe, bi
ọkọnri ba ni irun gigun, ohun itiju ni fun u?
15 Ṣugbọn bi obiri ba ni irun gigun, ogo ni
fun u: nitoriti a fi irun rẹ̀ fun u lati fi ṣe iboju.
16 Ṣugbọn bi ẹnikẹni ba dabi aṣagọn enia
ninu nyin, awa ko ni irú ìwa bẽ, tabi ijọ enia
Ọlọrun.
17 Njẹ emi ko yìn nyin nitori eyiti emi nfi
aṣẹ fun nyin nisisiyi pe, ẹnyin pejọ pọ̀ ki iṣe
fun rere, ṣugbọn fun buburu nyin.
18 Nitori ṣaju ohun gbogbo mo gbọ́ pe,
nigbati ẹnyin pejọ ni ile Ọlọrun, ìyapa mbẹ
ninu nyin; mo si gbà a gbọ́ li apakan.
19 Nitoripe ko le ṣe ki o má si awọn aladamọ̀
ninu nyin pẹlu, ki awọn ti iṣe ẹni itẹwọgbà ba
le fi ara hàn.

20 Nitorina nigbati ẹnyin ba pejọ pọ̀ si ibi
kan, eyi ki iṣe lati jẹ Onjẹ Alẹ Oluwa.
21 Nitoripe ni jijẹ ẹnikan ngbà onjẹ tirẹ̀
ṣaju ẹnikeji: ebi npa ẹnikan, ẹnikeji si nmu
amupara.
22 Kinla? ẹnyin ko ni ile, nibiti ẹnyin o ma
jẹ, ti ẹnyin o ma mu? tabi ẹnyin ngàn ijọ
enia Ọlọrun, ẹnyin si ndojutì awọn ti ko ni?
Kili emi o wi fun nyin? emi o ha yìn nyin
ninu eyi? emi ko yìn nyin rara.
23 Nitoripe lọwọ Oluwa ni mo ti gbà eyini ti
mo ti fifun nyin pẹlu, pe Jesu Oluwa li oru
ọjọ na ti a ṣofofo rẹ̀, o mu akara:
24 Nigbati o si dupẹ, o bù u, o si wipe, Gbà,
jẹ: eyiyi li ara mi ti a ṣẹ fun nyin: ẹ ma ṣe
eyi ni iranti mi.
25 Gẹgẹ bẽ pẹlu li o si mu ago, lẹhin igbati
o jẹun tan, o nwipe, Ago yi ni majẹmu titun
ẹ̀jẹ mi: nigbakugba ti ẹnyin ba nmu u, ẹ ma
ṣe eyi ni iranti mi.
26 Nitori nigbakugba ti ẹnyin ba njẹ akara
yi, ti ẹnyin ba si nmu ago yi, ẹnyin nfi ikú
Oluwa hàn titi yio fi de.
27 Nitorina ẹnikẹni ti o ba jẹ akara yi, ti o
si mu ago Oluwa yi laiyẹ, on o jẹbi ara ati ẹ̀jẹ
Oluwa.
28 Ṣugbọn jẹ ki enia ki o wadi ara rẹ̀ daju, bẽni
ki o jẹ ninu akara na, ki o si mu ninu ago na.
29 Nitori ẹnikẹni ti o ba njẹ, ti o ba si nmu
laiyẹ, o njẹ, o si nmu ẹbi fun ara rẹ̀, ko si mọ̀
ara Oluwa.
30 Nitori idi eyi li ọ̀pọlọpọ fi di alailera ati
olokunrun ninu nyin, ti ọ̀pọlọpọ si sùn.

 

31 Nitoripe bi awa ba jẹ da ara wa lẹjọ, a ki
yio si da wa lẹjọ.
32 Ṣugbọn nigbati a ba nda wa lẹjọ, lati ọwọ́
Oluwa li a ti nnà wa, ki a máṣe da wa lẹbi
pẹlu araiye.
33 Nitorina, ará mi, nigbati ẹnyin ba pejọ
lati jẹun, ẹ mã duro dè ara nyin.
34 Bi ebi ba si npa ẹnikẹni, ki o jẹun ni ile
rẹ̀; ki ẹnyin ki o máṣe pejọ fun ẹbi ara nyin.
Iyokùn li emi o tò lẹsẹsẹ nigbati mo ba de.

## ORI 12.

NISISIYI ara, emi ko fẹ ki ẹnyin ki o wà li òpe
nipa ti ẹ̀bun ẹmí.
2 Ẹnyin sá mọ̀ bi ẹnyin ti jẹ Keferi ti a fà lọ
sọdọ odi oriṣa wọnyi, gẹgẹ bi a ti dari nyin.
3 Nitorina mo wi fun nyin lati mọ̀ pe, ko si
ẹnikẹni ti nsọ̀rọ nipa Ẹmí Ọlọrun, ti o le pè
Jesu li ẹni ifibu: ati pe, ko si ẹniti o le wipe,
Oluwa ni Jesu iṣe, bikoṣe nipa Ẹmí Mimọ́.
4 Nisisiyi onirũru ẹ̀bun li o sá wà, ṣugbọn
ọkan li Ẹmí.
5 Ati onirũru iṣẹ iranṣẹ li o si wà, ṣugbọn
Oluwa kanna ni.
6 Ati alarabara iṣẹ li o si wà, ṣugbọn Ọlọrun
kanna ni nṣiṣẹ gbogbo wọn ninu gbogbo wọn.
7 Ṣugbọn a nfi ifihàn Ẹmí fun olukuluku
enia lati jère nipasẹ rẹ̀.
8 Nitoriti a fi ọ̀rọ ọgbọ́n fun ẹnikan nipa ti
Ẹmí; ati fun ẹlomiran ọ̀rọ ìmọ nipa Ẹmí
kanna;
9 Ati fun ẹlomiran igbagbọ́ nipa Ẹmí kan

na; ati fun ẹlomiran ẹ̀bun imularada nipa
Ẹmí kanna;
10 Fun ẹlomiran iṣẹ iyanu iṣe; fun ẹlomiran
isọtẹlẹ; fun ẹlomiran ìmọ ẹmí; fun ẹlomiran
onirũru ède ifọ̀; fun ẹlomiran itumọ̀ ède:
11 Ṣugbọn gbogbo wọnyi li ẹnikan nì, ani
Ẹmí kanna nṣe, o npín fun olukuluku gẹgẹ bi
o ti wù u.
12 Nitoripe gẹgẹ bi ara ti jẹ ọkan, ti o si li
ẹ̀ya li ọ̀pọlọpọ, ti gbogbo ẹ̀ya ara kanna ti iṣe
ọ̀pọlọpọ, di ara kan: gẹgẹ bẽni Kristi pẹlu.
13 Nitoripe nipa Ẹmí kan li a ti baptisi
gbogbo wa sinu ara kan, iba ṣe Ju, iba ṣe
Hellene, iba ṣe ọmọ-ọdọ, iba ṣe omnira; a si
ti mu gbogbo wa mu ninu Ẹmí kan.
14 Nitoripe ara ki iṣe ẹ̀ya kan, bikoṣe ọ̀pọ-
lọpọ.
15 Bi ẹsẹ ba si wipe, Nitoriti emi ki iṣe ọwọ́,
emi ki iṣe ti ara; nitorina on ki ha ṣe ti
ara bi?
16 Bi etí ba si wipe, Nitoriti emi ki iṣe oju,
emi ki iṣe ti ara; nitorina on ki ha ṣe ti
ara bi?
17 Njẹ bi gbogbo ara ba jẹ oju, nibo ni
igbọràn iba gbé wà? Bi gbogbo rẹ̀ ba si jẹ
igbọràn, nibo ni igbõrun iba gbé wà?
18 Ṣugbọn nisisiyi Ọlọrun ti fi olukuluku
awọn ẹ̀ya sinu ara, gẹgẹ bi o ti wù u.
19 Bi gbogbo wọn ba si jẹ ẹ̀ya kan, nibo li
ara iba gbé wà?
20 Ṣugbọn nisisiyi ni nwọn jẹ ọ̀pọlọpọ ẹ̀ya,
ṣugbọn ara kan ni sibẹ̀.
21 Bẽni oju ko le wi fun ọwọ́ pe, emi ko ni

ifi ọ ṣe: tabi ki ori wi ẹ̀wẹ fun ẹsẹ pe, emi ko
ni ifi nyin ṣe.
22 Ṣugbọn pẹlupẹlu awọn ẹ̀ya ara wọnni ti
o dabi ẹnipe nwọn ṣe alailera jù, awọn li a ko
le ṣe alaini:
23 Ati awọn ẹ̀ya ara wọnni ti awa rò pe nwọn
ṣe ailọlá, lori wọnyi li awa si nfi ọlá si lọpọ-
lọpọ; bẽni ibi aiyẹ wa si ni ẹyẹ́ lọpọlọpọ.
24 Nitoripe ibi ti o li ẹyẹ́ li ara wa ko ṣe
alaini: ṣugbọn Ọlọrun ti ṣe ara lọkan, o si fi
ọ̀pọlọpọ ọlá fun ibi ti o ṣe alaini:
25 Ki ìyapa ki o máṣe si ninu ara; ṣugbọn
ki awọn ẹ̀ya ara ki o le ma ṣe aniyan kanna
fun ara wọn.
26 Ati bi ẹ̀ya kan ba njìya, ki gbogbo ẹ̀ya si
jùmọ ba a jìya; tabi bi a ba nṣe ọlá fun ẹ̀ya
kan, ki gbogbo ẹ̀ya iyokùn jùmọ ba a yọ̀.
27 Njẹ nisisiyi ẹnyin ni ara Kristi nitõtọ, ati
pàtaki ẹ̀ya ninu rẹ̀.
28 Ọlọrun si gbé awọn miran kalẹ ninu ijọ
enia rẹ̀, ekini awọn aposteli, ekeji awọn woli,
ẹkẹta awọn olukọni, lẹhin eyini iṣẹ iyanu,
nigbana li ẹ̀bun imularada, iranlọwọ, iṣolori,
onirũru ède.
29 Gbogbo wọn ni iṣe aposteli bi? gbogbo
wọn ni iṣe woli bi? gbogbo wọn ni iṣe olukọni
bi? gbogbo wọn ni ha nṣe iṣẹ iyanu bi?
30 Gbogbo wọn li o ha li ẹ̀bun imularada bi?
iṣe gbogbo wọn ni nfi ède fọ̀ bi? gbogbo wọn
ni nṣe itumọ̀ bi?
31 Ṣugbọn ẹ ma fi itara ṣafẹri ẹ̀bun ti o dara
julọ: ṣugbọn mo si fi ọ̀na kan ti o tayọ julọ
hàn nyin.

## ORI 13.

BI mo tilẹ nfi ède enia ati ti angeli sọ̀rọ, ti
emi ko si ni ifẹ, emi dabi idẹ ti ndún, tabi bi
ohun èlo olohùn gõro.
2 Ani bi mo tilẹ li ẹ̀bun isọtẹlẹ, ti mo si
moye gbogbo ọ̀rọ ijinlẹ, ati gbogbo ìmọ; ati
bi mo tilẹ ni gbogbo igbagbọ́, tobẹ̃ ti mo le ṣí
awọn òke nla nipò, ti emi ko si ni ifẹ, asan
ni mi.
3 Ani bi mo tilẹ fi gbogbo ẹrù mi jìn lati fi
bọ́ awọn talakà, ati bi mo si fi ara mi funni
ni sisun ninu iná, ti emi ko si ni ifẹ, ko ṣe ère
kan fun mi.
4 Nitori ifẹ ama jìya pẹ titi, o si ṣeun;
ifẹ ki iṣe ilara; ifẹ ki igbé ara rẹ̀ ga, on ki si
ifẹ̀ soke,
5 On ki ifi ara rẹ̀ ṣe ohun ti ko tọ́, bẹ̃ni ki
iwá eyi ti ṣe ti ara rẹ̀, a ki imu u binu kankan,
bẹ̃ni ki igbiro ohun buburu;
6 Ifẹ ki iyọ̀ si ìwa buburu, ṣugbọn ama yọ̀
ninu otitọ;
7 On ama gbiyanju ohun gbogbo, a si ma
gbà ohun gbogbo gbọ́, ama reti ohun gbogbo,
a si ma fi àiya rán ohun gbogbo.
8 Ifẹ ki iyẹ̀ titi lai: ṣugbọn bi o ba ṣepe
isọtẹlẹ li o wà, nwọn o si dopin; bi o ba ṣepe
ẹ̀bun ahọn ni, nwọn o si dakẹ; bi o ba ṣepe
ìmọ ni, on o si di asan.
9 Nitoripe awa ni ìmọ li apakan, awa si
nsọtẹlẹ li apakan.

10 Ṣugbọn nigbati eyi ti o pé ba de, eyi ti iṣe
ti apakan yio ti ọna kuro.
11 Nigbati mo wà li ewe, emi ama sọ̀rọ bi
ewe, emi ama moye bi ewe, emi a si ma rò bi
ewe: ṣugbọn nigbati mo di ọkọnri tan, mo fi
ìwa ewe silẹ.
12 Nitoripe awa nriran baibai ninu awojiji;
ṣugbọn nigbana ni ifojukoju: nisisiyi mo mọ̀
li apakan; ṣugbọn nigbana li emi o mọ̀ gẹgẹ
bi mo si ti di mimọ̀ pẹlu.
13 Ati nisisiyi igbagbọ́, ireti, ati ifẹ mbẹ,
awọn mẹta yi: ṣugbọn eyiti o tobi jù ninu
wọn ni ifẹ.

## ORI 14.

Ẹ MA lepa ifẹni, ki ẹ si ma ṣafẹri ẹ̀bun ti iṣe ti
Ẹmí, ṣugbọn jù gbogbo wọn lọ ki ẹ kuku le
ma sọtẹlẹ.
2 Nitori ẹniti nsọ̀rọ li ède aimọ̀, ko sọ̀rọ si
enia, bikoṣe si Ọlọrun: nitori ko si ẹniti o
gbọ̀rọ rẹ̀; ṣugbọn nipa ti ẹmí o nsọ̀rọ ohun
ijinlẹ:
3 Ṣugbọn ẹniti nsọtẹlẹ, nsọ̀rọ si enia fun imu-
duro, ati igbiyanju, ati itunu wọn.
4 Ẹniti nsọ̀rọ li ède aimọ̀ ngbà ara rẹ̀ niyanju;
ṣugbọn ẹniti nsọtẹlẹ ngbà ijọ enia Ọlọrun
niyanju.
5 Emi fẹ ki gbogbo nyin le ma fi ède fọ̀,
ṣugbọn ki ẹnyin kuku ma sọtẹlẹ: nitori ẹniti
nsọtẹlẹ pọ̀ju ẹniti nfi ède fọ̀ lọ, ayaṣebi o
ba nṣe itumọ̀, ki ijọ enia Ọlọrun ki o le kọ́
ẹkọ́.
6 Nisisiyi, ará, bi mo wá si arin nyin, ti

emi nfi ède fọ̀, ère kili emi o jasi fun nyin,
bikoṣepe mo ba nsọ fun nyin, yala nipa iṣipaya,
tabi nipa imoye, tabi nipa isọtẹlẹ tabi nipa
ẹkọ́?
7 Ati papa awọn nkan ti ko li ẹmí ti ndún,
iba ṣe fère tabi dùru, bikoṣepe ìyatọ ba wà
ninu ohùn wọn, a o ti ṣe le mọ̀ ohun ti a nfun
fère tabi ti a nlù dùru si?
8 Nitoripe bi ohùn ìpe ba ṣe aidaniloju, tani
o mu ara rẹ̀ silẹ fun ibi ìja?
9 Bẹ̃ gẹgẹ si li ẹnyin, bikoṣepe ẹnyin ba nfi
ahọ́n nyin sọrọ ti o ye ni, a o ti ṣe le mọ̀ ohun
ti a nwi? nitoripe ẹnyin o sọ̀rọ si ofurufu.
10 Nitõtọ bọya ọ̀pọlọpọ irú ohùn ni mbẹ li
aiye, ko si si ọkan ninu wọn ti o ṣe alaini
apẹrẹ.
11 Nitorina bi emi ko mọ̀ idi ohùn na, emi o
jasi alaigbede kan si ẹniti nsọ̀rọ, ẹniti nsọ̀rọ
yio si jasi alaigbede kan si mi.
12 Niwọn bi ẹnyin ti ni itara fun ẹ̀bun
ẹmí gbogbo, gẹgẹ bẹ̃ni ki ẹnyin ki o si ma
ṣe afẹri lati tayọ si ohun imuduro ijọ enia
Ọlọrun.
13 Nitorina ẹ jẹ ki ẹniti nsọ̀rọ li ède aimọ̀,
gbadura ki o le ma ṣe itumọ̀.
14 Nitoripe bi emi ba ngbadura li ède aimọ̀,
ẹmí mi ngbadura nitõtọ, ṣugbọn imoye mi jasi
alaileso.
15 Njẹ kini rè? Emi o fi ẹmí gbadura, emi
o si fi imoye gbadura pẹlu: emi o fi ẹmí kọrin,
emi o si fi imoye kọrin pẹlu.
16 Tabi nigbati iwọ ba sure nipa ti ẹmí,
ẹniti mbẹ ni ipò alaikọ́gbọn yio ti ṣe wipe,

Amin si idupẹ rẹ, ki akiyesi i, on ko gbọ́ bi
iwọ ti wi?
17 Nitoriti iwọ dupẹ gidigidi nitõtọ, ṣugbọn
ẹlomiran ko li ẹkọ́ lati mu u duro.
18 Mo dupẹ fun Ọlọrun mi, nitoriti emi nfi
ède pupọ sọ̀rọ jù gbogbo nyin lọ:
19 Ṣugbọn mo fẹ ki nkuku fi ìmọ mi sọ ọ̀rọ
marun ninu ijọ enia Ọlọrun, lati fi ohùn mi
kọ́ awọn ẹlomiran pẹlu, jù ẹgbarun ọ̀rọ li ède
aimọ̀ lọ.
20 Ará, ẹ máṣe jasi ọmọde ni imoye: ṣugbọn
ẹ jasi ọmọde li arankan, ṣugbọn ni imoye ki ẹ
jasi àgba.
21 A ti kọ ọ ninu ofin wipe, Nipa awọn enia
ahọn miran ati ète miran li emi o fi sọ̀rọ fun
awọn enia yi; ṣugbọn niti gbogbo eyi, nwọn
ki yio gbohùn mi sibẹ̀, li Oluwa wi.
22 Nitorina awọn ahọn jasi àmi kan, ki iṣe
fun awọn ti o gbagbọ́, bikoṣe fun awọn alai-
gbagbọ́: ṣugbọn isọtẹlẹ ki iṣe fun awọn ti ko
gbagbọ́, bikoṣe fun awọn ti o gbagbọ́.
23 Njẹ bi gbogbo ijọ enia Ọlọrun pejọ si ibi
kan, ti gbogbo nwọn si nfi ède fọ̀, bi awọn ti
iṣe alailọ́gbọn ati alaigbagbọ́ ba wọle wá, nwọn
ki yio wipe ẹnyin nṣe wère?
24 Ṣugbọn bi gbogbo nyin nsọtẹlẹ, ti ẹnikan
ti ko gbagbọ́ tabi alaikẹkọ́ ba wọle wá, gbogbo
nyin ni yio fi oyé ẹsẹ yé e, gbogbo nyin ni yio
ṣe idajọ rẹ̀:
25 Bẹ̃li a si fi aṣiri àiya rẹ̀ hàn; on o si wolẹ
yio gbadura si Ọlọrun, yio si ròhin wipe,
Ọlọrun mbẹ larin nyin li otitọ.
26 Njẹ ẽhatiṣe, ará? nigbati ẹnyin pejọ pọ̀,

ti olukuluku nyin ni psalmu kan, ẹkọ́ kan, ède
kan, ifihàn kan, itumọ̀ kan. Ẹ ma ṣe ohun
gbogbo lati muni-duro.
27 Bi ẹnikan ba nfi ède aimọ̀ fọ̀, ki o jẹ
enia meji, tabi bi o tilẹ pọ̀ tan, ki o jẹ
mẹta, ati eyini lẹsẹsẹ; ki ẹnikan si ṣe
itumọ̀.
28 Ṣugbọn bi ko ba si onitumọ̀, ki o pa ẹnu
rẹ̀ mọ́ ninu ijọ; ẹ jẹ ki o ma ba ara rẹ̀ sọ̀rọ
ati Ọlọrun.
29 Jẹ ki awọn woli meji bi mẹta sọrọ, jẹ ki
awọn ẹlomiran ṣe idajọ.
30 Bi a ba si fi ohunkohun hàn ẹniti o joko
leti ibẹ̀, jẹ ki ẹni iṣaju pa ẹnu rẹ̀ mọ́.
31 Li ọkọkan ni ki gbogbo nyin ma sọtẹlẹ,
ki gbogbo nyin ba le li ẹkọ́, ki gbogbo nyin le
ni itunu.
32 Ẹmí awọn woli a si ma farabalẹ fun awọn
woli.
33 Nitori Ọlọrun ki iṣe olupilẹṣẹ ohun rudu-
rudu, bikoṣe ti alafia, gẹgẹ bi o ti jasi ninu
gbogko ijọ enia mimọ́ Ọlọrun.
34 Jẹ ki awọn obiri nyin dakẹ ninu ijọ enia
Ọlọrun: nitori a ko fifun wọn lati fọhùn;
ṣugbọn a pa a laṣẹ fun wọn lati wà labẹ
itẹriba, gẹgẹ bi ofin pẹlu ti wi.
35 Bi nwọn ba si nfẹ kọ́ ohunkohun, ki
nwọn ki o bère lọwọ ọkọ wọn ni ile: nitori
ohun itiju ni fun awọn obiri lati ma fọhùn
ninu ijọ enia Ọlọrun.
36 Kini rè? lọdọ nyin li ọ̀rọ Ọlọrun ti jade
ni? tabi o tọ̀ nyin wá nikan?
37 Bi ẹnikẹni ba rò ninu ara rẹ̀ pe woli li

on iṣe, tabi ẹniti o li ẹmí, ki o jẹwọ pe
awọn ofin Oluwa ni nkan ti mo kọwe wọn
si nyin.
38 Ṣugbọn bi ẹnikan ba jasi òpe, ẹ jẹ ki o
jasi òpe.
39 Nitorina, ará, ẹ ma fi itara ṣafẹri lati
sọtẹlẹ, ki ẹ má si ṣe danilẹkun lati fi ède
fọ̀.
40 Ẹ ma ṣe ohun gbogbo ni tẹyẹtẹyẹ ati
lẹsẹlẹsẹ.

## ORI 15.

PẸLUPẸLU, ará, emi nròhin Ihin-rere na fun
nyin ti mo ti wasu fun nyin, eyiti ẹnyin pẹlu
si ti gbà, ninu eyi ti ẹnyin si duro;
2 Nipasẹ eyiti a o fi gbà nyin là pẹlu, bi
ẹnyin ba di ọ̀rọ ti mo ti wasu fun nyin mu
ṣinṣin, bikoṣepe ẹnyin ba gbagbọ́ lasan.
3 Nitoripe ṣiwaju ohun gbogbo mo fi eyiti
mo ti gbà le nyin lọwọ pẹlu, bi Kristi ti
kú nitori ẹ̀ṣẹ wa gẹgẹ bi Iwe mimọ́ Ọlọrun
ti wi;
4 Ati pe a sinkú rẹ̀, ati pe o tún jinde ni ijọ
kẹta gẹgẹ bi Iwe mimọ́ Ọlọrun ti wi:
5 Ati pe a ri i lọdọ Kefa, lẹhin eyini a si ri i
lọdọ awọn mejejila:
6 Lẹhin eyini a ri i lẹ̃kanṣoṣo lọdọ awọn ará
ti o jù ẹdẹgbẹta lọ; apakan, ti o pọ̀ju ninu
wọn, wà titi fi di isisiyi, ṣugbọn awọn diẹ ti
dubulẹ sùn.
7 Lẹhin eyini a ri i lọdọ Jakọbu; lẹhin na li
a ri i lọdọ gbogbo awọn Aposteli.
8 Ati nikẹhin gbogbo wọn a ri i lọdọ mi

pẹlu, bi ẹnikan ti a bí li ọmọ iṣẹ́nu ṣiwaju
igba akokò rẹ̀.
9 Nitori emi li ẹniti o kere jùlọ ninu awọn
Aposteli, ti emi ko yẹ li ẹniti a ba pè li
Aposteli kan, nitoriti mo ti nṣe inunibini si
ijọ enia Ọlọrun.
10 Ṣugbọn nipa ore-ọfẹ Ọlọrun, mo ri bi
mo ti ri: ati ore-ọfẹ rẹ̀ ti a fifun mi ko si jẹ
asan; ṣugbọn mo ṣiṣẹ lọpọlọpọ jù gbogbo wọn
lọ: ṣugbọn ki iṣe emi, bikoṣe ore-ọfẹ Ọlọrun
ti o wà pẹlu mi.
11 Nitorina iba ṣe emi tabi awọn ni, bẽli awa
nwasu, bẽ ẹnyin si ngbagbọ́.
12 Njẹ bi a ba nwasu Kristi pe o ti jinde
kuro ninu okú, ẽhatiṣe ti awọn miran ninu
nyin fi wipe, ajinde okú ko si?
13 Ṣugbọn bi ajinde okú ko si, njẹ Kristi ko
jinde:
14 Njẹ bi Kristi ko ba jinde, asan ni iwasu
wa, asan si ni igbagbọ́ nyin pẹlu.
15 Pẹlupẹlu, awa si jasi ẹlẹri eke fun Ọlọrun;
nitoriti awa njẹri Ọlọrun pe o ti jí Kristi dide:
ẹniti on ko jí dide kuro ninu okú, bi o ba ṣepe
awọn okú ko jinde?
16 Nitoripe bi awọn okú ko jinde, njẹ, a ko
jí Kristi dide:
17 Bi a ko ba si jí Kristi dide, asan ni igba-
gbọ́ nyin; ẹnyin wà ninu ẹ̀ṣẹ nyin di isisiyi.
18 Njẹ awọn pẹlu ti o dubulẹ sùn nipa ti
Kristi ṣegbé.
19 Bi o ba ṣepe ni kìki aiye yi nikan li awa
ni ireti niti Kristi, awa jasi òtoṣi jùlọ ninu
gbogbo enia.

20 Ṣugbọn nisisiyi Kristi ti jinde kuro ninu
okú, o si di akọbi ninu awọn ti o sùn.
21 Nitori igbati o ti ṣepe lati ipa ọdọ enia ni
ikú ti wá, nipa ọdọ enia li ajinde ninu okú si
ti wá pẹlu.
22 Nitori bi gbogbo enia ti kú nipa Adamu,
bẽni gbogbo enia yio si di ãye nipa Kristi.
23 Ṣugbọn olukuluku enia ni ipa tirẹ̀:
Kristi akọbi; lẹhin eyini awọn ti iṣe ti Kristi
li àbọ rẹ̀.
24 Nigbana li opin o de, nigbati o ba ti fi
ijọba fun Ọlọrun, ani Baba tikararẹ̀; nigbati
o ba ti tẹ̀ ori gbogbo awọn olori, ati gbogbo
ọlá ati agbara ba.
25 Nitoripe ko le ṣaima jọba, titi yio fi tẹ̀ ori
gbogbo awọn ọtá mọlẹ li atẹlẹsẹ rẹ̀.
26 Ikú ni ọtá ti yio parun kẹhin.
27 Nitori o ti tẹ̀ ohun gbogbo mọlẹ li
atẹlẹsẹ rẹ̀. Ṣugbọn nigbati o wipe ohun
gbogbo li a fi sabẹ rẹ̀, o daniloju pe, on
nikanṣoṣo li o kù, ti o fi ohun gbogbo si i
labẹ.
28 Nigbati a ba si tẹ̀ ori ohun gbogbo
ba fun u tan, nigbana li Ọmọ tikararẹ̀ pẹlu
yio tẹriba fun ẹniti o fi ohun gbogbo sabẹ
rẹ̀, ki Ọlọrun ki o le jasi gbogbo li ohun
gbogbo.
29 Njẹ kili awọn ti a baptisi nitori okú
yio ha ṣe, bi o ba ṣepe awọn okú ko jinde
rara? nitori kili a ha ṣe mbaptisi wọn nitori
okú?
30 Nitori kili awa si ṣe mbẹ ninu ewu ni
wakati gbogbo?

31 Ayọ̀ nyin ti mo ni nipa Kristi Jesu Oluwa
wa ni mo fi sọ pe, emi nkú li ojojumọ́.
32 Ki a wi nipa ti enia, bi mo ba ẹranko jà
li Efesu, anfani kili o jasi fun mi, bi o ba ṣepe
awọn okú ko jinde? ẹ jẹ ki a ma jẹ, ẹ jẹ ki a
ma mu; ọla li awa o sá kú.
33 Ki a má tàn nyin jẹ: ọ̀rọ buburu ama ba
ìwa rere jẹ.
34 Ẹ jí si ododo, ki ẹ má si dẹṣẹ mọ́; nitori
awọn ẹlomiran ko ni ìmọ Ọlọrun: mo sọ eyi
fun itiju nyin.
35 Ṣugbọn ẹlomiran yio wipe, Bawo li a o
ha jí awọn okú dide? ara bawo ni nwọn o
pada si?
36 Iwọ alaimoye, irú ohun ti iwọ fọnrugbin
ki ihù bikoṣepe o ba kú:
37 Ati eyi ti iwọ fọnrugbin, ara ti mbọ̀
ki iwọ fọnrugbin, ṣugbọn ọmọ ni iso, iba ṣe
alikama, tabi irú miran.
38 Ṣugbọn Ọlọrun fun u li ara bi o ti wù u,
ati fun irú olukuluku ara tirẹ̀.
39 Gbogbo ẹran ara ki iṣe ẹran ara kan-
na: ṣugbọn ọ̀tọ li ẹran ara ti enia, ọ̀tọ li
ẹran ara ti ẹrankọ, ọ̀tọ ni ti ẹja, ọ̀tọ si ni ti
ẹiyẹ.
40 Ara ti oke ọrun mbẹ, ara ti aiye pẹlu si
mbẹ: ṣugbọn ogo ti oke ọrun ọ̀tọ, ati ogo ti
aiye ọ̀tọ.
41 Ọ̀tọ sá li ogo ti õrùn, ọ̀tọ li ogo ti oṣupa,
ọ̀tọ si li ogo ti irawọ: irawọ sá yàtọ si irawọ
li ogo.
42 Gẹgẹ bẽ̩ si li ajinde awọn okú, A gbìn i
ni idibajẹ; a si jí i dide li aidibajẹ:

43 A gbìn i li ainiyìn; a si jí i dide li ogo:
a gbìn i li ailera, a si jí i dide li agbara:
44 A gbìn i li ara iyara; a si jí i dide li ara
ẹmí. Ara iyara mbẹ, ara ẹmí si mbẹ.
45 Bẹ̃li a si kọ ọ pe, Adamu iṣaju ọkọnri
alãye ọkàn li a da a; Adamu ikẹhin ẹmí
isọnidãye ni.
46 Ṣugbọn eyi ti iṣe ẹlẹmí kọ tète ṣaju,
bikoṣe eyi ti iṣe ara iyara; nikẹhin eyi ti iṣe
ẹlẹmí.
47 Ọkọnri ti iṣaju ati inu erupẹ̀ wá, elerupẹ̀:
ọkọnri ekeji li Oluwa lati ọrun wá.
48 Bi elerupẹ̀ ti ri, bẹ̃ si ni irú awọn ti iṣe ti
elerupẹ̀: bi ẹniti iṣe tí ọrun ti ri, bẹ̃ si ni irú
awọn ti iṣe ti ọrun.
49 Bi awa si ti rù aworan ti elerupẹ̀, bẹ̃li
awa o si rù aworan ẹniti iṣe ti ọrun
pẹlu.
50 Ará, njẹ eyi ni mo wi fun nyin pe, ara on
ẹ̀jẹ ko le jogún ijọba Ọlọrun; bẹ̃ni idibajẹ ko
le jogún aidibajẹ.
51 Kiyesi i, ọ̀rọ ijinlẹ ni mo fihàn nyin;
Gbogbo wa ki yio sùn, ṣugbọn gbogbo wa li
a o pa lara da,
52 Lọgan, ni iṣẹ́ju kan, nigba ìpe ikẹhin:
nitori ìpe o dún, a o si jí awọn okú dide li
aidibajẹ, a o si pa wa lara da.
53 Nitoripe ara idibajẹ yi yio mu aidibajẹ
wọ̀, ati ara ikú yi yio mu aikú wọ̀.
54 Bẹ̃ni nigbati ara idibajẹ yi ba ti mu
aidibajẹ wọ̀, ti ara ikú yi ba si ti mu aikú
wọ̀ bẹ̃ tan, nigbana li ọ̀rọ ti a kọ yio ṣẹ pe, A
gbé ikú mì ni iṣẹgun.

55 Ikú, oró itani rẹ wà? Isà okú, iṣẹgun
rẹ wà?
56 Oró itani ikú li ẹ̀ṣẹ; ati agbara ẹ̀ṣẹ li
ofin.
57 Ṣugbọn ọpẹ́ ni fun Ọlọrun ẹniti o ti fun
wa ni iṣẹgun nipa Jesu Kristi Oluwa wa.
58 Nitorina ẹnyin ará mi olufẹ, ẹ ma duro
ṣinṣin, laiyẹsẹ, ki ẹnyin ki o ma pọ̀ si i ni
iṣẹ Oluwa nigbagbogbo, niwọn bi ẹnyin ti mọ̀
pe iṣẹ nyin ki yio jasi asan nipa ti Oluwa.

## ORI 16.

NJẸ niti idawo fun ijọ enia mimọ́, bi mo ti fi
aṣẹ fun gbogbo ijọ enia Ọlọrun ni Galatia,
gẹgẹ bẹ̃ni ki ẹ ṣe.
2 Li ọjọ ekini ọ̀sẹ, ki olukuluku nyin fi sinu
iṣura lọdọ ara rẹ̀ li apakan, gẹgẹ bi Ọlọrun
ti ṣe rere fun u, ki o máṣe si ikojọ nigbati mo
ba de.
3 Ati nigbati mo ba de, ẹnikẹni ti o ba
ṣe ẹni itẹwọgbà nipa iwe nyin, awọn li
emi o rán lati mu ẹ̀bun nyin gòke lọ si
Jerusalemu.
4 Bi o ba si yẹ ki emi ki o lọ pẹlu, nwọn
o si ba mi lọ.
5 Emi o tọ̀ nyin wá nisisiyi, nigbati emi o
kọja lọ larin Makedonia: nitoriti emi nkọja lọ
larin Makedonia.
6 Bọya emi o si duro, ani, emi a si potutù
pẹlu nyin, ki ẹnyin ki o le sìn mi li ọ̀na àjo mi,
nibikibi ti mo gbé nlọ.
7 Nitori emi ki yio ri nyin li ọ̀na nisisiyi;

ṣugbọn emi gbẹkẹle lati duro lọdọ ǹyin nigba
diẹ, bi Oluwa ba fẹ.
8 Ṣugbọn emi o duro ni Efesu titi di
Pentekosti.
9 Nitoripe ilẹkun nla ati aitase ṣí silẹ fun
mi, ọ̀pọlọpọ si li awọn ọtá ti mbẹ.
10 Njẹ bi Timoteu ba de, ẹ kiyesi ki o le wà
lọdọ nyin laibẹ̀ru: nitoriti on nṣe iṣẹ Oluwa,
gẹgẹ bi emi ti nṣe.
11 Nitorina ki ẹnikẹni máṣe kẹgan rẹ̀: ṣu-
gbọn ki ẹnyin ki o ṣe itọju rẹ̀ jade li alafia,
ki on ki o le tọ̀ mi wá: nitoriti emi nwò ọ̀na
rẹ̀ pẹlu awọn arakọnri.
12 Nipa ti Apollo arakọnri wa, mo fẹ gidi-
gidi ki o tọ̀ nyin wá pẹlu awọn arakọnri:
ṣugbọn ki iṣe ifẹ rẹ̀ lati wá nisisiyi; ṣugbọn
on o wá nigbati o ba ni akokò ti o wọ̀.
13 Ẹ ma ṣọra, ẹ duro gangan ni igbagbọ́, ẹ
ṣera nyin bi ọkọnri ki ẹ si jẹ alagbara.
14 Ẹ ma fi ifẹni ṣe gbogbo nkan nyin.
15 Mo bẹ̀ nyin, ará, (ẹ sá mọ̀ ile ti Ste-
fana, pe awọn li akọso ti Akaia, ati pe, nwọn
si ti fi ara fun iṣẹ iranṣẹ si awọn enia
mimọ́,)
16 Ki ẹnyin ki o fi ara nyin balẹ fun irú
awọn bawọnni, ati fun olukuluku ẹniti nṣe
iranlọwọ pẹlu wa, ti o si nṣiṣẹ.
17 Mo yọ̀ nitori wíwa Stefana ati Fortunatu
ati Akaiku: nitori eyi ti o kù nipa ti nyin
nwọn ti fi kún u.
18 Nitoriti nwọn tù ẹmí mí lara ati ti nyin:
nitorina ẹ ma jẹwọ irú awọn ti o ri bẹ̀.
19 Gbogbo ijọ enia Ọlọrun ni Asia kí nyin.

Akuila ati Priskilla kí nyin gidigidi niti Oluwa,
pẹlu ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni ile wọn.
20 Gbogbo awọn arakọnri kí nyin. Ẹ fi
ifẹnukonu mimọ́ kí ara nyin.
21 Ikíni ti emi Paulu, lati ọwọ́ emi tika-
rami wá.
22 Bi ẹnikẹni ko ba fẹ Jesu Kristi Oluwa, ẹ
jẹ ki o di Anatema Maran-ata (ẹni ègun.)
23 Ki ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa ki o wà
pẹlu nyin.
24 Ki ifẹ mi wà pẹlu gbogbọ nyin niti
Kristi Jesu. Amin.

---

A kọ Episteli ekini si awọn ara Korinti, lati Filippi lọ, lati ọwọ́ Stefana, ati Fortunatu, ati Akaiku, ati Timoteu.

---

EPISTELI EKEJI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA KORINTI.

## ORI 1.

PAULU Aposteli Jesu Kristi nipa ifẹ Ọlọrun,
ati Timoteu arakọnri wa, si ijọ enia Ọlọrun ti
o wà ni Korinti, pẹlu gbogbo ijọ enia mimọ́ ti
o wà ni gbogbo Akaia:
2 Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia lati ọdọ Ọlọrun,
Baba wa, ati lati ọdọ Jesu Kristi Oluwa.
3 Olubukún li Ọlọrun, ani Baba Jesu Kristi
Oluwa wa, Baba iyọnu, ati Ọlọrun itunu
gbogbo;
4 Ẹniti ntù wa ninu ni gbogbo wahalà wa,
nipa itunu na ki awa ki o le ma tù awọn
ti o wà ninu wahalà-ki-wahalà ni inu, nipa
eyiti a fi ntù awa tikarawa ninu lati ọdọ
Ọlọrun wá.
5 Nitoripe bi ìya Kristi ti di pipọ ninu wa,
gẹgẹ bẽni itunu wa di pipọ pẹlu nipa Kristi.
6 Bi a ba si npọ́n wa loju ni, o jasi itunu ati
igbala nyin, eyiti a ṣe daju nipa ifaiya rán ìya
na ti awa njẹ pẹlu: tabi bi a ba ntù wa ninu,
o si jasi itunu ati igbala nyin.
7 Ati ireti wa nipa ti nyin duro ṣinṣin, awa
mọ̀ pe, bi ẹnyin ti jẹ alabapin ninu ìya, bẽli
ẹnyin o si jẹ alabapin pẹlu ninu itunu na.
8 Ará, awa ko sá fẹ ki ẹnyin ki o wà ninu
aimọ̀ nipa wahalà wa, ti o de si wa ni Asia, niti
a pọ́n wa loju lọpọlọpọ, rekọja agbara wa, ani
tobẽ ti igbẹkẹle ko si fun ẹmi wa mọ́:

9 Ṣugbọn awa ni idahùn ikú ninu ara wa, ki
awa ki o máṣe gbẹkẹle ara wa, bikoṣe Ọlọrun
ti njí okú dide:
10 Ẹniti o ti gbà wa là kuro ninu ikú ti o
tobi tobẽ̩, ti o si ngbà wa là: ẹniti awa gbẹ-
kẹle pe, yio si tún ma gbà wa là;
11 Ẹnyin pẹlu nṣe iranlọwọ nipa adura nyin
fun wa, pe nitori ẹ̀bun ti a fifun wa nipasẹ ọ̀pọ-
lọpọ enia, ki ọ̀pọlọpọ ki o le ma dupẹ nitori
wa.
12 Nitori eyi ni iṣogo wa, ẹrí ọkàn wa,
pe, li ọkàn kan ati otitọ ti Ọlọrun, ki iṣe
nipa ọgbọ́n ara, bikoṣe nipa ore-ọfẹ Ọlọrun,
li awa nhuwa li aiye, ati si nyin li ọ̀pọ-
lọpọ.
13 Nitoripe awa ko kọwe ohun miran si nyin
jù eyi ti ẹnyin kà lọ, tabi ti ẹnyin jẹwọ: mo
si gbẹkẹle pe ẹnyin o jẹwọ titi di opin;
14 Gẹgẹ bi ẹnyin si ti jẹwọ wa pẹlu li apakan
pe, awa li ayọ̀ nyin, gẹgẹ bi ẹnyin ti ṣe ayọ̀ wa
pẹlu li ọjọ Jesu Oluwa.
15 Ninu igbẹkẹle yi ni mo ti ngbèro lati
tọ̀ nyin wá niṣaju, ki ẹnyin ki o le ni ore-ọfẹ
nigbakeji;
16 Ati lati kọja lọdọ nyin lọ si Makedonia,
ati lati tún jade lati Makedonia wá sọdọ
nyin, ati lati mu mi lati ọdọ nyin lọ si ìha
Judea.
17 Nitorina nigbati emi ngbèro bẽ̩ ninu mi,
emi ha fi ìwa ailera ṣe bi? tabi ohun wọnni
ti mo pinnu, mo ha pinnu wọn gẹgẹ bi ti
ara bi pe, ti yio fi jẹ bẽ̩ni bẽ̩ni, ati bẽ̩kọ bẽ̩kọ
lọdọ mi?

18 Ṣugbọn bi Ọlọrun ti ṣe otitọ, ọ̀rọ wa fun
nyin ki iṣẹ bẹ̃ni ati bẹ̃kọ.
19 Nitoripe Jesu Kristi, Ọmọ Ọlọrun, ẹniti
a ti wasu rẹ̀ larin nyin nipasẹ wa, ani nipasẹ
mi ati Silfanu ati Timoteu, ki iṣe bẹ̃ni ati
bẹ̃kọ, ṣugbọn ninu rẹ̀ ni bẹ̃ni.
20 Nitoripe ninu rẹ̀ ni gbogbo ileri Ọlọrun jẹ
bẹ̃ni, ati ninu rẹ̀ Amin, si ogo Ọlọrun nipasẹ
wa.
21 Njẹ nisisiyi, Ọlọrun ni, ẹniti o fi ẹsẹ wa
mulẹ pẹlu nyin ninu Kristi, ti o si fi àmi oróro
yàn wa;
22 Ẹniti o si ti ṣe èdidi wa pẹlu, ti o si ti fi
akọso eso Ẹmí si wa li àiya.
23 Pẹlupẹlu mo pè Ọlọrun ṣe ẹlẹri li ọkàn
mi pe, nitori lati da nyin si li emi ko ṣe ti wá
si Korinti di isisiyi.
24 Ki iṣe nitori ti awa li agbara lori igbagbọ́
nyin, ṣugbọn awa ni iṣe oluranlọwọ ayọ̀ nyin:
nitoripe ẹnyin duro nipa igbagbọ́.

## ORI 2.

ṢUGBỌN mo ti pinnu eyi ninu emi tikarami pe,
emi ki yio tun fi ibinujẹ tọ̀ nyin wá.
2 Nitoripe bi emi ba mu inu nyin bajẹ, njẹ
ta li ẹniti o si nmu inu mi dùn, bikoṣe ẹniti
mo ti bà ninu jẹ?
3 Emi si kọwe nitori eyi kanna si nyin pe,
nigbati mo ba si de, ki emi ki o máṣe ni
ibinujẹ lọdọ wọn, nitori awọn ti emi iba ma
yọ̀: nitoriti mo ni igbẹkẹle ninu gbogbo nyin,
nitori ayọ̀ mi li ayọ̀ fun gbogbo nyin.

4 Nitoripe ninu ọ̀pọlọpọ wahalà ati àrokan
li àiya mi ni mo ti fi ọ̀pọlọpọ omije kọwe si
nyin; ki iṣe nitori ki a le ba nyin ninu jẹ,
ṣugbọn ki ẹnyin ki o le mọ̀ ifẹ ti mo ni si nyin
gidigidi lọpọlọpọ.
5 Ṣugbọn bi ẹnikẹni ba mu ibinujẹ wá, on
ko bà mi ninu jẹ, bikoṣe niwọn-tọnwọnsi: ki
emi ki o máṣe kà a si gbogbo nyin lọrùn.
6 Ìya yi ti ọpọlọpọ ti fi jẹ iru enia bẽ, o to
fun u.
7 Li eyiti o lodi, ẹnyin iba kuku darijì i, ẹ si
tù u ninu, bọya ki àiya irú enia bẽ ki o máṣe
bò mọlẹ nipasẹ ọ̀pọlọpọ ibinujẹ.
8 Nitorina mo bẹ̀ nyin ki ẹnyin ki o le fi ẹsẹ
ifẹ nyin mulẹ si oluwarẹ̀.
9 Nitori eyi na pẹlu ni mo ti kọwe, ki emi
ki o le mọ̀ nyin dajudaju, bi ẹnyin ba ṣe eletí
ọmọ li ohun gbogbo.
10 Ẹniti ẹnyin ba si fi ohunkohun jì fun, mo
si fi jì pẹlu: nitoripe bi emi ba fi ohunkohun
jì, ẹniti mo ba fi jì fun, nitori ti nyin ni mo ṣe
fi i jì niwaju Kristi;
11 Ki ọwọ́ Satani ki o máṣe tẹ anfani wa:
nitori awa ko ṣe alaimọ̀ arekereke rẹ̀.
12 Pẹlupẹlu nigbati mo de Troa lati wasu
Ihin-rere Kristi, ti ilẹkun si ṣí silẹ fun mi
lati ọdọ Oluwa wá,
13 Emi ko ni alafia li ọkàn mi, nitori ti emi
ko ri Titu arakọnri mi: ṣugbọn nigbati mo
ti ba wọn dagbere, mo si ti ibẹ̀ kọja lọ si
Makedonia.
14 Ọpẹ́ ni fun Ọlọrun nisisiyi, ẹniti nmu
wa bori nigba-gbogbo ninu Kristi, ti o si

 

nfi õrun didùn ìmọ rẹ̀ hàn nipa wa nibi
gbogbo.
15 Nitoripe õrun didùn kan li awa jasi nipa
Kristi fun Ọlọrun, si awọn ti a gbalà, ati si
awọn ti o ṣegbé:
16 Awa jasi õrun ikú si ikú fun ẹnikan; ati
õrun ìye si ìye fun ẹnikeji. Tali ẹniti o ha si
to fun nkan wọnyi?
17 Nitori ti awa ko dabi awọn ọ̀pọlọpọ, ti nfi
ọ̀rọ Ọlọrun ṣiṣẹ ẹ̀tan: ṣugbọn bi nipa otitọ
inu, ṣugbọn bi lati ọdọ Ọlọrun wá, ati niwaju
Ọlọrun li awa si nsọ̀rọ niti Kristi.

## ORI 3.

AWA ha tún bẹ̀rẹ lati ma yìn ara wa bi? tabi
awa ha nfẹ iwe iyìn sọdọ nyin, tabi lati ọdọ
nyin bi awọn ẹlomiran?
2 Ẹnyin ni iwe wa, ti a ti kọ si wa li àiya,
ti gbogbo enia ti mọ̀, ti nwọn sì ti kà.
3 Niwọn bi a ti fi nyin hàn nigbangba pe,
iwe Kristi ni nyin, ti awa nṣe iranṣẹ fun, ki
iṣe eyiti a fi tadawa kọ, ṣugbọn Ẹmí Ọlọrun
alãye; ti ki iṣe ninu tabili okuta, bikoṣe ninu
tabili ẹran-ara àiya.
4 Irú igbẹkẹle yi li awa ni nipa Kristi sọdọ
Ọlọrun:
5 Ki iṣe pe awa to fun ara wa lati ṣirò
ohunkohun bi ẹnipe ti awa tikarawa; ṣugbọn
Ọlọrun ni tito wa;
6 Ẹniti o si ti fi wa ṣe iranṣẹ majẹmu titun ti
o pé; ki iṣe ti iwe, bikoṣe ti ẹmí: nitori ti iwe
ama pani, ṣugbọn ẹmí ama sọni di ãye.

7 Ṣugbọn bi iṣẹ iranṣẹ ti ikú, ti a ti kọwe rẹ̀,
ti a si ti ṣe ọnà finfin rẹ̀ si ara okuta, ba jẹ
ologo, tobẽ̩ ti awọn ọmọ Israeli ko le tẹjumọ
ati wò oju Mosẹ, nitori ogo oju rẹ̀; ogo ti a o
sọ di asan:
8 Yio ha ti ri ti iṣẹ iranṣẹ ti ẹmí ki yio kuku
jẹ ologo julọ?
9 Nitoripe bi iṣẹ iranṣẹ fun idalẹbi ba jẹ
ologo, melomelo ni iṣẹ iranṣẹ ododo yio rekọja
li ogo.
10 Nitoriti eyi ti a tilẹ ṣe logo ko li ogo mọ́
nitori eyi, nipasẹ ogo ti o tayọ julọ.
11 Nitoripe bi eyi ti o ti ti ọ̀na kuro ba logo,
melomelo li eyi ti o duro yio logo.
12 Njẹ nitorina bi awa ti ni irú ireti bẽ̩, awa
nfi igboiya sọ̀rọ:
13 Ki iṣe bi Mose, ẹniti o fi iboju kan si oju
rẹ̀, ti awọn ọmọ Israeli ko le tẹjumọ wò eyiti a
mu kuro na titi de opin:
14 Ṣugbọn oju inu wọn fọ́: nitoripe titi fi di
oni oloni, iboju na wà li aimu kuro ni kikà
iwe majẹmu atijọ; iboju ti a ti mu kuro ninu
Kristi.
15 Ṣugbọn titi di oni oloni, nigbati a ba nkà
Mose, iboju na mbẹ li àiya wọn.
16 Ṣugbọn nigbati on o ba yipada si Oluwa,
a o mu iboju na kuro.
17 Ṣugbọn Oluwa li Ẹmí nì: nibiti Ẹmí
Oluwa ba si wà, nibẹ̀ li omnira gbé wà.
18 Ṣugbọn gbogbo wa, nwò ogo Oluwa laisi
iboju bi ẹnipe ninu awojiji, a si npawada si
aworan ̣kanna lati ogo de ogo, ani bi lati ọdọ
Ẹmí Oluwa.

## ORI 4.

NITORINA bi awa ti ni iṣẹ iranṣẹ yi, gẹgẹ bi a
si ti ri ãnu gbà, ãrẹ̀ ko mu wa;
2 Ṣugbọn awa ti kọ̀ gbogbo ohun ìkọkọ ti
o ni itiju silẹ, awa ko si rìn li ẹ̀tan, bẹ̃li awa
ko si fi ọwọ́ ẹ̀tan mu ọ̀rọ Ọlọrun; ṣugbọn
nipa fifi otitọ hàn, awa nyìn ara wa si ọkàn
olukuluku enia niwaju Ọlọrun.
3 Ṣugbọn bi Ihin-rere wa ba farasin, o fara-
sin fun awọn ti o nù:
4 Ninu awọn ẹniti ọlọrun aiye yi ti sọ ọkàn
awọn ti ko gbagbọ́ di afọju, ki imọlẹ Ihin-rere
Kristi ti o logo, ẹniti iṣe aworan Ọlọrun, ki o
máṣe mọlẹ ninu wọn.
5 Nitori awa ko wasu awa tikarawa, bikoṣe
Kristi Jesu Oluwa; awa tikarawa si jasi ọmọ-
ọdọ nyin nitori Jesu.
6 Nitoriti Ọlọrun, ẹniti o paṣẹ ki imọlẹ ki o
mọlẹ lati inu òkunkun jade, on li o ti nmọlẹ li
àiya wa, lati fun wa ni imọlẹ ìmọ ogo Ọlọrun
li oju Jesu Kristi.
7 Ṣugbọn awa ni iṣura yi ninu ohun èlo amọ̀,
ki ọlánla agbara na ki o le ṣe ti Ọlọrun, ki o
má si ṣe jẹ ti wa.
8 Nitorina a nwahalà wa niha gbogbo, ṣu-
gbọn awa ko binujẹ: a ndamu wa, ṣugbọn awa
ko ṣe alainiranlọwọ rara;
9 A nṣe inunibini si wa, ṣugbọn a ko kọ̀ wa
silẹ; a nrẹ̀ wa silẹ, ṣugbọn a ko si pa wa run;
10 Awa nrẹrù ikú Jesu Oluwa kiri li ara wa
nigba-gbogbo, ki a le fi ìye Jesu hàn pẹlu li
ara wa.

11 Nitoripe nigba-gbogbo li a nfi awa ti o wà
lãye fun ikú nitori Jesu, ki a le fi ìye Jesu hàn
ninu ara okú wa pẹlu.
12 Bẽni ikú nṣiṣẹ ninu wa, ṣugbọn ìye ninu
nyin.
13 Awa li ẹmí igbagbọ́ kanna, gẹgẹ bi a ti
kọ́ ọ wipe, emi gbagbọ́, nitorina li emi si ti
ṣe sọ: awa pẹlu gbagbọ́, nitorina li awa si ṣe
nsọ;
14 Awa mọ̀ pe, ẹniti o jí Jesu Oluwa dide
yio si jí wa dide pẹlu nipa Jesu, yio si fi wa
hàn pẹlu nyin.
15 Nitoripe ti nyin li ohun gbogbo jasi, ki
ọ̀pọlọpọ ore-ọfẹ nipa idupẹ awọn ẹni pupọ̀, ki
o le jasi ogo Ọlọrun lọpọlọpọ.
16 Nitori eyi ni ãrẹ̀ ko ṣe mu wa; ṣugbọn bi
ọkọnri ti ode wa ba nparun, ṣugbọn ọkọnri ti
inu wa ndi titun li ojojumọ́.
17 Nitori ipọnju wa ti o fẹrẹ, eyiti iṣe ìwọn
igba iṣẹ́ju kan, o nṣiṣẹ ogo ainipẹkun ti o pọ̀
rekọja.
18 Niwọn bi awa ko ti wò ohun ti a nri,
bikoṣe ohun ti awa ko ri: nitoripe ohun ti a
nri ni ti igba isisiyi; ṣugbọn ohun ti a ko ri
ni ti aiyeraiye.

## ORI 5.

NITORI awa mọ̀ pe, bi ile erupẹ̀ agọ́ wa yi
ba di yíyọ, awa ni ile kan lati ọdọ Ọlọrun,
ile ti a ko fi ọwọ́ kọ́, ataiyeraiye ninu awọn
ọrun.
2 Nitori awa nkerora ninu eyi, awa si nfẹ
gidigidi lati fi ile wa lati ọrun wá wọ̀ wa:

3 Bi o ba ṣepe a ba ti wọ̀ wa li aṣọ, a ki yio
bá wa ni ìhoho.
4 Nitori awa ti o wà ninu agọ́ yi nkerora,
ẹrù npa wa: ki iṣe nitori ti awa nfẹ ìjẹ alai-
wọ̀ṣọ, ṣugbọn ki a le wọ̀ wa li aṣọ, ki iyè ki o
le gbe iku mi.
5 Ṣugbọn ẹniti o ṣe wa fun nkan yi ni Ọlọrun,
ẹniti o si ti fi akọso Ẹmí fun wa pẹlu.
6 Nitorina awa ni igboiya nigba-gbogbo, awa
si mọ̀ pe, nigbati awa mbẹ ni ile ara, awa ko si
si lọdọ Oluwa:
7 (Nitoripe nipa igbagbọ́ li awa nrìn, ki iṣe
nipa riri:)
8 Mo ni, awa ni igboiya, awa si nfẹ ki a
kuku ti inu ara kuro, ki a si le wà lọdọ
Oluwa.
9 Nitorina awa nṣe aisimi, pe bi awa ba
wà tabi bi a ba ṣe alaisi, ki awa ki o le jẹ
ẹni itẹwọgbà lọdọ rẹ̀.
10 Nitoripe gbogbo wa ko le ṣaima fi ara
hàn niwaju itẹ́ idajọ Kristi; ki olukuluku ki
o le gbà nkan wọnni ti o ti ṣe li ara rẹ̀, gẹgẹ
bi eyi ti o ti ṣe, iba ṣe rere iba ṣe buburu.
11 Nitorina bi awa ti mọ̀ ẹ̀ru nla Oluwa,
awa nyi awọn enia li ọkàn pada; ṣugbọn a
nfi wa hàn fun Ọlọrun; mo si gbagbọ́ pe, a
si fi wa hàn li ọkàn nyin pẹlu.
12 Nitoriti awa ko si ni tún ma yìn ara wa
si nyin mọ́, ṣugbọn awa fi àye fun nyin lati
ma ṣogo nitori wa, ki ẹnyin ki o le ni ohun
ti ẹnyin o fi da wọn lohùn, awọn ti nṣogo li
oju, ki isi iṣe li aiya.
13 Nitorina bi ori wa ba bajẹ, o bajẹ fun

Ọlọrun: tabi bi awa ba ṣe airekọja, a ṣe
airekọja nitori ti nyin.
14 Nitori ifẹ Kristi nrọ̀ wa; nitori awa rò
bayi, pe bi ẹnikan ba ti kú fun gbogbo enia,
njẹ gbogbo wọn li o kú:
15 Ati pe o ti kú fun gbogbo wọn, ki awọn
ẹniti o wà lãye ki o má si ṣe wà lãye fun ara
wọn mọ́ lati isisiyi lọ, bikoṣe fun ẹniti o ti kú
fun wọn, ti o si tún jinde.
16 Nitorina lati isisiyi lọ awa ko mọ̀ ẹnikan
nipa ti ara mọ́; nitõtọ, bi awa tilẹ ti mọ̀
Kristi ri nipa ti ara, ṣugbọn lati isisiyi lọ,
awa ko mọ̀ ọ mọ́.
17 Nitorina bi ẹnikẹni ba wà ninu Kristi, o
di ẹda titun: gbogbo ohun atijọ ti kọja lọ;
kiyesi i, ohun gbogbo si di titun.
18 Ohun gbogbo si ni ti Ọlọrun, ẹniti o si ti
ba wa làja si ara rẹ̀ nipa Jesu Kristi, ti o si ti
fi iṣẹ alufa ìlaja fun wa;
19 Eyini ni pe, Ọlọrun wà ninu Kristi, o
mba araiye làja si ara rẹ̀, ko si kà ẹ̀ṣẹ wọn si
wọn lọrùn; o si ti fi ọ̀rọ ìlaja le wa lọwọ.
20 Njẹ nisisiyi awa ni onṣẹ fun Kristi, gẹgẹ
bi ẹnipe Ọlọrun nti ọdọ wa bẹ̀ nyin: awa mbẹ̀
nyin nipò Kristi, ki ẹnyin ki o ba Ọlọrun làja.
21 Nitori o ti fi i ṣe etutu ẹ̀ṣẹ nitori wa,
ẹniti ko mọ̀ ẹ̀ṣẹkẹṣẹ ri; ki a le fi wa ṣe ododo
Ọlọrun ninu rẹ̀.

## ORI 6.

NITORINA awa, bi alabaṣe pọ̀ pẹlu rẹ̀, awa mbẹ̀
nyin pẹlu ki ẹnyin ki o máṣe gbà ore-ọfẹ
Ọlọrun lasan.

2 (Nitori o wipe, emi ti gbohùn rẹ li akokò
kan itẹwọgbà, ati li ọjọ igbala ni mo si ti ràn
ọ lọwọ: kiyesi i, nisisiyi ni akokò itẹwọgbà;
kiyesi i, nisisiyi ni ọjọ igbala.)
3 Awa ko si fi ohun ikọsẹ kan ṣe ẹnikẹni, ki
iṣẹ alufa ki o máṣe di isọrọ buburu si:
4 Ṣugbọn li ohun gbogbo awa nyìn ara wa
bi awọn alufa Ọlọrun, ninu ọ̀pọlọpọ sũru, ninu
ipọnju, ninu aini, ninu wahalà pipọ,
5 Nipa ìna, ninu tubu, nipa ìti soke tì sodo
pipọ, nipa iṣẹ, nipa iṣọra, nipa igbawẹ pipọ;
6 Nipa ìwa mimọ́, nipa ìmọ, nipa ipamọra,
nipa iṣeun, nipa Ẹmi Mimọ́, nipa ifẹ aiṣẹtan,
7 Nipa ọ̀rọ otitọ, nipa agbara Ọlọrun, nipa
ihamọra ododo li apa ọtún ati li apa òsi,
8 Nipa ọlá ati ẹ̀gan, nipa ihin buburu ati
ihin rere: bi ẹlẹtan, ṣugbọn a jasi olõtọ:
9 Bi ẹniti a ko mọ̀, ṣugbọn a ti di mimọ̀
dajudaju; bi ẹniti nkú lọ, si kiyesi i, awa wà
lãye; bi ẹniti a n-nà, ki si iṣe ti pipa;
10 Bi ẹniti o kún fun ibinujẹ, ṣugbọn awa
nyọ̀ nigba-gbogbo; bi talakà, ṣugbọn awa nsọ
ọ̀pọlọpọ di ọlọrọ̀; bi ẹniti ko ni nkan, ṣugbọn
awa si ni ini ohun gbogbo.
11 Ẹnyin ara Korinti, ẹnu wa yà si nyin,
àiya wa ṣi silẹ si nyin.
12 A ko ni nyin lara nitori wa, ṣugbọn a n-ni
nyin lara nitori ikùn ẹnyin tikara nyin.
13 Njẹ niti ẹsan kan bi bẹ̃ gẹgẹ, (emi nsọ bi
ẹnipe fun awọn ọmọ mi,) ki ẹnyin ki o si di
pipọ pẹlu.
14 Ki ẹ máṣe fi aidọgba dàpọ pẹlu awọn
alaigbagbọ́: nitori ìdapọ kili ododo ni pẹlu

aiṣododo? ìdapọ kini imọlẹ si ni pẹlu òkunkun?
15 Irẹpọ̀ kini Kristi ni pẹlu Beliali? tabi ipa wo li ẹniti o gbagbọ́ ni pẹlu ẹnikan aladamọ̀?
16 Irẹpọ̀ kini tempeli Ọlọrun ni pẹlu oriṣa? nitori ẹnyin ni tempeli Ọlọrun alãye; gẹgẹ bi Ọlọrun ti wipe, Emi o ma gbé inu wọn, emi o si ma rìn ninu wọn; ẹmi o si jẹ Ọlọrun wọn, nwọn o si jẹ enia mi.
17 Nitorina Oluwa wipe, ẹ jade kuro larin wọn, ki ẹ si yà ara nyin si ọ̀tọ, ki ẹ máṣe fi ọwọ́ kàn ohun aimọ́; emi o si gbà nyin.
18 Emi o si jẹ Baba fun nyin, ẹnyin o si jẹ ọmọkọnri mi ati ọmọbiri mi, li Oluwa Olodumare wi.

## ORI 7.

Bi awa ti ni ileri wọnyi, olufẹ ọwọn, nitorina ẹ jẹ ki a wẹ̀ ara wa mọ́ kuro ninu gbogbo ẹgbin ti ara ati ti ẹmí, ki a si ma jẹ pipé ninu ìwa mimọ́ ni ìbẹru Ọlọrun.
2 Ẹ gbà wa; nitori awa ko fi ibi ṣe ẹnikẹni, awa ko bà ẹnikẹni jẹ, awa ko rẹ́ ẹnikẹni jẹ.
3 Emi ko sọ eyi bayi lati da nyin lẹbi: nitori mo ti wi ṣaju pe, ifẹ wa si nyin li àiya wa ni, lati kú ati lati wà lãye pẹlu nyin.
4 Mo ni igboiya nla si nyin lati sọ̀rọ, mo li ohùn nla lati ṣogo nitori nyin: mo si kún fun itunu, mo si nyọ̀ gidigidi ninu gbogbo ipọnju wa.
5 Nitoripe nigbati awa de Makedonia, ara wa ko balẹ, ṣugbọn a nwahalà wa niha gbogbo; ìja mbẹ lode, ẹ̀ru mbẹ ninu.

6 Ṣugbọn Ọlọrun, ẹniti ntù awọn ti a rẹ̀ silẹ
ninu, o tù wa ninu nipasẹ wíwa Titu;
7 Ki si iṣe nipa wíwa rẹ̀ nikan, ṣugbọn nipasẹ
itunu na ti a ti tù u ninu nipasẹ nyin, nigbati
o sọ ifẹ nyin ti o gbona fun wa, ati ẹkún
nyin, ati itara inu nyin si mi; bẹ̃ni mo si yọ̀
rekọja.
8 Nitoripe bi mo tilẹ fi epistili mu inu nyin
bajẹ, emi ko kãnu mọ́, bi mo tilẹ ti kãnu
ri: nitori ti mo woye pe episteli kanna mu
nyin binujẹ, bi o tilẹ dabi ẹnipe igba akokò
kan ni.
9 Emi yọ̀ nisisiyi, ki iṣe nitoriti a mu inu
nyin bajẹ, ṣugbọn nitori ti ẹnyin binujẹ si
ironupiwada: nitoriti a mu inu nyin bajẹ
gẹgẹ bi ẹni ìwa-bi-Ọlọrun, ki ẹnyin ki o máṣe
padanù li ohunkohun nipasẹ wa.
10 Nitoripe ibinujẹ ẹni ìwa-bi-Ọlọrun ama
ṣiṣẹ ironupiwada si igbala ti a ki ironupiwada
rẹ̀: ṣugbọn ibinujẹ ti aiye ama ṣiṣẹ ikú.
11 Kiyesi i, nitori ohun kanna yi, ti ẹnyin
ti binujẹ gẹgẹ bi ti ẹni ìwa-bi-Ọlọrun, aniyan
ti o mu nyin ṣe ti pọ̀ to, ani ẹnyin ti wẹ̀ ara
nyin mọ́ to, ani ibinu, ani ìbẹru, ani ifẹ gbig-
bona, ani itara, ani igbẹsan! Ninu ohun gbo-
gbo ẹnyin ti ṣe ara nyin daju lati wẹ̀ ara nyin
mọ́ ninu ọ̀ran yi.
12 Nitorina, bi mo tilẹ kọwe si nyin, emi ko
kọ ọ nitori ẹniti o ṣe ohun buburu na, tabi
nitori ẹniti a fi ohun buburu na ṣe, ṣugbọn ki
aniyan wa nitori nyin niwaju Ọlọrun ki o le fi
ara hàn nyin.
13 Nitorina a ti tù wa ninu nipa itunu nyin:

ani awa si yọ̀ gidigidi nipa ayọ̀ Titu, nitori ti a
ti tù ẹmí rẹ̀ lara nipa gbogbo nyin.
14 Bi mo tilẹ ti ṣe ileri ohunkohun fun u
nitori nyin, oju ko si tì mi; ṣugbọn gẹgẹ bi
awa ti sọ ohun gbogbo fun nyin li otitọ, gẹgẹ
bẹ̃li a si ri ileri wa, ti awa ṣe niwaju Titu, si
jasi otitọ.
15 Ifẹ inu rẹ̀ si ti di pupọ̀ gidigidi si nyin,
niwọn bi on ti nranti igbagbọ́ gbogbo nyin,
bi ẹnyin ti fi ìbẹru ati iwarìri tẹwọgbà a.
16 Nitorina mo yọ̀ nitoriti mo ni igbẹkẹle
ninu nyin li ohun gbogbo.

## ORI 8.

PẸLUPẸLU, ará, awa nsọ fun nyin niti ore-ọfẹ
Ọlọrun, ti a fifun gbogbo ijọ enia Ọlọrun, ti o
wà ni Makedonia;
2 Bi o ti jẹ pe ninu idanwò ipọnju nla,
ọ̀pọlọpọ ayọ̀ wọn ati ibu aini wọn di pipọ
si ọrọ̀ iyọnu wọn.
3 Nitori mo jẹri si agbara wọn, ati jù agbara
wọn lọ, ifẹ inu awọn tikara wọn ni;
4 Nwọn nfi ẹ̀bẹ pipọ rọ̀ wa ki awa ki o le
gbà ẹ̀bun na, ki awa ki o si gbà iṣẹ ìdapọ
ipinfunni si ijọ awọn enia mimọ́ na fun ara
wa.
5 Eyi ni nwọn si ti ṣe, ki iṣe bi awa ti
gbèro, ṣugbọn nwọn tète fi awọn tikara wọn
fun Oluwa, ati fun wa nipa ifẹ Ọlọrun.
6 Tobẹ̃ ti awa fi bẹ̀ Titu pe, bi on ti bẹ̀rẹ
si, bẹ̃ni ki on ki o si pari ore-ọfẹ yi ninu
nyin pẹlu.

7 Nitorina bi ẹnyin ti pọ̀ li ohun gbogbo,
ni igbagbọ́, ati ọ̀rọ, ati ìmọ, ati ninu aisimi
gbogbo, ati nipa ifẹ nyin si wa, ẹ kiyesi ki
ẹnyin ki o si pọ̀ ninu ore-ọfẹ yi pẹlu.
8 Ki iṣe nipa ofin ni mo fi nsọ, ṣugbọn
nipa ãpọn awọn ẹlomiran, ati lati ri idi otitọ
ifẹ inu nyin.
9 Nitori ẹnyin mọ̀ ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa
wa, pe bi on ti jẹ ọlọrọ̀ ri, ṣugbọn nitori
nyin li o fi di alaini, ki a le sọ nyin di ọlọrọ̀
nipa aini rẹ̀.
10 Ati ninu eyi ni mo fi ìmọ mi fun nyin:
nitori eyiyi tọ́ fun nyin, ẹniti o ti bẹ̀rẹ ṣaju,
ki iṣe lati ṣe nikan, ṣugbọn lati fẹ pẹlu niwọn
ọdún kan ti o kọja.
11 Njẹ nisisiyi ẹ mu ṣiṣe rẹ̀ na yi ṣẹ; gẹgẹ
bi imura ọkàn ti wà si ifẹ, bẽni ki ṣiṣe wà
pẹlu lati inu ini nyin jade.
12 Nitori bi ifẹ inu ba wà ṣaju, o jasi itẹ-
wọgbà gidigidi nipasẹ ohun ti enia ba ni, ki
iṣe nipasẹ ohun ti on ko ni.
13 Nitori emi ko fẹ ki awọn ẹlomiran wà ni
irọrun, ki a si di ẹrù rù nyin:
14 Ṣugbọn nipa idọgba, pe li akokò isisiyi
ki ọ̀pọlọpọ ini nyin ki o le ṣe ẹkún fun aini
wọn, ki ọ̀pọlọpọ ini wọn ki o le ṣe ẹkún fun
aini nyin pẹlu: ki idọgba ki o le wà:
15 Gẹgẹ bi a ti kọ ọ wipe, Ẹniti o kó pọ̀ju,
ko ni nkan le; ẹniti o si kó kereju, ko ṣe
alainito.
16 Ṣugbọn ọpẹ́ ni fun Ọlọrun, ẹniti o fi itara
aniyan kanna yi si aiya Titu fun nyin.
17 Nitori on gbà ọ̀rọ iyanju ti a fifun u

nitõtọ; ṣugbọn on ti mura tẹlẹ nipa ifẹ inu rẹ̀, o si ti tọ̀ nyin wá.

18 Awa ti rán arakọnri na pẹlu rẹ̀, iyìn ẹniti o wà ninu Ihin-rere ninu gbogbo ijọ enia Ọlọrun yiká;

19 Ki si iṣe kìki eyini nikan, ṣugbọn ẹniti a ti yàn pẹlu lati ọdọ ijọ enia Ọlọrun wá lati ma rìn kiri pẹlu wa nipa ore-ọfẹ yi, ti awa nṣe iranṣẹ rẹ̀ fun ogo Oluwa kanna, ati nipa imura tẹlẹ inu nyin:

20 Awa nyẹra kuro ninu eyi, ki ẹnikẹni ki o máṣe gàn wa nitori ọ̀pọlọpọ yi ti a ṣe itọju rẹ̀ nipasẹ wa:

21 Awa npèse fun ohun rere, ki iṣe kìki niwaju Oluwa nikan, ṣugbọn niwaju awọn enia pẹlu.

22 Awa si ti rán arakọnri wa pẹlu wọn, ẹniti awa si ti mọ̀ daju ni ṣiṣe aisimi nigbakugba ninu iṣẹ ọ̀pọlọpọ, ṣugbọn nisisiyi melomelo julọ li aisimi rẹ̀, nipa igbẹkẹle nla ti o ni si nyin.

23 Bi ẹnikẹni ba mbère ẹniti Titu iṣe, olubaṣiṣẹ ati oluranlọwọ mi ni iṣe nipasẹ nyin: tabi awọn arakọnri wa li ẹnikẹni mbère ni, iranṣẹ ijọ enia Ọlọrun ni nwọn iṣe, ati ogo Kristi.

24 Nitorina ẹ fi àmi ifẹ nyin hàn wọn niwaju ijọ enia Ọlọrun, ati ṣiṣogo wa nitori nyin.

## ORI 9.

ṢUGBỌN nipa ti ipinfunni fun awọn enia mimọ́, eyini ko yẹ fun mi lati kọwe si nyin:

2 Nitoriti mo mọ̀ imura ọkàn nyin, ileri
ti mo ṣe fun awọn ara Makedonia pe, Akaia
ti mura tan niwọn ọdún kan ti o kọja; itara
nyin si ti mu ọ̀pọlọpọ enia jowú.
3 Ṣugbọn mo ti rán awọn arakọnri, ki ileri
wa nitori nyin ki o máṣe jasi asan nitori
eyi; pe gẹgẹ bi mo ti wi, ki ẹnyin ki o le
mura tẹlẹ:
4 Bi awọn ara Makedonia ba wá pẹlu mi,
ti nwọn si bá nyin li aimura tan, ki oju ki
o máṣe tì wa (laiwipe ẹnyin,) niti igbẹkẹle
ileri yi.
5 Nitorina ni mo rò pe o yẹ lati gbà awọn
arakọnri niyanju, ki nwọn ki o ṣaju tọ̀ nyin
wá, ki ẹnyin ki o si mura ẹ̀bun nyin tẹlẹ, gẹgẹ
bi awa ti wi fun nyin ṣaju, ki a le ṣe eyi na
silẹ, ki o le jasi bi ohun ẹ̀bun, ki o má si ṣe
dabi ti ojukòkoro.
6 Ṣugbọn eyi ni mo wipe, Ẹniti o ba fọn-
rugbin kiun, kiun ni yio si ká; ẹniti o ba si
fọnrugbin pipọ, pipọ ni yio si ká.
7 Jẹ ki olukuluku enia ki o ṣe gẹgẹ bi o
ti pinnu li ọkàn rẹ̀; ki iṣe afiyanju-ṣe, tabi ti
alaigbọdọ má ṣe: nitori Ọlọrun fẹ oninudidun
ọlọrẹ.
8 Ọlọrun si le mu ki gbogbo ore-ọfẹ ma
bisi i fun nyin; ẹniti o ni anito ohun gbogbo
ni igba-gbogbo, ki ẹnyin ki o le ma pọ̀ si i ni
iṣẹ rere gbogbo:
9 (Gẹgẹ bi a ti kọ ọ wipe, O ti fọn kalẹ; o ti
fifun awọn talakà: ododo rẹ̀ duro lailai.
10 Ṣugbọn ẹniti nṣe iranṣẹ irugbin fun oni-
fọnrugbin o nṣiṣe akara fun onjẹ nyin, o

si nsọ irugbin nyin ti a fọn di pipọ, o si mu ki
eso ododo nyin bisi i;)
11 Ẹniti a ti ṣe li ọrọ̀ ohun gbogbo li
ọ̀pọlọpọ iṣeun, ti o si jasi ọpẹ́ fun Ọlọrun
nipa wa.
12 Nitori ti iṣẹ iranṣẹ ìsin yi ko fi kún aini
ijọ enia mimọ́ nikan, ṣugbọn o si di pipọ pẹlu
nipa ọ̀pọlọpọ ọpẹ́ fun Ọlọrun;
13 Nigbati nwọn nyin Ọlọrun logo nitori
ijẹwọ itẹriba nyin si Ihin-rere Kristi, nipa
àmi iṣẹ ọrẹ yi, ati ọ̀pọlọpọ ipinfunni nyin
fun wọn, ati fun gbogbo enia;
14 Ati nipa adura wọn fun nyin, awọn ẹniti
o fẹ nyin nitori ọ̀pọlọpọ ore-ọfẹ Ọlọrun ti o
wà ninu nyin.
15 Ọpẹ́ ni fun Ọlọrun nitori alailesọ ẹ̀bun rẹ̀.

## ORI 10.

ṢUGBỌN emi Paulu tikarami fi inututù ati ìwa
pẹlẹ Kristi bẹ̀ nyin, ẹniti iṣe alailọlá nigbati
emi wà larin nyin, ṣugbọn nigbati emi ko si,
ẹniti o ni igboiya si nyin:
2 Ṣugbọn mo bẹ̀ nyin ki emi ki o máṣe fi
igbẹkẹle nì ṣe igboiya nigbati emi wà larin
nyin, nipa eyi ti mo rò pe, mo ni igboiya si
ẹlomiran, awọn ẹniti nrò wa si bi ẹnipe awa
nrìn gẹgẹ bi ti ara.
3 Nitoripe bi awa tilẹ nrìn ni ipa ti ara,
ṣugbọn awa ko jagun nipa ti ara:
4 (Nitori ihamọra ijagun wa ki iṣe ti ara,
ṣugbọn o li agbara nipa Ọlọrun lati wó ibi
giga palẹ;)

5 Awa nsọ gbogbo ironu buburu kalẹ, ati
gbogbo ohun giga ti ngbé ara rẹ̀ ga si ìmọ
Ọlọrun, awa si ndi gbogbo ironu ni igbekun
wá si igbagbọ́ Kristi;
6 Awa si ti mura tan lati gbẹsan gbogbo
aigbọran, nigbati igbagbọ́ nyin ba pé.
7 Ẹnyin si nwò nkan gẹgẹ bi nwọn ti fi ara
hàn lode? Bi ẹnikẹni ba gbẹkẹle ara rẹ̀ pe, ti
Kristi li on iṣe, ẹ jẹ ki on ki o si tún rò eyi
ninu ara rẹ̀ pe, bi on ti iṣe ti Kristi, gẹgẹ bẽli
awa si iṣe ti Kristi pẹlu.
8 Nitoripe bi mo tilẹ nṣeféfe diẹ nitori
agbara wa, ti Oluwa ti fifun wa fun ẹkọ́ nyin,
ki iṣe fun iparun nyin, oju ki yio tì mi:
9 Ki o máṣe dabi ẹnipe emi nfi iwe dẹruba
nyin.
10 Nitori nwọn wipe, iwe rẹ̀ wuwo, nwọn si
lagbara; ṣugbọn wiwà ara rẹ̀ jẹ alailera, ohùn
rẹ̀ si jẹ gigan.
11 Ki irú enia bẽ ki o si ronu pe, irú ẹniti
awa iṣe li ọ̀rọ nipa iwe nigbati awa ko si,
irú bẽli awa o si jẹ ni ṣiṣe pẹlu nigbati awa
ba wà.
12 Nitoripe awa ko gbọdọ kà ara wa mọ́
iye wọn, tabi bi a da ara wa pọ̀ mọ́ awọn
miran ti nyìn ara wọn: ṣugbọn nwọn nfi
ara wọn diwọ̀n ara wọn, nwọn si fi ara wọn
we ara wọn ninu wọn, nwọn ko moye.
13 Ṣugbọn awa ko ṣeféfe nkan wọnni ti
o kọja ipá wa, ṣugbọn gẹgẹ bi ipá àla ti
Ọlọrun ti pín fun wa, ani àla kan lati de
ọdọ nyin.
14 Nitoriti awa ko nawọ́ wa rekọja àla

wa, bi ẹnipe awa ko de ọdọ nyin: nitori awa
ti de ọdọ nyin pẹlu lati ma wasu Ihin-rere
Kristi:
15 Awa ko ṣeféfe nkan wọnni ti o rekọja
àla wa, eyini ni nipa iṣẹ ẹlomiran; ṣugbọn
awa ni ireti pe, nigbati igbagbọ́ nyin ba di
pipọ, awa o di gbigbega lọdọ nyin gẹgẹ bi
àla wa lọpọlọpọ.
16 Lati wasu Ihin-rere li ẹkùn ti mbẹ niwaju
nyin, li aiṣeféfe ninu àla ẹlomiran nipa ohun
ti a ti ṣe tẹlẹ si wa lọwọ.
17 Ṣugbọn ẹniti o ba nṣeféfe, ki o ma ṣeféfe
niti Oluwa.
18 Nitoripe ki iṣe ẹniti nyìn ara rẹ̀ li amọ-
daju, bikoṣe ẹniti Oluwa yìn.

## ORI 11.

IFẸ inu mi si Ọlọrun ni pe, ki ẹnyin ki
o le gbà mi diẹ ninu wère mi: ati lotitọ ẹ
gbà mi.
2 Nitoripe emi njowú lori nyin niti owú ẹni
ìwa-bi-Ọlọrun: nitoriti mo ti fi nyin fun ọkọ
kan, ki emi ki o le mu nyin wá bi wundia ti
ko lẹgan siwaju Kristi.
3 Ṣugbọn onnú nkọ mi pe, gẹgẹ bi ejò ti
tàn Efa jẹ nipasẹ arekereke rẹ̀, ki a máṣe mu
ọkàn nyin bajẹ kuro ninu otitọ ti o wà ninu
Kristi bẽ̀ gẹgẹ nipasẹ ohunkohun.
4 Nitoripe bi ẹniti mbọ̀ wá ba nwasu Jesu
miran, ẹniti awa ko ti wasu ri, tabi bi ẹnyin
ba gbà ẹmí miran, ti ẹnyin ko ti gbà, tabi
Ihin-rere miran, ti ẹnyin ko ti tẹwọgbà, ẹnyin
iba le fi ayọ̀ gbà a.

5 Nitoriti mo rò pe emi ko rẹhin li ohun-
kohun si awọn Aposteli giga na.
6 Ṣugbọn bi mo tilẹ jẹ òpe li ọ̀rọ, ki iṣe
ni ìmọ; ṣugbọn awa ti di ẹniti a ti fihàn
daju larin nyin li ohun gbogbo.
7 Ẹ̀ṣẹ ni mo ha ti nda, niti emi nrẹ̀ ara mi
silẹ ki a le gbé nyin leke, nitoriti mo ti nwasu
Ihin-rere Ọlọrun fun nyin lọfẹ?
8 Emi nkó ini ijọ enia Ọlọrun miran, emi
ngbà owo lọwọ wọn lati fi sìn nyin.
9 Nigbati mo si wà pẹlu nyin, ti mo si ṣe
alaini, emi ko ná ẹnikẹni li owo: nitoriti
ohun ti o kù fun mi awọn arakọnri ti o ti
Makedonia wá fi kún u: emi si ti pa ara
mi mọ́ kuro ninu ohun gbogbo ki emi ki o
máṣe jasi oniyọnu fun nyin, bẽli emi o si ma
pa ara mi mọ́.
10 Bi otitọ Kristi ti mbẹ ninu mi, ko si
ẹniti o le da mi lẹkun iṣeféfe yi ni gbogbo
ẹkùn Akaia.
11 Nitori kini? nitori emi ko fẹ nyin ni
bi? Ọlọrun mọ̀.
12 Ṣugbọn ohun ti mo ti nṣe li emi o si ma
ṣe, ki emi ki o le ke ẹfẹ́ kuro lọwọ awọn ti
nfẹ ẹfẹ́; pe nipa ohun ti nwọn nṣeféfe si, ki
a le ri wọn gẹgẹ bi awa ti ri.
13 Nitori irú wọn li awọn eke Aposteli,
awọn ẹniti nṣiṣẹ ẹ̀tan, ti npa ara wọn dà di
Aposteli Kristi.
14 Ki si iṣe ohun iyanu; nitori Satani
tikararẹ̀ ama pa ara rẹ̀ dà di angeli
imọlẹ.
15 Nitorina ki iṣe ohun nla bi awọn iranṣẹ rẹ̀

pẹlu ba pa ara wọn dà bi awọn iranṣẹ ododo;
igbẹhin awọn ẹniti yio ri gẹgẹ bi iṣẹ wọn.
16 Mo si tún wipe, Ki ẹnikẹni ki o máṣe rò
pe aṣiwère ni mi; bi ko si jẹ bẽ, ṣugbọn bi
aṣiwère ẹ gbà mi, ki emi ki o le gbé ara mi
ga diẹ.
17 Ohun ti emi nsọ, emi ko sọ ọ nipa ti
Oluwa, ṣugbọn bi ẹnipe alaimoye, ninu iṣeféfe
dajudaju yi.
18 A sá ri pe ọ̀pọlọpọ li awọn ti nṣogo nipa
ti ara, emi o ṣogo pẹlu.
19 Nitori ẹnyin fi inu-didùn gbà awọn aṣi-
wère, nigbati ẹnyin tikara nyin jẹ ọlọ́gbọn.
20 Nitori ẹnyin gbà pe, bi ẹnikan ba sọ nyin
di ondè, bi ẹnikan ba gbé nyin mì, bi ẹnikan
ba gbà lọwọ nyin, bi ẹnikan ba gbé ara rẹ̀ ga,
bi ẹnikan ba gbá nyin loju,
21 Emi nwi lọna ẹ̀gan, bi ẹnipe awa ti jẹ
alailera. Ṣugbọn ninu ohunkohun ti ẹnikan
ni igboiya, (emi nsọ bi aṣiwère,) emi ni igboiya
pẹlu.
22 Iṣe Heberu ni nwọn bi? bẹ̃li emi. Iṣe
ara Israeli ni nwọn bi? bẹ̃li emi. Iṣe irú
ọmọ Abrahamu ni nwọn bi? bẹ̃li emi.
23 Iṣe alufa Kristi ni nwọn bi? (emi nsọ bi
aṣiwẹ̀re) mo ta wọn yọ; niti iṣẹ lọpọlọpọ, niti
paṣan mo rekọja, niti tubu nigbakugba, niti
ikú nigba-gbogbo.
24 Nigba marun ni mo gbà paṣan mọkan-
dilogoji nigba kọkan lọwọ awọn Ju.
25 Nigba mẹta li a fi ọgọ lù mi, nigba kan li
a sọ mi li okuta, nigba mẹta li ọkọ̀ rì mi, lọsán
ati loru ni mo ti nwà larin ibù;

26 Ni ìrin àjo nigbakugba, ninu ewu omi,
ninu ewu awọn ọlọṣa, ninu ewu awọn ara ilu
mi, ninu ewu awọn keferi, ninu ewu ni ilu,
ninu ewu li aginjù, ninu ewu loju okun, ninu
ewu larin awọn eke arakọnri;
27 Ninu ãrẹ̀ ạti irora, ninu iṣọra nigbakugba,
ninu ebi ati orùngbẹ, ninu àwẹ nigbakugba,
ninu otutù ati ìhoho.
28 Pẹlu nkan wọnni ti o wà lode, eyi ti
nwọjọ tì mi li ojojumọ́, aniyan gbogbo ijọ
enia Ọlọrun.
29 Tani iṣe alạilera, ti emi ko ṣe alailera?
tabi tali amuṣẹ̀, ti ara mi ko gbina?
30 Bi emi ko le ṣaima ṣogo, emi o kuku ma
ṣogo nipa awọn nkan ti iṣe ti ailera mi.
31 Ọlọrun ati Baba Jesu Kristi Oluwa wa,
ẹniti iṣe olubukún julọ lailai, mọ̀ pe emi ko
ṣeke.
32 Ni Damasku, bãlẹ ti o wà labẹ ọba Areta
li o fi ẹgbẹ ologun ká ilu awọn ara Damasku
mọ́, o ndọdẹ mi lati mu:
33 Ati loju ferese ninu agbọ̀n li a si ti sọ̀ mi
kalẹ lẹhin odi, ti mo si bọ lọwọ rẹ̀.

## ORI 12.

Lɪ aiṣiyemeji, ko ṣe anfani fun mi lati ma
ṣeféfe. Nitori emi o wá si iran ati iṣipaya ti
Oluwa.
2 Emi ti mọ̀ ọkọnri kan ninu Kristi niwọn
ọdún mẹrinla ti o kọja, (yala iṣe ninu ara
ni, emi ko mọ̀; tabi lati ara kuro ni, emi ko
mọ̀: Ọlọrun li o mọ̀;) a gbé irú enia bẽ̃ lọ si
ọrun kẹta.

3 Emi si ti mọ̀ irú ọkọnri bẹ̃, (yala li ara ni,
tabi lati ara kuro ni, emi ko mọ̀: Ọlọrun li
o mọ̀;)
4 Bi a ti gbé e lọ soke paradisi, ti o si ti gbọ́
ọ̀rọ ti a ko le sọ, eyiti ko tọ́ fun enia lati ma
sọ jade.
5 Nipa irú ẹni bẹ̃li emi o ma ṣeféfe: ṣugbọn
nipa ti emi tikarami emi ki yio ṣeféfe, bikoṣe
ninu ailera mi.
6 Nitoripe bi emi tilẹ nfẹ ma ṣogo, emi ki
yio jẹ aṣiwère; nitoripe emi o sọ otitọ: ṣu-
gbọn nisisiyi mo kọ̀, ki ẹnikẹni ki o máṣe fi mi
pè jù ẹniti o ri ti emi iṣe lọ, tabi jù eyiti o
gburó mi si.
7 Ati nitori ki emi ki o má ba gbé ara mi
ga rekọja nipasẹ ọ̀pọlọpọ iṣipaya, a si ti fi
ẹgún gún mi lara, iranṣẹ Satani lati kọlù mi,
nitori ki emi ki o má ba gbé ara mi ga
rekọja.
8 Nitori nkan yi ni mo ṣe mbẹ̀ Oluwa nigba
mẹta pe, ki o le kuro lara mi.
9 On si wi fun mi pe, Ore-ọfẹ mi to fun ọ:
nitoripe a sọ agbara mi di pipé ninu ailera.
Nitorina li emi o kuku ma fi ayọ̀ ṣogo ninu
ailera mi, ki agbara Kristi ki o le ma wà
lara mi.
10 Nitorina emi nṣe inu-didùn ninu ailera
gbogbo, ninu ẹ̀gan gbogbo, ninu aini gbogbo,
ninu inunibini gbogbo, ninu wahalà gbogbo
nitori Kristi: nitori nigbati mo ba di alailera,
nigbana ni mo si di alagbara.
11 Mo di aṣiwère nipa ṣiṣogo; ẹnyin li o mu
mi ṣe e: nitoriti o tọ́ ti a ba yìn mi lọdọ nyin:

nitoriti emi ko rẹ̀hin li ohunkohun si awọn
Aposteli giga na, bi mo tilẹ jasi asan.
12 Nitõtọ a ti ṣe iṣẹ àmi Aposteli larin nyin
nipa sũru gbogbo, nipa iṣẹ àmi, ati iṣẹ iyanu,
ati iṣẹ agbara.
13 Nitori ninu kili ohun ti ẹnyin rẹ̀hin si
ijọ enia Ọlọrun miran, bikoṣe niti pe emi
tikarami ko jẹ ayọnilẹnu fun nyin? ẹ dari
ẹ̀ṣẹ yi jì mi.
14 Kiyesi i, igba ẹkẹta ni mo mura tan lati
tọ̀ nyin wá; emi ki yio si jẹ ayọnilẹnu fun
nyin: nitoriti emi ko wá nkan nyin, bikoṣe
ẹnyin tikara nyin: nitoriti ko tọ́ fun awọn ọmọ
lati ma tò iṣura jọ fun awọn õbi wọn, bikoṣe
awọn õbi fun awọn ọmọ wọn.
15 Emi o si fi ayọ̀ náwo, emi o si ná ara mi
fun ọkàn nyin nitõtọ; bi o ti jẹ pe niwọn bi
mo ti fẹ nyin to lọpọlọpọ, diẹ li a fẹ mi.
16 Ṣugbọn o dara bẽ̩, ti emi ko yọ nyin
lẹnu: ṣugbọn bi ọlọ́gbọn, emi nfi ẹrọ mu
nyin.
17 Emi ha fi nyin ṣe ère jijẹ nipa ẹnikẹni
ninu awọn ti mo rán si nyin bi?
18 Mo bẹ̀ Titu, mo si rán arakọnri kan
pẹlu rẹ̀; Titu ha fi nyin ṣe ère jijẹ bi? nipa
ẹmí kanna kọ́ awa nrìn bi? nipasẹ ọ̀na kanna
kọ́ awa nrìn bi?
19 Mo wi ẹ̀wẹ, ẹnyin rò pe awa nṣe awawi
fun ara wa nitori nyin bi? awa nsọ̀rọ niwaju
Ọlọrun ninu Kristi: ṣugbọn awa nṣe ohun
gbogbo, olufẹ ọwọn, lati mu nyin duro.
20 Nitoriti omnu nkọ mi pe, nigbati mo ba
de, emi ki yio bá nyin gẹgẹ bi irú eyi ti mo

fẹ, ati pe ẹnyin o si ri mi gẹgẹ bi irú eyi ti
ẹnyin ko fẹ: ki agun, ilara, ibinu, ìja, isọrọ
ẹni lẹhin, isọrọ jẹjẹ, ihalẹ, irọkẹ̀kẹ ki o má
ba wà:
21 Ati nigbati mo ba si pada de, ki Ọlọrun
mi ki o máṣe rẹ̀ mi silẹ larin nyin, ati pe emi
o si ma sọkun nitori ọ̀pọlọpọ awọn ti o ti ṣẹ̀
na, ti nwọn ko si ronupiwada ẹ̀ṣẹ ìwa-ẽri, ati
ti àgbere, ati ti wọ̀bia ti nwọn ti nda.

## ORI 13.

Eyi li o di igba kẹta ti emi ntọ̀ nyin wá.
Li ẹnu ẹlẹri meji tabi mẹta li a o fi idi ọ̀rọ
gbogbo mulẹ.
2 Mo ti sọ fun nyin ṣaju, mo si sọ fun nyin
tẹlẹ, bi ẹnipe mo wà pẹlu nyin, nigba keji;
ati bi emi ko ti si lọdọ nyin nisisiyi, mo kọwe
si awọn ti o ti ṣẹ̀ na titi di isisiyi, ati si gbogbo
awọn ẹlomiran, pe bi mo ba tún pada wá, emi
ki yio da wọn si:
3 Nigbati ẹnyin ti nwá àmi pe Kristi nsọ̀rọ
nipa mi, ti ki iṣe ailera si nyin, ṣugbọn agbara
larin nyin.
4 Nitoripe bi a tilẹ kàn a mọ agbelebu nipa
ailera, ṣugbọn on wà lãye nipa agbara Ọlọrun.
Nitori awa pẹlu si jasi alailera ninu rẹ̀, ṣugbọn
awa o si wà lãye pẹlu rẹ̀ nipa agbara Ọlọrun
si nyin.
5 Ẹ wadi ara nyin, bi ẹnyin ba wà ni igba-
gbọ́; ẹ da ẹnyin tikara nyin loju. Ẹnyin
tikara nyin ko mọ̀ ara nyin daju, bi Jesu
Kristi ti wà ninu nyin, bikoṣepe ẹnyin ba jẹ
awọn ti aṣatì?

6 Ṣugbọn mo gbẹkẹle pe ẹnyin o mọ̀ pe, awa
ki iṣe awọn ti aṣatì.
7 Nisisiyi emi ngbadura si Ọlọrun, ki ẹnyin
ki o máṣe ibikibi kan; ki iṣe nitori ki awa ki
o le fi ara hàn bi awọn ti amọ̀daju, ṣugbọn ki
ẹnyin ki o le ma ṣe eyi ti o dara, bi awa tilẹ jẹ
awọn ti aṣatì.
8 Nitoriti awa ko gbọdọ ṣe ohun òdi kan si
otitọ, bikoṣe fun otitọ.
9 Nitoriti awa nyọ̀, nigbati awa jẹ alailera, ti
ẹnyin si jẹ alagbara: eyi bayi li awa si nfẹ pẹlu
ani pipé nyin.
10 Nitorina nigbati emi ko si, mo kọwe nkan
wọnyi pe, nigbati mo ba wà, ki emi ki o ma
ba lò ikannú, gẹgẹ bi agbara ti Oluwa ti fifun
mi si ẹkọ́, ki si iṣe si iparun.
11 Li akotan, arakọnri, alafia fun nyin. Ẹ jẹ
pipé, ẹ tújuka, ẹ jẹ oninu kan, ẹ ma wà li alafia;
Ọlọrun ifẹ ati ti alafia yio ma wà pẹlu nyin.
12 Ẹ fi ifẹnukonu mimọ́ kí ara nyin.
13 Gbogbo ijọ enia mimọ́ kí nyin.
14 Ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa, ati ifẹ Ọlọrun,
ati ìdapọ ti Ẹmí Mimọ́, ki o wà pẹlu gbogbo
nyin. Amin.

---

A kọ Episteli ekeji si awọn ara Korinti lati Filippi lọ, ilu kan ni Makedonia, lati ọwọ́ Titu ati Luku.

---

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA GALATIA.

---

## ORI 1.

PAULU, Aposteli, (ki iṣe lati ọdọ enia wá, tabi
nipa enia, ṣugbọn nipa Jesu Kristi, ati Ọlọrun
Baba, ẹniti o jí i dide kuro ninu okú;)
2 Ati gbogbo awọn arakọnri ti o wà pẹlu
mi, si gbogbo ijọ enia Ọlọrun ni Galatia:
3 Ore-ọfẹ si nyin ati alafia lati ọdọ Ọlọrun
Baba, ati lati ọdọ Jesu Kristi Oluwa wá,
4 Ẹniti o fi ara rẹ̀ fun ẹ̀ṣẹ wa, ki o le gbà wa
là kuro ninu aiye buburu isisiyi, gẹgẹ bi ifẹ
Ọlọrun ati Baba wa:
5 Ẹniti ogo wà fun lai ati lailai. Amin.
6 Ẹnu yà mi nitoriti a yara kánkan mu nyin
kuro lọdọ ẹniti o pè nyin sinu ore-ọfẹ Kristi si
Ihin-rere miran:
7 Eyi ti ki iṣe omiran; ṣugbọn awọn kan wà
ti nyọ nyin lẹnu, nwọn si nfẹ yi Ihin-rere
Kristi pada.
8 Ṣugbọn bi o ṣe awa ni, tabi Angeli kan
lati ọrun wá, ba wasu Ihin-rere kan miran
fun nyin pẹlu eyi ti awa ti wasu fun nyin lọ, ẹ
jẹ ki o di ẹni ifibu.
9 Gẹgẹ bi awa ti wi ṣaju, bẹ̃ni mo si tún wi
nisisiyi pe, Bi ẹnikan ba wasu Ihin-rere kan
miran fun nyin jù eyiti ẹnyin ti gbà lọ, jẹ ki
oluwarẹ̀ di ẹni ifibu.

10 Njẹ nisisiyi enia ni emi nyi lọkàn pada
tabi Ọlọrun? tabi enia ni emi nfẹ lati wù?
nitoripe bi emi ba si nwù enia, emi ki yio le ṣe
iranṣẹ Kristi.
11 Ṣugbọn mo wi fun nyin, arakọnri, pe
Ihin-rere ti mo ti wasu ki iṣe nipa ti enia.
12 Nitoripe ki iṣe lọwọ enia ni mo ti gbà
a, bẽli a ko fi kọ́ mi, bikoṣe nipa ifihan Jesu
Kristi.
13 Nitori ẹnyin ti gburó ìwa mi nigba
atijọ ninu ìsin awọn Ju, bi mo ti ṣe inuni-
bini si ijọ enia Ọlọrun rekọja àla, ti mo si
ba a jẹ:
14 Mo si ni iyìn ninu ìsin awọn Ju jù ọpọ-
lọpọ awọn ojugbà mi lọ ninu orilẹ-ède emi
tikarami, mo si ni itara lọpọlọpọ si ofin
atọwọdọwọ awọn baba mi.
15 Ṣugbọn nigbati o wù Ọlọrun, ẹniti o yà
mi kuro lati inu iya mi wá, ti o si pè mi nipa
ore-ọfẹ rẹ̀,
16 Lati fi Ọmọ rẹ̀ hàn ninu mi, ki emi ki o le
ma wasu rẹ̀ larin awọn Keferi; lojukanna emi
ko si ba ara ati ẹ̀jẹ gbìmọ:
17 Bẽni emi ko si gòke lọ si Jerusalemu tọ̀
awọn ti iṣe Aposteli ṣaju mi; ṣugbọn mo lọ si
Arabia, mo si tún pada wá si Damasku.
18 Lẹhin ọdún mẹta, nigbana ni mo pada
gòke lọ si Jerusalemu lati wò Peteru, mo si
gbé ọdọ rẹ̀ ni ijọ mẹdogun.
19 Ṣugbọn emi ko ri ẹnikẹni ninu awọn Apos-
teli miran, bikoṣe Jakọbu arakọnri Oluwa.
20 Nkan ti emi nkọwe si nyin nisisiyi, kiyesi
i, emi ko ṣeke, niwaju Ọlọrun.

21 Nigbẹhin mo si wá si ẹkùn Siria ati ti
Kiliki;
22 Mo si jẹ ẹniti a ko mọ̀ li oju fun ijọ enia
Ọlọrun ti o ti wà ninu Kristi ni Judea:
23 Ṣugbọn kìki nwọn ti gbọ́ pe, Ẹniti o
ti nṣe inunibini si wa nigba atijọ, si nwasu
igbagbọ́ na nisisiyi, ti on ti nparun lẹ̃kan ri.
24 Nwọn si yìn Ọlọrun logo nitori mi.

## ORI 2.

LẸHIN ọdún mẹrinla, nigbana ni mo tún gòke
lọ si Jerusalemu pẹlu Barnaba, mo si mu Titu
lọ pẹlu mi.
2 Mo si gòke lọ nipa ifihan, mo si sọdi Ihin-
rere nì fun wọn, ti emi nwasu ninu awọn
Keferi, ṣugbọn nikọ̀kọ fun awọn ti o ni iyìn,
ki emi kì o má ba sáre, tabi ki o má ba jẹ pe
mo ti sáre lasan.
3 Ṣugbọn iba ṣe Titu, ti o wà pẹlu mi, ẹniti
iṣe ara Hellene, a ko fi agbara mu u lati
kọla:
4 Ati nitori awọn eke arakọnri ti a mu wọ̀
inu wa wá, ẹniti o ti ṣe amí wa nikọ̀kọ lati ri
omnira wa, ti awa ni ninu Kristi Jesu, ki nwọn
ki o le mu wa wá sinu ìde:
5 Awọn ẹniti awa ko si fi àye fun bá, ọdari,
ki iṣe niwọn wakati kan; ki otitọ Ihin-rere
ki o le ma wà pẹlu nyin.
6 Ṣugbọn niti awọn ti o dabi ẹni nla, irú
ohunkohun ti nwọn jasi, ko di nkankan fun
mi: Ọlọrun ko gbà ojurere ẹnikẹni: nitori
awọn ti o dabi alaṣẹ ni ìgbimọ ko di nkan
fun mi:

7 Ṣugbọn niti ìyatọ, nigbati nwọn ri pe a fi
Ihin-rere ti awọn alaikọla le mi lọwọ, bi a ti fi
Ihin-rere ti awọn onila le Peteru lọwọ;
8 (Nitoripe ẹniti o ti ṣiṣẹ aitase pipọ nipasẹ
Peteru si iṣẹ Aposteli fun awọn ikọla, on kan-
na li o ṣe alagbara ninu mi si awọn Keferi
pẹlu :)
9 Ati nigbati Jakọbu, ati Kefa, ati Johannu,
awọn ẹniti o dabi ọwọ̀n, woye ore-ọfẹ ti a
fifun mi, nwọn si fi ọwọ́ ọtún ìdapọ fun mi ati
Barnaba, pe ki awa ki o ma lọ sọdọ awọn
Keferi, ati awọn sọdọ awọn onila.
10 Kìki ki a sá ma ranti awọn talakà ni
nwọn fẹ, ohun ti emi ko si jafara lati ma ṣe
pẹlu.
11 Ṣugbọn nigbati Peteru de Antioku, mo
dè e lọna li oju ara rẹ̀, nitori ti o jasi ẹniti a
ba bawi.
12 Nitoripe ki awọn ẹnikan ti o ti ọdọ Ja-
kọbu wá to de, o ti mba awọn Keferi jẹun:
ṣugbọn nigbati nwọn de, o fà sẹhin, o si yà
ara rẹ̀ si apakan, o mbẹ̀ru awọn ti iṣe onila.
13 Awọn Ju miran si jùmọ ṣe agabagebe bẹ̃
gẹgẹ pẹlu rẹ̀; tobẹ̃ ti nwọn si fi agabagebe wọn
fà Barnaba lọ pẹlu.
14 Ṣugbọn nigbati mo ri pe nwọn ko rìn
dede gẹgẹ bi otitọ Ihin-rere, mo wi fun Peteru
niwaju gbogbo wọn pe, Bi iwọ, ti iṣe Ju, ba
nrìn gẹgẹ bi ìwa awọn Keferi, laiṣe bi awọn
Ju, ẽṣe ti iwọ fi nfi agbara mu awọn Keferi
lati ma rìn bi awọn Ju.
15 Awa ti iṣe Ju nipa ẹda, ti ki iṣe ẹlẹṣẹ niti
awọn Keferi,

16 Awa mọ̀ pe a kò da ẹnikẹni lare nipa
iṣẹ ofin, bikoṣe nipa igbagbọ́ Jesu Kristi, ani
awa na gbà Jesu Kristi gbọ́, ki a le ba da
wa lare nipa igbagbọ́ ti Kristi, ki iṣe nipa
iṣẹ ti ofin: nitoripe nipa iṣẹ ofin ko si ẹda
ti a o dalare.
17 Ṣugbọn bi, nigbati awa ba nwá ọ̀na lati
ri idalare nipa Kristi, ti a si nri ti awa tika-
rawa jasi ẹlẹṣẹ pẹlu, njẹ Kristi ha ṣe iranṣẹ
fun ẹ̀ṣẹ bi? ki a má ri i.
18 Nitoripe bi mo ba si tun gbé ohun ti mo
ti wó palẹ soke, mo sọ emi tikarami di ẹlẹṣẹ.
19 Nitoripe nipa ofin, mo ti kú si ofin, ki emi
ki o le wà lãye si Ọlọrun.
20 A ti kàn mi mọ agbelebu pẹlu Kristi:
ṣugbọn mo wà lãye; ṣugbọn ki iṣe emi, bikoṣe
Kristi ti o wà lãye ninu mi: ati wiwà lãye ti
mo wà nipa ti ara, emi wà lãye nipa igbagbọ́
Ọmọ Ọlọrun, ẹniti o fẹ mi, ti o si ti fi on
tikararẹ̀ fun mi.
21 Emi ko sọ ore-ọfẹ Ọlọrun dasan: nito-
ripe bi ododo ba ti ipa ofin wá, njẹ Kristi
kú lasan.

## ORI 3.

ẸNYIN alaironu ara Galatia, tani o ha tàn nyin
jẹ, ki ẹnyin ki o máṣe gbà otitọ gbọ́, li oju
ẹniti a gbé Jesu Kristi kalẹ, ti a si kàn a mọ
agbelebu larin nyin?
2 Kìki eyi ni mo fẹ mọ̀ lọwọ nyin pe, Nipa
iṣẹ ofin li ẹnyin gbà Ẹmí bi, tabi nipa igbọran
niti igbagbọ́?
3 Bayi li ẹnyin ṣe wère to? ẹnyin ti o ti

bẹ̀rẹ nipa ti Ẹmí, a ha ṣe nyin pé nisisiyi nipa
ti ara?
4 Lasan li ẹnyin ti jìya ọ̀pọlọpọ nkan wọnni?
bi o tilẹ ṣepe lasan li o jasi.
5 Nitorina ẹniti o bùn nyin li Ẹmí na, ti
o si nṣe iṣẹ iyanu larin nyin, nipa iṣẹ ofin
li o fi nṣe e bi? tabi nipa igbọran niti
igbagbọ́?
6 Gẹgẹ bi Abrahamu ti gbà Ọlọrun gbọ́, a si
kà a si fun u li ododo.
7 Ki ẹnyin ki o mọ̀ nisisiyi pe awọn ti iṣe ti
igbagbọ́, awọn na ni iṣe ọmọ Abrahamu.
8 Iwe mimọ́ Ọlọrun si ti ri tẹlẹ pe, Ọlọ-
run yio da awọn Keferi lare nipa igbagbọ́,
a ti wasu rẹ̀ ṣaju Ihin-rere fun Abrahamu,
o nwipe, Nipasẹ rẹ li a o bukún fun gbogbo
orilẹ-ède.
9 Gẹgẹ bẹ̃li awọn ti iṣe ti igbagbọ́ li ẹni
alabukún-fun pẹlu Abrahamu olododo.
10 Nitoripe iye awọn ti iṣe ti ipa iṣẹ ofin
mbẹ labẹ egun: nitoriti a ti kọ ọ wipe, Ifibu
ni olukuluku ẹniti ko duro ninu ohun gbogbo
ti a kọ sinu iwe ofin lati ma ṣe wọn.
11 Ṣugbọn o ti farahàn gbangba pe, a
ko da ẹnikẹni lare niwaju Ọlọrun nipa
iṣẹ ofin: nitoripe, Olododo yio yè nipa
igbagbọ́.
12 Ofin ki si iṣe ti igbagbọ́: ṣugbọn Ẹniti
nṣe wọn yio yè nipasẹ wọn.
13 Kristi ti rà wa pada kuro lọwọ egun
ofin, ẹniti a fi ṣe ẹni egun fun wa: nitoriti a
ti kọ ọ wipe, Ifibu li olukuluku ẹniti a fi há
sori igi:

14 Ki ibukún Abrahamu ki o le wá sori
awọn Keferi nipa Jesu Kristi; ki awa ki o le
gbà ileri Ẹmí nipa igbagbọ́.
15 Ará, emi nsọ̀rọ gẹgẹ bi ìwa enia; Bi o
tilẹ ṣepe majẹmu enia ni, ṣugbọn bi a ba ti fi
idi rẹ̀ mulẹ, ko si ẹniti o si le sọ ọ dasan, tabi
ti o si le fi kún u mọ́.
16 Njẹ nisisiyi fun Abrahamu ati fun irú-
ọmọ rẹ̀ kan li a ti ṣe ileri wọnni. On ko wipe,
Fun awọn irú ọmọ, bi ẹnipe ọ̀pọlọpọ; ṣugbọn
bi ẹnipe ọkan, Ati fun irú ọmọ rẹ̀, eyiti iṣe
Kristi.
17 Eyi ni emi nwipe, majẹmu nì, ti Ọlọrun
ti muṣẹ niṣaju, nipasẹ Kristi, ani ofin ti o de
lẹhin ọgbọ̀n-le-nirinwo ọdún ko le sọ ọ dasan,
ti a ba fi mu ileri na tase.
18 Nitoripe bi ọrọ̀ ilẹnini na ba ṣe nipa ti
ofin, ki iṣe nipa ti ileri mọ́: ṣugbọn Ọlọrun ti
fi i fun Abrahamu nipa ileri.
19 Njẹ ìsin kili ofin ha jasi? A fi ofin kún
u nitori ẹ̀ṣẹ, titi irú-ọmọ ti a ti ṣe ileri fun yio
fi de; a si ti ipasẹ awọn angeli ṣe ìlana rẹ̀ lati
ọwọ́ onilaja kan wá.
20 Njẹ onilaja ki iṣe onilaja ti ẹnikan, ṣugbọn
ọkan li Ọlọrun.
21 Nitorina ofin ha nṣe ìdena si ileri Ọlọrun
bi? Ki a má ri i: nitori ibaṣepe ofin kan ti
wà ti a fi funni, ti o le fi ìye funni, nitõtọ ododo
iba ti ipasẹ ofin wá.
22 Ṣugbọn Iwe mimọ́ Ọlọrun ti há gbogbo
wọn mọ́ sabẹ ẹ̀ṣẹ, ki a le fi ileri nipa igbagbọ́
Jesu Kristi fun awọn ti o gbagbọ́.
23 Ṣugbọn ki igbagbọ́ to de, a ti pa wa mọ́

labẹ ofin, a si há wa mọ́ de igbagbọ́ ti a o
fihàn nikẹhin.
24 Nitorina ofin li o jasi olukọni lati mu wa
fun Kristi, ki a le da wa lare nipa igbagbọ́.
25 Ṣugbọn lẹhin igbati igbagbọ́ ti de, awa ko
si labẹ olukọni mọ́.
26 Nitoripe awọn ọmọ Ọlọrun ni gbogbo
nyin, nipa igbagbọ́ ninu Kristi Jesu.
27 Nitoripe iye ẹnyin ti a ti baptisi sinu
Kristi, ti mu Kristi wọ̀.
28 Ko si ẹniti iṣe Ju tabi Hellene, ko si
ẹniti iṣe ẹru tabi omnira, ko si ẹniti iṣe
ọkọnri tabi obiri: nitoripe ọkan ni gbogbo
nyin jasi ninu Kristi Jesu.
29 Ati bi ẹnyin ba ṣe ti Kristi, njẹ ẹnyin
ni irú-ọmọ Abrahamu, ati arole gẹgẹ bi
ileri.

## ORI 4.

NJẸ mo ni, Arole na, niwọn igbati o ba wà
li ewe, ko yàtọ si ẹru, bi on tilẹ jasi oluwa
gbogbo wọn;
2 Ṣugbọn o wà labẹ olukọ́ ati olutọju titi fi
di akokò ti baba ti yàn tẹlẹ.
3 Gẹgẹ bẹ̃ si li awa, nigbati awa ti wà li ewe,
awa ti wà li ondè labẹ ipilẹṣẹ ẹda:
4 Ṣugbọn nigbati akokò kíkun na de, Ọlọrun
rán Ọmọ rẹ̀ jade, ẹniti a bí ninu obiri, ti a bí
labẹ ofin,
5 Lati da awọn ti mbẹ labẹ ofin ni ìde, ki
awa ki o le gbà isọdọmọ awọn ọmọ.
6 Ati nitori ti ẹnyin iṣe ọmọ́, Ọlọrun si ti

rán Ẹmí Ọmọ rẹ̀ wá si nyin li àiya, ti nkigbe
wipe, Abba, Baba.
7 Nitorina iwọ ki iṣe ọmọ-ọdọ mọ́, bikoṣe
ọmọ; ati bi iwọ ba iṣe ọmọ, njẹ iwọ di arole
Ọlọrun nipa Kristi.
8 Ṣugbọn nigbati ẹnyin ko ti mọ̀ Ọlọrun ri,
ẹnyin ti nṣe ìsin fun awọn ti ki iṣe Ọlọrun
nipa ti ẹda.
9 Ṣugbọn nisisiyi, lẹhin igbati ẹnyin ti mọ̀
Ọlọrun tan, tabi ki a sá kuku wipe, ẹ di mimọ̀
fun Ọlọrun, ẽha ti ri ti ẹnyin si fi nyi-pada si
alailera ati alagbe ipilẹṣẹ ẹda, nibiti ẹnyin si
nfẹ tun pada wá idi ondè?
10 Ẹnyin nkiyesi ọjọ, ati oṣù, ati akokò, ati
ọdún.
11 Omnu nkọ mi nitori nyin, ki o má ba ṣe
pe lasan ni mo ti ṣe lãlã lori nyin.
12 Ará, mo bẹ̀ nyin, ẹ ma wà bi emi ti wà;
nitoripe emi wà bi ẹnyin ti wà: ẹnyin ko ṣe
mi ni iwọsi kan rara.
13 Ẹnyin mọ̀ bi o ti jẹ pe nipa ailera ara ni
mo fi wasu Ihin-rere fun nyin niṣiwaju.
14 Ati idanwò mi ti iṣe ti ara mi ẹnyin
ko kẹgan, ẹnyin ko si kọ̀; ṣugbọ́n ẹnyin
gbà mi bi angeli Ọlọrun, ani bi Kristi
Jesu.
15 Njẹ kini ibukun na ti ẹnyin ti wi? nito-
riti mo gbà ẹrí nyin jẹ pe, bi o le ṣe ẹnyin iba
ti yọ oju ẹnyin tikara nyin jade, ẹnyin iba si
ti fi wọn fun mi.
16 Njẹ ọtá nyin ni mo ha dà, nitori mo sọ
otitọ fun nyin bi?
17 Nwọn fi itara wọ̀ nyin lara, ṣugbọn ki iṣe

ti didara; nwọn nfẹ mu nyin kuro, ki ẹnyin ki
o le wọ̀ wọn lara.
18 Ṣugbọn o dara lati ma fi itara wọ̀ wa lara
li ohun rere nigbagbogbo, ki iṣe nigbati mo
wà pẹlu nyin nikan.
19 Ẹnyin ọmọ mi kekere, nitori ẹniti mo tún
nrọbi lẹ̃keji titi a o fi da Kristi ninu nyin,
20 Emi nfẹ lati wà pẹlu nyin nisisiyi, ki
emi ki o si yi ohùn mi pada; nitoripe emi
nṣiyemeji nitori nyin.
21 Ẹ wi fun mi, ẹnyin ti nfẹ wà labẹ ofin,
ẹnyin ko gbọ̀rọ ofin?
22 Nitori a ti kọwe rẹ̀ wipe, Abrahamu li
ọmọ ọkọnrin meji, ekini nipa ẹrú-obiri, ekeji
nipa omnira-obiri.
23 Ṣugbọn a bí eyiti iṣe ti ẹrú-obiri nipa ti
ara; ṣugbọn eyi ti omnira-obiri li a bí nipa
ileri.
24 Nkan wọnyi ti iṣe apẹrẹ: nitoripe awọn
wọnyi ni majẹmu meji nì; ekini lati ori òke
Sinai wá, ti a bí li oko-ẹrú, ti iṣe Hagari.
25 Nitoripe Hagari yi ni ori òke Sinai ni
Arabia, ti o si wà bakanna bi Jerusalemu ti
o wà nisisiyi, ti o si wà li oko-ẹrú pẹlu awọn
ọmọ rẹ̀.
26 Ṣugbọn omnira ni Jerusalemu ti o wà
loke, ti iṣe iya gbogbo wa.
27 Nitoriti a ti kọwe rẹ̀ wipe, Ma yọ̀ iwọ
àgan ti ko bímọ: bú ki o si kigbe soke, iwọ ti
ko rọbi ri; nitoripe ẹni alahoro ni ọ̀pọlọpọ ọmọ
jù ẹniti iṣe abilekọ lọ.
28 Ṣugbọn awa, ará, bi Isaaki ti jasi, awa ni
iṣe awọn ọmọ ileri.

29 Ṣugbọn bi igbana eyiti a bí nipa ti ara
ti ṣe inunibini si eyiti a bí nipa ti Ẹmí, gẹgẹ
bẽli o jasi nisisiyi.
30 Ṣugbọn kini Iwe mimọ́ Ọlọrun wi? Lé
ẹrú-obiri na jade ati ọmọ rẹ̀: nitoripe ọmọ
ẹrú-obiri ki yio ba ọmọ omnira-obiri ṣe aju-
mọjogun pọ̀.
31 Nitorina, ará, awa ki iṣe ọmọ ẹrú-obiri,
bikoṣe ti omnira.

## ORI 5.

NITORINA ẹ duro ṣinṣin ninu omnira na nipa
eyi ti Kristi fi sọ wa di omnira, ki ẹ máṣe tún
fi ọrùn bọ àjaga ẹrú mọ́.
2 Kiyesi i, emi Paulu li o wi fun nyin pe, bi
a ba kọ nyin nila, Kristi ki yio li ère fun nyin
li ohunkohun.
3 Mo si tún sọ fun olukuluku enia ti o kọla
pe, o di ajigbese lati pa gbogbo ofin mọ́.
4 Kristi ko jasi ire kan fun ẹnikẹni ninu
nyin, ti a ba ndalare nipa iṣẹ ofin; ẹnyin ti
ṣubu kuro ninu ore-ọfẹ.
5 Nitori nipa ti Ẹmí, awa nfi ireti ṣe afo-
jusọ̀na ododo nipa igbagbọ́.
6 Nitori ninu Jesu Kristi ikọla ko di ohun-
kohun, tabi aikọla; ṣugbọn igbagbọ́ ti nṣiṣẹ
nipa ifẹ.
7 Ẹnyin ti sáre gidigidi nitõtọ; tani ha da
nyin pada ki ẹnyin ki o máṣe gbà otitọ gbọ́?
8 Iyipada ọkàn yi ko ti ọwọ́ ẹniti o pè
nyin wá.
9 Iwukara kiun ni imu gbogbo iyẹfun wu.
10 Mo ti ni igbẹkẹle si nyin nipa Oluwa

pe, ẹnyin ki yio ṣe itọju ohunkohun miran;
ṣugbọn ẹniti nyọ nyin lẹnu yio rù idajọ tirẹ̀,
ẹnikẹni eyi o wù ki o ṣe.
11 Ati emi, ará, bi emi ba si nwasu ikọla
titi di isisiyi, ehatiṣe ti emi fi njìya nipa
inunibini? njẹ ikọsẹ nipa agbelebu pari.
12 Mo tilẹ fẹ ti a ba ke awọn ti nyọ nyin
lẹnu kuro.
13 Nitori a ti pè nyin sinu omnira, ará;
kìki pe ki ẹ máṣe lò omnira fun àye si ara,
ṣugbọn nipa ifẹ ẹ ma sìn ọmọnikeji nyin.
14 Nitoripe a ko gbogbo ofin ja ninu ọ̀rọ kan,
ani ninu eyi pe; Iwọ fẹ ọmọnikeji rẹ bi ara rẹ.
15 Ṣugbọn bi ẹnyin ba mbù ẹnikeji nyin ṣan,
ti ẹnyin ba si npa ara nyin run, kiyesi ara ki
ẹ máṣe run ara nyin.
16 Njẹ mo ni, Ẹ ma rìn nipa ti Ẹmí, ki ẹ
má si ṣe mu ifẹkufẹ ti ara ṣẹ.
17 Nitoriti ara nṣe ifẹkufẹ lodi si Ẹmí, ati
Ẹmí lodi si ara: awọn wọnyi si ṣe olodi si
ara wọn, ekini si ekeji: bẹ̃li ẹnyin ko le ṣe
ohun ti ẹnyin nfẹ.
18 Ṣugbọn bi a ba nṣe amọ̀na nyin lati ọdọ
Ẹmí wá, ẹnyin ko si labẹ ofin.
19 Njẹ awọn iṣẹ ti ara farahàn nisisiyi, ti iṣe
wọnyi; panṣaga, àgbere, ìwa-ẽri, wọ̀bia,
20 Ibọriṣa, oṣó, irira, ìja, ilara, ibinu, asọ,
ìṣọtẹ, adamọ̀,
21 Arankàn, ipania, imọtipara, aiye ajẹju,
ati irú wọnni: awọn ti mo ti nsọ fun nyin
ṣaju, gẹgẹ bi mo si ti sọ fun nyin tẹlẹ ri
pe, awọn ti nṣe nkan bawọnni ki yio jogún
ijọba Ọlọrun.

22 Ṣugbọn awọn eso ti Ẹmí ni ifẹ, ayọ̀, alafia,
ipamọra, ìwa pẹlẹ, iṣore, igbagbọ́,
23 Ìwa tutù, ati airekọja: ofinkofin ko lodi
si irú wọnni.
24 Awọn ti iṣe ti Kristi ti kàn ara mọ agbe-
lebu pẹlu ifẹ ọkàn ati ifẹkufẹ ara rẹ̀.
25 Bi awa ba wà lãye nipa ti Ẹmí, ẹ jẹ ki a
si ma rìn nipa ti Ẹmí.
26 Ẹ máṣe jẹ ki a ma ṣafẹri ogo asan mọ́,
lati mu ẹnikeji wa binu, lati ma ṣe ilara
ọmọnikeji wa.

## ORI 6.

ARÁ, bi a ba ri ẹnikan ninu iṣubu kan, ki
ẹnyin ti iṣe ti ẹmí ki o mu irú enia bẽ bọ̀
sipò nipa ẹmí ìwa-tutù; ma kiyesi ara rẹ, ki a
má ba dan ọ wò pẹlu.
2 Ẹ ma rù ẹrù ọmọnikeji nyin, bẽni ki ẹ si
ma mu ofin Kristi ṣẹ.
3 Nitori bi enia kan ba nrò ara rẹ̀ pe
ẹnikan nla li on, nigbati ko nilari, o ntàn
ara rẹ̀ jẹ.
4 Ṣugbọn ki olukuluku ki o mọ̀ iṣẹ ara rẹ̀
daju, nigbana ni yio si li ayọ̀ ninu ara rẹ̀ nikan,
ki yio si ṣe ti ẹlomiran.
5 Nitori olukuluku yio rù ẹrù ara rẹ̀.
6 Ṣugbọn ẹniti a nkọ́ ninu ọ̀rọ na ki o ma
pèse fun ẹniti nkọ́ni li ohun rere gbogbo.
7 Ki a máṣe tàn nyin jẹ; a ko le kẹgan
Ọlọrun: nitori ohunkohun ti enia ba fọn-
rugbin rẹ̀, on ni yio si ká pẹlu.
8 Nitori ẹniti o ba nfọnrugbin sipa ti ara
rẹ̀, nipa ti ara ni yio ká idibajẹ; ṣugbọn

ẹniti o ba nfọnrugbin sipa ti Ẹmí, nipa ti Ẹmí
yio ká ìye ainipẹkun.
9 Ki ẹ má si jẹ ki agara da wa ni rere iṣe:
nitori awa o ká nigbati akokò ba de, bi awa
ko ba ṣe ãrẹ̀.
10 Njẹ bi awa ti ri igba, ẹ jẹ ki a ma ṣore
fun gbogbo enia, ati pẹlupẹlu fun awọn ti iṣe
arãle igbagbọ́.
11 Ẹnyin ri bi mo ti fi ọwọ́ emi tikarami kọ
iwe nla kan si nyin.
12 Iye awọn ti nfẹ ṣe ifihàn rere li ara, nwọn
nrọ̀ nyin lati kọla; nitori ki nwọn ki o máṣe
jìya inunibini nitori agbelebu Kristi.
13 Nitori awọn ti a kọ-nilà papa ko pa ofin
mọ́, ṣugbọn nwọn nfẹ mu nyin kọla, ki nwọn
ki o le ma ṣogo lori ara nyin.
14 Ṣugbọn ki a máṣe ri pe emi nṣogo, bikoṣe
ninu agbelebu Jesu Kristi Oluwa wa, nipasẹ
ẹniti a ti kàn aiye mọ agbelebu fun mi, ati emi
fun aiye.
15 Nitoripe ninu Kristi Jesu ikọla ko di
ohunkohun, tabi aikọla, bikoṣe ẹda titun.
16 Iye awọn ti o si nrìn gẹgẹ bi ìwọn yi,
alafia lori wọn, ati ãnu, ati lori Israeli Ọlọrun.
17 Lati isisiyi lọ, ki ẹnikẹni máṣe yọ mi
lẹnu mọ́: nitoriti emi nrù apá Jesu Oluwa
kiri li ara mi.
18 Ará, ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa, ki o
wà pẹlu ẹmí nyin. Amin.

---

Si awọn ara Galatia ti a kọ lati Romu wá.

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA EFESU.

---

## ORI 1.

PAULU, Aposteli Jesu Kristi nipa ifẹ Ọlọrun,
si awọn enia mimọ́ ti o wà ni Efesu, ati si
awọn olododo ninu Kristi Jesu:
2 Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun
Baba wa, ati lati ọdọ Jesu Kristi Oluwa wá.
3 Olubukún li Ọlọrun ati Baba Jesu Kristi
Oluwa wa, ẹniti o ti fi gbogbo ibukún ẹmí li
ohun ọrun bukún wa ninu Kristi:
4 Gẹgẹ bi o ti yàn wa ninu rẹ̀ ṣaju ipilẹṣẹ
aiye, ki awa ki o le jẹ mimọ́ ati alailabukun
niwaju rẹ̀ nipa ifẹ:
5 Ẹniti o ti yán wa tẹlẹ si isọdọmọ awọn ọmọ
nipa Jesu Kristi fun ara rẹ̀, gẹgẹ bi ifẹ inu
rere rẹ̀,
6 Fun iyìn ogo ore-ọfẹ rẹ̀, eyiti o ti sọ wa di
ẹni itẹwọgbà ninu Ayànfẹ nì.
7 Ninu ẹniti awa ti ni idande nipa ẹ̀jẹ rẹ̀,
idariji ẹ̀ṣẹ, gẹgẹ bi ọ̀pọlọpọ ọrọ̀ ore-ọfẹ rẹ̀;
8 Eyiti o ti fi gbogbo ọgbọ́n ati oyé ṣe fun
wa lọpọlọpọ;
9 Ẹniti o ti fi ọ̀rọ ijinlẹ ifẹ rẹ̀ hàn wa, gẹgẹ
bi ifẹ inu rere rẹ̀, eyiti o ti pinnu rẹ̀ ninu on
tikararẹ̀:
10 Pe nigba kíkun akokò ti a yàn tẹlẹ fun
iṣẹ iriju ki o le kojọ ninu ẹnikan, ohun gbogbo

ninu Kristi, iba ṣe eyiti mbẹ li ọrun, ati eyiti
mbẹ li aiye; ani ninu rẹ̀:
11 Ninu ẹniti awa pẹlu ti ri ilẹnini kan gbà,
awa ti a ti yàn tẹlẹ gẹgẹ bi ipinnu ẹniti
nṣiṣẹ ohun gbogbo gẹgẹ bi ìmọ ifẹ on
tikararẹ̀:
12 Ki awa ki o le jẹ iyìn ogo rẹ̀, ẹniti o tète
gbẹkẹle Kristi.
13 Ninu ẹniti ẹnyin pẹlu gbẹkẹle, lẹhin
igbati ẹnyin ti gbọ́ ọ̀rọ otitọ nì, Ihin-rere
igbala nyin: ati pẹlu lẹhin igbati ẹnyin
gbagbọ́ ninu ẹniti a fi Ẹmí Mimọ́ ileri ṣe
èdidi nyin,
14 Ẹniti iṣe ohun ẹrí ini wa, titi di igba
idande ti ohun ọrọ̀, ti a ti rà si iyìn
ogo rẹ̀.
15 Nitorina emi pẹlu, lẹhin igbati mo ti
gburó igbagbọ́ nyin ninu Jesu Oluwa, ati ifẹ
si gbogbo enia mimọ́,
16 Emi ko simi lati ma dupẹ nitori nyin, emi
ndarukọ nyin ninu adura mi;
17 Pe ki Ọlọrun Jesu Kristi Oluwa wa, Baba
ogo, ki o le fun nyin li Ẹmí ọgbọ́n ati ti
ifihan ninu ìmọ rẹ̀:
18 Ki o si fi imọlẹ fun oju ọkàn nyin; ki
ẹnyin ki o le mọ̀ kili ohun ireti nipa ìpe rẹ̀
jasi, ati kili ọ̀pọlọpọ ọrọ̀ ogo ilẹnini rẹ̀ ninu
awọn enia mimọ́,
19 Ati kili agbara rẹ̀ ti o tobi julọ si awa ti o
gbagbọ́, gẹgẹ bi iṣẹ ipá agbara rẹ̀,
20 Eyiti o ti ṣiṣẹ ninu Kristi, nigbati o ti
jí i dide kuro ninu okú, ti o si fi i joko li ọwọ́
ọtún on tikararẹ̀ li ọrun,

21 Ga ju gbogbo ipò ijoye, ati agbara, ati ipá, ati ọlá nla, ati gbogbo orukọ ti a npèni, ki iṣe ni kìki aiye yi nikan, ṣugbọn niti eyiti mbọ̀ pẹlu:

22 O si ti fi ohun gbogbo sabẹ ẹsẹ rẹ̀, o si ti fifun u lati jẹ ori lori ohun gbogbo fun ijọ enia Ọlọrun,

23 Eyi ti iṣe ara rẹ̀, ẹkún ẹniti o kún ohun gbogbo ninu ohun gbogbo.

## ORI 2.

ẸNYIN li o si ti sọ di àye ẹniti o ti kú sinu irekọja ati sinu ẹ̀ṣẹ;

2 Ninu eyiti ẹnyin ti nrìn nigba atijọ gẹgẹ bi ìwa aiye yi, gẹgẹ bi ọba agbara oju ọrun; ẹmí na ti nṣiṣẹ nisisiyi ninu awọn ọmọ alaigbọran:

3 Ninu awọn ẹniti gbogbo awa pẹlu ti ni ìwa wa nigba atijọ ninu ifẹkufẹ ara wa, awa nmu ifẹ ara ati ti inu ṣẹ; ati nipa ẹda awa si ti jẹ ọmọ ibinu gẹgẹ bi awọn ẹlomiran.

4 Ṣugbọn Ọlọrun, ẹniti iṣe ọlọrọ̀ li ãnu, nipa ifẹ nla rẹ̀ ti o ti fẹ wa,

5 Ani nigbati awa ti kú sinu ẹ̀ṣẹ, o si ti sọ wa di ãye pẹlu Kristi, (nipa ore-ọfẹ ẹniti a ti ngbà nyin là;)

6 O si ti gbé wa soke pọ̀, o si ti mu wa joko pọ̀ ninu ohun ọrun ninu Kristi Jẹsu:

7 Pe ni igba aiye ti mbọ̀, ki o le fi ọrọ̀ ore-ọfẹ rẹ̀ hàn lọpọlọpọ niti iṣeun rẹ̀ si wa nipa Kristi Jesu.

8 Nitoripe nipa ore-ọfẹ li a ti ngbà nyin là

nipa igbagbọ́; ati eyini ki iṣe ti ẹnyin tikara
nyin: ẹ̀bun Ọlọrun ni:
9 Ki iṣe nipa ti iṣẹ, ki ẹnikẹni ki o má bà ṣogo.
10 Nitoripe awa ni iṣẹ ọwọ́ rẹ̀, ti a ti ṣe
ninu Kristi Jesu si iṣẹ rere wọnni, ti Ọlọrun
ti pèse silẹ pe ki awa ki o le ma rìn ninu
wọn.
11 Nitorina ẹ ranti pe, nigba atijọ ẹnyin
ti jẹ Keferi nipa ti ara, awọn ẹniti a npè ni
Alaikọla nipa eyiti a npè ni Ikọla ni ti a fi
ọwọ́ ṣe nipa ti ara;
12 Pe li akokò na ti ẹnyin wà laini Kristi,
ẹniti iṣe alejò si anfani awọn ọlọ̀tọ Israeli, ati
àjeji kuro ninu ileri majẹmu wọnni, ẹnyin wà
laini ireti, ati laini Ọlọrun li aiye:
13 Ṣugbọn nisisiyi ninu Kristi Jesu ẹnyin ti
o ti jìna rere nigba atijọ li a mu sunmọ tosi,
nipa ẹ̀jẹ Kristi.
14 Nitoripe on ni alafia wa, ẹniti o ti ṣe
mejeji li ọkan, ti o si ti wó ogiri ikele nì palẹ
larin wa;
15 O si ti pa ọtá nì run ninu ara on tikararẹ̀,
ani ofin aṣẹ wọnni ti o wà nipa idasilẹ; ki o le
da ọkọnri titun kan ninu on tikararẹ̀ lati inu
meji wá, bẽni nṣe ìlaja;
16 Ati ki o le mu awọn mejeji ba Ọlọrun
làja ninu ara kan nipa agbelebu, o si ti pa ọtá
na kú ninu on tikararẹ̀:
17 O si ti wá o nwasu alafia fun ẹnyin ti o ti
jìna rere, ati fun awọn ti o ti sunmọ tosi.
18 Nitoripe nipasẹ rẹ̀ li awa mejeji ti li ọ̀na
nipa Ẹmí kan sọdọ Baba.
19 Njẹ nitorina ẹnyin ki iṣe alejò ati atipo

mọ́, ṣugbọn àjumọ jẹ ọlọ̀tọ pẹlu awọn enia
mimọ́, ati awọn arãle Ọlọrun;
20 A si ngbé nyin ró lori ipilẹ awọn Aposteli,
ati awọn woli, Jesu Kristi tikararẹ̀ ni pàtaki
okuta igun ile;
21 Ninu ẹniti a fi tẹyẹtẹyẹ ṣiṣẹ gbogbo ile
na ṣọkan pọ̀ ti ndàgba soke fun tempeli mimọ́
kan ninu Oluwa:
22 Ninu ẹniti a ngbé nyin ró pẹlu fun
ibujoko Ọlọrun nipa Ẹmí.

## ORI 3.

NITORI eyina, emi Paulu, ondè Jesu Kristi fun
ẹnyin Keferi,
2 Bi ẹnyin ba ti gburó iṣẹ ipinfunni ore-ọfẹ
Ọlọrun, ti a fifun mi si nyin:
3 Bi o ti ṣepe nipa ifihan li o ti fi ọ̀rọ ijinlẹ
ni hàn fun mi; (gẹgẹ bi mo ti kọwe ọ̀rọ diẹ
niṣãju,
4 Nigbati ẹnyin ba kà a, nipasẹ eyi ti ẹnyin
o fi moye ìmọ mi ninu ọ̀rọ ijinlẹ Kristi,)
5 Eyiti a ko ti fihàn awọn ọmọ enia ri lati
irandiran miran gbogbo, gẹgẹ bi a ti fi wọn
hàn nisisiyi fun awọn Aposteli ati awọn woli
mimọ́ nipa ti Ẹmí;
6 Ki awọn Keferi ki o le di àjumọjogun, ki
nwọn ki o si le di ara kanna, ati alabapin ileri
rẹ̀ ninu Kristi nipa Ihin-rere:
7 Nipasẹ eyiti a fi mi ṣe iranṣẹ, gẹgẹ bi
ẹ̀bun ore-ọfẹ Ọlọrun ti a fifun mi, nipa iṣẹ
agbara rẹ̀.
8 Ani fun emi, ọmọ-ẹhin ti o kereju ninu
gbogbo awọn enia mimọ́, li a fi ore-ọfẹ yi

fun, ki emi ki o le ma wasu awamáridi ọ̀pọ-
lọpọ ọrọ̀ Kristi larin awọn Keferi;
9 Ati lati fihàn gbogbo enia ohun ti ìdapọ
ọ̀rọ ijinlẹ na jasi, eyiti a ti fi pamọ́ lọdọ Ọlọ-
run lati igba ọjọ ìwa, ẹniti o da ohun gbogbo
nipa Jesu Kristi:
10 Nitori nisisiyi ki a le fi ọ̀pọlọpọ onirũru
ọgbọ́n Ọlọrun hàn fun awọn ijoye, ati
awọn alagbara ti mbẹ li ọrun, nipa ijọ enia
Ọlọrun.
11 Gẹgẹ bi ipinnu ainipẹkun na ti o ti pinnu
ninu Kristi Jesu Oluwa wa:
12 Nipasẹ ẹniti awa ti ni igboiya, ati ọ̀na
pẹlu igbẹkẹle nipa igbagbọ́ lọdọ rẹ̀.
13 Nitorina mo bẹ̀ nyin ki ãrẹ̀ ki o máṣe
mu nyin nitori gbogbo wahalà mi nitori nyin,
ti iṣe ogo nyin.
14 Nitori idi eyi ni mo ṣe nfi ẽkun mi kunlẹ
lọdọ Baba Jesu Kristi Oluwa wa,
15 Lọdọ ẹniti a npè gbogbo idile ti mbẹ li
ọrun ati li aiye li orukọ,
16 Ki on ki o le fifun nyin, gẹgẹ bi ọ̀pọlọpọ
ọrọ̀ ogo rẹ̀, lati fi ipá mu nyin lara le nipa
Ẹmí rẹ̀ ni ti ọkọnri inu;
17 Ki Kristi ki o le ma gbé ọkàn nyin nipa
igbagbọ́; pe bi a ti fi ẹsẹ nyin mulẹ, ti a si fi
idi nyin kalẹ ninu ifẹ,
18 Ki ẹnyin ki o le mọ̀ pẹlu gbogbo enia
mimọ́, ohun ti ibú, ati gigun, ati jijìn, ati
giga na jasi;
19 Ati lati mọ̀ ifẹ Kristi ti o pọ̀ju ìmọ
gbogbo lọ, ki ẹnyin ki o le kún fun gbogbo
ẹ̀kún Ọlọrun.

20 Njẹ nisisiyi fun ẹniti o le ṣe lọpọlọpọ jù
gbogbo eyiti a mbère, tabi ti a nrò lọ, gẹgẹ bi
agbara ti nṣiṣẹ ninu wa,
21 On ni ki a ma fi ogo fun ninu ijọ enia
Ọlọrun nipa Kristi Jesu lati irandiran gbogbo,
aiye ainipẹkun. Amin.

## ORI 4.

NITORINA emi ondè nipa ti Oluwa, mbẹ̀ nyin
pe, ki ẹnyin ki o ma rìn bi o ti yẹ fun ìpe na
nipasẹ eyiti a pè nyin,
2 Pẹlu irẹlẹ ọkàn gbogbo ati inu tutù, pẹlu
ipamọra, ki ẹnyin ki o si ma fi sũru gbà
ọmọnikeji nyin nipa ifẹ;
3 Ki ẹnyin ki o si ma rọju lati pa iṣọkan
ẹmí mọ́ ni ìdipọ alafia.
4 Nitori ara kan ni mbẹ, ati Ẹmí kan, gẹgẹ
bi a ti pè nyin niti ireti kan ti a pè nyin si;
5 Oluwa kan, igbagbọ́ kan, baptismu kan,
6 Ọlọrun kan ati Baba gbogbo, ẹniti o wà
lori gbogbo, ati nipa gbogbo, ati ninu nyin
gbogbo.
7 Ṣugbọn olukuluku wa li a fi ore-ọfẹ fun
gẹgẹ bi oṣuwọn ẹ̀bun Kristi.
8 Nitorina o wipe, Nigbati o ti gòke lọ si
ibi giga, o di awọn igbekun ni igbekun lọ, o
si ti fi ẹ̀bun fun enia.
9 (Niti pe o gòke lọ si ọrun, kini rè, bikoṣe
pe on pẹlu ti tète sọkalẹ lọ si ìha isalẹ
aiyẹ?
10 Ẹnikan na ti o ti sọkalẹ li o si ti gòke
lọ si ibi ti o ga jù gbogbo ọrun lọ, ki o le kún
ohun gbogbo.)

11 O si ti fifun awọn ẹlomiran, iṣẹ Aposteli;
ati fun awọn ẹlomiran, iṣẹ Woli; ati fun awọn
ẹlomiran, iṣẹ Efangelisti; ati fun awọn ẹlo-
miran, iṣẹ Olușọ agutan ati iṣẹ Olukọni;
12 Lati ṣe awọn enia mimọ́ li aṣepé, fun iṣẹ
isin alufa, fun idagbasoke ara Kristi:
13 Titi gbogbo wa o fi wá sinu iṣọkan
igbagbọ́, ati sinu ìmọ Ọmọ Ọlọrun, si ọkọnri
pipé kan, si oṣuwọn ọdún àgba ti o kún niti
Kristi:
14 Lati isisiyi lọ ki awa ki o máṣe jẹ ewe
mọ́, ẹniti a o ma tì siwa tì sẹhin, ati ti a o
si ma fi gbogbo afẹfẹ ẹkọ́kẹkọ gbá kiri, nipa
itanjẹ enia, ati ọgbọ́n arekereke nipasẹ eyiti
nwọn fi mba ni buba fun itanjẹ;
15 Ṣugbọn ki a ma sọ otitọ ni ifẹ, ki a le
ma dàgba soke ninu rẹ̀ li ohun gbogbo, ẹniti
iṣe Ori, ani Kristi:
16 Lati ọdọ ẹniti a fi tẹyẹtẹyẹ so gbogbo
ara ṣọkan pọ̀, ti o si fi ara mọra nipa eyiti
a fi nkún gbogbo 'orike, gẹgẹ bi iṣẹ aitase na
ninu oṣuwọn ni ìha gbogbo, lati ma mu ara na
bisi i fun idagbasoke on tikararẹ̀ ninu ifẹ.
17 Njẹ eyi ni mo wi, ti mo si njẹri niti
Oluwa pe, lati isisiyi lọ ki ẹnyin ki o máṣe
rìn bi awọn Keferi miran ti nrìn, ninu ìro
asan inu wọn,
18 Oyé awọn ẹniti o ṣe òkunkun, ti a si ti
sọdi àjeji si ìwa bi Ọlọrun nipa aimọ̀ ti mbẹ
ninu wọn, nitori lile àiya wọn:
19 Awọn ẹniti àiya wọn le rekọja, ti nwọn
si ti fi ara wọn fun wọ̀bia, lati ma fi ojukòkoro
ṣiṣẹ ìwa-ẽri gbogbo.

20 Ṣugbọn a ko fi Kristi kọ́ nyin bẽ;
21 Bi ẹnyin ba ti gbohùn rẹ̀ nitõtọ, ti a ba
si ti kọ́ nyin lati ọdọ rẹ̀ wá, gẹgẹ bi otitọ ti
jasi niti Jesu:
22 Pe ki ẹnyin ki o bọ ara ìwa atijọ silẹ li
apakan nipa ogbologbo ọkọnri ni, eyiti o dibajẹ
gẹgẹ bi ifẹkufẹ nipa ẹ̀tan;
23 Ki ẹnyin ki o si di titun ni inu nyin nipa
ti ẹmí;
24 Ki ẹnyin ki o si gbé ọkọnri titun nì wó,
ẹniti a da li ododo nipa ti Ọlọrun ati li otitọ
ìwa mimọ́.
25 Nitorina ẹ fi eke ṣiṣe silẹ, ki olukuluku
nyin ki o ma sọ otitọ fun ọmọnikeji rẹ̀: nitori
ẹ̀ya ara ọmọnikeji wa li awa iṣe.
26 Bi ẹnyin ba binu, ki ẹ má si ṣẹ̀: ẹ máṣe
jẹ ki õrùn wọ̀ sori ibinu nyin:
27 Ki ẹ má si ṣe fi àye fun Èṣu.
28 Ki ẹniti o ti njale ri ki o máṣe jale mọ́:
ṣugbọn ki o kuku ma ṣe lãlã, ki o ma fi ọwọ́
rẹ̀ ṣiṣẹ ohun ti o dara, ki on ki o le ni lati pín
fun ẹniti o ṣe alaini.
29 Ẹ máṣe jẹ ki ọ̀rọ idibajẹ ti ẹnu nyin jade
mọ́, ṣugbọn eyiti o dara lati ma lò fun ẹkọ́ ti o
li ère, ki o le ma ṣiṣẹ ore-ọfẹ fun awọn ti o gbọ́.
30 Ẹ má si ṣe mu Ẹmí Mimọ́ Ọlọrun binu,
ẹniti a ti fi ṣe èdidi nyin dè ọjọ idande.
31 Ẹ jẹ ki gbogbo ìwa kikorò, ati ibinu, ati
irunu, ati ariwo, ati isọ̀rọ buburu ki a mu u
kuro lọdọ nyin, pẹlu gbogbo arankàn:
32 Ki ẹ ma ṣore fun ọmọnikeji nyin, ẹ ni
iyọnu, ki ẹ ma dariji ọmọnikeji nyin, gẹgẹ bi
Ọlọrun nitori Kristi ti dariji nyin.

## ORI 5.

NITORINA ẹ ma ṣe ọmọ lẹhin Ọlọrun bi awọn
ọmọ ọwọn;
2 Ki ẹ si ma rìn ninu ifẹ, gẹgẹ bi Kristi
pẹlu ti fẹ wa, ti o si fi ara rẹ̀ fun wa bi ọrẹ
ẹ̀bun ati ẹbọ fun Ọlọrun fun õrun didun.
3 Ṣugbọn àgbere, ati gbogbo ìwa-ẽri, tabi
ojukòkoro, ki a máṣe darukọ rẹ̀ larin nyin mọ́,
bi awọn ẹniti o di enia mimọ́;
4 Iba ṣe ìwa ọ̀bun, ati sisọ̀rọ aṣiwère, tabi
iṣẹ̀fẹ, awọn ti ko tọ́: ṣugbọn ẹ kuku ma
dupẹ.
5 Nitori ẹnyin ti mọ̀ eyi pe, ko si panṣaga,
tabi alaimọ́ enia, tabi olojukòkoro, ti iṣe
olubọriṣa, ti yio ni ini kan ni ijọba Kristi
ati ti Ọlọrun.
6 Ẹ máṣe jẹ ki ẹnikẹni fi ọ̀rọ asan tàn nyin
jẹ: nitori nipasẹ nkan wọnyi ibinu Ọlọrun
mbọ̀ wá sori awọn ọmọ alaigbọran.
7 Nitorina ẹ máṣe jẹ alajọpin pẹlu wọn.
8 Nitori ẹnyin ti jẹ òkunkun lẽkan, ṣugbọn
nisisiyi ẹnyin di imọlẹ nipa ti Oluwa: ẹ ma
rìn gẹgẹ bi awọn ọmọ imọlẹ:
9 (Nitori eso Ẹmí wà niti iṣore gbogbo, ati
ododo, ati otitọ;)
10 Ẹ ma wadi ohun ti iṣe itẹwọgbà fun
Oluwa.
11 Ki ẹ má si ṣe ba aileso iṣẹ òkunkun
kẹgbẹ pọ̀, ṣugbọn ẹ kuku ma ba wọn wi.
12 Nitoripe itiju tilẹ ni lati ma sọ̀rọ nkan
wọnni ti nwọn nṣe nikọ̀kọ.

13 Ṣugbọn ohun gbogbo ti a mba wi li a
fihàn nipa imọlẹ: nitori ohunkohun ti o ba fi
ara hàn ni iṣe imọlẹ.
14 Nitorina li o ṣe wipe, Jí iwọ ẹniti o sùn,
ki o si jinde kuro ninu okú, Kristi yio si fun
ọ ni imọlẹ.
15 Nitorina ẹ kiyesi lati ma rìn ni ìwa pipé,
ki iṣe bi awọn alaimoye, ṣugbọn bi awọn
ọlọ́gbọn,
16 Ẹ ma ṣe irapada igba, nitori buburu li
awọn ọjọ.
17 Nitorina ki ẹ máṣe alaimoye, ṣugbọn ẹ
ma moye ohun ti ifẹ Oluwa jasi.
18 Ki ẹnyin ki o má si ṣe kún fun ọti-wain,
ninu eyiti aṣeju wà; ṣugbọn ẹ kún fun Ẹmí;
19 Ki ẹ si ma ba ara nyin sọ̀rọ ninu orin
mimọ́, ati orin iyìn, ati orin nipa ti ẹmí, ẹ
ma kọnrin, ki ẹ si ma fi ọgbọ́n kọrin li àiya
nyin si Oluwa;
20 Ẹ ma dupẹ nigbagbogbo nitori ohun
gbogbo fun Ọlọrun: ati Baba li orukọ Jesu
Kristi Oluwa wa;
21 Ẹ ma foribalẹ fun ara nyin ni ìbẹru
Ọlọrun.
22 Ẹnyin aya, ẹ ma tẹriba fun awọn ọkọ
nyin, gẹgẹ bi si Oluwa.
23 Nitoripe ọkọ ni iṣe ori aya, gẹgẹ bi
Kristi ti iṣe Ori ijọ enia rẹ̀: on si ni Olug-
bala ara.
24 Nitorina gẹgẹ bi ijọ enia Ọlọrun ti tẹriba
fun Kristi, bẹ̃ni ki awọn aya ki o ma ṣe si
awọn ọkọ wọn li ohun gbogbo.
25 Ẹnyin ọkọ, ẹ fẹ awọn aya nyin, gẹgẹ bi

Kristi pẹlu ti fẹ ijọ enia rẹ̀, ti o si fi ara rẹ̀
fun u;
26 Ki on ki o le sọ ọ di mimọ́ ki o si le fi ìwẹ
omi wẹ̀ ẹ mọ́ nipa ọ̀rọ na,
27 Ki on ki o le mu u wá fun ara rẹ̀ ni ijọ
enia ti o li ogo, li aini abawọn, tabi ikiweje,
tabi irú nkan bawọnni; ṣugbọn ki o le mọ́ ati
li aini àbukun.
28 Bẹ̃li o tọ́ ki awọn ọkọnri ki o ma fẹ awọn
aya wọn gẹgẹ bi ara awọn tikara wọn. Ẹniti
o ba fẹ aya rẹ̀, o fẹ on tikararẹ̀.
29 Nitoriti ko si ẹnikan ti o ti korira ara
rẹ̀; bikoṣe pe ki o ma bọ́ ọ ki o si ma
kẹ ẹ, gẹgẹ bi Oluwa ti nkẹ ti o si mbọ́ ijọ
enia rẹ̀:
30 Nitoripe awa li ẹ̀ya ara rẹ̀, ẹran ara rẹ̀,
ati egungun ara rẹ̀.
31 Nitori eyi li ọkọnri yio ṣe fi baba ati iya
rẹ̀ silẹ, on o si dàpọ mọ́ aya rẹ̀, awọn mejeji a
si di ara kan.
32 Ọ̀rọ ijinlẹ nla li eyi: ṣugbọn emi nsọ ti
Kristi on ijọ enia rẹ̀.
33 Ṣugbọn ki olukuluku nyin ki o fẹ aya rẹ̀
bẹ̃ gẹgẹ bi on tikararẹ̀; ṣugbọn ki aya ki o bù
ọlá fun ọkọ rẹ̀.

## ORI 6.

ẸNYIN ọmọ, ẹ tẹriba fun awọn õbi nyin niti
Oluwa: nitoripe eyi li o tọ́.
2 Bọ̀wọ fun baba ati iya rẹ; eyi ti iṣe ofin
ikini pẹlu ileri;
3 Ki o le ba dara fun ọ, ati ki iwọ ki o le wà
pẹ li aiye.

4 Ati ẹnyin baba, ẹ máṣe mu awọn ọmọ
nyin binu: ṣugbọn ẹ ma tọ́ wọn ninu ẹkọ́ ati
ìbẹru Oluwa:
5 Ẹnyin ẹrú, ẹ foribalẹ fun awọn ti iṣe
oluwa nyin gẹgẹ bi ti ara, pẹlu ìbẹru ati
iwarìri, ni otitọ ọkàn nyin, gẹgẹ bi ẹnipe si
Kristi;
6 Ki iṣe li arojuṣe bi awọn ti nwù enia;
ṣugbọn gẹgẹ bi awọn ẹru Kristi, ẹ ma ṣe
ifẹ Ọlọrun tinutinu;
7 Ni fifi inu rere ṣe iṣẹ, bi ẹnipe si Oluwa, ki
si iṣe si enia:
8 Ki ẹnyin ki o si mọ̀ pe, ohunkohun rere ti
ẹnikan ba ṣe, on na ni yio si gbà lọwọ Oluwa,
iba ṣe ẹrú, iba ṣe omnira.
9 Ati ẹnyin oluwa, ẹ ṣe bẹ̃ gẹgẹ si wọn, ẹ ma
fà ọwọ ìkilọ nyin sẹhin: ki ẹ si mọ̀ pe Oluwa
nyin mbẹ li ọrun pẹlu; ko si si ojusaju enia
lọdọ rẹ̀.
10 Li akotan, ẹnyin arakọnri mi, ẹ jẹ alagbara
ninu Oluwa, ati niti ipá agbara rẹ̀.
11 Ẹ mu gbogbo ihamọra Ọlọrun wọ̀, ki
ẹnyin ki o le duro dè arekereke Eṣu.
12 Nitoripe ki iṣe ẹ̀jẹ ati ẹran ara li awa mba
jijakadi, ṣugbọn awọn ijoye, awọn alagbara,
awọn olori ibi òkunkun aiye yi, ati awọn ẹmí
buburu ni oju ọrun.
13 Nitorina ẹ mu gbogbo ihamọra Ọlọrun
wọ̀, ki ẹnyin ki o le kọjujasi ọjọ buburu, lati
duro, nigbati ẹnyin ba ti ṣe gbogbo wọn tan.
14 Ẹ duro nitorina, bi awọn ti a ti fi àmure
otitọ di lẹgbẹ, ki ẹ si di awọ-àiya ododo ni
mọra;

15 Ki a si fi imura Ihin-rere alafia wọ̀ ẹsẹ
nyin ni bàta;
16 Li akotan, ẹ mu apata igbagbọ́, nipasẹ
eyiti ẹnyin o fi le ma paná gbogbo ọfà iná ẹni
buburu nì.
17 Ki ẹ si mu aṣibori irin igbala, ati idà
Ẹmí nì, ti iṣe ọ̀rọ Ọlọrun:
18 Ẹ ma fi igbagbogbo gbadura ni gbogbo
adura ati ẹ̀bẹ nipa ti Ẹmí, ki ẹ si ma ṣọra sibẹ̀
pẹlu iduro ṣinṣin gbogbo, ati ẹ̀bẹ fun gbogbo
enia mimọ́;
19 Ati fun mi, ki a le fi ohùn fun mi, ki emi
ki o le ma fi igboiya yà ẹnu mi, lati ma fi ọ̀rọ
ijinlẹ Ihin-rere hàn,
20 Nitori eyiti emi iṣe onṣẹ ninu ẹ̀wọn: ki
emi ki o le ma fi igboiya sọ̀rọ ninu rẹ̀, gẹgẹ bi
o ti tọ́ fun mi lati ma sọ.
21 Ṣugbọn ki ẹnyin pẹlu ki o le mọ̀ ọ̀ran
mi, ati bi mo ti nṣe si, Tikiku arakọnri olufẹ
ati iranṣẹ olõtọ niti Oluwa, yio mu nyin mọ̀
ohun gbogbo:
22 Ẹniti mo rán si nyin nitori eyi kanna, ki
ẹnyin ki o le mọ̀ ọ̀ran wa, ati ki on ki o le tù
nyin ni ọkàn.
23 Alafia fun awọn arakọnri, ati ifẹ pẹlu
igbagbọ́, lati ọdọ Ọlọrun Baba wá, ati Jesu
Kristi Oluwa.
24 Ki ore-ọfẹ wà pẹlu gbogbo awọn ti nfi inu
funfun fẹ Jesu Kristi Oluwa wa. Amin.

---

A kọ ọ lati Romu lọ si awọn ara Efesu
lati ọwọ́ Tikiku.

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA FILIPPI.

## ORI 1.

PAULU ati Timoteu, awọn iranṣẹ Jesu Kristi,
si gbogbo awọn enia mimọ ninu Kristi Jesu ti
o wà ni Filippi, pẹlu awọn bişopu ati awọn
diakoni:
2 Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun
Baba wa, ati lati ọdọ Jesu Kristi Oluwa wá.
3 Mo dupẹ fun Ọlọrun mi ninu gbogbo şişe
iranti mi fun nyin,
4 Emi nfi ayọ̀ bẹ̀bẹ nigba-gbogbo ninu
gbogbo adura mi fun gbogbo nyin,
5 Nitori ìdapọ nyin ninu Ihin-rere lati ọjọ
ikini wá titi fi di isisiyi;
6 Oju mi sá ti da si ohun kanna yi, pe ẹniti
o ti bẹ̀rẹ iṣẹ rere ninu nyin yio si pari rẹ̀ titi
fi di ọjọ Jesu Kristi:
7 Gẹgẹ bi o ti tọ́ fun mi lati rò eyi fun
gbogbo nyin, nitori ti ẹnyin ni mi li àiya
nyin; niwọn bi o ti şepe nipa ìde mi, ati nipa
àbo mi ati ifẹsẹ-mulẹ Ihin-rere, gbogbo nyin
ni işe alabapin ninu ore-ọfẹ pẹlu mi.
8 Nitoripe Ọlọrun li ẹlẹri mi, bi mo ti
nşafẹri nyin to gidigidi ninu iyọnu Jesu
Kristi.
9 Emi si ngbadura nitori eyi pe, ki ifẹ nyin
ki o le ma pọ̀ si i lọpọlọpọ ninu ìmọ ati ninu
ọgbọ́n gbogbo;

10 Ki ẹnyin ki o le dan ohun ti o yàtọ wò;
ki ẹnyin ki o le jasi pipé ati alailẹṣẹ titi fi di
ọjọ Jesu Kristi;
11 Ki ẹnyin ki o le kún fun eso ododo,
ti iṣe nipa Jesu Kristi, fun ogo ati iyìn
Ọlọrun.
12 Ṣugbọn emi nfẹ ki oyé ki o yé nyin,
arakọnri, pe nkan wọnni ti o de bá mi, o
kuku jasi ti igbéleke Ihin-rere;
13 Bẽni ìde mi nitori Kristi farahàn ni
gbogbo agbala Kesari, ati ni ibomiran
gbogbo;
14 Ati ọ̀pọlọpọ awọn arakọnri niti Oluwa,
li o ni igbẹkẹle nipa ìde mi, nwọn si nfi
igboiya sọ ọ̀rọ na gidigidi li aibẹ̀ru.
15 Nitõtọ awọn ẹlomiran nwasu Kristi ani
nipa ilara ati ìja; ati awọn ẹlomiran pẹlu nipa
ifẹ inu rere:
16 Awọn ọkan nfi ìja wasu Kristi, ki iṣe
tinutinu, nwọn ngbìro lati fi ipọnju kun
ìde mi:
17 Ṣugbọn awọn ẹlomiran nipa ifẹ, nitori ti
nwọn mọ̀ pe a fi mi ṣe àbo Ihin-rere.
18 Njẹ kini? bikoṣepe nibi gbogbo, iba
ṣe nipa aṣehàn, tabi li otitọ, bẽli a nwasu
Kristi; emi si nyọ̀ nitorina, nitõtọ, emi o si
ma yọ̀.
19 Nitoriti mo mọ̀ pe eyi ni o jasi igbala
fun mi nipa adura nyin, ati ifikún Ẹmí Jesu
Kristi,
20 Gẹgẹ bi afojusọ̀na ati ireti mi tinutinu,
pe ki oju ki o máṣe tì mi li ohunkohun,
ṣugbọn pe ni igboiya gbogbo, bi o ti wà

nigba-gbogbo ri, gẹgẹ bẽli a o si ma gbé
Kristi ga li ara mi nisisiyi pẹlu, iba ṣe nipa
ìye, tabi nipa ikú.
21 Nitoripe wiwà li ãye mi ti Kristi ni,
ikú si li ère fun mi.
22 Ṣugbọn bi emi ba wà li ara, eyi li
ère iṣẹ mi: ṣugbọn eyi ti emi iba yàn,
emi ko mọ̀.
23 Nitoripe emi mbẹ ni iye-meji, mo ni ifẹ
ati-lọ, ki emi ki o le wà lọdọ Kristi; ti o
darajù:
24 Ṣugbọn o jasi ère jù fun nyin bi mo ba
wà li ara.
25 Bi mo si ti ni igbẹkẹle yi, mo mọ̀ pe emi
o duro, emi o si ma ba gbogbo nyin gbé fun
igbéleke ati ayọ̀ igbagbọ́ nyin lọpọlọpọ;
26 Ki ayọ̀ nyin ki o le di pipọ gidigidi
nipa Jesu Kristi fun mi nipa itúnpada wá mi
sọdọ nyin.
27 Kìki ki ẹ sá jẹ ki ọ̀rọ nyin ki o ma
ri gẹgẹ bi Ihin-rere Kristi: pe yala bi mo
tilẹ wá wò nyin, tabi bi mo tilẹ ṣe alaisi,
ki emi ki o le ma gburó iṣe nyin, pe ẹnyin
duro ṣinṣin ninu Ẹmí kan pẹlu ọkàn kan,
ẹnyin jùmọ njagun nitori igbagbọ́ Ihin-rere;
28 Ki ẹnyin ki o máṣe bẹ̀ru nitori awọn
ọtá nyin li ohunkohun: eyiti iṣe àmi kan
fun iparun wọn ti o daniloju, ṣugbọn eyiti
iṣe igbala fun nyin, ati eyini ni lati ọwọ́
Ọlọrun wá.
29 Nitoripe ẹnyin li a fifun nitori Kristi, ki
iṣe lati gbà a gbọ́ nikan, ṣugbọn lati jìya
nitori rẹ̀ pẹlu;

30 Ẹnyin si ni ìja kanna ti ẹnyin ti ri ninu
mi, ti ẹnyin si gbọ́ nisisiyi pe o wà ninu mi.

## ORI 2.

NITORINA bi iyanju kan ba wà nipa ti Kristi,
bi itunu kan ba wà nipa ti ifẹ, bi ìdapọ kan ba
wà nipa ti Ẹmí, bi iyọnu ati irọnu ba wà,
2 Ẹ mu ayọ̀ mi kun, ki ẹnyin ki o si jẹ
oninu kan, ki ẹnyin ni ifẹ kanna, ki ìmọ
nyin ki o ṣọkan, ki ẹnyin ki o si jẹ oninu
kan.
3 Ẹ máṣe fi ìja, tabi ogo asan ṣe ohun-
kohun: ṣugbọn ni irẹlẹ ọkàn ki olukuluku
enia ki o ma buyìn fun ẹnikeji rẹ̀ jù fun
ontikara rẹ̀ lọ.
4 Ki olukuluku ki o máṣe kiyesi kìki ohun
ti rẹ̀, ṣugbọn olukuluku ohun ti ẹlomiran.
5 Jẹ ki ironu yi ki o wà ninu nyin, eyiti o ti
wà pẹlu ninu Kristi Jesu:
6 Ẹniti o tilẹ jẹ aworan Ọlọrun, ti ko kà a si
pe olè ni lati ba Ọlọrun dọgba:
7 Ṣugbọn ko fi ara rẹ̀ ṣe ẹni ọlọlá, o si
tẹwọgbà àwọ iranṣẹ fun ara rẹ̀, a si bí i li
aworan enia.
8 Nigbati a si ti ri i ni ìwa gẹgẹ bi ti enia,
o rẹ̀ ara rẹ̀ silẹ, o si tẹriba titi di oju ikú, ani
ikú ori agbelebu.
9 Nitorina Ọlọrun si ti gbé e le ibi giga-
giga pẹlu, o si ti fi orukọ kan fun u ti o bori
gbogbo orukọ:
10 Pe, li orukọ Jesu ni ki gbogbo ẽkun ki
o ma kunlẹ, awọn ẹniti mbẹ li ọrun, ati awọn
ẹniti mbẹ ni ilẹ, ati awọn ẹniti mbẹ nisalẹ ilẹ;

11 Ati pe ki gbogbo ahọn ki o ma jẹwọ
pe, Jesu Kristi ni Oluwa, fun ogo Ọlọrun
Baba.
12 Nitorina ẹnyin olufẹ mi, bi ẹnyin ti
ngbagbọ́ nigbagbogbo, ki iṣe nigbati mo wà
lọdọ nyin nikan, ṣugbọn pẹlupẹlu nisisiyi nig-
bati emi ko si, ẹ ma ṣiṣẹ igbala nyin jade nipa
ìbẹru ati iwarìri.
13 Nitoripe Ọlọrun ni nṣiṣẹ mejeji ninu nyin,
lati fẹ ati lati ṣe nipa ifẹ inu rere rẹ̀.
14 Ẹ ma ṣe ohun gbogbo li aisi ịkùn-sinu
ati ìja:
15 Ki ẹnyin ki o le jẹ alailẹgan ati alailẹṣẹ,
bi awọn ọmọ Ọlọrun, alainibawi larin orilẹ-
ède oniwà wíwọ ati arekereke enia, larin ẹniti
ẹnyin ntàn li aiye bi imọlẹ;
16 Ki ẹnyin ki o di ọ̀rọ ìye mu ṣinṣin; ki
emi ki o le yọ̀ li ọjọ Kristi pe emi ko sáre
lasan, emi ko si ṣe lãlã lasan.
17 Ani, bi a tilẹ tú mi dà sori ẹbọ ati iṣẹ
igbagbọ́ nyin, mo yọ̀, mo si mba gbogbo nyin
yọ̀ pẹlu.
18 Nitori eyi kanna ni ki ẹnyin ki o ma yọ̀,
ki ẹnyin ki o si ma ba mi yọ̀ pẹlu.
19 Ṣugbọn mo reti nipa Jesu Oluwa, lati rán
Timoteu si nyin nisisiyi, ki emi pẹlu ki o le
wà ni inu didùn, nigbati mo ba gburó ijoko
nyin.
20 Nitoriti emi ko ni oninu kan ti o dabi rẹ̀,
ẹniti yio ma fi tinutinu ṣe aniyan nyin.
21 Nitori gbogbo wọn ni ntọju nkan ti ara
wọn, ki iṣe nkan ti iṣe ti Jesu Kristi.
22 Ṣugbọn ẹnyin ti mọ̀ ọ dajudaju, pe gẹgẹ

bi ọmọ lọdọ baba rẹ̀, bẽ̩li o si ti mba mi ṣiṣẹ
pọ̀ ninu Ihin-rere.
23 Nitorina on ni mo tanma lati rán si nyin
nisisiyi, nigbati mo ba woye bi yio ti ri fun mi.
24 Ṣugbọn mo gbẹkẹle Oluwa, pe emi tika-
rami pẹlu yio wá nisisiyi.
25 Ṣugbọn mo rò pe anfani ni lati rán
Epafroditu arakọnri mi si nyin, ati ọgba
mi ninu iṣẹ, ati ọmọ-ogun ẹgbẹ mi, ṣugbọn
iranṣẹ nyin, ati ẹniti nṣe iranṣẹ fun mi ninu
aini mi.
26 Nitoriti ọkàn rẹ̀ fà si gbogbo nyin, o si
kún fun ibinujẹ, nitori ti ẹnyin ti gbọ́ pe on ti
ṣe aisan.
27 Nitõtọ li o ti ṣe aisan titi di oju ikú:
ṣugbọn Ọlọrun ti ṣãnu fun u; ki si iṣe fun on
nikan, ṣugbọn fun mi pẹlu, ki emi ki o máṣe
ni ibinujẹ lori ibinujẹ.
28 Nitorina ni mo ṣe fi ọ̀pọlọpọ ayọ̀ rán a si
nyin, pe nigbati ẹnyin ba si tún ri i, ki ẹnyin
ki o le yọ̀, ati ki ibinujẹ mi ki o le mọ̀
niwọn.
29 Ki ẹnyin ki o fi ayọ̀ pipọ gbà a nipa ti
Oluwa; ki ẹnyin ki o si ma bù ọlá fun irú
awọn ẹni bẽ̩:
30 Nitoripe nitori iṣẹ Kristi li o ṣe sunmọ
ẹnu ọ̀na ikú, ti ko si kà ẹmí ara rẹ̀ si, lati mu
aito iṣẹ nyin kún fun mi.

## ORI 3.

Li akotan, ará, ẹ ma yọ̀ niti Oluwa. Ki iṣe
ohun ibinujẹ fun mi lati kọwe ohun kanna si
nyin, ṣugbọn fun nyin o jasi ailewu.

2 Ẹ ma kiyesi awọn ajá, ẹ ma kiyesi awọn
oluṣe buburu, ẹ ma kiyesi awọn onilà.
3 Nitori awa ni onilà, ti nsìn Ọlọrun nipa ti
Ẹmí, awa si nyọ̀ ninu Kristi Jesu, awa ko si ni
igbẹkẹle nipa ti ara.
4 Pẹlupẹlu emi iba ni igbẹkẹle nipa ti ara.
Bi ẹnikẹni ba rò pe on ni ibiti on iba gbẹkẹle
nipa ti ara, emi li o jù:
5 Ẹniti a kọ-nilà ni ijọ kẹjọ, lati inu kukuté
Israeli wá, lati inu ẹ̀ya Benjamini, Heberu
lati inu Heberu wá; nipa ti ofin, Farisi li
emi;
6 Nipa itara, emi nṣe inunibini si ijọ enia
Ọlọrun; niti ododo ti o wà ninu ofin, mo wà
li ailẹgan.
7 Ṣugbọn ohunkohun ti o ti jasi ère fun mi,
awọn ni mo ti kà si òfo nitori Kristi.
8 Nitõtọ laiṣe ani ani mo si kà ohun gbogbo
si òfo nitori itayọ ìmọ Kristi Jesu Oluwa
mi: nitori ẹniti mo ti ṣòfo ohun gbogbo, ani
ti mo si kà wọn si igbẹ́, ki emi ki o le ni
Kristi,
9 Ki a le bá mi ninu rẹ̀, li aini ododo ti emi
tikarami, ti iṣe ti ofin, ṣugbọn eyi ti iṣe ti
Kristi nipa igbagbọ́, ododo ti Ọlọrun nipa
igbagbọ́:
10 Ki emi ki o le mọ̀ ọ, ati agbara ajinde rẹ̀,
ati alabapin ninu ìya rẹ̀, nigbati mo ba faramọ
ikú rẹ̀;
11 Bi o le ṣe ki emi ki o le de ibi ajinde
awọn okú.
12 Ki iṣe bi ẹnipe emi tilẹ de ibẹ̀ na, bẽli
emi ko ti idi pipé: ṣugbọn emi nlepa bọ̀

lẹhin, bi ọwọ́ mi yio le tẹ̀ ère na, nitori
eyiti a ti di mi mu pẹlu lati ọdọ Kristi
Jesu wá.
13 Ará, emi ko kà ara mi si ẹniti ọwọ́
rẹ̀ ti tẹ̀ ẹ na: ṣugbọn ohun kan yi li emi nṣe,
emi ngbagbé nkan wọnni ti o wà lẹhin, mo si
nnawọ́ si nkan wọnni ti o wà niwaju,
14 Emi nlepa lati de ibi àmi nì fun ère ìpe
giga Ọlọrun nipa Kristi Jesu.
15 Nitorina, iye awa ti iṣe ẹni pipé, ẹ jẹ ki
ama ṣe itọju bẽ̩: bi ẹnyin ba si nti ipa ọ̀na
miran ṣe itọju ohunkohun, Ọlọrun yio fi eyi
na hàn nyin pẹlu.
16 Ṣugbọn, nibiti a ti de na, ẹ jẹ ki ama
rìn nipa ìwọn kanna, ẹ jẹ ki ama ṣe itọju
ohun kanna.
17 Ará, ẹ ma ṣe ọmọ lẹhin mi, ki ẹ si
ma kiyesi awọn ti nrìn bẽ̩, gẹgẹ bi awa ti jasi
apẹrẹ fun nyin.
18 (Nitori ọ̀pọlọpọ ni nrìn, nipasẹ awọn
ẹniti mo ti nwi fun nyin nigbakugba, ani, ti
mo si nsọkun bi mo ti nwi fun nyin nisisiyi,
pe, ọtá agbelebu Kristi ni nwọn:
19 Igbẹhin ẹniti iṣe iparun, ikùn ẹniti iṣe
Ọlọrun wọn, ati ogo ẹniti o wà ninu itiju wọn,
awọn ẹniti ntọju ohun aiye.)
20 Nitori ọlọ̀tọ-ẹgbẹ wa mbẹ li ọrun; nibiti
awa pẹlu gbé nwò ọ̀na fun Olugbala, Jesu
Kristi Oluwa:
21 Ẹniti yio pa ara ọ̀ṣi wa dà, ki o le ri
gẹgẹ bi ara on tikararẹ̀, ti o li ogo, gẹgẹ bi
iṣẹ agbara nipasẹ eyiti on le fi ṣẹgun ohun
gbogbo fun ara rẹ̀.

## ORI 4.

NITORINA, ẹnyin ara mi olufẹ ọ̀wọn ti a
nṣafẹri gidigidi, ayọ̀ ati ade mi, ẹ duro ṣinṣin
niti Oluwa, ẹnyin olufẹ mi ọ̀wọn.
2 Emi mbẹ̀ Euodia, mo si mbẹ̀ Sintike, ki
nwọn ki o si wà ni inu kanna niti Oluwa.
3 Mo si mbẹ̀ ọ pẹlu, bi olubaṣiṣẹ mi olõtọ,
ràn awọn obiri wọnni lọwọ ti mba mi ṣiṣẹ pọ̀
ninu Ihin-rere, ati Klementi pẹlu, ati awọn
olubaṣiṣẹ mi miran pẹlu, orukọ awọn ẹniti
mbẹ ninu iwe ìye.
4 Ẹ ma yọ̀ ninu Oluwa nigba-gbogbo: mo
si tún wipe, Ẹ ma yọ̀.
5 Ẹ jẹ ki ìwa pẹlẹ nyin di mimọ̀ fun gbogbo
enia. Oluwa kù si dẹ̀dẹ.
6 Ẹ máṣe kannu ohunkohun; ṣugbọn nipa
adura ati ẹ̀bẹ pẹlu idupẹ, ẹ ma fi ìbere nyin
hàn fun Ọlọrun li ohun gbogbo.
7 Ati alafia Ọlọrun, ti o jù ìmọran gbogbo
lọ, yio pa nyin li àiya ati ọkàn mọ́ ninu Kristi
Jesu.
8 Li akotan, arakọnri, ohunkohun ti iṣe otitọ,
ohunkohun ti iṣe ọ̀wọ, ohunkohun ti iṣe ododo,
ohunkohun ti iṣe mimọ́, ohunkohun ti iṣe fifẹ,
ohunkohun ti o ni ihin rere; bi ìwakiwa kan
ba wà, bi iyìnkiyin kan ba si wà, ẹ ma gbà
nkan wọnyi rò.
9 Nkan wọnni, ti ẹnyin ti kọ́, ti ẹnyin si ti
gbà, ti ẹnyin si ti gbọ́, ti ẹnyin si ti ri lọwọ
mi, ẹ ma ṣe wọn: Ọlọrun alafia yio si ma wà
pẹlu nyin.
10 Ṣugbọn emi yọ̀ gidigidi ninu Oluwa, pe

nisisiyi aniyan nyin nitori mi tún di pipọ;
nipasẹ eyiti ẹnyin ti ni aniyan, ṣugbọn ẹnyin
ko ni akokò.
11 Ki iṣe pe emi nwi nitori aini: nitoripe
ipòkipo ti mo ba wà, mo ti kọ́ lati ma wà ni
itẹlọrùn.
12 Mo mọ̀ bi ãti ṣe idi rirẹ̀-silẹ, mo si mọ̀ bi
ãti ṣe idi pipọ̀: ni ibi gbogbo ati li ohun gbo-
gbo li a ti nkọ́ mi lati ma jẹ ajẹyó ati lati wà
li aijẹ, lati ma ni anijù ati lati ṣe alaini.
13 Emi le ṣe ohun gbogbo ninu Kristi ẹniti
nfi agbara fun mi.
14 Ṣugbọn ẹnyin si ṣeun gidigidi niti ẹnyin
nṣe alabapin ninu ipọnju mi.
15 Njẹ ki ẹnyin ara Filippi ki o mọ̀ pẹlu pe,
li àtetekọ bẹrẹ Ihin-rere, nigbati mo ti Make-
donia lọ kuro, ko si ijọ enia Ọlọrun kan ti o
ba mi ṣe alabapin nipa gbigbà ati fifunni,
bikoṣe ẹnyin nikanṣoṣo.
16 Nitori ẹnyin ranṣẹ si mi ni Tessalonika
lẹ̃kan nitõtọ ati lẹ̃keji ẹ̀we fun aini mi.
17 Ki iṣe nitori ti emi nfẹ ẹ̀bun: ṣugbọn emi
nfẹ eso ti yio ma di pipọ nitori nyin.
18 Ṣugbọn mo ti gbà gbogbo wọn, mo si ti
di pipọ: mo si kún, mo si ti gbà nkan wọnni
ti a ti rán lati ọdọ nyin wá lọwọ Epafroditu,
ọrẹ olõrun didùn, ẹbọ itẹwọgbà, ti iṣe inu-
didùn gidigidi si Ọlọrun.
19 Ṣugbọn Ọlọrun mi yio pèse fun gbogbo
aini nyin gẹgẹ bi ọ̀pọlọpọ ọrọ̀ rẹ̀ ninu ogo
ninu Kristi Jesu.
20 Ṣugbọn ogo ni fun Ọlọrun ati Baba wa
lai ati lailai. Amin.

21 Ẹ kí olukuluku enia mimọ́ ninu Kristi
Jesu. Awọn arakọnri ti o wà pẹlu mi kí nyin.
22 Gbogbo awọn enia mimọ́ kí nyin, pẹlupẹlu
awọn ti iṣe ti ara ile Kesari.
23 Ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa, ki o wà
pẹlu gbogbo nyin. Amin.

---

A kọ ọ si awọn ara Filippi lati Romu lọ lati ọwọ́ Epafroditu.

---

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA KOLOSSE.

---

## ORI 1.

PAULU, Aposteli Jesu Kristi nipa ifẹ Ọlọrun,
ati Timoteu arakọnri wa,
2 Si awọn enia mimọ́ ati awọn olododo ará
ninu Kristi ti o wà ni Kolosse: Ore-ọfẹ fun
nyin, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun Baba wa ati
Jesu Kristi Oluwa wá.
3 Awa ndupẹ fun Ọlọrun ati Baba Jesu
Kristi Oluwa wa, awa si ngbadura fun nyin
nigba-gbogbo,
4 Nigbati awa gburó igbagbọ́ nyin niti Kristi
Jesu, ati ifẹ ti ẹnyin ni si gbogbo awọn enia
mimọ́.
5 Nitori ireti ti a gbé leke fun nyin li ọrun,
nipa eyiti ẹnyin ti gbọ́ ṣaju ninu ọ̀rọ otitọ
Ihin-rere;

6 Eyiti o tọ̀ nyin wá, bi o si ti ri ni gbogbo
aiye; ti o si nso eso jade, bi o si ti nṣe ninu
nyin pẹlu, lati ọjọ ti ẹnyin ti gbọ́ ọ, ti ẹnyin si
ti mọ̀ ore-ọfẹ Ọlọrun li otitọ:
7 Gẹgẹ bi ẹnyin si ti kọ́ lati ọwọ́ Epafra
iranṣẹ ẹgbẹ wa olufẹ, ẹniti iṣe olododo iranṣẹ
Kristi fun nyin;
8 Ẹniti o si ti ròhin ifẹ nyin niti Ẹmí fun
wa pẹlu.
9 Awa pẹlu nitori idi eyi na, lati ijọ ti a ti
gburó rẹ̀, awa ko si simi lati ma gbadura fun
nyin, ati lati ma bẹ̀bẹ pe ki ẹnyin ki o le kún
fun ìmọ ifẹ rẹ̀ ninu ọgbọ́n ati imoye gbogbo ti
iṣe ti Ẹmí;
10 Ki ẹnyin ki o le ma rìn ni yiyẹ niti Oluwa
si ìwu gbogbo, ki ẹnyin ki o le jẹ eleso ninu
iṣẹ rere gbogbo, ki ẹ si le ma di pipọ ninu ìmọ
Ọlọrun;
11 Ki a le fi ipá gbogbo mu nyin li ọkàn le,
gẹgẹ bi agbara rẹ̀ ti o li ogo, sinu sũru ati
ipamọra gbogbo pẹlu ayọ̀;
12 Awa ndupẹ fun Baba, ẹniti o ti mu wa di
alabapin ninu ilẹnini awọn enia mimọ́ ninu
imọlẹ:
13 Ẹniti o ti gbà wa kuro lọwọ agbara òkun-
kun, ti o si ti yi wa pada sinu ijọba ayanfẹ
ọmọ rẹ̀:
14 Ninu ẹniti awa gbé ti ni idande nipa ẹ̀jẹ
rẹ̀, ani idariji ẹ̀ṣẹ:
15 Ẹniti iṣe aworan Ọlọrun ti a ko ri, ati
akọbi ninu gbogbo ẹda:
16 Nitori nipasẹ rẹ̀ li a ti da ohun gbogbo,
awọn ti mbẹ li ọrun, ati awọn ti mbẹ li aiye,

ati eyiti a ri ati eyiti a ṣe alairi, nwọn iba
ṣe itẹ́, tabi awọn ijọba, tabi awọn ijoye, tabi
awọn alagbara: nipasẹ rẹ̀ li a ti da ohun
gbogbo, ati fun u:
17 On si wà ṣaju ohun gbogbo, ati nipasẹ rẹ̀
li a si mu ohun gbogbo duro.
18 On si jẹ ori fun ara na, ani ijọ enia
Ọlọrun: ẹniti iṣe ipilẹṣẹ, akọbi lati inu okú
wá; pe ki on ki o le ni ipò giga julọ ninu
ohun gbogbo.
19 Nitoripe ifẹ Baba ni pe, ninu rẹ̀ ni ẹkún
gbogbo yio ma gbé;
20 O si ti fi ẹjẹ agbelebu rẹ̀ nṣe alafia nipasẹ
rẹ̀ lati ṣe ìlaja ohun gbogbo si on tikararẹ̀;
mo ni, nipasẹ rẹ̀, nwọn iba ṣe ohun ti mbẹ li
aiye, tabi ohun ti mbẹ li ọrun.
21 Ati ẹnyin, ẹniti a ti sọdi alejò ati ọtá
lakokò kan ri li àiya nyin nipa iṣẹ buburu,
ẹnyin li o si ti ṣe ìlaja fun nisisiyi,
22 Ninu ara rẹ̀ nipa ikú, lati mu nyin
wá ni mimọ́ ati ailabawọn ati ainibawi
siwaju rẹ̀:
23 Bi ẹnyin ba duro nipa igbagbọ́ ni
ifẹṣẹ-mulẹ ati iduro gangan, ti a ko si mu
nyin yẹṣẹ kuro ninu ireti Ihin-rere, ti ẹnyin
ti gbọ́, eyiti a si ti wasu fun gbogbo ẹda ti
mbẹ labẹ ọrun; nipasẹ eyiti a fi emi Paulu ṣe
iranṣẹ;
24 Emi ẹniti nyọ̀ nisisiyi nitori ìya mi fun
nyin, ẹniti nmu ipọnjú Kristi ti o kù lẹhin
kún li ara mi, nitori ara rẹ̀, ti iṣe ijọ enia
Ọlọrun:
25 Nipa eyiti a fi mi ṣe iranṣẹ, gẹgẹ bi

ipinfunni Ọlọrun ti a fifun mi nitori nyin, lati
mu ọ̀rọ Ọlọrun ṣẹ nipa iwasu;
26 Ani ọ̀rọ ijinlẹ na ti a ti fi pamọ́ lati igba
aiyeraiye ati lati irandiran gbogbo, ṣugbọn ti a
nfihàn nisisiyi fun awọn enia mimọ́:
27 Ẹniti Ọlọrun nfẹ fi ọrọ̀ ogo ọ̀rọ ijinlẹ na
yi hàn fun larin awọn Keferi; ti iṣe Kristi
ninu nyin, ireti ogo:
28 Ẹniti awa nwasu, ti a nkìlọ fun olukuluku
enia, ti a si nkọ́ olukuluku enia ninu ọgbọ́n
gbogbo; ki a le mu olukuluku enia wá ni ìwa
pipé ninu Kristi Jesu:
29 Nipasẹ eyiti emi nṣe lãlã pẹlu, ti mo si
nlàkaka gẹgẹ bi iṣẹ agbara rẹ̀, ti nfi agbara
ṣiṣẹ gidigidi ninu mi.

## ORI 2.

NITORI emi nfẹ ki ẹnyin ki o le mọ̀ bi iwaya-
ìja na ti mo ni fun nyin ti pọ̀ to, ati fun awọn
ara Laodikea, ati fun iye awọn ti ko ti ri oju
mi nipa ti ara;
2 Ki nwọn ki o le ni itunu li àiya wọn,
ẹniti a ti dàpọ-sọkan ninu ifẹ, ati si gbogbo
ẹkún ọrọ̀ imoye dajudaju, si jijẹwọ ọ̀rọ ijinlẹ
Ọlọrun, ati ti Baba, ati ti Kristi;
3 Ninu ẹniti a ti fi gbogbo iṣura ọgbọ́n ati ti
ìmọ pamọ́ si.
4 Eyi ni mo si nwi, ki ẹnikẹni ki o máṣe fi
ọ̀rọ ẹ̀tan tàn nyin jẹ.
5 Nitoripe bi emi ko tilẹ si lọdọ nyin nipa ti
ara, ṣugbọn mo wà pẹlu nyin nipa ti ẹmí, emi
nyọ̀ emi si nwò ìrin titọ nyin, ati iduro ṣinṣin
igbagbọ́ nyin ninu Kristi.

6 Nitorina bi ẹnyin ti gbà Kristi Jesu Oluwa,
bẽ̩ni ki ẹ ma rìn ninu rẹ̀:
7 Ki ẹnyin ki o si fi ẹsẹ mulẹ, ki a si gbé
nyin ró ninu rẹ̀, ki a si mu nyin li ọkàn le
ninu igbagbọ́, gẹgẹ bi a ti fi kọ́ nyin, ki ẹnyin
ki o si ma pọ̀ ninu kanna pẹlu idupẹ.
8 Ẹ ma kiyesi ara ki ẹnikẹni ki o máṣe bà
nyin jẹ nipa ìmọ ati ẹ̀tan asan, nipa ipitan
enia, nipa ipilẹṣẹ araiye, ti ko ṣe ti Kristi.
9 Nitoripe ninu rẹ̀ ni gbogbo ẹkún Iwa-
Ọlọrun ngbé li ara-iyara.
10 A si ti ṣe nyin li aṣepé ninu rẹ̀, ẹniti iṣe
ori fun gbogbo ijoye ati alagbara:
11 Ninu ẹniti a si nfi ikọla aifọwọṣe kọ nyin
nilà, nipa eyiti ẹnyin pẹlu ti bọ ara ẹ̀ṣẹ ẹran-
ara silẹ, nipa ikọla ti Kristi:
12 Bi a ti sin nyin pọ̀ pẹlu rẹ̀ nipa baptismu,
nipasẹ eyiti a si ti jí nyin dide pẹlu rẹ̀ nipa
igbagbọ́ ti iṣe iṣẹ Ọlọrun, ẹniti o ti jí i dide
kuro ninu okú.
13 Ati ẹnyin, ẹniti o ti kú ninu ẹ̀ṣẹ nyin
ati aikọla ara nyin, li o si ti sọdi alãye
pọ̀ pẹlu rẹ̀, o si ti dari gbogbo ẹ̀ṣẹ nyin jì
nyin;
14 O si ti nù iwe idasilẹ ti a fi ọwọ́ kọ nì
kuro ti o lodi si wa, eyiti o si ti lodi si wa, o si
ti mu u kuro loju ọ̀na, o si kàn a mọ agbelebu;
15 O si ti bà awọn ijoye ati awọn alagbara
jẹ, o si ti fi wọn hàn ni gbangba, o nṣẹgun wọn
ninu on tikararẹ̀.
16 Nitorina ẹ máṣe jẹ ki ẹnikẹni ki o ma ṣe
idajọ nyin nitori jijẹ, tabi mimu, tabi ibọwọ
fun ọjọ mimọ́, tabi oṣù titun, tabi ọjọ isimi:

17 Awọn ti iṣe ojiji ohun ti mbọ̀; ṣugbọn ti
Kristi ni ara na iṣe.
18 Ẹ máṣe jẹ ki ẹnikẹni ki o pè nyin lẹjọ
niti ère nyin, ti iṣe adabọwọ irẹlẹ, ati itẹriba
sisìn awọn angéli, niti yiyọju sinu nkan wọnni
ti on ko ri, ti o nti ipa inu ara rẹ̀ ṣeféfe
asan.
19 Ti nwọn ko si di Ori nì mu ṣinṣin, lati inu
eyiti gbogbo ara nipa orike ati ìde ti nri bíbọ
gbà, ti a si so gbogbo rẹ̀ pọ̀, ti o si npọ̀ si i
nipa ibisi Ọlọrun.
20 Nitorina bi ẹnyin ba ti kú pẹlu Kristi
kuro ninu ipilẹṣẹ aiye, ẽhatiṣe, bi ẹnipe
ẹnyin nrìn nipa ti aiye, ti ẹnyin ntẹriba fun
idasilẹ enia,
21 (Má fi ara kàn; má fi ẹnu kàn; má fi
ọwọ́ kàn;
22 Gbogbo eyiti yio parun nipa ìlo;) gẹgẹ bi
ofin ati ẹkọ́ enia?
23 Awọn nkan ti o ní ifihàn ọgbọ́n nitõtọ,
nipa ìsin ifẹ inu ẹni, ati irẹlẹ, ati li aida
ara si; li aijasi ọlá kan nipa itẹlọrùn ti
ara.

## ORI 3.

NJẸ bi ẹnyin ba ti jinde pẹlu Kristi, ẹ ma
ṣafẹri ohun ti mbẹ loke, nibiti Kristi gbé joko
li ọwọ́ ọtun Ọlọrun.
2 Ẹ ma gbé ifẹ ọkàn nyin soke si ohun
ti mbẹ li ọrun, ki iṣe si ohun ti mbẹ li
aiye.
3 Nitori ẹnyin ti kú, a si fi ìye nyin pamọ́
pẹlu Kristi ninu Ọlọrun.

4 Nigbati Kristi, ẹniti iṣe ìye wa, yio fi ara
hàn, nigbana li ẹnyin pẹlu o fi ara hàn pẹlu
rẹ̀ ninu ogo.
5 Nitorina ẹ ma pọ́n ẹ̀ya ara nyin ti mbẹ
li aiye loju; àgbere, ìwa-ẽri, ifẹkufẹ, ifẹ
buburu, ati ojukòkoro, ti iṣe ibọriṣa:
6 Nitori ohun ti ibinu Ọlọrun fi mbọ̀wa sori
awọn ọmọ alaigbọran:
7 Ninu eyiti ẹnyin pẹlu ti nrìn nigba kan ri,
nigbati ẹnyin ti wà ninu wọn.
8 Ṣugbọn nisisiyi ki ẹnyin ki o fi gbogbo
wọnyi silẹ pẹlu; ibinu, irunu, arankàn, ọ̀rọ
ọ̀di si Ọlọrun, ati ọ̀rọ ẽri kuro li ẹnu nyin.
9 Ẹ má si ṣe purọ́ fun ọmọnikeji nyin, kiyesi
i pe ẹnyin ti bọ́ ogbologbo ọkọnri nì silẹ pẹlu
iṣe rẹ̀;
10 Ẹnyin si ti gbé ọkọnri titun wọ̀, eyiti
a sọdi titun nipa ìmọ gẹgẹ bi aworan ẹniti
o da a:
11 Nibiti ko si Hellene tabi Ju, ikọla tabi
alaikọla, alaigbede, ara Skitia, ẹrú tabi omnira:
ṣugbọn Kristi li ohun gbogbo, ati ninu ohun
gbogbo.
12 Nitorina, bi ayanfẹ Ọlọrun, ẹni mimọ́ ati
olufẹ, ẹ gbé iyọnu ãnu wọ̀, iṣeun, irẹlẹ ọkàn,
inu tutù, ipamọra;
13 Ẹ ma fi sũru gbà ọmọnikeji nyin, ki ẹ
si ma darijì ọmọnikeji nyin, bi ẹnikẹni ba ni
ìja si ẹnikan: bi Kristi ti darijì nyin, gẹgẹ
bẹ̃ni ki ẹnyin ki o ma ṣe pẹlu.
14 Ati bori gbogbo nkan wọnyi, ẹ gbé ifẹni
wọ̀, ti iṣe àmure fun ìwa pipé.
15 Ẹ si jẹ ki alafia Ọlọrun ki o ma ṣe

akoso àiya nyin, sinu eyiti a fi npè nyin
pẹlu ninu ara kan; ki ẹnyin ki o si ma
dupẹ.
16 Ẹ jẹ ki ọ̀rọ Kristi ki o ma gbé inu
nyin li ọ̀pọlọpọ ninu ọgbọ́n gbogbo; ki ẹ
ma kọ́, ki ẹ si ma gbà ara nyin niyanju
ninu orin mimọ́, ati orin iyìn, ati orin
ẹmí, ẹ ma fi ore-ọfẹ kọrin li àiya nyin si
Oluwa.
17 Ohunkohun ti ẹnyin ba si nṣe li ọ̀rọ
tabi ni iṣe, ẹ ma ṣe gbogbo wọn li orukọ
Jesu Oluwa, ẹ ma fi ọpẹ́ fun Ọlọrun ati Baba
nipasẹ rẹ̀.
18 Ẹnyin aya, ẹ ma foribalẹ fun awọn ọkọ
nyin, gẹgẹ bi o ti yẹ si ninu Oluwa.
19 Ẹnyin ọkọ, ẹ fẹ awọn aya nyin, ki ẹ má
si ṣe korò si wọn.
20 Ẹnyin ọmọ, ẹ ma tẹriba fun awọn õbi nyin
li ohun gbogbo: nitori eyi bayi dara gidigidi
lọdọ Oluwa.
21 Ẹnyin baba, ẹ máṣe mu awọn ọmọ nyin
binu, ki inu wọn ki o máṣe bajẹ.
22 Ẹnyin ẹrú, ẹ foribalẹ fun awọn oluwa
nyin nipa ti ara li ohun gbogbo; ki iṣe ti
arojuṣe, bi awọn alaṣewù enia; ṣugbọn niti
inu kanṣoṣo ni bibẹ̀ru Ọlọrun:
23 Ohunkohun ti ẹnyin ba nṣe, e ma fi
tọkàntọkan ṣe e, gẹgẹ bi fun Oluwa, ki si iṣe
fun enia;
24 Ki ẹnyin ki o si mọ̀ pe lọwọ Oluwa li
ẹnyin o gbà ère ilẹnini kan: nitoriti ẹnyin
nsìn Kristi Oluwa.
25 Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba ṣe ohun aiṣo-

dodo, yio si gbà nitori aişododo na ti o ti ṣe:
ko si si ojusaju enia.

## ORI 4.

ẸNYIN oluwa, ẹ ma fi eyiti o tọ́, ti o si dọgba
fun awọn ẹrú nyin; ki ẹ si mọ̀ pe ẹnyin pẹlu
ni Oluwa kan li ọrun.
2 Ẹ ma duro ninu adura igbà, ki ẹ si ma ṣọra
ninu ọkanna pẹlu idupẹ;
3 Pẹlupẹlu ẹ ma gbadura fun wa, ki Ọlọrun
ki o le ṣí ilẹkun ọ̀rọ silẹ fun wa, lati ma sọ
ọ̀rọ ijinlẹ Kristi, nitori eyiti mo ṣe wà ninu
ìde pẹlu:
4 Ki emi ki o le fi i hàn, gẹgẹ bi o ti tọ́ fun
mi lati ma sọ.
5 Ẹ ma rìn nipa ọgbọ́n si awọn ti mbẹ lode,
ki ẹ si ma ṣe ìrapada akokò.
6 Ẹ jẹ ki ọ̀rọ nyin ki o ma dàpọ mọ́ ore-ọfẹ
nigba-gbogbo, eyiti a fi iyọ̀ dùn, ki ẹnyin ki
o le mọ̀ bi ẹnyin o ti ma da olukuluku enia
lohùn.
7 Gbogbo ijoko mi ni Tikiku yio sọ fun
nyin, ẹniti iṣe arakọnri olufẹ, ati iranṣẹ
olododo, ati ọmọ-ọdọ ẹgbẹ niti Oluwa:
8 Ẹniti mo ti rán si nyin nitori eyi kanna,
ki on ki o le mọ̀ ijoko nyin, ki o si le tù
nyin li àiya;
9 Pẹlu Onesimu, arakọnri olododo ati
olufẹ, ẹniti iṣe ọkan ninu nyin. Awọn ni
yio sọ idi ohun gbogbo ti a nṣe nihinyi
fun nyin.
10 Aristarku, ẹgbẹ mi ninu tubu kí nyin,
ati Marku, ọmọ arabiri Barnaba, (nipasẹ ẹniti

ẹnyin ti gbà aṣẹ: bi o ba si wá sọdọ nyin ki
ẹnyin ki o gbà a;)
11 Ati Jesu, ẹniti a npè ni Justu, ẹniti iṣe
ti awọn onila. Kìki awọn wọnyi ni olubaṣiṣẹ
mi si ijọba Ọlọrun, awọn ẹniti o ti jasi itunu
fun mi.
12 Epafra, ẹniti iṣe ọkan ninu nyin, iranṣẹ
Kristi, kí nyin, on ṣiṣẹ nigba-gbogbo fun nyin
nipa adura gbigbona pe, ki ẹnyin ki o le
wà ni pipé ati ni kíkun ninu gbogbo ifẹ
Ọlọrun.
13 Nitoriti mo jẹri rẹ pe, o ni itara nla fun
nyin, ati fun awọn ti o wà ni Laodikea, ati
awọn ti o wà ni Hierapoli.
14 Luku, oniṣegun olufẹ, ati Dema kí nyin.
15 Ẹ kí awọn ará ti o wà ni Laodikea, ati
Nimfa, ati ijọ enia Ọlọrun ti o wà ni ile rẹ.
16 Nigbati a ba si kà Iwe yi larin nyin
tan, ki ẹ mu ki a kà a pẹlu ninu ijọ enia
Ọlọrun ni Laodikea; bẹ̃ gẹgẹ ni ki ẹnyin ki
o si kà iwe ti o ti Laodikea wá.
17 Ki ẹ si wi fun Arkippu pe, Kiyesi iṣẹ
iranṣẹ ti iwọ ti gbà nipa ti Oluwa, ki iwọ
ki o mu u ṣẹ.
18 Ikíni nipa ọwọ emi Paulu. Ẹ ma
ranti ìde mi. Ki ore-ọfẹ ki o wà pẹlu
nyin. Amin.

---

A kọ ọ lati Romu lọ si awọn ara Kolosse lati ọwọ Tikiku ati Onesimu.

EPISTELI EKEJI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA TESSALONIKA.

## ORI 1.

PAULU, ati Silfanu, ati Timoteu, si ijọ enia
Ọlọrun ni Tessalonika, ti o wà ninu Ọlọrun
Baba, ati ninu Jesu Kristi Oluwa: Ore-ọfẹ
si nyin, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun Baba wa,
ati Jesu Kristi Oluwa wá.
2 Awa ndupẹ fun Ọlọrun nigba-gbogbo fun
gbogbo nyin, awa nṣe iranti nyin ninu adura
wa;
3 Awa nranti iṣẹ igbagbọ́ nyin, ati iṣẹ ifẹ
nyin li aisimi, ati sũru nyin ni ireti Jesu
Kristi Oluwa wa, niwaju Ọlọrun ati Baba wa;
4 Awa mọ̀, ara olufẹ, ìyan nyin nipa Ọlọrun.
5 Nitori Ihin-rere wa ko wá sọdọ nyin li ọ̀rọ
nikan, ṣugbọn li agbara pẹlu, ati nipa Ẹmí
Mimọ́, ati ni igbẹkẹle ọ̀pọlọpọ; bi ẹnyin ti mọ̀
irú enia ti awa jẹ larin nyin nitori nyin.
6 Ẹnyin si di ọmọ lẹhin wa, ati ti Oluwa,
ẹnyin si ti gbà ọ̀rọ na ninu ipọnju ọ̀pọlọpọ,
pẹlu ayọ̀ Ẹmí Mimọ́:
7 Bẽli ẹnyin si jasi apẹrẹ fun gbogbo awọn ti
o gbagbọ́ ni Makedonia ati Akaia.
8 Nitoripe lati ọdọ nyin lọ li ọ̀rọ Oluwa ti
dún jade, ki iṣe ni kìki Makedonia ati Akaia
nikan, ṣugbọn pẹlupẹlu ni ibi gbogbo ni ihin
igbagbọ́ nyin si Ọlọrun tàn kalẹ; tobẽ ti awa
ko ni isọ̀rọ ohunkohun mọ́.

9 Nitoripe awọn tikara wọn ròhin nipa ti wa,
irú iwọle ti awa ti ni si nyin, bi ẹnyin si ti
yipada si Ọlọrun kuro ninu ere lati ma sìn
Ọlọrun alãye ati otitọ;
10 Ati lati duro dè Ọmọ rẹ̀ lati ọrun wá,
ẹniti o si jinde kuro ninu okú, ani Jesu na,
ẹniti ngbà wa kuro ninu ibinu ti mbọ̀.

## ORI 2.

Nitori ẹnyin tikara nyin mọ̀, ará, irú iwọle
wa si nyin pe ki iṣe lasan:
2 Ṣugbọn pẹlupẹlu lẹhin igbati awa ti jìya
ṣaju, ti a si fi itiju jẹ wa nìya ni Filippi, gẹgẹ
bi ẹnyin ti mọ̀, awa ni igboiya ninu Ọlọrun
wa lati sọ̀rọ Ihin-rere Ọlọrun fun nyin pẹlu
ọ̀pọlọpọ iwaya-ìja.
3 Nitoripe ọ̀rọ igbiyanju wa ki iṣe ti ẹ̀tan,
tabi ti ìwa-ẽri, tabi ti arekereke:
4 Ṣugbọn bi a ti fifun wa lati ọdọ Ọlọrun wá
lati fi wa ṣe iriju olododo ti Ihin-rere, bẹ̃ gẹgẹ
li awa si nsọ nitõtọ; ki iṣe bi ẹniti nwù enia,
bikoṣe Ọlọrun, ti ndan àiya wa wò.
5 Nitori ki iṣe li akokò kan li awa nlò ọ̀rọ
ẹ̀tan, gẹgẹ bi ẹnyin ti mọ̀, tabi ṣiṣe iboju oju-
kòkoro; Ọlọrun sá li ẹlẹri wa:
6 Tabi lọdọ enia li awa nwá ogo, bẹ̃ni ki
iṣe lọdọ nyin, tabi lọdọ ẹlomiran, nigbati awa
iba lò agbara lori nyin bi awọn aposteli
Kristi.
7 Ṣugbọn awa ṣe pẹlẹ lọdọ nyin, gẹgẹ bi
oluṣọ ọmọ ntọju awọn ọmọ rẹ̀:
8 Bẹ̃ gẹgẹ li awa si nṣe ifẹ inu rere si nyin,
awa si nfẹ lati fifun nyin, ki iṣe Ihin-rere

Ọlọrun nikan, ṣugbọn ẹmí awa tikara wa pẹlu,
nitoriti ẹnyin jẹ ẹni ọ̀wọ́n fun wa.
9 Nitori ẹnyin ranti, ará, iṣẹ wa ati lãlã wa:
nitori awa nṣe lãlã li ọsán ati li oru, nitoriti
awa ko fẹ ná ẹnikẹni li owo ninu nyin, awa si
ti wasu Ihin-rere Ọlọrun fun nyin.
10 Ẹnyin si li ẹlẹri, ati Ọlọrun pẹlu, bi awa
tikara wa ti jẹ mimọ́, ati olododo, ati alailẹgan
larin ẹnyin ti o gbagbọ́:
11 Gẹgẹ bi ẹnyin si ti mọ̀ bi awa ti gbà
olukuluku enia niyanju ninu nyin, ti a si tù
nyin ninu, ti a si kìlọ fun nyin, gẹgẹ bi baba
ti iṣe si awọn ọmọ rẹ̀,
12 Ki ẹnyin ki o le ma rìn ni yiyẹ niti
Ọlọrun, ẹniti o ti pè nyin sinu ijọba ati
ogo rẹ̀.
13 Nitori eyi na pẹlu li awa ṣe ndupẹ fun
Ọlọrun li aisimi, nitoripe, nigbati ẹnyin gbà
ọ̀rọ Ọlọrun, eyi ti ẹnyin gbọ́ li ẹnu wa, ẹnyin
ko si gbà a bi ẹnipe ọ̀rọ enia, ṣugbọn bi o ti
jasi nitõtọ, ọ̀rọ Ọlọrun, eyiti o ṣiṣẹ gidigidi
ninu ẹnyin ti o gbagbọ́ pẹlu.
14 Nitoripe, ará, ẹnyin di ọmọ lẹhin ijọ
enia Ọlọrun ti o wà ni Judea, awọn ti o wà
ninu Kristi Jesu: nitoripe ẹnyin pẹlu jìya
iru ohun kanna lọwọ awọn ara ilu nyin, gẹgẹ
bi awọn pẹlu ti jìya lọwọ awọn Ju:
15 Awọn ẹniti o pa Jesu Oluwa, ati awọn
woli awọn tikarawọn, nwọn si fi inunibini tì
wa jade; nwọn ko si ṣe ifẹ Ọlọrun, nwọn si wà
lodi si gbogbo enia:
16 Nwọn kọ̀ fun wa lati sọ̀rọ fun awọn Keferi
ki nwọn ki o le là, lati kún ẹ̀ṣẹ wọn nigba-

gbogbo: nitorina ibinu si bọ̀wa sori wọn titi
de opin.

17 Ṣugbọn awa, ará, ẹniti a ti gbà kuro lọdọ
nyin ni igba kukuru kan li oju, ki iṣe li àiya
wa, awa nfi ifẹ nla ṣe aniyan jù gidigidi lati
ri oju nyin.

18 Nitorina awa nfẹ lati tọ̀ nyin wá, ani emi
Paulu, lẹrinkan ati nigba keji; ṣugbọn Satani
dè wa li ọ̀na.

19 Nitoripe kini ireti wa, tabi ayọ̀ wa, tabi
ade ogo wa? Nitõtọ ko ṣe ẹnyin ni niwaju
Jesu Kristi Oluwa wa ni àbọ rẹ̀?

20 Nitori ẹnyin ni ogo ati ayọ̀ wa.

## ORI 3.

NITORINA nigbati awa ko si le gbiyanju pẹ mọ́,
awa rò pe o dara fun wa lati jọwọ awa nikan
si Ateni;

2 Awa si rán Timoteu, arakọnri wa, ati iranṣẹ
Ọlọrun, ati olubaṣiṣẹ wa ninu Ihin-rere Kristi,
lati fi ẹsẹ nyin mulẹ, ati lati tù nyin ninu ninu
igbagbọ́ nyin:

3 Ki a máṣe fi ẹ̀tan mu ẹnikẹni yẹsẹ nipa
wahalà wọnyi: nitori ẹnyin tikara nyin mọ̀ pe
a ti yàn wa sinu rẹ̀.

4 Nitoripe nigbati awa wà lọdọ nyin, awa ti
sọ fun nyin ṣaju nitõtọ pe, awa o ri wahalà;
gẹgẹ bi o si ti ṣẹ, ti ẹnyin si mọ̀.

5 Nitori idi eyi, nigbati emi ko le duro pẹ
mọ́, mo si ranṣẹ lati mọ̀ igbagbọ́ nyin, bi o le
ṣe ki oludanwò nì ki o máṣe dan nyin wò, lãlã
wa a si jasi asan.

6 Ṣugbọn nisisiyi nigbati Timoteu si ti

ti ọdọ nyin wá sọdọ wa, ti o si ti mu ihin rere
igbagbọ́ ati ifẹni nyin wá fun wa, ati pe ẹnyin
ni iranti rere fun wa nigbagbogbo, ẹnyin si
nfẹ gidigidi lati ri wa, bi awa pẹlu si ti nfẹ
lati ri nyin:
7 Nitorina, ará, awa ni itunu lori nyin ninu
gbogbo wahalà ati ipọnju wa nipa igbagbọ́
nyin:
8 Nitoriti awa yè nisisiyi, bi ẹnyin ba duro
ṣinṣin ninu Oluwa.
9 Nitori ọpẹ́ kili awa le tún ma da fun Ọlọ-
run nitori nyin, nitori gbogbọ ayọ̀ nipasẹ eyiti
awa nyọ̀ niwaju Ọlọrun wa nitori nyin;
10 Li ọsán ati li oru awa ngbadura gidigidi
pe, ki awa ki o le ri oju nyin, ki awa ki o le ṣe
aṣepé eyiti o kù niti igbagbọ́ nyin?
11 Njẹ ki Ọlọrun tikararẹ̀, ati Baba wa, ati
Jesu Kristi Oluwa wa, ki o ṣe amọ̀na wa sọdọ
nyin.
12 Ki Oluwa ki o si ma mu nyin bisi i, ki
ẹnyin si ma pọ̀ ninu ifẹ si ọmọnikeji nyin,
ati si gbogbo enia, gẹgẹ bi awa ti nṣe si
nyin:
13 Nikẹhin ki o le fi àiya nyin balẹ li aila-
bukun ninu ìwa mimọ́ niwaju Ọlọrun, ani
Baba wa, nigba atiwá Jesu Kristi Oluwa wa
pẹlu gbogbo awọn enia mimọ́ rẹ̀.

## ORI 4.

PẸLUPẸLU awa sì mbẹ̀ nyin, ará, awa si ngbà
nyin niyanju nipa Jesu Oluwa, pe bi ẹnyin
ti tẹwọgbà lọwọ wa bi ẹnyin iba ti ma rìn
ti ẹnyin iba si ma wù Ọlọrun, gẹgẹ bẹ̃ni ki

ẹnyin ki o kuku ma pọ̀ si i gidigidi lọpọ-
lọpọ.
2 Nitori ẹnyin mọ̀ irú ofin ti a ti fifun nyin
nipa Jesu Oluwa.
3 Nitori eyi ni ifẹ Ọlọrun, ani ìwa mimọ́
nyin pe ki ẹnyin ki o takéte si àgbere:
4 Ki olukuluku nyin ki o le mọ̀ bi on iba ti
ma lò èlo rẹ̀ ni ìwa mimọ́ ati ni ti ọlá;
5 Ki iṣe ni ṣiṣe ifẹkufẹ, gẹgẹ bi awọn Keferi
ti ko mọ̀ Ọlọrun:
6 Ki ẹnikẹni ki o máṣe rekọja, ki o má si
ṣe ré arakọnri rẹ̀ jẹ li ohunkohun: nitoripe
Oluwa ni iṣe olugbẹsan gbogbo irú enia bẽ,
gẹgẹ bi awa si ti sọ fun nyin niṣaju, ti a si
jẹri pẹlu.
7 Nitoripe Ọlọrun ko pè wa si ìwa-ẽri, bikoṣe
si ìwa mimọ́.
8 Nitorina ẹnikẹni ti o ba nkẹgan, ko kẹgan
enia, bikoṣe Ọlọrun, ẹniti o si ti fi Ẹmí Mimọ́
rẹ̀ fun wa pẹlu.
9 Ṣugbọn nipa ti ifẹ arakọnri, ẹnyin ko ni
pe, ki emi ki o ma kọwe si nyin: nitori a ti
kọ́ ẹnyin tikara nyin lati ọdọ Ọlọrun wá lati
ma fẹ ọmọnikeji nyin.
10 Nitõtọ ẹnyin si nṣe e si gbogbo awọn ara-
kọnri ti o wà ni Makedonia gbogbo: ṣugbọn
awa mbẹ̀ nyin, ará, pe ki ẹnyin ki o ma pọ̀ si
gidigidi;
11 Ati pe ki ẹnyin ki o ma ṣe aniyan gidigidi
lati gbé jẹ, ati lati ma ṣiṣẹ ti ẹnyin tikara nyin,
ati lati ma fi ọwọ́ ẹnyin tikara nyin ṣiṣẹ, gẹgẹ
bi awa ti paṣẹ fun nyin;
12 Ki ẹnyin ki o le ma rìn ni ìrin pipé si

awọn ti mbẹ lode, ki ẹnyin ki o má si ṣe alaini
ohunkohun.
13 Ṣugbọn emi ko fẹ ki ẹnyin ki o jẹ òpe,
ará, sipa ti awọn ti o sùn, pe ki ẹnyin ki o
máṣe binujẹ, gẹgẹ bi awọn ẹlomiran ti ko ni
ireti.
14 Nitoripe bi awa ba gbagbọ́ pe Jesu ti
kú o si tún jinde, gẹgẹ bẽli awọn pẹlu ti
o sùn nipa ti Jesu li Ọlọrun yio mu wá
pẹlu rẹ̀.
15 Nitori eyiyi li awa wi fun nyin nipa ọ̀rọ
Oluwa, pe awa ti o wà lãye, ti a si kù titi di
igba wíwa Oluwa, awa ki yio ṣaju awọn ti
o sùn.
16 Nitori Oluwa tikararẹ̀ yio sọkalẹ lati ọrun
wá ti on ti ariwo, pẹlu ohùn olori awọn
angeli, ati pẹlu ìpe Ọlọrun: ati awọn okú
ninu Kristi ni yio tète kọ́ jinde:
17 Nigbana li a o si gbà awa ti o wà lãye ti
o si kù soke pẹlu wọn sinu awọ-sanma, lati
pade Oluwa li oju ọrun: bẽli awa o si ma wà
titi lai pẹlu Oluwa.
18 Nitorina ẹ ma fi ọ̀rọ wọnyi gbà ara nyin
niyanju.

## ORI 5.

ṢUGBỌN niti igba ati akokò wọnni, ará,
ẹnyin ko ni pe, ki emi ki o ma kọwe si
nyin.
2 Nitoripe ẹnyin tikara nyin mọ̀ dajudaju pe,
ọjọ Oluwa mbọ̀wa gẹgẹ bi olè li oru.
3 Nitori nigbati nwọn 'o ma wipe, Alafia
ati ailewu; nigbana ni iparun ojijì mbọ̀wa

sori wọn, gẹgẹ bi irọbi lori obiri ti o lóyun;
nwọn ki yio si là.
4 Ṣugbọn ará, ẹnyin ko si ninu òkunkun, ti
ọjọ na yio fi bá nyin bi olè.
5 Nitori gbogbo nyin ni ọmọ imọlẹ, ati ọmọ
ọsán: awa ki iṣe ti oru, ati ti òkunkun.
6 Nitorina ẹ máṣe jẹ ki a sùn, bi awọn ẹlo-
miran ti nṣe; ṣugbọn ẹ jẹ ki a ma ṣọra ki a si
wà li airekọja.
7 Nitori awọn ti nsùn, nwọn ama sùn li oru;
ati awọn ti nmọtipara, nwọn ama mọtipara
li oru.
8 Ṣugbọn ẹ jẹ ki awa, ti iṣe ti ọsán, ki
a ma wà li airekọja, ki a ma gbé awo-àiya
igbagbọ́ ati ti ifẹ wọ̀; ati fun aṣibori irin, ireti
igbala.
9 Nitoripe Ọlọrun ko yàn wa fun ibinu, bi-
koṣe lati ni igbala nipa Jesu Kristi Oluwa wa,
10 Ẹniti o kú fun wa, pe bi awa ba jí tabi bi
awa ba sùn, ki a le jùmọ wà lãye pẹlu rẹ̀.
11 Nitorina ẹ jùmọ ma gbà ọmọnikeji nyin
niyanju, ki ẹ si ma kọ́ ọmọnikeji nyin, gẹgẹ bi
ẹnyin ti nṣe pẹlu.
12 Awa si mbẹ̀ nyin, ará, ki ẹnyin ki o mọ̀
awọn ti nṣiṣẹ larin nyin, ti nwọn si nṣe olori
nyin nipa ti Oluwa, ti nwọn si nkìlọ fun nyin;
13 Ki ẹ si ma buyìn fun wọn gidigidi nipa
ifẹ nitori iṣẹ wọn. Ki ẹ si wà li alafia si ara
nyin.
14 Ṣugbọn awa mbẹ̀ nyin, ará, ki ẹ ma
kìlọ fun awọn ti iṣe olurekọja, ẹ ma tù awọn
alaile àiya ninu, ẹ ma ràn awọn alailera
lọwọ, ki ẹ ma mu sũru si gbogbo awọn enia.

15 Ẹ kiyesi i, ki ẹnikẹni ki o máṣe fi buburu
gbẹsan buburu lọwọ ẹnikẹni; ṣugbọn ẹ ma
lepa eyi ti iṣe rere nigbagbogbo, larin ẹnyin
tikara nyin, ati si gbogbo enia.
16 Ẹ mã yọ̀ nigba-gbogbo.
17 Ẹ mã gbadura li aisimi.
18 Ẹ mã dupẹ nitori ohun gbogbo: nitori
eyi ni ifẹ Ọlọrun nipa Kristi Jesu nitori
nyin.
19 Ẹ máṣe pa iná Ẹmí.
20 Ẹ máṣe kẹgan isọtẹlẹ.
21 Ẹ mã wadi ohun gbogbo daju; ẹ dì eyiti
o dara mu ṣinṣin.
22 Ẹ mã takéte si ohun gbogbo ti iṣe
buburu,
23 Ki Ọlọrun alafia papa ki o si sọ nyin di
mimọ́ patapata; emi si ngbadura si Ọlọrun
ki a le pa gbogbo ẹmí ati ọkàn ati ara nyin
mọ́ li ailabukun titi di igba wíwa Jesu Kristi
Oluwa wa.
24 Olododo li ẹniti o pè nyin, ẹniti yio si mu
u ṣẹ pẹlu.
25 Ará, ẹ mã gbadura fun wa.
26 Ẹ fi ifẹnukonu mimọ́ kí gbogbo awọn
ará.
27 Mo fi nyin bú nipa ti Oluwa pe, ki a kà
Iwe yi fun gbogbo awọn ará mimọ́.
28 Ki ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa ki o wà
pẹlu nyin. Amin.

---

A kọ Episteli ekini si awọn ara Tessalonika lati Ateni lọ.

EPISTELI EKEJI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN ARA TESSALONIKA.

---

## ORI 1.

PAULU, ati Silfanu, ati Timoteu, si ijọ enia
Ọlọrun ni Tessalonika, nipa ti Ọlọrun Baba
wa, ati Jesu Kristi Oluwa:
2 Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun
Baba wa wá ati Jesu Kristi Oluwa.
3 Awa sá di ajigbese lati ma dupẹ fun
Ọlọrun nigbagbogbo nitori nyin, ará, bi o
ti yẹ, nitoripe igbagbọ́ nyin ndàgba gidigidi,
ati ifẹ olukuluku gbogbo nyin si ara nyin di
pipọ;
4 Tobẹ̃ ti awa tikara wa nṣogo nipasẹ nyin
ninu ijọ enia Ọlọrun, nitori sũru ati igbagbọ́
nyin ninu gbogbo inunibini ati wahalà nyin
ti ẹnyin fi àiya rán:
5 Eyiti iṣe àmi idajọ ododo Ọlọrun ti o
daniloju, ki a le kà nyin yẹ fun ijọba Ọlọrun,
nitori eyiti ẹnyin fi njìya pẹlu:
6 Ohun ododo sá ni nitõtọ fun Ọlọrun lati fi
ipọnju gbẹsan lara awọn ti npọ́n nyin loju;
7 Ati isimi pẹlu wa fun ẹnyin ti a npọ́n
loju, nigbati a o fi Jesu Oluwa hàn lati ọrun
wá pẹlu awọn angeli rẹ̀ alagbara,
8 Ẹniti yio bù igbẹsan lù awọn ti ko mọ̀
Ọlọrun nipa ọwọ́ iná, ati awọn ti ko gbà
Ihin-rere Jesu Kristi Oluwa wa gbọ́:

9 Awọn ẹniti a o fi iparun ainipẹkun daloro
lati iwaju Oluwa lọ, ati lati inu ogo agbara
rẹ̀ lọ;
10 Nigbati on o pada wá lati jẹ ẹni ayìn
logo lara awọn enia mimọ́ rẹ̀, ati lati jẹ ẹni
ibuyìn fun larin gbogbo awọn ti o gbagbọ́
(nitoripe a ti gbà ẹrí wa gbọ́ larin nyin) ni
ijọ na.
11 Nitorina awa pẹlu ngbadura fun nyin
nigba-gbogbo, ki Ọlọrun wa ki o le ka nyin
yẹ si ìpe yi, ki o si mu gbogbo ifẹ inu rere
nipa iṣeun rẹ̀ ṣẹ, ati iṣẹ igbagbọ́ pẹlu agbara:
12 Ki a le yìn orukọ Jesu Kristi Oluwa wa
logo ninu nyin, ati ẹnyin ninu rẹ̀, gẹgẹ bi ore-
ọfẹ Ọlọrun wa ati ti Jesu Kristi Oluwa.

## ORI 2.

ṢUGBỌN awa mbẹ̀ nyin, ará, nipa wíwa Jesu
Kristi Oluwa wa, ati nipa ipejọ wa sọdọ rẹ̀,
2 Ki àiya ki o máṣe tète pá nyin, tabi ki
ẹ̀ru ki o máṣe bà nyin, iba ṣe nipa ti ẹmí,
tabi nipa ọ̀rọ, tabi nipa iwe lati ọdọ wa wá, bi
ẹnipe ọjọ Kristi kùn si dẹ̀dẹ.
3 Ẹ máṣe jẹ ki ẹnikẹni ki o tàn nyin jẹ
nitori ohunkohun: nitoripe ọjọ na ki yio de,
bikoṣepe iṣubu-kuro na ba tète de na, a o si fi
ẹni ẹ̀ṣẹ nì hàn, ti iṣe ọmọ iparun;
4 Ẹniti nṣe ìdena, ti o si ngbé ara rẹ̀ ga
jù gbogbo ẹniti a npè li Ọlọrun lọ, tabi ti
a ntẹriba fun; bẹ̃ gẹgẹ bi ẹnipe Ọlọrun o
joko ni tempeli Ọlọrun, o nfi ara rẹ̀ hàn pe
Ọlọrun li on.

5 Ẹnyin ko ranti pe, nigbati mo ti wà pẹlu
nyin, mo ti sọrọ nkan wọnyi fun nyin?
6 Ẹnyin sá mọ̀ ohun ti o da a duro nisisiyi ki
a le ba fi i hàn li akokò rẹ̀.
7 Nitoripe ohun ijinlẹ ẹ̀ṣẹ ti bẹ̀rẹ si iṣiṣẹ na:
kìki ẹniti nda a duro yio ma da a duro, titi a
o fi mu u ti ọ̀na kuro.
8 Nigbana li a o si fi Ẹni buburu ni hàn,
ẹniti Oluwa yio mu ṣegbé nipa ẹmí ẹnu rẹ̀, ti
yio si fi imọlẹ wíwa rẹ̀ parun:
9 Ani on na, ẹniti wíwa rẹ̀ yio ri gẹgẹ bi iṣẹ
Satani nipa agbara gbogbo ati àmi ati iyanu
eke gbogbo,
10 Ati nipa itanjẹ aiṣododo gbogbo ninu
awọn ti o ṣegbé; nitori ti nwọn ko gbà ifẹ
otitọ, ki a ma ba gbà wọn là.
11 Ati nitori eyi, Ọlọrun yio rán ẹ̀tan lile si
wọn, ki nwọn ki o le gbà eke gbọ́:
12 Ki gbogbo awọn ti ko gbà otitọ gbọ́
ṣugbọn ti nwọn ni inu-didùn ninu aiṣododo,
ki o le jẹbi.
13 Ṣugbọn awa di ajigbese lati ma fi ọpẹ́
fun Ọlọrun nigba-gbogbo nitori nyin, ará,
olufẹ nipa ti Oluwa, nitoripe li àtetekọṣe
Ọlọrun ti yàn nyin si igbala nipa iwẹnumọ́
Ẹmí ati igbagbọ́ otitọ:
14 Nipasẹ eyiti o ti pè nyin nipa Ihin-rere
wa, lati gbà ogo nipa Jesu Kristi Oluwa wa.
15 Nitorina, ará, ẹ duro ṣinṣin, ki ẹ si dì
ẹkọ́ wọnni mu ti a ti fi kọ́ nyin, yala nipa ọ̀rọ,
tabi nipa iwe wa.
16 Njẹ nisisiyi ki Jesu Kristi Oluwa wa
tikararẹ̀, ati Ọlọrun, ani Baba wa na, ẹniti

o ti fẹ wa, ti o si ti fi itunu ti ko nipẹkun ati
ireti rere fun wa nipa ore-ọfẹ,
17 Ki o tù nyin li àiya, ki o si fi ẹsẹ nyin
mulẹ ninu ọ̀rọ ati iṣẹ rere gbogbo.

## ORI 3.

LAKOTAN, ará, ẹ ma gbadura fun wa, ki ọ̀rọ
Oluwa ki o le ma sáre li aisi ìdena, ki o si ma
jẹ ayìn logo, ani gẹgẹ bi o ti ri lọdọ nyin:
2 Ati ki a le gbà wa lọwọ awọn alainironu
ati awọn ẹni buburu: nitoripe gbogbo enia ko
ni igbagbọ́.
3 Ṣugbọn olododo li Oluwa, ẹniti yio fi ẹsẹ
nyin mulẹ, ti yio si pa nyin mọ́ kuro ninu
ibi.
4 Awa si ni igbẹkẹle lọdọ Oluwa nitori nyin,
pe ẹnyin ti nṣe, ẹnyin o si ma ṣe nkan wọnni
ti a pa laṣẹ fun nyin.
5 Ki Oluwa ki o si ma ṣe amọ̀na àiya nyin
sinu ifẹ Ọlọrun, ati sinu sũru Kristi.
6 Awa si fi aṣẹ fun nyin nisisiyi, ará, li
orukọ Jesu Kristi Oluwa wa, ki ẹnyin ki o
yà ara nyin kuro lọdọ olukuluku arakọnri,
ẹniti ìrin rẹ̀ ko ṣe dede, ti ki iṣe gẹgẹ bi ìlana
ti on ti gbà lọwọ wa.
7 Nitoripe ẹnyin tikara nyin mọ̀ bi ẹnyin iba
ti ma tọ̀ wa lẹhin: nitori awa ko fi ara wa ṣe
ohun aitọ́ kan larin nyin;
8 Bẽli awa ko si jẹ onjẹ ẹnikẹni lasan;
ṣugbọn awa nṣiṣẹ nipa ṣiṣe lãlã ati irora li
ọsán ati li oru, ki awa ki o máṣe ná ẹnikẹni
li owo:

9 Ki iṣe nitoriti awa ko li agbara, ṣugbọn
awa nfi ara wa ṣe apẹrẹ fun nyin lati ma tọ̀
wa lẹhin.
10 Nitori nigbati awa tilẹ wà pẹlu nyin
papa, eyi na li awa ti pa laṣẹ fun nyin, pe bi
ẹnikẹni ko ba fẹ iṣẹ-iṣe, ko tọ́ ki o jẹun.
11 Nitori awa gbọ́ pe awọn kan wà ninu
nyin ẹniti ìrin wọn ko ṣe dede, awọn ti ko ṣiṣẹ
rara, ṣugbọn nwọn kuku jasi olofófo.
12 Irú awọn ti o ri bẽ li awa paṣẹ fun
nisisiyi, ti a si nkìlọ fun nipa Jesu Kristi
Oluwa wa, pe ki nwọn ki o ma fi ìwa pẹlẹ
ṣiṣẹ, ki nwọn ki o si ma jẹ onjẹ awọn tikara
wọn.
13 Ṣugbọn ẹnyin, ará, ẹ máṣe ṣãrẹ ni iṣẹ
rere iṣe.
14 Bi ẹnikẹni ko ba si gbà ọ̀rọ wa gbọ́ nipa
Iwe yi, ẹ kiyesi i, ki ẹ má si ṣe ba a kẹgbẹ, ki
oju ki o le tì i.
15 Ṣugbọn ẹ máṣe kà a si bi ẹnipe ọtá,
ṣugbọn ẹ ma gbà a niyanju bi arakọnri.
16 Njẹ nisisiyi ki Oluwa alafia tikararẹ̀ ki
o fi alafia fun nyin nigba-gbogbo nipa ohun
gbogbo. Ki Oluwa ki o wà pẹlu gbogbo
nyin.
17 Ikí ti Paulu lati ọwọ́ emi tikarami, eyiti
iṣe àmi ninu gbogbo Iwe: bẽni emi nkọwe.
18 Ki ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa ki o wà
pẹlu gbogbo nyin. Amin.

---

A kọ Episteli keji si awọn ara Tessalonika lati Ateni lọ.

EPISTELI EKINI TI PAULU APOSTELI

SI

# TIMOTEU.

---

## ORI 1.

PAULU, Aposteli Jesu Kristi, nipa aṣẹ Ọlọrun
Olugbala wa, ati Jesu Kristi Oluwa, ti iṣe
ireti wa;
2 Si Timoteu, ọmọ mi nitõtọ nipa igbagbọ́:
Ore-ọfẹ, ãnu, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun Baba
wa wá, ati Jesu Kristi Oluwa wa.
3 Bi mo ti bẹ̀ ọ pe ki o joko ni Efesu,
nigbati emi lọ si Makedonia, ki iwọ ki o le
ma paṣẹ fun awọn kan pe, ki nwọn ki o máṣe
kọ́ni li ẹkọ́ miran kan,
4 Ati pe ki nwọn ki o máṣe fiyesi ìtan asan
ati ìtan idile wọnni ti ko li opin, ti ima rú
ìbere soke, jù imuni duro ẹkọ́ Ọlọrun lọ ti
mbẹ ninu igbagbọ́: ma ṣe bẹ̃.
5 Ṣugbọn opin ofin ni ifẹ lati ọkàn funfun
jade wá, ati ti inu rere, ati igbagbọ́ aiṣẹtan:
6 Kuro ninu eyiti awọn ẹlomiran yà si apa
kan ti nwọn si ti yipada si ọ̀rọkọrọ asan;
7 Nwọn nfẹ ṣe olukọ ofin; oyé ohun ti
nwọn nwi ko yé wọn, tabi ohun ti nwọn
tẹnumọ́.
8 Ṣugbọn awa mọ̀ pe ofin dara, bi enia ba lò
o bi o ti tọ́ si ofin;
9 Ti a nmọ̀ eyi pe, a ko da ofin silẹ
fun olododo, bikoṣe fun awọn alailofin ati
awọn alaigbọran, fun awọn alaiwabi-Ọlọrun

ati fun awọn ẹlẹṣẹ, fun awọn alaimọ́ ati fun
awọn jagidijagan, fun awọn apa-baba ati awọn
apa-iya, fun awọn apania,
10 Fun awọn àgbere, fun awọn ti nfi ọkọnri
ba ara wọn jẹ, fun awọn ají-enia, fun awọn
eleke, fun awọn abura eke, ati bi ohun miran
kan ba mbẹ ti o lodi si ẹkọ́ ti o pé;
11 Gẹgẹ bi Ihin-rere ti o li ogo, ti Ọlọrun
olubukún, ti a fi le mi lọwọ.
12 Mo si dupẹ lọwọ Jesu Kristi Oluwa wa,
ẹniti o ràn mi lọwọ, nitori ti o kà mi yẹ si
olõtọ, ti o fi mi sinu iṣẹ iranṣẹ;
13 Ni iṣaju ẹniti iṣe asọ̀rọ buburu, ati
aṣenunibini, ati elewu enia: ṣugbọn mo ri
ãnu gbà, nitoriti mo fi aimọ̀ ṣe e ninu
aigbagbọ́.
14 Ore-ọfẹ Oluwa wa si pọ̀ rekọja pẹlu
igbagbọ́ ati ifẹ, ti mbẹ ni Kristi Jesu.
15 Eyi li ọ̀ro otitọ, o si yẹ fun itẹwọgbà
gbogbo, pe Kristi Jesu wá si aiye yi lati gbà
ẹlẹṣẹ là; ninu awọn ẹniti emi ṣe pàtaki.
16 Ṣugbọn nitori eyi na li emi ṣe ri ãnu
gbà, pe lara mi ṣaju ni ki Jesu Kristi ki o
le fi ipamọra gbogbo hàn, apẹrẹ fun awọn
ti yio gbà a gbọ́ nigba ikẹhin si ìye aini-
pẹkun.
17 Ṣugbọn fun Ọba aiyeraiye, aiku, airi,
Ọlọrun ọlọ́gbọn nikan, ni ọlá ati ogo wà fun
lai ati lailai. Amin.
18 Aṣẹ yi ni mo pa fun ọ, Timoteu ọmọ,
gẹgẹ bi isọtẹlẹ wọnni ti o ti ṣaju lara rẹ,
pe nipa wọn ki iwọ ki o le ma jà ogun
rere;

19 Ma dì igbagbọ́ mu, ati ọkàn rere; ti
awọn miran kan ti ṣatì nipa igbagbọ́ nwọn
ṣe ìdalẹ:
20 Ninu awọn ẹniti Himeneu ati Aleksanderu
wà; awọn ti mo ti fi le Satani lọwọ, ki a ma
kọ́ wọn ki nwọn ki o má sọ̀rọ buburu mọ́.

## ORI 2.

NITORINA mo fẹ ṣaju gbogbo rẹ̀, pe ki a bẹ̀bẹ,
ki a gbadura, ki a ṣìpẹ, ati ki a dupẹ nitori
gbogbo enia;
2 Nitori awọn ọba, ati gbogbo awọn ijoye;
ki awa ki o le ma rìn aiye ni idakẹjẹ ati
li alafia ninu gbogbo ìwa-bi-Ọlọrun ati ìwa
mimọ́.
3 Nitori eyi li o dara ti o si ṣe itẹwọgbà li
oju Ọlọrun Olugbala wa;
4 Ẹniti nfẹ lati gbà gbogbo enia là, ati ki
nwọn ki o si wá sinu ìmọ otitọ.
5 Nitoripe Ọlọrun kan, ati onilaja kan ni
mbẹ larin Ọlọrun ati enia, ọkọnri na ni Jesu
Kristi;
6 Ẹniti o fi ara rẹ̀ ṣe irapada fun gbogbo
enia, lati jẹ ẹrí li akokò ti o yẹ.
7 Ninu eyi ti a yàn mi ṣe oniwasu, ati
aposteli, (otitọ li emi nsọ niti Kristi, emi
ko ṣeke;) olukọ awọn Keferi ni igbagbọ́ ati
nitõtọ.
8 Mo fẹ nitorina ki awọn ọkọnri ki o ma
gbadura nibi gbogbo, ki nwọn ki o ma gbé
ọwọ́ mimọ́ soke, li aibinu ati li aiṣiyemeji.
9 Bẹ̃ gẹgẹ pẹlu ni ki awọn obiri ki o fi aṣọ
iwọntọnwọnsin ṣe ara wọn li ọṣọ́, pẹlu itiju

ati ìwa airekọja; ki iṣe pẹlu irun didì, tabi
wura, tabi okuta daradara, tabi iwọṣọ owo
iyebiye;
10 Ṣugbọn bikoṣe (eyi ti o yẹ fun awọn obiri
ti o jẹwọ ìwa-bi-Ọlọrun) pẹlu iṣẹ rere.
11 Jẹ ki obiri ki o ma fi idakẹjẹ ati iforibalẹ
gbogbo kọ́ ẹkọ́.
12 Ṣugbọn emi ko fi aṣẹ fun obiri lati ma
kọ́ni, tabi lati gbà ọlá aṣẹ sori ọkọnri, bikoṣepe
ki o dakẹjẹ.
13 Nitoripe Adamu li àtete da, lẹhin na,
Efa.
14 A ko si tàn Adamu jẹ, ṣugbọn obiri na,
nigbati a tàn a, on li o wà ninu irekọja.
15 Ṣugbọn a o gbà a là ninu bíbi ọmọ, bi
nwọn ba duro ninu igbagbọ́, ati ifẹ, ati ninu
ìwa mimọ́ pẹlu ìwa airekọja.

## ORI 3.

Eyi li ọ̀rọ otitọ, Bi ẹnikan ba fẹ oyè biṣopu,
iṣẹ rere li o nfẹ.
2 Njẹ biṣopu ko le ṣe ẹni ẹ̀gan, bikoṣe ọkọ
aya kan, oluṣọra, alairekọja, oniwa rere, olufẹ
alejò ṣiṣe, alãpọn ninu kikọni:
3 Ki iṣe ọmọti, ki iṣe aluni, ki iṣe oniwọra
nitori ère; ṣugbọn bikoṣe onisũru, ki iṣe alasọ,
ki iṣe olojukòkoro;
4 Ẹniti o kawọ ile ara rẹ̀ girigiri, ti o mu
awọn ọmọ rẹ̀ tẹriba pẹlu ìwa àgba gbogbo;
5 (Nitoripe bi enia ko ba mọ̀ bi ati ṣe ikawọ
ile ara rẹ̀, on o ha ti ṣe le ṣe itọju ijọ enia
Ọlọrun?)

6 Ki iṣe enia titun, nitoripe ki o má
ba fi irera gbé ara ga, a si ṣubu sinu ẹbi
Èṣu.
7 Pẹlupẹlu ko le ṣe aini ihin rere lọdọ awọn
ti mbẹ lode ; ki o má ba bọ sinu ẹ̀gan ati sinu
idẹkun Èṣu.
8 Bẹ̃ gẹgẹ ni ki awọn diakoni ko le ṣe alaini
ìwa àgba, ki iṣe ẹlẹnu meji, ki iṣe ẹniti o fi
ara rẹ̀ fun ọti-wain pupọ̀, ki iṣe oniwọra nitori
ère ;
9 Ẹniti ndì ọ̀rọ ijinlẹ igbagbọ́ mu li ọkàn
funfun.
10 Ki a ri idi awọn wọnyi daju na pẹlu;
nigbana ni ki a jẹ ki nwọn ki o jẹ oyè diakoni,
bi a ti ri wọn li ailẹgan.
11 Ati bẹ̃li awọn aya wọn ko le ṣe alaini ìwa
àgba, ki iṣe agbadulumọ̀, bikoṣe alairekọja,
olõtọ li ohun gbogbo.
12 Ki awọn diakoni ki o jẹ ọkọ obiri kọkan,
ki nwọn ki o ṣe itọju awọn ọmọ wọn, ati awọn
ile ara wọn rere.
13 Nitori awọn ti o lò oyè diakoni rere, nwọn
rà iṣiṣẹ rere fun ara wọn, ati igboiya nla ni ti
igbagbọ́ ti iṣe ti Kristi Jesu.
14 Nkan wọnyi ni mo kọwe si ọ, emi nreti
ati tọ̀ ọ wá nisisiyi :
15 Ṣugbọn bi mo ba duro pẹ, ki iwọ ki o le
mọ̀ bi iwọ o ti ma lò ara rẹ ni ile Ọlọrun,
ti iṣe ijọ enia Ọlọrun alãye, opó ati itisẹ
otitọ.
16 Ati li aini ijiyan titobi ni ọ̀rọ ijinlẹ ìwa-
bi-Ọlọrun : a fi Ọlọrun hàn ninu ara, a da a
larẹ nipa Ẹmí, a ri i lọdọ awọn angeli, a wasu

rẹ̀ fun awọn Keferi, a gbà a gbọ́ li aiye, a gbà a soke sinu ogo.

## ORI 4.

ṢUGBỌN Ẹmí ti sọ dajudaju pe, ni igba ikẹhin awọn miran kan yio lọ kuro ninu igbagbọ́, nwọn o ma fiyesi ẹmí itanjẹ, ati si ẹkọ́ ẹmi èṣu;
2 Nwọn o ma ṣeke ninu agabagebe; ti a fi irin gbigbona mọ́ li ọkàn;
3 Nwọn o ma dani lẹkun lati gbeyawo, nwọn o ma paṣẹ lati ma kàwọ ẹran, ti Ọlọrun ti da lati ma fi ọpẹ́ gbà lọwọ awọn ti o gbogbọ́, ti nwọn si mọ̀ otitọ.
4 Nitoripe gbogbo ẹda Ọlọrun li o dara, ko si ọkan ti a kọ̀, bi a ba fi ọpẹ́ gbà a:
5 Nitori a fi ọ̀rọ Ọlọrun ati adura yà a si mimọ́.
6 Bi iwọ ba nrán awọn ará leti nkan wọnyi, iwọ ọ ṣe iranṣẹ rere ti Jesu Kristi, ti a tọ́ si ọ̀rọ igbagbọ́ ati ti ẹkọ́ rere, ninu eyi ti iwọ ti de.
7 Ṣugbọn kọ̀ ìtan asan ati awọn arugbo obiri silẹ, ki o si ma lò ara rẹ si ìwa-bi-Ọlọrun.
8 Nitoripe ìlo ti ara ère igba diẹ ni: ṣugbọn ìwa-bi-Ọlọrun o li ère si ohun gbogbo, o ni ileri aiye ti mbẹ nisisiyi, ati aiye ti mbọ̀.
9 Eyi li ọ̀rọ otitọ o si yẹ fun itẹwọgbà gbogbo.
10 Njẹ nitorina li awa nṣe lãlã ati ti a si njìya ẹ̀gan, nitori ti awa gbẹkẹlẹ Ọlọrun alãye, ẹniti iṣe Olugbala gbogbo enia, pẹlupẹlu ti awọn ti o gbagbọ́.

11 Nkan wọnyi ni ki iwọ pa laṣẹ ki o si
ma kọ́ni.
12 Máṣe jẹ ki ẹnikẹni ki o gàn ewe rẹ;
ṣugbọn ki iwọ ki o ṣe apẹrẹ awọn onigbagbọ́,
ninu ọ̀rọ, ninu ìwa, ninu ifẹni, ninu ẹmi, ninu
igbagbọ́, ninu ìwa funfun.
13 Titi emi o fi de, ma fiyesi iwe kikà, si
igbaniyanju, si ẹkọ́.
14 Máṣe gbagbé ẹ̀bun ti mbẹ lara rẹ, ti
a fifun ọ nipa isọtẹlẹ, pẹlu ifọwọle awọn
àgba.
15 Ma ṣe iṣaro nkan wọnyi; fi ara rẹ fun
wọn patapata; ki ìdagba rẹ ki o le hàn ninu
ohun gbogbo.
16 Ma ṣe itọju ara rẹ ati ti ẹkọ́; ma duro
ninu wọn: nitori ni ṣiṣe eyi iwọ o gbà ara rẹ
là, ati awọn ti ngbọ́ ọ̀rọ rẹ.

## ORI 5.

MÁṢE ba alàgba wi, ṣugbọn ki o ma ba a lò
bi baba; awọn ọdọmọkọnri bi arakọnri;
2 Awọn obiri àgba bi iya; awọn ọmọbiri bi
arabiri, pẹlu ìwa funfun gbogbo.
3 Bọ̀wọ fun awọn opó ti iṣe opó nitõtọ.
4 Ṣugbọn bi opó kan ba li ọmọ tabi ọmọ
ibatan, jẹ ki nwọn kọ́ tète ma fi ãnu hàn
ninu ile ara wọn, ki nwọn ki o ma ṣe itọju
awọn õbi wọn: nitoripe eyini li o dara, o si
ṣe itẹwọgbà niwaju Ọlọrun.
5 Njẹ ẹniti iṣe opó nitõtọ, ti o ṣe on nikan,
a gbẹkẹle Ọlọrun, a si duro ninu ẹ̀bẹ ati ninu
adura lọsán ati loru.

6 Ṣugbọn ẹniti o ba wà ninu aiye jijẹ o kú
nigbati o wà lãye.
7 Ati ohun wọnyi ni ki iwọ pa laṣẹ, ki nwọn
ki o le ma gbé li ailẹgan.
8 Ṣugbọn bi ẹnikan ko ba pèse fun awọn ará
rẹ̀, ati pẹlupẹlu fun awọn ara ile rẹ̀, o ti sẹ́
igbagbọ́ na, o burujù alaigbagbọ́ lọ.
9 Máṣe gbà opó kan sinu ẹgbẹ na li aito
ẹni ọgọta ọdún, ti o si ṣepe obiri ọkọ kan li o
ti ṣe ri,
10 Ẹniti a ròhin rẹ̀ ni iṣẹ rere; bi o ba ṣe
onitọ́ ọmọ, bi o ba mu alejò wọ̀, bi o ba
wẹ̀ ẹsẹ awọn enia mimọ́, bi o ba ràn awọn
olupọnju lọwọ, bi o ba ṣepe o fi aisimi tọ̀ iṣẹ
rere gbogbo lẹhin.
11 Ṣugbọn kọ̀ awọn ọmọbiri opó: nitoripe
nigbati nwọn ba bẹ̀rẹ si iyipada kuro ni ti
Kristi, nwọn o fẹ soyigi;
12 Ti nwọn njẹbi, nitoriti nwọn tì ṣà igbagbọ́
wọn iṣaju tì.
13 Ati pẹlupẹlu nwọn bẹ̀rẹ si iṣe imẹlẹ,
nwọn rìn kiri lati ile de ile; ki iṣe kìki imẹlẹ
nikan, ṣugbọn onisọkusọ pẹlu ati olofófo, nwọn
nsọ ohun ti ko yẹ ni sisọ.
14 Nitorina mo fẹ ki awọn ọmọbiri ki o
soyigi, ki nwọn ki o bímọ, ki nwọn o ma
ṣọ ile, ki nwọn ki o máṣe fi àye fun awọn ọtá
lati ma sọ̀rọ ẹ̀gan.
15 Nitoriti awọn ẹlomiran ti yipada si apakan
na si Satani.
16 Bi ọkọnri kan tabi obiri kan ti o gba-
gbọ́ ba ni awọn opó, ki nwọn ki o ma ràn
wọn lọwọ, ki a má si jẹ ki a fi wọn le ijọ

enia Ọlọrun lọwọ, ki nwọn ki o le ma ràn
awọn ti iṣe opó nitõtọ lọwọ.
17 Awọn alàgba ti o ṣe itọju rere ni ki a
kà yẹ si ọlá igba meji, pẹlupẹlu awọn ti o
ṣe lãlã ninu ọ̀rọ ati ni kikọni.
18 Nitoriti Iwe mimọ́ Ọlọrun wipe, Iwọ ko
gbọdọ dì malu ti ntẹ̀ ọkà li ẹnu. Ati pe,
Alagbaṣe yẹ fun ère rẹ̀.
19 Máṣe gbà ẹ̀sun si alàgba kan, bikoṣe li
oju ẹlẹri meji tabi mẹta.
20 Ba awọn ti o ṣẹ̀ wi niwaju gbogbo enia,
ki awọn iyokùn pẹlu ki o le bẹ̀ru.
21 Mo fi aṣẹ fun ọ niwaju Ọlọrun, ati Jesu
Kristi Oluwa, ati awọn angeli ayanfẹ, ki iwọ
ki o fiyesi nkan wọnyi, li aiṣojusaju fun ọkan
jù ekeji lọ, máṣe fi ègbe ṣe ohunkohun.
22 Máṣe yara fi ọwọ́ le ẹnikẹni, bẽni ki iwọ
ki o máṣe lọ́wọ ninu ẹ̀ṣẹ ẹnikan: pa ara rẹ
mọ́ ni ìwa funfun.
23 Máṣe mu omi mọ, ṣugbọn ki o ma lò
ọti-wain diẹ nitori inu rẹ, ati nitori ailera rẹ
igbakugba.
24 Ẹ̀ṣẹ ẹlomiran a ṣí silẹ tẹlẹ, a ṣaju lọ sinu
idajọ; ati ti ẹlomiran ama tọ̀ ọ lẹhin.
25 Bẽ gẹgẹ pẹlu, awọn iṣẹ rere ẹlomiran a hàn
ṣaju; ati awọn ti ko si ri bẹ̀ ko le fi ara sin.

## ORI 6.

IYE awọn ti iṣe ẹrú ti mbẹ ninu ìsin, ki o
kà awọn oluwa ara wọn yẹ si iyìn gbogbo,
ki orukọ Ọlọrun ati ẹkọ́ rẹ̀ ki o máṣe di isọ̀rọ
ọ̀di si.
2 Ati awọn ti o si ni oluwa onigbagbọ́, ki

nwọn ki o máṣe gàn wọn, nitoriti nwọn iṣe
arakọnri; ṣugbọn ki nwọn ki o kuku ma sìn
wọn, nitoripe onigbagbọ́ ati olufẹ ni nwọn,
alabapin ore na. Nkan wọnyi ni ki iwọ ma
kọ́ni ki o si ma ṣe afiyesi.
3 Bi ẹnikẹni ba si kọ́ni ni omiran, ti ko
si fi ìmọ si ọ̀rọ rere, ọ̀rọ Jesu Kristi Oluwa
wa, ati si ọ̀rọ ẹkọ́ ti iṣe gẹgẹ bi ìwa-bi-
Ọlọrun;
4 On ṣiwère, ko mọ̀ ohun kan, bikoṣe ati ma
ṣe awari ère ati ìja ọ̀rọ, nipa eyi ti ilara, ìja,
ẹfẹ́, igunbẹrẹ ọ̀rọ buburu, ti ijade wá.
5 Ayipo ijiyan awọn enia elẽri ọkàn, ti ko si
ni otitọ, nwọn ṣebi ìjere ni ìwa-bi-Ọlọrun: lọdọ
irú awọn wọnni, fà ara yọ kuro.
6 Ṣugbọn ìwabi-Ọlọrun pẹlu itẹlọrùn ère
nla ni.
7 Nitoripe awa ko mu ohun kan wá si aiye
yi, o si daniloju pe, awa ki yio si le mu ohun
kan jade lọ.
8 Bi a ba si li onjẹ ti on ti aṣọ, ki eyini ki o
tẹ́ wa lọrùn.
9 Ṣugbọn awọn ti nfẹ di ọlọrọ̀ ama bọ sinu
idanwò ati idẹkun, ati sinu wère ifẹkufẹ pipọ
ti ipanilara, ti si nrì enia sinu iparun ati egbé.
10 Nitoripe ifẹ owo ni gbòngbo ìwa buburu
gbogbo: eyi nigbati enia nṣe ojukòkoro wá
kiri, a ti tàn wọn jẹ kuro ninu igbagbọ́, nwọn
si fi ibinujẹ pupọ̀ gún ara wọn li ọ̀kọ.
11 Ṣugbọn iwọ, Enia Ọlọrun, sá fun nkan
wọnyi; ki o si ma tọ̀ ododo, ìwa-bi-Ọlọrun,
igbagbọ́, ifẹ, sũru, ìwa tutù lẹhin.
12 Ma jà ìja rere ti igbagbọ́, fi ọwọ́ le ìye

 

ainipẹkun, nibiti a gbé pè ọ si pẹlu, ti iwọ si
ṣe ijẹwọ rere niwaju ẹlẹri pupọ̀.
13 Mo fi aṣẹ fun ọ niwaju Ọlọrun, ti nsọ
ohun gbogbo di ãye, ati niwaju Jesu Kristi,
ẹni, niwajũ Pontiu Pilatu, ti o jẹri ijẹwọ rere;
14 Ki iwọ ki o pa aṣẹ yi mọ́ li ailabawọn, li
ainibawi, titi ifarahàn Jesu Kristi Oluwa wa:
15 Ni igba tirẹ̀, ẹniti yio fihàn, Olubukún,
ati Alagbara na kanṣoṣo, Ọba awọn ọba, ati
Oluwa awọn oluwa;
16 Ẹniti on nikanṣoṣo ni aikú, o tẹ̀do sinu
imọlẹ ti ẹnikan ko le sunmọ; ẹniti ẹnikan ko
ri rí, bẽli a ko le ri i: ti ọlá ati agbara mbẹ
fun lailai. Amin.
17 Kìlọ fun awọn ti o lọrọ̀ li aiye yi, ki nwọn
ki o máṣe gberaga, ki nwọn ki o má ṣe gbẹkẹle
ọrọ̀ aidaniloju, bikoṣe le Ọlọrun alãye, ti nfi
ohun gbogbo fun wa ni lilò lọpọlọpọ;
18 Ki nwọn ki o ma ṣe rere, ki nwọn ki o ma
pọ̀ ni iṣẹ rere, ki nwọn mura lati pínfunni, ni
ifẹ ati ṣe idapọ;
19 Ki nwọn ki o ma tò iṣura ipilẹ rere jọ fun
ara wọn dè igba ti mbọ̀, ki nwọn ki o le fi ọwọ́
le ìye ainipẹkun.
20 Timoteu, pa eyĩ ti a fi ṣú ọ nì mọ́, ma yẹ̀
ọ̀rọ asan ati ọ̀rọkọrọ, ìmọ ijiyan ọ̀rọ silẹ ti a fi
eke pè bẽ:
21 Ti awọn ẹlomiran jẹwọ ti nwọn si ṣìna ninu
igbagbọ́. Ki ore-ọfẹ ki o wà pẹlu rẹ. Amin.

---

Episteli ekini yi si Timoteu li a kọ lati Laodikea wá, ti iṣe olú ilu ti Frigia Pakatiana.

EPISTELI EKEJI TI PAULU APOSTELI

SI

# TIMOTEU.

---

## ORI 1.

PAULU, Aposteli Jesu Kristi nipa ifẹ Ọlọrun,
gẹgẹ bi ileri ìye ti mbẹ ni Kristi Jesu,
2 Si Timoteu, ọmọ mi olufẹ ọwọn: Ore-ọfẹ,
ãnu, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun Baba wá, ati
Jesu Kristi Oluwa wa.
3 Mo dupẹ lọwọ Ọlọrun, ti emi nsìn lati
ọdọ awọn baba mi wá ninu ọkàn funfun, pe
li aisimi li emi nṣe iranti rẹ ninu adura mi
loru ati lọsán;
4 Gidigidi li emi nfẹ ri oju rẹ, ti emi nṣe
iranti omije rẹ, ki a le fi ayọ̀ kún mi ni inu;
5 Nigbati mo ba ranti igbagbọ́ ailẹtan ti mbẹ
ninu rẹ, ti o tète wà ninu Loide iyanla rẹ, ati
ninu Eunike iya rẹ; emi si mọ̀ li ọkàn mi pe,
o mbẹ ninu rẹ pẹlu.
6 Nitorina mo rán ọ leti, ki iwọ ki o rú
ẹ̀bun Ọlọrun, ti mbẹ ninu rẹ soke nipa
ifọwọle mi.
7 Nitoripe Ọlọrun ko fun wa ni ẹmí ìbẹru;
bikọṣe ti agbara, ati ti ifẹ, ati ti inu ti o yè
koro.
8 Nitorina ki iwọ ki o máṣe tiju ẹrí Oluwa
wa, tabi ti emi ondè rẹ̀: ṣugbọn ki iwọ ki o
ṣe alabapin ninu ipọnju Ihin-rere na gẹgẹ bi
agbara Ọlọrun;

9 Ẹniti o ti gbà wa là, ti o si ti fi ìpe mimọ́
pè wa, ki iṣe nipa iṣẹ ti wa, ṣugbọn nipa
ipinnu ati ore-ọfẹ ara rẹ̀, ti o ti fifun wa nipa
Kristi Jesu ki aiye ki o to ṣẹ̀,
10 Ṣugbọn a fihàn nisisiyi nipa ifarahàn Jesu
Kristi Olugbala wa, ẹniti o pa ikú rẹ́, ti o si
mu ìye ati aikú wá si imọlẹ nipasẹ Ihin-rere:
11 Ninu eyi ti a yàn mi ṣe oniwasu, ati
aposteli, ati olukọ awọn Keferi.
12 Nitori idi eyi ti emi si njìya nkan wọnyi:
ṣugbọn oju ko tì mi: nitori emi mọ̀ ẹniti emi
gbagbọ́, o si da mi loju pe, on le pa ohun ti mo
fi le e lọwọ mọ́ titi di ọjọ nì.
13 Dì apẹrẹ ọ̀rọ ti o yè koro ni mu, ti iwọ ti
gbọ́ lọdọ mi, ni igbagbọ́ ati ifẹ ti mbẹ ninu
Kristi Jesu.
14 Ohun rere nì ti a ti fi le ọ lọwọ pa a mọ́
nipa Ẹmí Mimọ́ ti mbẹ ninu wa.
15 Eyi ni iwọ mọ̀, pe gbogbo awọn ti o wà ni
Asia yipada kuro lẹhin mi; ninu awọn ẹniti
Figellu ati Hermogene gbé wà.
16 Ki Oluwa ki o fi ãnu fun ile Onesiforu;
nitori ti ima tù mi ni inu nigba pupọ̀, oju
ẹ̀wọn mi ko si tì i:
17 Ṣugbọn nigbati o wà ni Romu, o wá mi
li aisimi, o si ri mi.
18 Ki Oluwa ki o fifun u ki o le ri ãnu
Oluwa li ọjọ nì: ati ninu iye ohun ti o ṣe
iranṣẹ si mi ni Efesu, iwọ tikararẹ mọ̀ daju-
daju.

## ORI 2.

NITORINA, iwọ ọmọ mi, mu ara le ninu ore-ọfẹ
ti mbẹ ni ti Kristi Jesu.

2 Ati ohun wọnni ti iwọ ti gbọ́ lọdọ mi pẹlu
ọ̀pọlọpọ ẹlẹri, awọn na ni ki iwọ ki o fi le awọn
olõtọ enia lọwọ, awọn ti yio le ma kọ́ awọn
ẹlomiran pẹlu.
3 Nitorina iwọ fi ọkàn rán iṣoro, bi ọmọ-
ogun rere Jesu Kristi.
4 Ko si ẹniti njàgun ti ifi ohun aiye yi kọ
ara rẹ̀ lọwọ; ki o le mu ẹniti o yàn a li ọmọ
ogun ni inu dùn.
5 Bi ẹnikẹni ba njà ajaṣẹ pẹlu, a ki iti dè e
li ade, bikoṣepe o ba jà li aiṣe erú.
6 Agbẹ ti o nṣiṣẹ, ko le ṣe aitète mu ninu
eso wọnni.
7 Gbà ohun ti emi nsọ rò; ki Oluwa ki o
fun ọ li oyé ninu ohun gbogbo.
8 Ranti pe Jesu Kristi ti inu irú ọmọ Dafidi
li a jinde kuro ninu okú gẹgẹ bi Ihin-
rere mi:
9 Ninu eyi ti emi nṣe wahalà, bi oluṣe
buburu de inu ìde; ṣugbọn a ko dè ọ̀rọ
Ọlọrun.
10 Nitorina mo fi àiya ràn ohun gbogbo
nitori awọn ayanfẹ, ki awọn pẹlu ki o le
ni igbala ti mbẹ ni ti Kristi Jesu pẹlu ogo
ainipẹkun.
11 Ọ̀rọ otitọ li eyi: nitoripe bi awa ba bá
a kú, awa o si bá a yè:
12 Bi awa ba jìya, awa o si jọba pẹlu rẹ̀: bi
awa ba sẹ́ ẹ, on o si sẹ́ wa pẹlu:
13 Bi awa ko ba gbagbọ́, ṣugbọn on duro li
olõtọ: on ko le sẹ́ ara rẹ̀.
14 Nkan wọnyi ni ki o ma rán wọn leti,
ma kìlọ fun wọn niwaju Oluwa pe, ki nwọn

ki o máṣe jijà ọ̀rọ ti ko ni lári, ti ima yi awọn
ti o gbọ́ po.
15 Ṣe aṣaro ati fi ara rẹ hàn li ẹniti o pé ninu
Ọlọrun, onṣẹ ti ko ni oju titì ninu, ti o npín
ọ̀rọ otitọ bi o ti tọ́ gẹ.
16 Ṣugbọn ma yẹ̀ ọ̀rọ asan ati ọ̀rọ isọkusọ
wọnni silẹ: nitoriti nwọn o ma pọ̀ si aiwa-bi-
Ọlọrun siwaju.
17 Ọ̀rọ wọn yio si ma jẹ bi egbò kikẹ̀: ninu
awọn ẹniti Himeneu ati Filetu wà;
18 Awọn ẹniti o ti ṣìna nipa ti otitọ, ti nwipe
ajinde ti kọja na; ti o si bì igbagbọ́ awọn ẹlo-
miran ṣubu.
19 Ṣugbọn ipilẹ Ọlọrun duro ṣinṣin, o ni
àmi èdidi yi, Oluwa mọ̀ awọn ti iṣe tirẹ̀. Ati
pẹlu, Ki olukuluku ẹniti o jẹwọ orukọ Kristi
ki o kuro ninu ẹ̀ṣẹ.
20 Ṣugbọn ninu ile nla, ki iṣe kìki ohun èlo
wura ati ti fadaka nikan ni mbẹ nibẹ̀, ṣu-
gbọn ti igi ati ti amọ̀ pẹlu; ati omiran si ọlá,
ati omiran si ailọlá.
21 Bi ẹnikẹni ba wẹ̀ ara rẹ̀ nù kuro ninu
wọnyi, on o jẹ ohun èlo si ọlá, ti a yà si ọ̀tọ,
ti o si yẹ fun ìlo bãle, ti a si ti pèse silẹ si iṣẹ
rere gbogbo.
22 Ma sá fun ifẹkufẹ ewe pẹlu: ṣugbọn ma
tọ̀ ododo, igbagbọ́, ifẹni, alafia lẹhin, pẹlu
awọn ti nkepè Oluwa lati ọkàn funfun
jade wá.
23 Ṣugbọn ìbere wère ati ti alaini ẹkọ́ ni
ki o yẹ̀, nitori iwọ mọ̀ pe nwọn ama da ìja
silẹ.
24 Iranṣẹ Oluwa ko si gbọdọ jà; bikoṣe

pe ki o ma ṣe pẹlẹ si enia gbogbo, ki o mura ati kọ́ni, ki o mu sũru,
25 Ninu ìwa tutù, ki o ma kọ́ awọn oṣodi; bi bọya Ọlọrun yio fun wọn ni ironupiwada si ijẹwọ otitọ;
26 Ati pe ki nwọn ki o le sọji kuro ninu idẹkun Èṣu, awọn ti ati dì ni igbekun lati ọwọ́ rẹ̀ wá nipa ifẹ rẹ̀.

## ORI 3.

ṢUGBỌN eyi ni ki iwọ ki o mọ̀, pe ni ikẹhin ọjọ igba ewu yio de.
2 Nitori awọn enia yio di olufẹ ara wọn, ojukòkoro, afunnu, aṣeféfe, asọ̀rọ òdi si Ọlọrun, aṣaigbọran si õbi, alailọpẹ, alaimọ́,
3 Alaini ifẹ ẹda, ọ̀dalẹ, asùnni eke, alaifaralelẹ, amubina, akẹgan awọn ẹniti iṣe rere,
4 Afinihàn, agídi, agberaga, olufẹ afẹ́-ṣiṣe jù olufẹ Ọlọrun lọ;
5 Nwọn ni afarawe ìwabi-Ọlọrun, ṣugbọn nwọn dù u li agbara rẹ̀: lọdọ irú awọn wọnni ni ki o yipada kuro.
6 Nitori ninu irú eyi li awọn ti nrakò wọ̀ inu ile, ti nwọn si ndì awọn obiri aṣiwère ni igbẹsi ti a dì ẹrù ẹ̀ṣẹ le lori, ti a si nti ipa onirũru ifẹkufẹ fà kiri,
7 Awọn ẹniti nkọ́ ẹkọ́ titi, ti nwọn ko si le de ìmọ otitọ.
8 Ṣugbọn gẹgẹ bi Janesi ati Jamberi ti kọju òdi si Mose, bẽli awọn wọnyi kọju òdi si otitọ: awọn enia oninu idibajẹ, alainidajọ nipa ti igbagbọ́.
9 Ṣugbọn nwọn ki yio lọ jù bẽ lọ: nitoriti

wère wọn o hàn fun gbogbo enia gẹgẹ bi ti
nwọn ti ri.
10 Ṣugbọn iwọ ti mọ̀ ẹkọ́ mi perepere, ìwa
aiye mi, ipinnu, igbagbọ́, ipamọra, ifẹni,
sũru,
11 Inunibini, wahalà gbogbo, ti o bá mi
ni Antioku, ni Ikonioni ati ni Listra; inu-
nibini ti mo fi ara gbà: ṣugbọn kuro ninu
gbogbo wọn Oluwa yọ mi.
12 Nitõtọ, gbogbo awọn ẹniti o si fẹ ma wà
ni ìwabi-Ọlọrun ni Kristi Jesu, yio fi ara gbà
inunibini.
13 Ṣugbọn awọn enia buburu, ati awọn
ẹlẹtàn yio ma buru lọ siwaju, nwọn o ma
tànnijẹ, nwọn o si wà ninu atitàn.
14 Ṣugbọn iwọ duro ninu nkan wọnni ti
iwọ ti kọ́, ti a si ti fi oju rẹ da ṣáṣa, ki iwọ ki
o si mọ̀ ọdọ ẹniti iwọ gbé kọ́ wọn;
15 Ati pe lati igba ọmọde wá ni iwọ ti mọ̀
Iwe mimọ́ Ọlọrun, ti o le mu ọ di ọlọ́gbọn si
igbala nipasẹ igbagbọ́ ninu Kristi Jesu.
16 Gbogbo Iwe mimọ́ Ọlọrun li a fi funni
nipasẹ imísi Ọlọrun, o si ni ère fun ẹkọ́, fun
ibaniwi, fun itọ́ni, fun ikọ́ni li ododo:
17 Ki enia Ọlọrun ki o le pé, ti a ti mu lara
silẹ patapata fun iṣẹ rere gbogbo.

## ORI 4.

NITORINA mo kìlọ fun ọ niwaju Ọlọrun, ati
Jesu Kristi Oluwa, ẹniti yio ṣe idajọ alãye ati
okú nigba ifihàn rẹ̀ ati ijọba rẹ̀;
2 Wasu ọ̀rọ na; ma ṣe aisimi li akokò,
ati li aiṣe akokò; ma fi ipamọra ati ẹkọ́

gbogbo baniwi, ma fi ṣe itọ́ni, ma fi gbàni
niyanju.
3 Nitoripe igba yio de, ti nwọn ki yio duro
si ẹkọ́ ti o yè koro; ṣugbọn nipa ifẹkufẹ ara
wọn, ni nwọn o lọ ikó olukọ jọ fun ara wọn,
eleti ririn;
4 Nwọn o si yi etí pada kuro ninu otitọ,
nwọn o si yipada sinu ìtan asan.
5 Ṣugbọn iwọ ma ṣọra ninu ohun gbogbo,
ma fi ori tì ipọnju, ma ṣe iṣẹ ti oniwãsu kiri,
fi idi ìsin iṣẹ iranṣẹ rẹ hàn.
6 Nitoriti emi mura tan lati fi mi ṣe itọrẹ,
igba alọ mi si sunmọ etile.
7 Emi ti jà ìja rere, emi ti pari ipa ìlana mi,
emi ti pa igbagbọ́ mọ́:
8 Lati isisiyi lọ a ti fi ade ododo lelẹ fun mi,
ti Oluwa, onidajọ ododo, yio fifun mi li ọjọ na
ki si iṣe kìki emi nikan, ṣugbọn ati fun gbogbo
awọn pẹlu ti o fẹ ifarahàn rẹ̀.
9 Làkaka lati tọ̀ mi wá nisisiyi:
10 Nitori Dema ti kọ̀ mi silẹ lọ, o nfẹ aiye
isisiyi, o si lọ si Tessalonika; Kreskeni si
Galatia, Titu si Dalmatia.
11 Luku nikan li o kù pẹlu mi. Mu Marku
wá pẹlu rẹ: nitori o ṣe anfani fun mi fun iṣẹ
iranṣẹ na.
12 Tikiku ni mo rán lọ si Efesu.
13 Aṣọ igbojo ti mo fi silẹ ni Troa lọdọ
Karpu, nigbati iwọ ba mbọ̀ mu u wá, ati
iwe wọnni, pẹlupẹlu iwe awọ wọnni.
14 Aleksanderu alagbẹdẹ bàba ṣe mi ni
buburu pupọ̀: Oluwa yio san a fun u gẹgẹ bi
iṣẹ rẹ̀:

15 Nipasę ęniti ki iwǫ ki o ma șǫra pęlu;
nitoriti o șe ìdena si iwasu wa pupǫ̀.
16 Li àteteko dahùn mi ko si ęniti o duro tì
mi, șugbǫn gbogbo enia li o kǫ̀ mi silę: mo
gbadura ki a má kà a si wǫn li ǫrùn.
17 Șugbǫn Oluwa duro tì mi, o si gbà mi
niyanju; pe nipasę mi ki a le fi iwãsu na hàn
li ahàn tan, ati pe ki gbogbo awǫn Keferi ki o
le gbǫ́: a si gbà mi kuro li ęnu kiniu.
18 Oluwa yio si ma yǫ mi kuro ninu ișę
buburu gbogbo, yio si ma pa mi mǫ́ titi di
ijǫba rę̀ ǫrun: ęniti ogo wà fun lai ati lailai.
Amin.
19 Kí Priska ati Akuila, ati awǫn ara ile
Onesiforu.
20 Erastu joko ni Korinti: șugbǫn Trofimu
ni mo fi silę ni Mileto li aisan.
21 Làkaka lati tǫ̀ mi wá ki o to di igba otutù.
Eubulu kí ǫ, ati Pudeni, ati Linu, ati Klaudia,
pęlu awǫn arakǫnri gbogbo.
22 Jesu Kristi Oluwa ki o wà pęlu ęmí rę.
Ore-ǫfę ki o wà pęlu nyin. Amin.

---

Episteli ekeji yi si Timoteu, ti àteteko fi ję bișopu ijǫ enia Ǫlǫrun ni Efesu, li a kǫ lati Romu wá, nigbati a mu Paulu wá siwaju Nero lę̃keji.

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# TITU.

---

## ORI 1.

PAULU, iranṣẹ Ọlọrun, ati Aposteli Jesu Kristi,
gẹgẹ bi igbagbọ́ awọn ayanfẹ Ọlọrun, ati ijẹwọ
otitọ ti mbẹ nipa ìwabi-Ọlọrun;
2 Ni ireti ìye ainipẹkun, ti Ọlọrun, ti ki iṣe
eke, ti ṣe ileri ṣaju ipilẹṣẹ aiye;
3 Ṣugbọn nigba akokò tirẹ̀ o si fi ọ̀rọ rẹ̀ hàn
nipasẹ iwasu, ti a fi ṣú mi gẹgẹ bi ofin Ọlọrun
Olugbala wa;
4 Si Titu, ọmọ mi nitõtọ nipa ti igbagbọ́
ti o wọpọ̀: Ore-ọfẹ, ãnu, ati alafia, lati ọdọ
Ọlọrun Baba wá ati lati ọdọ Oluwa Jesu
Kristi Olugbala wa.
5 Nitori idi eyi ni mo ṣe fi ọ silẹ ni Krete, ki
iwọ ki o le ma tún ohun gbogbo ṣe ti o kù li
aiṣe, ki o si ma fi alàgba jẹ olori si olukuluku
ilu, bi mo ti làna silẹ fun ọ:
6 Bi ẹnikan ba ṣe alailẹgan, ọkọ aya kan, ti
o ni onigbagbọ́ ọmọ, ti a ko fi sùn nipasẹ
wọbia, tabi agídi.
7 O yẹ ki biṣopu jẹ alailẹgàn, bi iriju Ọlọ-
run; li aifẹ tinu ẹni, li aitète binu, li aiṣe
ọmọti, li aiṣe aluni, li aiṣe oniwọra nitori
ère;
8 Ṣugbọn bikoṣe olufẹ alejò ṣiṣe, olufẹ awọn

enia rere, alairekọja, olõtọ, mimọ́, iwọntun-
wọnsin;
9 Ti o ndì ọ̀rọ otitọ mu ṣinṣin bi ati kọ́
ọ, nipa ẹkọ́ ti o yè, ki on ki o le ma gbàni
niyanju, ati ki o le fi oyé yé awọn alariwisi
enia.
10 Nitoripe awọn agídi ati awọn asọ̀rọ asan,
ati ẹlẹtàn pupọ̀ ni mbẹ, pẹlupẹlu ninu awọn
akọla:
11 Ẹnu ẹniti a ko le ṣe aidaduro, awọn ẹniti
nyi gbogbo ile-ile po, ti nwọn nkọ́ ohun ti ko
yẹ fun wọn, nitori èrekere ẹgbin.
12 Ọkan ninu awọn tikara wọn na, ani ọkan
ninu awọn woli wọn, o ni, Eleke ni awọn ara
Krete nigba-gbogbo, ẹranko buburu, onilọra
ikùn.
13 Otitọ li ẹrí yi. Nitorina ba wọn wi ni-
gbangba, ki nwọn ki o le yè ni igbagbọ́;
14 Máṣe fiyesi ìtan asan ti awọn Ju, ati aṣẹ
enia ti iyi-ni pada kuro ninu otitọ.
15 Fun awọn oninu funfun, ohun gbogbo ni
funfun: ṣugbọn fun awọn ti iṣe alaimọ́ ti si iṣe
alaigbagbọ́ ko si ohun ti iṣe funfun; ṣugbọn
ati inu ati ọkàn wọn aimọ́ ni.
16 Nwọn jẹwọ pe nwọn mọ̀ Ọlọrun; ṣugbọn
nipa iṣẹ nwọn nsẹ́ ẹ, nwọn jẹ ẹni irira, ati
alaigbọran, ati ninu iṣẹ rere gbogbo alainilari.

## ORI 2.

ṢUGBỌN iwọ ma sọ ohun ti o yẹ si ẹkọ́ ti o
yè:
2 Ki awọn àgba ọkọnri ki o ma ṣe oluṣọra,

olõtọ, alairekọja, ki nwọn ki o yè ni igbagbọ́,
ni ifẹni, ni sũru.
3 Awọn àgba obiri pẹlu, ki nwọn ki o ma
hù ìwa ti o yẹ si ìwa mimọ́, li aiṣe olufisùn
eke, li aiṣe ọmọti-wain pupọ̀, olukọ ohun
rere;
4 Ki nwọn ki o le ma kọ́ awọn ọmọbiri lati
ma ṣọra, lati ma fẹ awọn ọkọ wọn, ati lati ma
fẹ awọn ọmọ wọn,
5 Lati ṣe ọlọ́gbọn, lati ṣe mimọ́, ẹniti yio ma
gbé ile, ẹni rere, a gbà ti awọn ọkọ wọn gbọ́,
ki ọ̀rọ Ọlọrun ki o máṣe ni isọ̀rọ òdi si.
6 Awọn ọdọmọkọnrin pẹlu ni ki iwọ ki o gbà
niyanju, lati ṣe airekọja.
7 Ninu ohun gbogbo ma fi ara rẹ hàn li
apẹrẹ iṣẹ rere: ninu ẹkọ́ ma fi aiṣebajẹ hàn,
ìwa àgba, ìwa otitọ,
8 Ọ̀rọ ti o yè, ti a ko le da lẹbi; ki oju ki o tì
awọn ti o wà ni ipa ilọdi, li aini ohun buburu
kan lati wi si nyin.
9 Gbà awọn ẹrú niyanju lati ma gbà ti
awọn oluwa wọn gbọ́, ki nwọn ki o si ma mu
wọn ninu dùn gidigidi ninu ohun gbogbo; li
aipada dahùn;
10 Li aiṣe iréjẹ, bikoṣe lati fi gbogbo otitọ
rere hàn; ki nwọn ki o le ma ṣe ẹkọ́ Ọlọrun
Olugbala wa li ọṣọ́ ninu ohun gbogbo.
11 Nitori ore-ọfẹ Ọlọrun ti o mu ìgbala fun
gbogbo awọn enia wá, ti hàn,
12 O nkọ́ wa pe, ni didù aiwabi-Ọlọrun ati
ifẹkufẹ aiye, ki a le ma gbé inu ìwa airekọja
ìwa ododo, ati ìwabi-Ọlọrun li aiye isisiyi;
13 Ki a ma woye ireti ti o ni ibukún, ati

ifihàn ti o li ogo ti Ọlọrun ti o tobi, ati ti Jesu Kristi Olugbala wa;

14 Ẹniti o fi ara rẹ̀ fun wa, ki on ki o le rà wa pada kuro ninu ẹ̀ṣẹ gbogbo, ati ki o si sọ enia ọ̀tọ di funfun fun ara rẹ̀, onitara iṣẹ rere.

15 Nkan wọnyi ni ki iwọ ki o ma sọ, ki o si ma gbàni niyanju, ki o si ma fi ọlá gbogbo baniwi. Máṣe jẹ ki ẹnikẹni ki o gàn ọ.

## ORI 3.

MA rán wọn leti lati foribalẹ fun awọn ijoye ati fun awọn agbara, lati gbà wọn gbọ́, ati lati mura si iṣẹ rere gbogbo.

2 Li aisọ̀rọ ibi si ẹnikẹni, li aiṣe alaroye, ṣugbọn bikoṣe pẹlẹ, lati ma fi gbogbo ìwa tutù hàn fun gbogbo enia.

3 Nitoripe awa tikara wa pẹlu nigba miran ama ṣiwère, alaigbọran, ẹnititàn, ti nsìn onirũru ifẹkufẹ ati afẹ, awa mbẹ ninu arankàn ati ilara, a kún fun irira, a si nkorira ọmọnikeji ẹni.

4 Ṣugbọn lẹhin eyi ti iṣeun ati ifẹ Ọlọrun Olugbala wa hàn si enia,

5 Ki iṣe nipa iṣẹ ododo ti awa ti ṣe, bikoṣe nipa ãnu rẹ̀ o gbà wa là, nipa ìwẹnu atúnbi, ati isọdi titun Ẹmí Mimọ́;

6 Ti o dà si wa li ọ̀pọlọpọ nipasẹ Jesu Kristi Olugbala wa;

7 Nipe bi ati nda wa lare nipa ore-ọfẹ rẹ̀, ki a le sọ wa di ajogún gẹgẹ bi ireti ìye ainipẹkun.

8 Eyiyi li ọ̀rọ otitọ, ati nkan wọnyi li emi fẹ ki iwọ ki o tẹnumọ nigbakugba, ki awọn

ti o gbà Ọlọrun gbọ́ ki o le ma mura lati dì
iṣẹ rere mu. Nkan wọnyi li o dara o si ṣe
anfani fun enia.
9 Ṣugbọn yẹ̀ kuro ni ìbere iwère, ati ìtan, ati
iyan, ati ìja nipa ti ofin; nitoripe alailere ati
asan ni nwọn.
10 Ọkọnri na ti o ba ṣe aladamọ̀ lẹhin ìkilọ
kini ati ekeji, kọ̀ ọ;
11 Ma mọ̀ pe ẹniti iṣe irú enia bẽ o yipo, o si
ṣẹ̀, o da ara rẹ̀ lẹbi.
12 Nigbati emi o ba rán Artema si ọ, tabi
Tikiku, làkaka lati tọ̀ mi wá si Nikopoli:
nitori mo ti pinnu rẹ̀ lati potutú nibẹ̀.
13 Mu Sena amofin ati Apollo wá li ọ̀na àjo
wọn li aisimi, ki ohun kan ki o má ṣe aini fun
wọn.
14 Ki awọn ará ti wa pẹlu ki o kọ́ ati dì iṣẹ
rere mu nitori ìlo ti o yẹ, ki nwọn ki o má ba
ṣe alaileso.
15 Gbogbo awọn ti mbẹ lọdọ mi kí ọ. Kí
awọn ti o fẹ wa ninu igbagbọ́. Ki ore-ọfẹ ki
o wà pẹlu gbogbo nyin. Amin.

---

A kọ ọ si Titu ti àtetekọ fi jẹ bişopu ijọ enia Ọlọrun ni Krete, lati Nikopoli ti Makedonia wá.

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# FILEMONI.

---

PAULU, ondè Jesu Kristi, ati Timoteu ara-
kọnri wa, si Filemoni olufẹ ati alabaṣe wa
ọwọn,
2 Ati si Affia olufẹ wa, ati si Arkippu olo-
gun ẹgbẹ wa, ati si ijọ enia Ọlọrun ninu
ile rẹ:
3 Ore-ọfẹ, ati alafia si nyin, lati ọdọ Ọlọrun
Baba wá, ati lati ọdọ Jesu Kristi Oluwa wá.
4 Mo dupẹ lọwọ Ọlọrun mi, emi ama ṣe
iranti rẹ nigba-gbogbo ninu adura mi,
5 Bi mo ti ngbọ́ ti ifẹ ati igbagbọ́ rẹ, ti iwọ
ni si Jesu Oluwa, ati si gbogbo awọn enia
mimọ́;
6 Ki abapin igbagbọ́ rẹ ki o le di aranṣe,
nipa ijẹwọ ohun rere gbogbo ti mbẹ ninu nyin,
nipa Jesu Kristi.
7 Awa sá ni ayọ̀ ati itunu pọ̀ nipa ifẹ tirẹ,
nitoriti a tù awọn enia mimọ́ ninu lati ọwọ́ rẹ
wá, arakọnri,
8 Nitorina, bi emi iba tilẹ ti le ṣe igbóju
pupọ̀ nipa Kristi lati paṣẹ ohun ti o yẹ fun ọ,
9 Ṣugbọn nitori ifẹ emi kuku bẹ̀bẹ, emi ti
iṣe irú enia bi eyi Paulu arugbo, ati nisisiyi
pẹlu ondè Jesu Kristi.

10 Emi bẹ̀ ọ nitori Onesimu ọmọ mi, ẹniti
mo bí ninu ìde mi:
11 Nigba atijọ ri, ẹniti iṣe alailere fun ọ,
ṣugbọn nisisiyi o di elere fun ọ ati fun mi:
12 Ẹniti mo si tún rán pada: nitorina iwọ
gbà a, eyini ni, ọmọ inu mi:
13 Ẹniti emi iba daduro ki o pẹlu mi, nito-
ripe ni ipò rẹ ki o le ma ṣe iranṣẹ fun mi ninu
ìde Ihin-rere:
14 Ṣugbọn li aimọ̀ inu rẹ ẹmi ko fẹ ṣe ohun
kan; ki ore rẹ ki o má ba le ṣe bi afiyanjuṣe,
bikoṣe tifẹtifẹ.
15 Njẹ bọya nitori idi eyi li o lọ kuro lọdọ rẹ
nigba diẹ, ki iwọ ki o le gbà a sọdọ lailai;
16 Nisisiyi ki iṣe bi ẹru mọ́, bikoṣe jù ẹru
lọ, ani arakọnri olufẹ, pẹlupẹlu fun mi, melo-
melo si ni fun iwọ, ati ni ti ara, ati ni ti
Oluwa?
17 Nitorina bi iwọ ba kà mi si alabaṣe, gbà
a bi emi tikarami.
18 Bi o ba ti ṣẹ̀ ọ li ohunkohun, tabi ti o jẹ
ọ ni gbese-kigbese, kà a si mi lọrùn.
19 Emi Paulu li o fi ọwọ́ ara mi kọ ọ, ẹmi o
san a: ki emi ma sọ fun ọ, bi iwọ ti jẹ mi ni
igbese ara iwọ tikararẹ pẹlu.
20 Bẹ̃ni arakọnri, jẹ ki emi ki o ni ayọ̀ tirẹ
ni ti Oluwa: tù mi ninu nipa ti Oluwa.
21 Bi mo ti ni igbẹkẹle ni igbọràn rẹ li emi
fi kọwe si ọ, nigbati mo ti mọ̀ pe, iwọ o si ṣe
jù bi mo ti wi lọ.
22 Ṣugbọn pẹlu gbogbo rẹ̀, wá ile ìwọ silẹ
dè mi; nitoriti mo gbẹkẹle pe nipa adura nyin,
a o fi mi fun nyin.

23 Epafra kí ọ, ondè ẹgbẹ mi niti Kristi
Jesu;
24 Marku, Aristarku, Dema, Luku, awọn
alabaṣe mi.
25 Ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa ki o wà
pẹlu ẹmí nyin. Amin.

---

A kọ ọ lati Romu lọ si Filemoni, a rán a lati ọwọ́ Onesimu lọ, ọmọ-ọdọ.

---

EPISTELI TI PAULU APOSTELI

SI

# AWỌN HEBERU.

---

## ORI 1.

ỌLỌRUN, ẹni, ni igba pupọ̀ ati li onirũru ìwa,
ti o ti ipa awọn woli ba awọn baba sọ̀rọ ni-
gbãni,
2 Li ọjọ ikẹhin wọnyi o ti ipasẹ Ọmọ rẹ̀
ba wa sọ̀rọ, ẹniti o fi jẹ arole ohun gbogbo,
nipasẹ ẹniti o ti da awọn aiye pẹlu;
3 Ẹniti iṣe imọlẹ ogo rẹ̀, ati jijọ aworan
ara rẹ̀, ti o si nfi ọ̀rọ agbara rẹ̀ dì ohun
gbogbo mu, nigbati on tikararẹ̀ ti wẹ̀ ẹ̀ṣẹ wa
nù, o joko li ọwọ́ ọtún ọlá nla li oke;
4 Niti a da a dara bẹ̃ pọ̀ju awọn angeli
lọ, nipa ijogún bi o si ti ni orukọ titayọ jù
wọn lọ.

5 Nitoripe awọn angeli wo li o wi nigba kan
fun pe, Iwọ li Ọmọ mi, ọjọ oni ni mo bí ọ?
Ati pẹlu, Emi ni yio ma ṣe Baba rẹ̀, on ni yio
si ma ṣe Ọmọ mi?
6 Ati pẹlu, nigbati o mu akọbi nì wá si aiye,
o ni, Ki gbogbo angeli Ọlọrun ki o si ma
foribalẹ fun u.
7 Ati niti awọn angeli, o wipe, Ẹniti o da
awọn angeli rẹ̀ li ẹmí, ati awọn iranṣẹ rẹ̀ li
ọwọ́ iná.
8 Ṣugbọn fun Ọmọ li o wipe, Itẹ́ rẹ, Ọlọrun,
lai ati lailai ni; ọpá alade ododo li ọpá alade
ijọba rẹ.
9 Iwọ ti fẹ ododo, iwọ si korira ẹ̀ṣẹ; nito-
rina Ọlọrun, ani Ọlọrun rẹ, li o ti ta oróro ayọ̀
si ọ lori jù awọn ẹgbẹ rẹ lọ.
10 Ati Iwọ, Oluwa, lati ipilẹṣẹ li o ti fi idilẹ
aiye sọlẹ; awọn ọrun si ni iṣẹ ọwọ́ rẹ:
11 Nwọn o parun; ṣugbọn iwọ mbẹ; gbogbo
wọn ni yio si di gbigbó bi aṣọ;
12 Ati bi agbada ni iwọ o si ma ká wọn, a
o si pàrọ wọn: ṣugbọn bakanna ni iwọ, ọdún
rẹ ki yio si pin.
13 Ṣugbọn awọn angeli wo li o wi nigba kan
fun pe, Joko li ọwọ́ ọtún mi, titi emi o fi sọ
awọn ọtá rẹ di apoti itisẹ rẹ?
14 Gbogbo wọn ki iṣe ẹmí iranṣẹ ti a rán lọ
lati ṣe iranṣẹ fun awọn ajogún igbala?

## ORI 2.

NITORINA o yẹ ti awa iba ma fi iye gidigidi si
ohun wọnni ti awa ti gbọ́, ki awa ki o má ba
jẹ ki nwọn ki o jò nigba kan.

2 Nitoripe bi ọ̀rọ ti a ba ti ipasẹ awọn
angeli sọ ba duro, ati ti olukuluku arufin ati
aigbọran ngbà ère ẹsan ti o tọ́;
3 Awa o ti ṣe là a, bi awa ba ṣe igbagbé irú
igbala nla bi eyi; ti àteteko bẹ̀rẹ si isọ lati
ọdọ Oluwa, ti a si tẹnumọ fun wa lati ọdọ
awọn ẹniti o gbọ́;
4 Ọlọrun si nfi iṣẹ àmi ati iṣẹ iyanu, ati oni-
rũru agbara, ati ẹ̀bun Ẹmí Mimọ́ jẹ wọn li ẹrí,
gẹgẹ bi ifẹ rẹ̀?
5 Nitoripe fun awọn angeli ni ko fi aiye ti
mbọ̀ sabẹ oyè wọn, eyiti awa nwi.
6 Ṣugbọn ẹnikan o sọ nibi kan pe, Kili enia,
ti iwọ nfiyesi i, tabi ọmọ enia, ti iwọ mbẹ̀
ẹ wò?
7 Iwọ da a rẹ̀lẹ diẹ jù awọn angeli lọ; iwọ
fi ogo ati ọlá dè e li ade, iwọ si fi i jẹ olori
awọn iṣẹ ọwọ́ rẹ:
8 Iwọ ti tẹ̀ ori ohun gbogbo ba sabẹ ẹsẹ rẹ̀.
Nitori niti o tẹ̀ ori ohun gbogbo ba sabẹ rẹ̀,
ko kù ohun kan ti a ko fi sabẹ rẹ̀. Ṣugbọn
nisisiyi awa ko ti iri ki a tẹ̀ ori ohun gbogbo ba
sabẹ rẹ̀.
9 Ṣugbọn awa ri Jesu, ẹniti a da rẹ̀lẹ diẹ jù
awọn angeli lọ nitori ìjiya ikú, a fi ogo ati ọlá
dè e li ade; pe nipa ore-ọfẹ Ọlọrun ki o le tọ́
ikú wò fun enia gbogbo.
10 Nitoripe o yẹ fun u, ẹniti ohun gbogbo
wà fun, ati nipasẹ ẹniti ohun gbogbo wà,
ni mimu awọn ọmọ pupọ̀ wá sinu ogo,
lati ṣe olori ogun igbala wọn li aṣepé nipa
ìjiya.
11 Nitoripe ẹniti nsọ ni di mimọ́ ati awọn ti

a nsọdi mimọ́ ti inu ọkan ni gbogbo wọn:
nitori idi na ni ko ṣe tiju lati pè wọn ni ará,
12 Wipe, Emi o sọ̀rọ orukọ rẹ fun awọn ara
mi, li arin ijọ enia Ọlọrun li emi o kọnrin
iyìn si ọ.
13 Ati pẹlu, Emi o gbé ẹ̀kẹ mi le e. Ati
pẹlu, Kiyesi i, emi ati awọn ọmọ ti Ọlọrun
fifun mi.
14 Njẹ niwọn bi awọn ọmọ ti ṣe alabapin
ara on ẹ̀jẹ, on tik増rarẹ̀ pẹlu si mu ipa ninu
rẹ̀ na; pe nipa ikú ki o le pa ẹniti o ni agbara
ikú run, eyini ni Èṣu;
15 O si yọ awọn, nipa ìbẹru ikú, ti mbẹ labẹ
ìde li ọjọ aiye wọn gbogbo.
16 Nitoripe nitõtọ ko gbà ẹda angeli wọ̀;
ṣugbọn o gbà ẹda irú ọmọ Abrahamu wọ̀.
17 Nitorina ninu ohun gbogbo o yẹ fun u ki
a da a bi awọn ará rẹ̀, ki o le jẹ olori alufa
alãnu ati olõtọ ninu ohun ti iṣe ti Ọlọrun, lati
ṣe ìlaja fun ẹ̀ṣẹ awọn enia.
18 Nitori ninu eyi ti on tikararẹ̀ ti jìya,
ti a ti dan a wò, o si le ràn awọn ti a ndanwò
lọwọ.

## ORI 3.

NITORINA ẹnyin ará mimọ́, alabapin ìpe ọrun,
ẹ gbà Jesu Kristi rò, Aposteli ati Olori Alufa
ijẹwọ wa;
2 Ẹniti o ṣe otitọ si ẹniti o yàn a, bi Mose
pẹlu ti ṣe otitọ ninu ile rẹ̀ gbogbọ.
3 Nitoripe a kà ọkọnri yi ni yiyẹ si ogo jù
Mose lọ, niwọn bi ẹniti o kọ́ ile ti li ọla jù
ile na lọ.

4 Lati ọwọ́ enia kan li a sá ti kọ́ oluku-
luku ile; ṣugbọn ẹniti o kọ́ ohun gbogbo ni
Ọlọrun.
5 Nitõtọ ni Mose ṣe olõtọ ninu ile rẹ̀ gbo-
gbo, bi iranṣẹ, fun ẹrí ohun wọnni ti a o ma
sọ̀rọ rẹ̀ nigba ikẹhin;
6 Ṣugbọn Kristi bi ọmọ lori ile ara rẹ̀; ile
ẹniti awa iṣe, bi awa ba dì igbẹkẹle ati ayọ̀
ireti wa mu ṣinṣin titi de opin.
7 Nitorina bi Ẹmí Mimọ́ ti wipe, Loni ni-
gbati ẹnyin o gbọ́ ohùn rẹ̀,
8 Ẹ máṣe sé àiya nyin le, bi igba imunibinu,
li ọjọ idanwò li aginjù:
9 Nigbati awọn baba nyin dan mi wò, ti nwọn
mọ̀ mi, ti nwọn si ri iṣẹ mi li ogoji ọdún.
10 Nitorina inu mi bajẹ si iran na, mo si
wipe, Nigbagbogbo ni nwọn nṣìna li àiya wọn;
nwọn ko si mọ̀ ipa ọ̀na mi.
11 Bẹ̃ni mo si bura ni ibinu mi pe, Nwọn ki
yio si wọ̀ ibi isimi mi.
12 Ẹ ma ṣọra, ará, ki àiya buburu ti aigbagbọ́
ki o máṣe wà ninu ẹnikẹni nyin, ni ilọ kuro
lọdọ Ọlọrun alãye.
13 Ṣugbọn ẹ ma gbà ara nyin niyanju li
ojojumọ́, nigbati a npè Loni; ki ẹnikẹni ninu
nyin ki o má ba sé àiya le nipa ẹ̀tan ẹ̀ṣẹ.
14 Nitori a sọ wa di alabapin ti Kristi, bi
awa ba dì ipilẹṣẹ igbẹkẹle wa mu ṣinṣin titi
de opin;
15 Nigbati a nwipe, Loni nigbati ẹnyin o
gbọ́ ohùn rẹ̀, ẹ máṣe sé àiya nyin le, bi igba
imunibinu.
16 Nitoripe awọn ẹlomiran, nigbati nwọn

U U

gbọ́ tan, nwọn ṣe imunibinu: ṣugbọn ki iṣe
gbogbo awọn ti o ti ipasẹ Mose ti Egipti
jade wá.
17 Ṣugbọn awọn wo ni inu rẹ̀ bajẹ si li
ogoji ọdún? koṣepe si awọn ti o ti ṣẹ̀ ni, okú
awọn ẹniti o sun li aginjù?
18 Awọn tali o si bura si pe nwọn ki yio
wọ̀ ibi isimi rẹ̀, bikoṣe pe si awọn ti ko
gbagbọ́?
19 Bẹ̃li awa ri pe nwọn ko le wọ̀ inu rẹ̀
nitọri aigbagbọ́.

## ORI 4.

NITORINA ki awa ki o bẹ̀ru, nitoripe, ni bi ati
fi ileri silẹ fun wa lati wọ̀ inu isimi rẹ̀, ki ẹni-
kẹni ninu nyin ki o máṣe dabi ẹnipe yio
kùna si i.
2 Nitoripe awa li a wasu Ihin-rere fun, gẹgẹ
bi fun wọn: ṣugbọn ọ̀rọ ti a wasu fun wọn ko
gbè fun wọn, nitori ti ko dàpọ pẹlu igbagbọ́
ninu awọn ti o gbọ́ ọ.
3 Nitoripe awa ti o ti gbagbọ́ nwọ̀ inu isimi,
bi o ti wipe, Emi ti bura ninu ibinu mi pe,
nwọn ki yio si wọ̀ ibi isimi mi: bi o tilẹ ti ṣe
pe iṣẹ wọnni ti pari lati ipilẹ aiye.
4 Nitoriti o ti sọ nibikan bayi niti ijọ
keje pe, Ọlọrun ti simi ni ijọ keje lọwọ iṣẹ rẹ̀
gbogbo.
5 Ati nihinyi ẹ̀wẹ pe, Nwọn ki yio si wọ̀
ibi isimi mi.
6 Nitorina ki a wò o na pe, o kù pe awọn
ẹlomiran yio wọ̀ inu rẹ̀, ati awọn ti a tète wasu
fun, ko wọ̀ inu rẹ̀ nitori aigbagbọ́:

7 Ati pẹlu, o pinnu ọjọ kan, o nwi ninu
Iwe Dafidi pe, Loni, lẹhin igba pipẹ bẽ; bi a
ti wipe, Loni, nigbati ẹnyin o gbọ́ ohùn rẹ̀, ẹ
máṣe sé àiya nyin le.
8 Nitoripe ibaṣepe Joṣua ti fun wọn ni isimi,
njẹ on ki ba ti sọ̀rọ ti ọjọ miran nikẹhin.
9 Nitorina isimi kan kù fun awọn enia
Ọlọrun.
10 Nitoripe ẹniti o ba bọ sinu isimi rẹ̀, on
pẹlu ṣiwọ kuro ninu iṣẹ tirẹ̀, gẹgẹ bi Ọlọrun
ti ṣe kuro ni tirẹ̀.
11 Nitorina ẹ jẹ ki a ṣe lãlã lati wọ̀ inu isimi
na, ki ẹnikẹni ki o má ba ṣubu nipa ifarawe
aigbagbọ́.
12 Nitoripe ọ̀rọ Ọlọrun yè, o si li agbara, o
si mú jù idà oloju meji lọ, o ngún-ni ani lati
pín ọkàn ati ẹmí yà si ọ̀tọ, ati orike egungun
ati ọrá egungun, on si ni olumọ̀ ironu ati ete
àiya.
13 Bẽni ko si ẹda kan ti ko hàn li oju rẹ̀:
ṣugbọn ohun gbogbo li o ṣe ìhoho ti o si ṣí
silẹ si oju rẹ̀ ẹniti awa ni ba ṣe.
14 Njẹ ẹ wò o pe awa ni olori alufa nla
kan, ti o ti kọja lọ sinu awọn ọrun, Jesu
Ọmọ Ọlọrun, ẹ jẹ ki a dì ijẹwọ wa mu
ṣinṣin.
15 Nitoripe awa ko ni olori alufa kan, ti o
ṣe alaimọ̀ ẹ̀dun ailera wa; ṣugbọn ẹni ninu
ori ohun gbogbo ti a dan a wò gẹgẹ bi awa,
ṣugbọn li ailẹṣẹ.
16 Nitorina ẹ jẹ ki a fi igboiya wá si ibi itẹ́
ore-ọfẹ, ki awa ki o le ri ãnu gbà, ki a si ri
ore-ọfẹ lati ma ràn-ni lọwọ ni igba ipọnju.

# ORI 5.

NITORIPE olukuluku olori alufa ti a yàn ninu
awọn enia, li a fi jẹ fun awọn enia niti ohun ti
iṣe ti Ọlọrun, ki o le ma ta ọrẹ ẹ̀bun on ati ṣe
ẹbọ nitori ẹ̀ṣẹ:
2 Ẹniti o le ṣãnu fun awọn òpe, ati fun awọn
ti o ti yà kuro loju ọ̀na; nitoripe ailera yi on
na ká pẹlu.
3 Nitori idi eyi li o si ṣe yẹ, bi o ti nṣe fun
awọn enia, bẽni pẹlu ki o ṣe ẹbọ nitori ẹ̀ṣẹ fun
ara rẹ̀.
4 Ko si si ẹniti o gbà ọlá yi fun ara rẹ̀, bi-
koṣe ẹniti a pè lati ọdọ Ọlọrun wá, gẹgẹ bi
Aroni.
5 Bẽni pẹlu Kristi ko si yìn ara rẹ̀ logo lati
fi on jẹ olori alufa; bikoṣe ẹniti o wi fun u pe,
Iwọ li Ọmọ mi, loni ni mo bí ọ.
6 Bi o ti wi pẹlu nibomiran pe, Iwọ ni alufa
titi lai nipa ẹsẹ Melkisedeki.
7 Ẹni nigba ọjọ ara rẹ̀, nigbati o fi ẹkún
rara ati omije gbadura, ti o si bẹ̀bẹ ṣọdọ ẹniti
o le gbà a silẹ lọwọ ikú, a si gbọ́ ninu eyi ti o
ṣe ìbẹru;
8 Bi o tilẹ ti ṣe Ọmọ, ṣugbọn o kọ́ igbọran
nipa ohun ti o jìya;
9 Bi a si ti mu u sọdi pipé, o wá di olupi-
lẹṣẹ igbala ainipẹkun fun gbogbo awọn ti o
gbà a gbọ́:
10 Ti a pè li olori alufa lati ọdọ Ọlọrun wá
nipa ẹsẹ Melkisedeki.
11 Niti ẹniti awa ni ohun pupọ̀ lati wi, ti o
si ṣoro lati sọ, nitori pe ẹ yigbì ni gbigbọ́.

12 Nitoripe nigbati akokò ti o yẹ ti ẹnyin iba
ma ṣe olukọ, ẹ si wà li ẹniti ẹnikan yio si ma
tun kọ́ ni ohun ti o tète ṣe ipilẹṣẹ ọ̀rọ ijinlẹ
Ọlọrun; ẹ si wà dabi irú awọn ti ko le ṣe aini
wàra, ti ki iṣe onjẹ lile.
13 Nitoripe gbogbo ẹniti nlò wàra o ṣe alaigbó
ninu ọ̀rọ ododo: nitoripe ọmọ ọwọ ni.
14 Ṣugbọn onjẹ lile ni fun awọn ti o ni ọjọ
kíkun lori, awọn ẹni nipa ìlo, ti nwọn nlò ìmọ
wọn lati mọ̀ rere ati buburu.

## ORI 6.

NITORINA ki a fi ipilẹṣẹ ẹkọ́ Kristi silẹ, ki
a lọ si pipé; li aitún fi ipilẹ ironupiwada
kuro ninu okú iṣẹ lelẹ, ati ti igbagbọ́ sipa ti
Ọlọrun,
2 Ti ẹkọ́ ti baptismu, ati ti ifọwọle-ni, ati ti
ajinde okú, ati ti idajọ ainipẹkun.
3 Eyi li awa o si ṣe, bi Ọlọrun fẹ.
4 Nitoripe o ṣoro fun awọn ti a ti ṣí loju
lẹ̃kan, ti nwọn si ti tọ́ ẹbun ọrun wò, ti a si fi
ṣe alabapin Ẹmí Mimọ́,
5 Ti nwọn si ti tọ́ ọ̀rọ rere Ọlọrun wò, ati
agbara aiye ti mbọ̀wa,
6 Bi nwọn ba yipada kuro, lati tún mu wọn
pada nititun si ironupiwada; ki a wò o, nwọn
ti kàn Ọmọ Ọlọrun mọ agbelebu si ara wọn li
ọtún, nwọn si dojutì i nigbangba.
7 Nitoripe ilẹ ti nmu omi òjo ti nrọ̀ si i lori
nigbakugba, ti o si nhù ewebẹ ti o yẹ fun awọn,
nipa ọwọ́ ẹniti a nṣe itọju rẹ̀, o gbà ibukún
lọwọ Ọlọrun:

8 Ṣugbọn eyiti o nso ẹgún ọ̀gan ati oṣuṣu, a kọ̀ ọ, ko si jìna si egún; opin ẹniti a o fi jóna.

9 Ṣugbọn, olufẹ, a nrò nkan ti o darajù bẽ̩ lọ si nyin, ati ohun ti ibá igbala rìn pọ̀, bi awa tilẹ nsọ bẽ̩.

10 Nitoripe Ọlọrun ki iṣe alaiṣododo lati gbagbé iṣẹ ati lãlã ifẹ nyin, ti ẹnyin ti fihàn sipa orukọ rẹ̀, niti ẹnyin ti nṣe iranṣẹ fun awọn enia mimọ́, ẹ si ti nṣe e sibẹ̀.

11 Awa si fẹ ki olukuluku nyin ki o ma fi irú aisimi bẽ̩ hàn di kíkun idaniloju ireti titi de opin:

12 Ki ẹnyin ki o máṣe ilọra, bikoṣe ọmọ lẹhin awọn ẹni, nipa igbagbọ́ ati sũru, ti o jogún ileri wọnni.

13 Nitoripe nigbati Ọlọrun ṣe ileri fun Abrahamu, nitoriti ko le ri ẹniti o jù u fi bura, o fi ara rẹ̀ bura,

14 Wipe, Nitõtọ, ni bibukún emi o bukún u fun ọ, ati ni bibisi emi o mu ọ bisi i.

15 Bẽ̩ si ni, lẹhin igbati o fi sũru forití i, o ri ileri na gbà.

16 Nitõtọ sá ni enia ama fi ẹniti o jù u bura: ati èpe ifidi ọ̀rọ mulẹ on ni opin ìja gbogbo fun wọn.

17 Ninu eyiti Ọlọrun, nfẹ gidigidi lati fihàn si i fun awọn ajogún ileri, aiyipada ìmọ rẹ̀, o fi ibura sãrin.

18 Pe nipa ohun aiyipada meji, ni ti o ṣoro fun Ọlọrun lati ṣeke, ki awa ti o sá lọ si àbo, ki o le ni itunu ti o lẹsẹ nilẹ, lati dì ireti nì mu ti a gbé kalẹ niwaju wa:

19 Ireti na ti a ni bi ohun idakọ̀ro ọkàn, ti o
daniloju ati ti o si duro ṣinṣin, eyiti o si wọ̀
inu ikele aṣọ lọ;
20 Nibiti aṣaju wa ti wọ̀ lọ fun wa, ani
Jesu, ti a fi jẹ olori alufa titi lai nipa ẹsẹ
Melkisedeki.

## ORI 7.

NITORIPE Melkisedeki yi, ọba Salemu, alufa
Ọlọrun ọgá-ogo, ẹniti o pade Abrahamu ti
npada lati ibi pipa awọn ọba wọnni bọ̀, ti o
si sùre fun u;
2 Ẹniti Abrahamu si fi ida-mẹwa ohun gbo-
gbo fun; nipa àtete tumọ̀, on ni ọba ododo,
ati pẹlu nikẹhin eyini ọba Salemu, ti iṣe ọba
alafia;
3 Laini baba, laini iya, laini ipilẹ ìtan, bẽ̃ni
ko ni ipilẹṣẹ ọjọ, tabi opin ìwa; bikoṣe pe bi
ati da a bi Ọmọ Ọlọrun; o wà li alufa titi
aiye.
4 Ṣugbọn ẹ gbà a rò bi ọkọnri yi ti pọ̀ to,
ẹniti Abrahamu baba-nla da ida-mẹwa ikogun
wọnni fun.
5 Ati nitõtọ awọn ti iṣe ọmọ Lefi, ti o gbà
oyè alufa, nwọn ni aṣẹ lati ma gbà ida-mẹwa
lọwọ awọn enia gẹgẹ bi ofin, eyini ni, lọwọ
awọn arakọnri wọn, bi a tilẹ mọ̀ pe, nwọn ti
inu Abrahamu jade wá:
6 Ṣugbọn on ẹniti a ko kà ipilẹ ìtan rẹ̀ lati
ọdọ wọn wá, o gbà ida-mẹwa lọwọ Abrahamu,
o si sùre fun ẹniti o gbà ileri.
7 Ati li aijiyàn kan, ọmọ-ẹhin li ã sùre fun
lati ọdọ àgba wá.

8 Ati nihinyi awọn enia ti nkú ngbà ida-
mẹwa; ṣugbọn nibẹ̀, ẹniti a jẹri fun pe o mbẹ
lãye.
9 Bi emi iba si ti wi bẽ pe, Lefi pẹlu, ti ngbà
ida-mẹwa, o san ida-mẹwa lati ninu Abrahamu
wá.
10 Nitori o sá mbẹ ni inu baba rẹ̀ Abra-
hamu, nigbati Melkisedeki pade rẹ̀.
11 Njẹ ibaṣepe pipé mbẹ ni oyè alufa Lefi,
(nitoripe labẹ rẹ̀ li awọn enia gbà ofin), kili o
si tún kù mọ́ ti oyè alufa miran yio hù nipa
ẹsẹ Melkisedeki, ti a ko si pè e nipa ẹsẹ
Aroni?
12 Nitoripe bi ati pàrọ oyè alufa, a ko si le
ṣe aima pàrọ ofin pẹlu.
13 Nitoripe ẹniti a nsọ̀rọ nkan wọnyi si, ti
ara ẹ̀ya miran ni, ninu eyiti ko si ẹniti iduro
tì pẹpẹ.
14 Nitori o daniloju pe, lati ẹ̀ya Juda ni
Oluwa wa ti jade wá; ninu ẹ̀ya na ti Mose
ko sọ̀rọ kan nipa ti oyè alufa.
15 O si tún daniloju si i jù bẽ pe: nito-
ripe nipa ẹsẹ apẹrẹ Melkisedeki, alufa omi-
ran hù,
16 Ẹniti a fi jẹ, ki iṣe nipa aṣẹ ofin ti ara,
ṣugbọn bikoṣe nipa agbara ti ìye ailopin.
17 Nitori o jẹri pe, Iwọ ni alufa kan titi lai
nipa ẹsẹ Melkisedeki.
18 Nitori nitõtọ imu kuro ofin atijọ mbẹ
nibẹ̀, nitori ailera ati ailere rẹ̀.
19 Nitoripe ofin ko le mu ohunkohun pé,
ṣugbọn imu ireti ti o darajù (a ma ṣe e);
nipa eyi ti awa nsunmọ Ọlọrun.

20 Ati bi o si ti ṣe pe ki iṣe li aibura (li a fi
jẹ alufa:)
21 (Nitoripe a fi awọn alufa wọnni jẹ li
aibura; ṣugbọn eyi ni ibura lati ọwọ́ ẹniti
o wi fun u pe, Oluwa bura, ki yio si ronu-
piwada, Iwọ ni alufa kan titi lai nipa ẹsẹ
Melkisedeki:)
22 Niwọn tobẽ̩ li a fi Jesu jẹ onigbọ̀wọ
majẹmu ti o darajù.
23 Ati nitõtọ alufa pupọ̀ ni nwọn iṣe, nitori
ti nwọn ko le wà titi nitori ikú:
24 Ṣugbọn ọkọnri yi, nitoriti o duro titi lai,
o ni oyè alufa ti a ki irọ́ nipò.
25 Nitorina o si le gbà wọn là pẹlu titi de
opin, ẹniti o ba tọ̀ Ọlọrun wá nipasẹ rẹ̀,
nitori ti o mbẹ lãye titi lai lati ma bèbẹ fun
wọn.
26 Nitoripe irú olori alufa bẽ̩ li o yẹ fun wa,
ti o mọ́, ailewu, ailẽri, ti a yà si ọ̀tọ kuro ninu
ẹlẹṣẹ, ti a si gbéga jù awọn oke ọrun lọ;
27 Ẹniti ko ni iṣe li ojojumọ́, bi awọn olori
alufa wọnni, lati tète ṣe ẹbọ, nitori ẹ̀ṣẹ ti ara
rẹ̀ na, ki o to ṣe nitori ti awọn enia: nitoripe
eyi li o ti ṣe lẽ̩kan, nigbati o fi ara rẹ̀ rubọ.
28 Nitoripe ofin ama fi awọn enia ti o ni
ailera jẹ olori alufa; ṣugbọn ọ̀rọ ti ibura, ti o
hù lẹhin igba ofin, o fi Ọmọ jẹ, ẹniti a ti yà si
mimọ́ titi lai.

## ORI 8.

ṢUGBỌN ipari ohun wọnni ti a ti nsọ li eyi:
Awa ni irú olori alufa kan, ti o joko li ọwọ́
ọtún itẹ́ ọlánla julọ li ọrun;

2 Alufa ti ibi mimọ́ ati ti agọ́ tõtọ, ti Oluwa
pa ki iṣe enia,
3 Nitoripe a fi olukuluku olori alufa jẹ lati
ma ta ọrẹ ẹ̀bun on ati ṣe ẹbọ: nitorina
ọkọnri yi ko le ṣe alaini ohun ti yio fi rubọ
pẹlu.
4 Nitori ibaṣepe o mbẹ li aiye, on ki ba ti jẹ
alufa, nitori ti awọn alufa mbẹ ti nta ọrẹ ẹ̀bun
gẹgẹ bi ofin:
5 Awọn ẹniti nsìn bi apẹrẹ ati ojiji nkan
ọrun wọnni, bi ati kọ́ Mose lati ọdọ Ọlọrun
wá nigbati o mura ati pa agọ́: o wi pe, sá
wò o, ki iwọ ki o ṣe ohun gbogbo gẹgẹ bi apẹrẹ
ti a fihàn ọ lori òke.
6 Ṣugbọn nisisiyi li o ni oyè alufa ti o li
ọlá jù bẽ lọ, nipa melo pẹlu li o ṣe alagbawi
majẹmu ti o darajù, ti a fi idi rẹ̀ lelẹ lori ileri
ti o san jù bẽ lọ.
7 Nitori ibaṣepe majẹmu iṣaju na ko ni
àbukun, njẹ a ki ba ti wá àye fun ekeji.
8 Nitoriti o ri àbukun lara wọn, o wipe,
Kiyesi i, ọjọ mbọ̀, li Oluwa wi, nigbati emi o
ba ara ile Israeli da majẹmu titun ati pẹlu ile
Juda:
9 Ki iṣe bi majẹmu ti mo ti ba awọn baba
wọn da, li ọjọ na ti mo fà wọn lọwọ lati sìn
wọn jade kuro ni ilẹ Egipti; nitoriti nwọn ko
duro ninu majẹmu mi, emi ko si kà wọn si,
ni Oluwa wi.
10 Nitori eyi ni majẹmu ti emi o ba
ara ile Israeli da lẹhin ọjọ wọnni, Oluwa
wipe; Emi o fi ofin mi si wọn ni inu, emi
o si kọ wọn si àiya wọn: emi o si ma jẹ

Ọlọrun fun wọn, nwọn o si ma jẹ enia
fun mi:
11 Nwọn ki yio si ma kọ́ni olukuluku ala-
dugbo rẹ̀, tabi olukuluku arakọnri rẹ̀, wipe,
Mọ̀ Oluwa: nitoripe gbogbo wọn ni yio mọ̀
mi, lati kekere di àgba.
12 Nitoripe emi o ṣãnu fun aiṣododo wọn,
ati awọn ẹ̀ṣẹ wọn ati aiṣedede wọn li emi ki
yio si ranti mọ́.
13 Li eyi ti o wipe, Majẹmu titun, o ti sọ ti
iṣaju di ṣiṣa. Ṣugbọn eyi ti o ṣa, ti o si gbó,
o mura ati di asan.

## ORI 9.

NJẸ nitõtọ majẹmu ti iṣaju pẹlu ni ìlana ìsin
Ọlọrun, ati ibi mimọ́ ti aiye.
2 Nitoripe a pa agọ́ kan; eyi ti iṣaju, ti a
npè ni ibi mimọ́, ninu eyi ti ọpá fitila gbé wà,
ati tabeli, ati akara ifihàn.
3 Ati lẹhin aṣọ ikele ekeji, on ni agọ́ ti a npè
ni Ibi Mimọ́ jù gbogbo rẹ̀ lọ;
4 Ti o ni tasa wura ti turari, ati apoti
majẹmu ti a fi wura tẹ́ yiká kiri, ninu eyi ti
ikoko wura manna gbé wà, ati ọpá Aroni ti o
rudi, ati awọn tabeli majẹmu nì;
5 Ati lori rẹ̀ ni awọn kerubu ogo ti o ṣijibo
ibujoko ãnu; eyi ti a ko le fi ẹnu sọ sãn
nisisiyi.
6 Njẹ nigbati a làna nkan wọnyi bẹ̃, awọn
alufa ama lọ nigbakugba sinu agọ́ iṣaju àtete-
kàn, nwọn ama lọ sìn ìsin Ọlọrun.
7 Ṣugbọn sinu ekeji ni olori alufa nikan-
ṣoṣo ima lọ lẹ̃kan li ọdún, ki iṣe li aini ẹ̀jẹ,

ti on fi rubọ fun ara rè na, ati fun ìṣina
awọn enia:
8 Ẹmí Mimọ́ nfi eyi ṣapẹrẹ, pe ọ̀na sinu Ibi
Mimọ́ jù gbogbo rẹ̀ lọ ko ti ihàn, nigbati agọ́
iṣaju ba mbẹ ni iduro:
9 Eyiti iṣe apẹrẹ fun igba na, ninu eyiti a ta
ọrẹ ẹ̀bun, ti a si nru ẹbọ, ti ko le mu ẹniti nsìn
ìsin na pé, nipa eyiti iṣe ti ọkàn;
10 Eyiti o duro ni kìki ohun jijẹ ati ohun
mimu, ati ni onirũru ìwẹ, ati ìlana ti ara, ti a
fi le wọn lori titi yio fi di igba atún-pada-ṣe.
11 Ṣugbọn Kristi ti wá lati ṣe olori alufa
ohun rere ti mbọ̀, nipa agọ́ ti o tobi, ti o si
péju, ti a ko fi ọwọ́ pa, eyini ni pe, ki iṣe ti
ẹ̀da yi;
12 Bẽni ki iṣe nipasẹ ẹ̀jẹ ewurẹ ati ọmọ
malu, ṣugbọn nipa ẹ̀jẹ on tikararẹ̀ li o fi
wọ̀le lẽkanṣoṣo sinu ibi mimọ́ nì, lẹhin ti o
ri idande ainipẹkun gbà fun wa.
13 Nitoripe bi ẹ̀jẹ akọ malu ati ewurẹ, ati
ẽru ẹgbọrọ abo malu ti a nta si ara alaimọ́, ba
nyàni si mimọ́ si isọ ara di mimọ́:
14 Melomelo li ẹ̀jẹ Kristi, ẹni nipa Ẹmí
titilai ti o fi ara rẹ̀ rubọ si Ọlọrun li aini
abawọn, yio wẹ̀ ọkàn nyin nu mọ́ kuro ninu
okú iṣẹ lati sìn Ọlọrun alãye?
15 Ati nitori idi eyi li o ṣe di onilaja
majẹmu titun, pe nipasẹ ikú, nitori idande
irekọja ti o ti mbẹ labẹ majẹmu iṣaju, ki awọn
ti a ti pè ki o le ri ileri ijogún ainipẹkun
gbà.
16 Nitoripe nibiti iwe majẹmu gbé wà, ikú
oni-majẹmu ko le ṣe aisi pẹlu.

17 Nitoripe iwe majẹmu li agbara lẹhin
igbati enia ba kú tan: bikoṣe bẽ on ko
li agbara rara nigbati oni-majẹmu mbẹ
lãye.
18 Njẹ nitori eyi na li a ko si ṣe yà majẹmu
iṣaju si mimọ́ li aini ẹ̀jẹ.
19 Nitoripe nigbati Mose ti sọ̀rọ olukuluku
ofin fun gbogbo awọn enia gẹgẹ bi ofin, o mu
ẹ̀jẹ ọmọ malu ati ti ewurẹ, pẹlu omi, ati owu
ododó, ati ewe hisopu, o si fi wọ́n ati iwe ati
gbogbo enia,
20 On wipe, Eyiyi li ẹ̀jẹ majẹmu ti Ọlọrun
pa laṣẹ fun nyin.
21 Pẹlupẹlu o fi ẹ̀jẹ wọ́n ati agọ́, ati gbogbo
ohun èlo ti ìsin alufa.
22 O si fẹrẹ iṣe ohun gbogbo nipa ofin li a
fi ẹ̀jẹ wẹ̀numọ́; ati li aita ẹ̀jẹ silẹ imukuro ẹ̀ṣẹ
ko si.
23 Nitorina o yẹ ki a fi wọnyi wẹ̀ nkan ti
iṣe apẹrẹ ohun ọrun nù; ṣugbọn ohun ọrun
tikarawọn ki a fi ẹbọ ti o darajù wọnyi lọ wẹ̀
wọn nù.
24 Nitoripe Kristi ko wọ̀ inu ibi mimọ́ wọnni
lọ ti a fi ọwọ́ ṣe, ti iṣe apẹrẹ ti otitọ; ṣugbọn
o lọ si ọrun tikararẹ̀, nisisiyi lati wá si iwaju
Ọlọrun fun wa:
25 Ki si iṣe pe ki o le ma fi ara rẹ̀ rubọ
nigbakugba, bi olori alufa ti ima wọ̀ inu ibi
mimọ́ lọ li ọdọdún ti on ti ẹ̀jẹ ẹlomiran;
26 Njẹ nitori bẽ on ko le ṣaima mã jìya
nigbakugba lati igba ipilẹ ọjọ ìwa: ṣugbọn
nisisiyi li o fi ara hàn lẽkan li opin aiye lati
mu ẹ̀ṣẹ kuro nipa ẹbọ ara rẹ̀.

27 Bi a si ti pinnu rẹ̀ fun enia pe lẹ̃kan li a
kú, ṣugbọn lẹhin eyi ni idajọ:
28 Bẹ̃li a si fi Kristi rubọ lẹ̃kan lati rù
ẹ̀ṣẹ ọ̀pọlọpọ enia; ati fun awọn ti nwoye ọ̀na
rẹ̀ ni on o si farahàn nigba keji lailẹṣẹ si
igbala.

## ORI 10.

NITORIPE ofin ti o ni ojiji ohun rere ti mbọ̀'
ki iṣe aworan ti nkan wọnni, pẹlu ẹbọ
wọnni ti nwọn nru nigba-gbogbo li
ọdọdún, ko le mu awọn ti nwá sibẹ̀ di
pipé.
2 Njẹ nitorina a ki ba ti dẹkun lati ma ru wọn
li ẹbọ? nitoripe awọn olùsin ti a ti wẹ̀numọ́
lẹ̃kan ki ba ti ni ìmọ ẹ̀ṣẹ mọ́.
3 Ṣugbọn ninu ẹbọ wọnni a si tún nṣe iranti
ẹ̀ṣẹ li ọdọdún.
4 Nitori o ṣoro pe ki ẹ̀jẹ akọ malu ati ti
ewurẹ, ti yio fi mu ẹ̀ṣẹ kuro.
5 Nitorina nigbati o wá si aiye, o wipe, Ẹbọ
ati ẹbọ ọrẹ iwọ ko fẹ, ṣugbọn ara ni iwọ ti
pèse silẹ fun mi:
6 Niti ẹbọ ọrẹ sisun ati ẹbọ nitori ẹ̀ṣẹ iwọ ko
ni inu-didùn si.
7 Nigbana ni mo wipe, Kiyesi i, Mo de lati
ṣe ifẹ tirẹ, Ọlọrun, (ninu àpo iwe nì li a gbé kọ
ọ nipa ti emi.)
8 Nitiṣaju nigbati o wipe, Ẹbọ, ati ẹbọ ọrẹ,
ati ẹbọ ọrẹ sisun, ati ẹbọ nitori ẹ̀ṣẹ ni iwọ ko
fẹ, bẹ̃ni iwọ ko ni inù-didùn si i; ti a ti nru
nipa ti ofin;
9 Nigbana ni o wipe, Kiyesi i, Mo de lati

ṣe ifẹ tirẹ, Ọlọrun. O mu ti iṣaju kuro, ki o
le fi idi ekeji mulẹ.
10 Nipa ifẹ yi na li a nsọ wa di mimọ́ nipa
ifi ara Jesu Kristi tọrẹ lẽ̩kanṣoṣo.
11 Ati olukuluku alufa ti nduro li ojojumọ́
ti nṣe ìsin, ti o si nṣe ẹbọ kanna nigbakugba,
ti ko le mu ẹ̀ṣẹ kuro lai:
12 Ṣugbọn ọkọnri yi, lẹhin igbati o ti ru
ẹbọ kan fun ẹ̀ṣẹ titi lai, o joko li ọwọ́ ọtún
Ọlọrun;
13 Lati isisiyi lọ, o nreti titi a o fi fi awọn
ọtá rẹ̀ ṣe apoti itisẹ rẹ̀.
14 Nitoripe nipa ẹbọ kan o si ti mu awọn ti
a sọdi mimọ́ pé titi lai.
15 Ẹmí Mimọ́ si li ẹlẹri fun wa pẹlu: nitori
lẹhin igbati o ti wi ṣaju pe,
16 Eyi ni majẹmu ti emi o ba wọn da
lẹhin ọjọ wọnni, Oluwa wipe, emi o fi ofin
mi si wọn li àiya, ati ni inu wọn li emi o kọ
wọn si;
17 Ati awọn ẹ̀ṣẹ wọn ati aiṣedede wọn li emi
ki yio si ranti mọ́.
18 Ṣugbọn nibiti imu kuro nkan wọnyi ba
gbé wà, irubọ nitori ẹ̀ṣẹ ko si mọ́.
19 Ará, njẹ bi a ti ni igboiya lati wọ̀ inu
ibi mimọ́ julọ nipasẹ ẹ̀jẹ Jesu,
20 Nipa ọ̀na titun ati alãye, ti o ti yà si
mimọ́ fun wa, nipasẹ aṣọ ikele nì, eyini ni pe,
ara rẹ̀;
21 Ati pe ti a ni olori alufa kan lori ile
Ọlọrun;
22 Ẹ jẹ ki a fi otitọ àiya sunmọ tosi pẹlu
idaniloju ti o kún fun igbagbọ́ ki a si fi ibu-

wọ́n wẹ̀ inu buburu ọkàn wa nù, ki a si fi omi
mimọ́ wẹ̀ ara wa nù.
23 Ẹ jẹ ki a dì ijẹwọ ireti wa mu li aiṣiye-
meji; (nitoripe olõtọ li ẹniti o ṣe ileri;)
24 Ẹ jẹ ki a si gbà ara wa rò lati gbà niyanju
si ifẹ ati si iṣẹ rere:
25 Li aikọ̀ ipejọ pọ̀ ara wa silẹ, gẹgẹ bi ìwa
awọn ẹlomiran ti ri; ṣugbọn bikoṣe ki ama
gbà ara ẹni niyanju: tobẽ̩ melomelo si ni, bi
ẹnyin ti ri ti ọjọ nsunmọ etile.
26 Nitoripe bi awa ba mọ̃mọ̀ dẹṣẹ lẹhin
igbati awa ba ti gbà ìmọ otitọ, ẹbọ nitori ẹ̀ṣẹ
ko si mọ́,
27 Bikoṣe iwoye kan ti o ni ìbẹru idajọ,
ati ti ibinu ti o mu iná, ti yio pa awọn ọtá
run.
28 Ẹniti o gàn ofin Mose o kú li aini ãnu
nipasẹ ẹlẹri meji tabi mẹta:
29 Melomelo ni ki ẹnyin ki o rò pe o tọ́ si
ìjiya kikan, ti o si yẹ fun ẹniti o fi ẹsẹ tẹ̀ Ọmọ
Ọlọrun mọlẹ, ti o si kà ẹ̀jẹ majẹmu nì, ti a fi
yà a si ọ̀tọ, si ohun alaimọ́, ti o si ṣe kẽta si
Ẹmí ore-ọfẹ?
30 Nitori awa mọ̀ ẹniti o wipe, Ẹsan ni ti
emi, Oluwa wipe, Emi o gbẹsan. Ati pẹlu,
Oluwa yio ṣe idajọ awọn enia rẹ̀.
31 Ohun ìbẹru ni lati ṣubu si ọwọ́ Ọlọrun
alãye.
32 Ṣugbọn ẹ ṣe iranti ọjọ iṣaju, ninu eyi,
nigbati a ṣí nyin loju, ẹnyin fi ara gbà ìja nla
ti ipọnju;
33 Lapakan, nigbati nwọn sọ nyin di iwo-
ran ati nipa ẹ̀gan ati ti ipọnju; ati lapa-

kan, nigbati ẹnyin di ẹgbẹ awọn ti nwọn
lò bẹ̃.
34 Nitoriti ẹnyin ṣãnu mi ninu ìde mi, ẹ si
fi ayọ̀ gbà ibajẹ ẹrù nyin, bi ẹ ti mọ̀ ninu ara
nyin pe, ẹnyin ni ọrọ̀ ti o duro pẹ, ti o dara jù
bẹ̃ lọ li ọrun.
35 Nitorina ẹ máṣe já igbẹkẹle nyin jùnu, ti
o ni ẹsan ère nla.
36 Nitoripe ẹnyin ko le ṣe alaini sũru, pe
lẹhin igbati ẹnyin ba ṣe ifẹ Ọlọrun tan, ki
ẹnyin ki o le gbà ileri.
37 Nitoripe nigba diẹ si i, ẹniti mbọ̀ yio de,
ki yio si pẹ.
38 Njẹ nisisiyi olõtọ yio wà lãye nipa igba-
gbọ́: ṣugbọn bi ẹnikẹni ba fà sẹhin, ọkàn mi
ko ni inu-didùn si i.
39 Ṣugbọn awa ko si ninu awọn ti nfà sẹhin
sinu egbé; bikoṣe ninu awọn ti o gbagbọ́ si
igbala ọkàn.

## ORI 11.

ṢUGBỌN igbagbọ́ ni ipilẹ ohun ti a nreti fun,
ẹrí ohun ti awa ko ri.
2 Nitoripe nipasẹ rẹ̀ li awọn alàgba fi gbà
ihin rere.
3 Nipa igbagbọ́ li awa mọ̀ pe nipa ọ̀rọ Ọlọ-
run li ati ṣe atiwà awọn aiye, tobẹ̃ ti a ko fi
ohun ti o hàn da ohun ti o hàn.
4 Nipa igbagbọ́ ni Abeli ru ẹbọ didà si Ọlọ-
run jù Kaini lọ, nipa eyi ti o fi gbà ẹrí pe
olododo li on, Ọlọrun si njẹri ẹ̀bun rẹ̀: ati nipa
rẹ̀ na, bi o ti kú o nfọhùn sibẹ̀.
5 Nipa igbagbọ́ li a ṣí Enoku nipò pada ki

o máṣe ri ikú; a ko si ri i, nitoriti Ọlọrun ṣí i
nipò pada: nitoripe ṣaju iṣípo pada rẹ̀ o ni ẹrí
yi pe, o wù Ọlọrun.
6 Ṣugbọn li aisi igbagbọ́ o ṣoro lati wù u:
nitoripe ẹniti o ba ntọ̀ Ọlọrun bọ̀ ko le ṣaima
gbagbọ́ pe o mbẹ, ati pe on ni olusẹsan fun
awọn ti o fi ara balẹ wá a.
7 Nipa igbagbọ́ ni Noa, nigbati ati ṣe afiyesi
ohun ti a ko ri fun u lọdọ Ọlọrun, o fi ìbẹru
dide, o mura ọkọ̀ (arki) silẹ fun igbala ile rẹ̀;
nipa eyi ti o fi dẹbi fun araiye, o si di ajogún
ododo ti mbẹ nipa igbagbọ́.
8 Nipa igbagbọ́ ni Abrahamu, nigbati ati
pè e lati jade lọ si ibi kan ti on o si gbà
nikẹhin ni ilẹini, o gbagbọ́; o si jade lọ, ko
mọ̀ ibiti on gbé nrè.
9 Nipa igbagbọ́ li o nṣe atipo ni ilẹ ileri na,
bi ẹnipe ni ilu àjeji, o ngbé inu agọ́, pẹlu
Isaaki ati Jakọbu, awọn ajogún ileri na pẹlu rẹ̀:
10 Nitoriti o nwoye ilu kan ti o ni ipilẹ̀,
ẹniti o tẹ̀ ẹ ti o si ṣe e ni Ọlọrun.
11 Nipa igbagbọ́ ni Sara tikararẹ̀ pẹlu fi ni
agbara lati lóyun, o si bímọ nigbati o kọja ọjọ
aiye tan, nitoriti o kà ẹniti o ṣe ileri si olõtọ.
12 Nitorina li ọ̀pọlọpọ ṣe hù jade lara ẹni-
kan, ani lara ẹniti o dabi okú, ọ̀pọ bi irawọ
oju ọrun li ọ̀pọlọpọ, ati bi iyanrin eti okun li
ainiye.
13 Awọn wọnyi gbogbo li o kú nipasẹ igba-
gbọ́, ti nwọn ko ri ileri na gbà, ṣugbọn nwọn
ti ri i li òkere rere, nwọn si ti mọ̀ ninu wọn,
nwọn sì di wọn mu, nwọn si jẹwọ pe alejò ati
atipo li awọn lori ilẹ aiye.

14 Nitoripe awọn ti o nsọ irú ohun bẹ̃, nwọn
sọ ni gbangba pe, nwọn nwá ilu kan kiri.
15 Ati nitõtọ, ibaṣepe nwọn ṣe aniyan ilu
na, nibiti nwọn gbé ti jade wá, nwọn ati wá
ọ̀na lati pada.
16 Ṣugbọn nisisiyi nwọn nfẹ ilu kan ti o
dara jù bẹ̃ lọ, eyini ni ti ọrun: nitorina
Ọlọrun ko si tiju li ati ma pè li Ọlọrun ti
wọn; nitoriti o ti pèse ilu kan silẹ fun
wọn.
17 Nipa igbagbọ́ ni Abrahamu, nigbati a
dan a wò, o fi Isaaki rubọ: ẹniti o si ti gbà
ileri nì, o fi ọmọ bíbi rẹ̀ kanṣoṣo na rubọ,
18 Niti ẹniti a wipe, Ninu Isaaki li a o ti pè
irú ọmọ rẹ:
19 Ti o si nkà a si pe, Ọlọrun tilẹ le jí i
dide kuro ninu okú; nipasẹ eyina li o gbà a
li apẹrẹ.
20 Nipa igbagbọ́ ni Isaaki sure fun Jakọbu
ati Esau ni idi ohun ti mbọ̀wa.
21 Nipa igbagbọ́ ni Jakọbu, nigbati o wà ni
ibulẹ ikú, o sùre fun awọn ọmọ Josefu mejeji;
o foribalẹ, o fi ara tì ori ọpá titẹ̀ rẹ̀.
22 Nipa igbagbọ́ ni Josefu, nigbati nkú lọ, o
ranti atijade awọn ọmọ Israeli; o si fi aṣẹ fun
wọn nipa egungun okú on.
23 Nipa igbagbọ́ ni Mose, nigbati a bí i, a
pa a mọ́ li oṣù mẹta lọdọ awọn õbi rẹ̀, nitoriti
nwọn ri i li ọmọ rere; nwọn ko si bẹ̀ru aṣẹ
ọba.
24 Nipa igbagbọ́ ni Mose, nigbati o dàgba
tan, o kọ̀ lati ma pè li ọmọ ọmọbiri
Farao;

25 O kuku yàn ati ma ba awọn enia Ọlọrun
jìya ipọnju, jù ati ma jẹ aiye ẹ̀ṣẹ lọ nigba
diẹ;
26 O nkà ẹ̀gan Kristi li ọrọ̀ nla jù iṣura
Egipti lọ: nitoriti o bu iyìn fun ẹsan ère
na.
27 Nipa igbagbọ́ li o kọ̀ Egipti silẹ, ko bẹ̀ru
ibinu ọba: o sá foritì i, bi ẹnipe o nri ẹniti
iṣe airi.
28 Nipa igbagbọ́ li o rubọ irekọja, ati ibu-
wọ́n ẹ̀jẹ, ki ẹniti npa awọn akọbi ọmọ ki o má
ba fi ọwọ́ kàn wọn.
29 Nipa igbagbọ́ ni nwọn là okun pupa kọja
bi ẹnipe ni iyangbẹ ilẹ: ti awọn ara Egipti
danwò lati ṣe, nwọn rì.
30 Nipa igbagbọ́ li odi Jeriko wó lulẹ, lẹhin
igbati a yi wọn ká ni ijọ meje.
31 Nipa igbagbọ́ ni Rahabu panṣaga obiri
ko ṣegbé pẹlu awọn ti ko gbagbọ́, nigbati o
tẹwọgbà awọn amí li alafia.
32 Ewo li emi o si tun ma wi si i? nitoripe
igba yio kùna fun mi lati sọ ti Gideoni, ati
Baraku, ati Samsoni, ati Jefta; ti Dafidi, ati
Samueli, ati ti awọn woli:
33 Awọn ẹni nipasẹ igbagbọ́ ti nwọn ṣẹgun
ilẹ ọba, ti nwọn ṣiṣẹ ododo, ti nwọn gbà ileri,
ti nwọn dì awọn kiniu li ẹnu,
34 Ti nwọn pa agbara mimu iná kú, ti nwọn
yọ kuro li ẹnu idà, ninu ailera ti a sọ wọn di
alagbara, nwọn di akọni ni ìja, nwọn lé ogun
awọn àjeji sá.
35 Awọn obiri ngbà okú wọn li atún-jinde:
a si da awọn ẹlomiran lóro, nwọn ko gbà

idasilẹ; ki nwọn ki o le ri ajinde gbà ti o
darajù:
36 Awọn ẹlomiran si ni idanwò ifi ṣe ẹlẹyà,
ati ti ìna, nitõtọ, ti ìde ati ti isọ sinu tubu
pẹlu:
37 A sọ wọn li okuta, a fi ayùn rẹ́ wọn meji,
a dan wọn wò, a fi idà pa wọn: nwọn nrìn ká
kiri ni wiwọ̀ awọ agutan ati awọ ewurẹ; ninu
aini, olupọnju, ẹni idaloro;
38 (Ẹniti aiye ko yẹ fun:) nwọn nwọ́ ká kiri
ninu aṣalẹ, ati lori òke-nla, ati ninu ihò ati
ninu ihò abẹ ilẹ.
39 Ati gbogbo awọn wọnyi ti nwọn ni ihin
rere nipa igbagbọ́, ko ri ileri na gbà:
40 Ọlọrùn si ti pèse ohun ti o darajù silẹ fun
wa, pe li aisi wa a ko le mu wọn pé.

## ORI 12.

NJẸ nitorina ki a wò o pẹlu pe, bi ati fi awọ
sanma ẹlẹri pupọ̀ yi wa ká bi eyi, ẹ jẹ ki a fi
ohun iwuwo gbogbo lelẹ li apakan, ati ẹ̀ṣẹ ti
ko ṣoro lati lẹ mọ́ wa, ki a si ma fi sũru sure
ije ti a gbé kalẹ niwaju wa,
2 Ki a ma wò Jesu ti iṣe olupilẹṣẹ ati olu-
pari igbagbọ́ wa; ẹni, nitori ayọ̀ ti a gbé
kalẹ niwaju rẹ̀, ti o fi ara gbà agbelebu na,
ko kà itiju na si, o si joko li ọwọ́ ọtún itẹ́
Ọlọrun.
3 Sà ro ti ẹniti o fi ara gbà irú iṣodisi ẹlẹṣẹ
bi eyi si ara rẹ̀, ki ãrẹ̀ ki o má ba mu nyin, ki
agara ki o má ba da ọkàn nyin.
4 Ẹnyin ko ti ikọju ìja si i di ẹ̀jẹ ninu ìja
nyin si ẹ̀ṣẹ.

5 Ẹnyin si ti gbagbé ọ̀rọ iyanju ti mba nyin
sọ bi awọn ọmọ pe, Ọmọ mi máṣe gàn ibawi
Oluwa, ki agara ki o máṣe da ọ nigbati a ba
nti ọwọ́ rẹ̀ ba ọ wi:
6 Nitoripe ẹniti Oluwa fẹ on ni ibawi, a si
ma nà olukuluku ọmọ ti o gbà.
7 Bi ẹnyin ba fi ara gbà ìna, Ọlọrun ṣe si
nyin bi ati ṣe si awọn ọmọ; nitoripe ọmọ wo
ni mbẹ ti baba ki ibawi?
8 Ṣugbọn bi ẹnyin ba wà li aibawi, ninu
eyiti gbogbo enia ni ipín, njẹ ọmọ àle ni
ẹnyin, ẹ ki iṣe ọmọ.
9 Pẹlupẹlu awa ni baba ni ti ara wa ti o
tọ́ wa, awa si mbù ọlá fun wọn: awa ki yio
kuku foribalẹ fun Baba awọn ẹmí ki a si
yè?
10 Nitoripe nitõtọ li ọjọ diẹ ni nwọn ntọ́ wa
nipa ifẹ ti ara wọn; ṣugbọn on fun ère wa, ki
awa ki o le ṣe alabapin ìwa mimọ́ rẹ̀.
11 Ṣugbọn gbogbo ibawi, nigbati o wà, a ko
rò pe inu-didùn ni, bikoṣe ibinujẹ: ṣugbọn
nikẹhin a so eso alafia ododo fun awọn ti a
lò nipasẹ rẹ̀.
12 Nitorina ẹ gbé ọwọ́ soke ti o rọ silẹ, ati
ẽkun alailera;
13 Ki ẹ si ṣe ọ̀na títọ fun ẹsẹ nyin, ki eyiti o
wọ́ ki o máṣe yẹ̀ kuro loju ọ̀na; bikoṣe ki a
kuku mu u lara da.
14 Ẹ ma tọ̀ alafia lẹhin pẹlu enia gbogbo,
ati ìwa mimọ́, li aisi eyini ko si ẹniti o ri
Oluwa:
15 Ni afojusọ̀na gidigidi ki ẹnikẹni ki o
máṣe kùna ore-ọfẹ Ọlọrun; ki gbòngbo

kikorò kan ki o má ba hù soke ki o yọ nyin
lẹnu, ọ̀pọlọpọ a si ti ipa rẹ̀ bajẹ;
16 Ki àgbere, tabi enia lasan kan, bi Esau,
ki o máṣe si, ẹniti o ti itori òkele onjẹ kan tà
ogún ibí rẹ̀.
17 Nitoripe ẹnyin mọ̀ nikẹhin rẹ̀, nigbati on
wa ifẹ jogún ibukun, bi ati kọ̀ ọ: ko sá ri àye
ati pa ìwa rẹ̀ dà, bi o tilẹ fi omije jòwere rẹ̀
gidigidi.
18 Nitoripe ẹnyin ko wá si òke, ti a le fi ọwọ́
kàn, ti iná si njó, tabi si dudu, ati òkunkun,
ati ẹfũfu,
19 Ati iró ìpe, ati ohùn ọ̀rọ; ti awọn ti o
gbọ́ bẹ̀bẹ pe, ki a máṣe sọ ọ̀rọ na si wọn
mọ́:
20 (Nitoripe ara wọn ko le gbà ohun ti a pa
laṣẹ, Bi o tilẹ ṣe tobẽ̩ bi ẹranko kan fi ara kàn
òke na, okuta li a o sọ lù u pa, tabi a gún u li
ọ̀kọ pa:
21 Iran na si lẹrù tobẽ̩, ti Mose wipe, Emi
bẹ̀ru gidigidi mo si warìri:)
22 Ṣugbọn ẹnyin wá si òke Sioni, ati si ilu
Ọlọrun alãye, si Jerusalemu ọrun, ati si ẹgbẹ
awọn angeli ainiye,
23 Si iwọpọ̀, ẹgbẹ ati ijọ enia Ọlọrun akọbi,
ti ati kọwe rẹ̀ li ọrun, ati sọdọ Ọlọrun Oludajọ
gbogbo enia, ati sọdọ awọn ẹmí olõtọ enia, ti
a ṣepé,
24 Ati sọdọ Jesu onilaja majẹmu titun,
ati si ibi ẹ̀jẹ ibuwọ́n ni, ti nsọ̀rọ ohun ti o
darajù ti Abeli lọ.
25 Kiyesi i ki ẹnyin ki o máṣe kọ̀ ẹniti
nsọ̀rọ. Nitori bi awọn ẹniti o kọ̀ ẹniti nsọ̀rọ

li aiye ko ba bọ́, melomelo li awa ki yio le
bọ́, bi awa ba yipada kuro lọdọ ẹniti nsọ̀rọ
lati ọrun wá:
26 Ohùn ẹniti o mì aiye nigbana: ṣugbọn
nisisiyi o ṣe ileri, wipe, Lẽkan si i emi ki yio
mì kìki aiye nikan, ṣugbọn ọrun pẹlu.
27 Ati ọ̀rọ na yi, Lẽkan si i, o ni ìmọ iṣípo
pada nkan wọnni ti ati mì, bi ohun ti a da, ki
ohun ti a ko le mì ki o gbé bẽ.
28 Nitorina bi awa ti ngbà ilẹ ọba ti a ko le
mì, jẹ ki a dì ore-ọfẹ mu, nipa eyi ti a ba fi le
ma fi itẹwọgbà sìn Ọlọrun pẹlu ọlá ati ìbẹru
Ọlọrun.
29 Nitoripe Ọlọrun wa ajonirun iná ni.

## ORI 13.

KI ifẹ ará ki o pẹ titi.
2 Ẹ máṣe gbagbé lati ma ṣe alejò; nitoripe
nipa bẽ li awọn ẹlomiran ṣe awọn angeli li
alejò laimọ̀.
3 Ẹ ṣe iranti awọn ti mbẹ ninu ìde, bi ẹniti a
dè pẹlu wọn; ati awọn ti njìya ibi, bi ẹnipe
ẹnyin tikara nyin pẹlu ti mbẹ ninu ara.
4 Isoyigi ni iyìn ninu ohun gbogbo, ori-ẹní a
si ṣe alailẽri: ṣugbọn àgbere ati awọn
panṣaga li Ọlọrun yio dá lẹjọ.
5 Ki ìwa inu nyin ki o ṣe alaini ojukòkoro;
ki ohun ti ẹ si ni ki o to fun nyin: nitori ti o
ti wipe, Emi ki yio fi ọ silẹ titi, tabi ki nkọ̀ ọ
silẹ.
6 Bẽ li awa si le ma fi igboiya wipe, Oluwa
li oluranlọwọ mi, emi ki yio bẹ̀ru ohun ti enia
yio ṣe si mi.

7 Ranti awọn ti nṣe olori nyin, ti o sọ ọ̀rọ
Ọlọrun fun nyin: ki ẹ ma rò opin ìwa wọn,
ati igbagbọ́ wọn ki ẹ ma tọ̀ lẹhin.
8 Jesu Kristi ọkanna li aná, ati li oni, ati
titi lai.
9 Ẹ máṣe jẹ ki a fi onirũru ati ẹkọ́ àjeji gbá
nyin kiri. Nitoripe ohun rere ni bi a ba fi
ore-ọfẹ fi idi àiya kalẹ; ki iṣe ifi onjẹ ṣe, ti ko
ṣe anfani fun awọn ti a ti nlò ninu rẹ̀.
10 Awa ni pẹpẹ kan, ninu eyi ti awọn ti nsìn
agọ́ ko li agbara lati ma jẹ.
11 Nitoripe ara awọn ẹran wọnni, ẹ̀jẹ eyiti
a mu wá sinu ibi mimọ́ lati ọwọ́ olori alufa
wá nitori ẹ̀ṣẹ, a sun wọn lẹhin ibudo.
12 Nitorina Jesu pẹlu, ki o le fi ẹ̀jẹ ara
rẹ̀ sọ awọn enia di mimọ́, o jìya lẹhin
bode.
13 Nitorina ẹ jẹ ki a jade tọ̀ ọ lẹhin lọ si
ibudo, ki a ma rù ẹ̀gan rẹ̀.
14 Nitoripe awa ko ni ilu ti o duro pẹ
nihinyi, ṣugbọn awa nwá ọkan ti mbọ̀.
15 Njẹ nipasẹ rẹ̀ ẹ jẹ ki a ru ẹbọ iyìn si
Ọlọrun nigbagbogbo, eyini ni eso ète wa, lati
ma fi ọpẹ́ fun orukọ rẹ̀.
16 Ṣugbọn ati ma ṣore ati lati ma pinfunni
ẹ máṣe gbagbé: nitoripe irú ẹbọ bẹ̃ ni inu
Ọlọrun dùn si jọjọ.
17 Ẹ gbà awọn ti nṣe olori nyin gbọ́, ki ẹ si
fi ori nyin balẹ: nitoriti nwọn nṣọ ẹṣọ nitori
ọkàn nyin, bi awọn ti ko gbọdọ má ṣìro, ki
nwọn ki o le fi ayọ̀ ṣe e, li aisi ibinujẹ: nitori
eyini ṣe ailere fun nyin.
18 Ẹ gbadura fun wa: nitori awa gbẹkẹle pe

 

awa ni ọkàn rere, ninu ohun gbogbo a nfẹ ki
a ma gbé ìwa rere.
19 Ṣugbọn emi kuku bẹ̀ nyin lati ma ṣe eyi,
ki a le tète da mi silẹ fun nyin.
20 Njẹ nisisiyi ki Ọlọrun alafia, ti o tún mu
Jesu Oluwa wa ti inu okú wá, Oluṣọ agu-
tan nla nì ti awọn agutan rẹ̀, nipasẹ ẹ̀jẹ
majẹmu aiyeraiye.
21 Ki o mu nyin pé ninu iṣẹ rere gbogbo
lati ṣe ifẹ rẹ̀, ti nṣiṣẹ ninu nyin lati ma ṣe
eyi ti o ṣe inu-didùn gidigidi li oju rẹ̀, ni-
pasẹ Jesu Kristi; ẹniti ogo wà fun lai ati
lailai. Amin.
22 Emi si bẹ̀ nyin, ará, ẹ gbà ọ̀rọ iyanju;
mo sá ti kọ iwe si nyin li ọ̀rọ diẹ.
23 Ki ẹ mọ̀ pe a da Timoteu arakọnri wa
silẹ; pẹlu ẹni, bi o ba de nisisiyi, emi o ri
nyin.
24 Ẹ kí gbogbo awọn ti nṣe olori nyin, ati
gbogbo awọn enia mimọ́. Awọn ará ti Itali
kí nyin.
25 Ki ore-ọfẹ ki o wà pẹlu gbogbo nyin.
Amin.

---

A kọ ọ si awọn Heberu lati Itali wá, nipa
ọwọ́ Timoteu.

EPISTELI TI

# JAKỌBU

FUN ENIA GBOGBO.

---

## ORI 1.

JAKỌBU, iranṣẹ Ọlọrun ati ti Jesu Kristi
Oluwa, si awọn ẹ̀ya mejejila ti o túka kiri,
alafia.
2 Ẹnyin ará mi, nigbati ẹnyin ba bọ sinu
onirũru idanwò, ẹ kà a si ayọ̀ gbogbo;
3 Ki ẹnyin ki o si ma mọ̀ eyi pe, idanwò
igbagbọ́ nyin ni iṣiṣẹ sũru.
4 Ṣugbọn ẹ jẹ ki sũru ki o ṣiṣẹ aṣetan, ki
ẹnyin ki o le pé, ki ẹ ṣọkan, ki o máṣe kù
ohun kan.
5 Bi ẹnikan ninu nyin ba ṣe alailọ́gbọn, ki o
bère lọwọ Ọlọrun, ẹniti ifi fun gbogbo enia li
ọ̀pọlọpọ, ti ki si ibaniwi; a o si fifun u.
6 Ṣugbọn ki o bère ni igbagbọ́, li aiṣiyemeji.
Nitori ẹniti o nṣiyemeji, o dabi riru-omi okun,
ti nti ọwọ́ afẹfẹ bì siwa bì sẹhin.
7 Nitoripe ki oluwarẹ̀ na ki o máṣe rò pe, on
o ri nkan gbà lọwọ Oluwa.
8 Enia oniyemeji ko le mu ara duro ni ọ̀na
rẹ̀ gbogbo.
9 Ṣugbọn ki arakọnri onirẹlẹ ki o ma yọ̀ ni
ti a gbé e ga soke:
10 Ṣugbọn ọlọrọ̀, ni ti a rẹ̀ ẹ silẹ: nitori bi
itanná koriko bẽni yio rẹ̀ silẹ fò lọ.

11 Nitori bi õrùn ba ti là ti on ti oru mimu,
a si ma gbẹ koriko, ati itanná rẹ̀ a si rẹ̀ silẹ,
ati ẹwà iṣe rẹ̀ a si parun: bẽ gẹgẹ li ọlọrọ̀ yio
si parẹ̀ ni ọ̀na rẹ̀.
12 Ibukún ni fun ọkọnri ti o fi ọkàn rán
idanwò: nitori igbati a ba dan a wò, yio gbà
ade ìye, ti Oluwa ti ṣe ileri fun awọn ti o
fẹ ẹ.
13 Nigbati a ba dan ẹnikẹni wò, ki o máṣe
wipe, lati ọwọ́ Ọlọrun wá li ati dan mi wò:
nitori ti a ko le fi buburu dan Ọlọrun wò, bẽni
kì idán ẹnikẹni wò:
14 Ṣugbọn olukuluku li o di ẹni-idanwò,
nigbati a ba ti ọwọ́ ifẹkufẹ ara rẹ̀ fà a lọ, ti
a si tàn a jẹ.
15 Njẹ nigbati ifẹkufẹ ba lóyun, a bí ẹ̀ṣẹ: ati
ẹ̀ṣẹ, nigbati a ba pari rẹ̀ tan, a bí ikú.
16 Ẹ máṣe ṣìna, ẹnyin ará mi olufẹ.
17 Gbogbo ẹ̀bun rere ati ẹ̀bun ti o pé, oke
li o ti wá, o si sọkalẹ lati ọdọ Baba imọlẹ wá,
lọdọ ẹniti ko si onirũru ìwa, bẽni ko si ojiji
iyipada.
18 Ninu ifẹ ara rẹ̀ li o fi ọ̀rọ otitọ bí wa, ki
awa ki o le ṣe irú akọbi ninu awọn ẹda rẹ̀.
19 Nitorina, ará mi olufẹ, ki olukuluku enia
ki o ma yara lati gbọ́, ki o lọra lati fọhùn, ki o
lọra lati binu:
20 Nitori ibinu enia ki iṣiṣẹ ododo Ọlọ-
run.
21 Nitorina ẹ fi ẽri ati buburu aṣeleke gbo-
gbo lelẹ li apakan, ki ẹnyin ki o si fi ọkàn
tutù gbà ọ̀rọ alọ́mọ nì, ti o le gbà ọkàn
nyin là.

22 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o ṣe oluṣe ọ̀rọ na, ki
ẹ máṣe olugbọ́ nikan, nititàn ara nyin jẹ.
23 Nitori bi ẹnikan ba ṣe olugbọ́ ọ̀rọ na, ti
ko ṣe oluṣe, o dabi ọkọnri ti o nwò oju-iyoju
rẹ̀ ninu awojiji:
24 Nitori nigbati o wò ara rẹ̀ tan, o si ba ti
rẹ̀ lọ, lojukanna o si gbagbé irú enia bi on
ti ri.
25 Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba wò inu ofin
omnira nì ti o pé, ti o si duro sinu rẹ̀, ti
on ko ṣe olugbọ́ onigbagbé, ṣugbọn bikoṣe
oluṣe iṣẹ na, oluwarẹ̀ li a o bukún fun ninu
iṣẹ rẹ̀.
26 Bi ẹnikan ninu nyin ba dabi ẹnipe o nsìn
Ọlọrun, ti ko si kó ahọn rẹ̀ ni ijanu, ṣugbọn
ti o ntàn ọkàn ara rẹ̀ jẹ, ìsin Ọlọrun oluwarẹ̀
asan ni.
27 Ìsin mimọ́ ati ailabawọn niwaju Ọlọrun
ati Baba on li eyi, ati ma bojuwò awọn alai-
ni-baba ati awọn opó ninu ipọnju wọn, ati
ki o si ma pa ara rẹ̀ mọ́ kuro lọdọ araiye li
ailabawọn.

## ORI 2.

ARÁ mi, ẹ máṣe fi ojusaju enia ni igbagbọ́
Oluwa wa Jesu Kristi, Oluwa ogo.
2 Nitori bi ọkọnri kan ba wá si ajọ nyin, ti
on ti oruka wura, ati li aṣọ rere, ti talakà kan
si wá pẹlu li aṣọ ẽri;
3 Ti ẹnyin si buyìn fun ẹniti o wọ̀ aṣọ dara-
dara, ti ẹnyin si wi fun u pe, Iwọ joko nihinyi
ni ibi rere; ati wi fun talakà na pe, Iwọ duro
nibẹ̀, tabi pe, wá joko labẹ apoti itisẹ mi:

4 Ẹnyin ko nṣe ojusaju ninu ara nyin, ẹnyin
ko si di onidajọ ironu buburu?
5 Ẹ fi etí silẹ, ẹnyin ará mi olufẹ, Ọlọrun
ko ti yàn talakà aiye yi ṣe ọlọrọ̀ ni igbagbọ́,
ati arole ijọba na, ti o ti ṣe ileri fun awọn ti o
fẹ ẹ?
6 Ṣugbọn ẹnyin ti bù talakà kù. Awọn
ọlọrọ̀ ki npọ́n nyin loju, ti nwọn si ntì nyin
lọ si ibujoko idajọ?
7 Awọn ki nsọ ọ̀rọ buburu si orukọ iyebiye
nì ti a fi npè nyin?
8 Bi ẹnyin ba nṣe olú ofin nì gẹgẹ bi Iwe
mimọ́ Ọlọrun: Iwọ fẹ ẹnikeji rẹ bi ara rẹ,
ẹnyin ṣe rere:
9 Ṣugbọn bi ẹnyin ba nṣe ojusaju si enia,
ẹnyin da ẹ̀ṣẹ, nipa ofin li a o fi oyé yé nyin
bi arufin.
10 Nitoripe ẹnikẹni ti o ba pa ofin gbogbo
mọ́, ṣugbọn ti o ba ṣẹ̀ ni ipa kan, o jẹbi gbo-
gbo rẹ̀.
11 Nitori on na ti o wipe, Máṣe panṣaga,
on li o si wipe, Máṣe pania. Njẹ bi iwọ ko
ṣe panṣaga, ṣugbọn bi iwọ ba pania, iwọ di
arufin.
12 Ẹ ma sọ bẹ̃, ẹ si ma ṣe bẹ̃, bi awọn ti a o
fi ofin omnira da li ẹjọ.
13 Nitori ẹniti ko ṣãnu, on li a o si fi aiṣãnu
ṣe idajọ fun; ãnu si ṣe ileri si idajọ.
14 Ere kini, ará mi, bi ẹnikan tilẹ wipe on
ni igbagbọ́, ti ko si ni iṣẹ? igbagbọ́ rẹ̀ ko le
gbà a là?
15 Bi arakọnri tabi arabiri kan ba wà ni
ìhoho, ti o si ṣe aili onjẹ ojọ,

16 Ti ẹnikan ninu nyin si wi fun wọn pe, Ẹ
ma lọ li alafia, ki ara nyin ki o gbóna, ki ẹnyin
ki o si yó; ṣugbọn ẹ ko fi nkan wọnni ti nwọn
ṣe aini fun ara: ère kili eyini?
17 Gẹgẹ bẹ̃ni igbagbọ́, bi ko ba ni iṣẹ, o kú,
on nikan ni.
18 Ṣugbọn ẹnikan le wipe, Iwọ ni igbagbọ́,
emi si ni iṣẹ: fi igbagbọ́ rẹ hàn mi, li aini iṣẹ,
emi o si fi igbagbọ́ mi hàn ọ nipa iṣẹ mi.
19 Iwọ gbagbọ́ pe Ọlọrun kan ni mbẹ; iwọ
ṣe rere: awọn ẹmí èṣu gbagbọ́ pẹlu, nwọn si
warìri.
20 Ṣugbọn iwọ enia onifefe nfẹ mọ̀ pe,
igbagbọ́ li aini iṣẹ okú ni?
21 Nipa iṣẹ ki a da Abrahamu baba wa
lare, nigbati o fi fi Isaaki ọmọ rẹ̀ rubọ lori
pẹpẹ?
22 Iwọ ko ri bi igbagbọ́ ti ṣe pẹlu iṣẹ rẹ̀, ati
nipa iṣẹ ni igbagbọ́ di pipé?
23 Iwe mimọ́ Ọlọrun si ṣẹ ti o wipe, Abra-
hamu gbà Ọlọrun gbọ́, a si kà a si i fun ododo:
a si pè e li Ọrẹ́ Ọlọrun.
24 Njẹ ẹnyin ri i pe nipa iṣẹ li a nda enia
lare, ki iṣe nipa igbagbọ́ nikan.
25 Gẹgẹ bẹ̃ ki a da Rahabu panṣaga lare
pẹlu nipa iṣẹ, nigbati o gbà awọn onṣẹ, ti o si
rán wọn jade li ọ̀na miran?
26 Nitori bi ara ti ko li ẹmí ti di okú, bẹ̃ni
igbagbọ́ li aini iṣẹ o si kú pẹlu.

## ORI 3.

ARÁ mi, ẹ máṣe olukọni pipọ, ki ẹnyin ki o
mọ̀ pe awa ni yio jẹbi pọ̀ju.

2 Nitori ninu ohun pipọ ni gbogbo wa nṣìṣe.
Bi ẹnikan ko ba ṣìṣe ninu ọ̀rọ, on na li ẹni
pipé, on li o si le ko gbogbo ara ni ijanu.
3 Kiyesi i, awa ama fi ijanu bọ ẹṣin li ẹnu, ki
nwọn ki o le gbọ́ ti wa; gbogbo ara wọn li
awa si nyi ká kiri.
4 Kiyesi ọkọ̀ pẹlu, bi nwọn ti tobi to nì, ti
nti ọwọ ẹfũfu nla fẹ́ kiri, ṣugbọn itọkọ̀ pẹlẹbẹ
li a fi ndari wọn kiri, nibikibi ti o wù olori
ọkọ̀.
5 Bẽ gẹgẹ li ahọn jasi ẹ̀ya kekere, ti o si nṣe
ileri ohun nla. Kiyesi igi nla ti iná kekere
sun jóna!
6 Ahọn si ni iná, aiye ẹ̀ṣẹ: bẽli ahọn ri ninu
awọn ẹ̀ya ara wa, ti o bà gbogbo ara jẹ, o si
tinabọ ipa ayika ẹda; a si ti on bọ iná ọrun
apadi.
7 Nitori gbogbo ẹdakẹda ti ẹranko, ati ti
ẹiyẹ, ati ti ejò, ati ti ohun ti mbẹ li okun, li a
ntù loju, lati ọwọ́ ẹda enia wá li a ti ntù wọn
loju:
8 Ṣugbọn ahọn li ẹnikẹni ko le tù loju; ohun
buburu alaigbọran ni, o kún fun oró ikú.
9 On na li awa fi nyìn Ọlọrun ani Baba; on
na li a si fi mbú enia, ti a da nipa aworan
Ọlọrun.
10 Lati ẹnu kanna ni iyìn ati ebú ti njade.
Ará mi, nkan wọnyi ko yẹ ki o ri bẽ.
11 Orisun ama sun omi tutù ati kikorò jade
lati ojusun kanna wá?
12 Ará mi, igi ọpọtọ le so eso olifi? tabi
ajara li o le so eso ọpọtọ? bẽli orisun kan ko
le sun omi iyọ̀ ati omi tutù.

13 Tali ọlọ́gbọn ti a si fi imoye wọ̀ ninu nyin? 
ẹ jẹ ki o fi iṣẹ rẹ̀ hàn pẹlu ọgbọ́n ìwa tutù lati
inu ìwa rere jade wá.
14 Ṣugbọn bi ẹnyin ba ni irira kikorò ati ìja
li àiya nyin, ẹ má ma ṣeféfe, ki ẹ má si ṣeke si
otitọ.
15 Ọgbọ́n yi ko ti oke sọkalẹ wá, ṣugbọn ti
aiye ni, ti ẹda ni, ti ẹmí èṣu ni.
16 Nitori ibiti irira on ìja gbé wà, nibẹ̀ ni
rudurudu ati iṣẹ buburu gbogbo wà.
17 Ṣugbọn ọgbọ́n ti o ti oke wá, a tète mọ́,
nigbana ni iṣe alafia, a ṣe pẹlẹ, ko ṣoro lati bẹ̀,
o kún fun ãnu ati fun eso rere, li aiṣegbe, ati
li aiṣe agabagebe.
18 Eso ododo li a ngbìn li alafia lati ọwọ́
awọn ti nṣe alafia wá.

## ORI 4.

Nibo li ogun on ìja ti wá ninu nyin? ninu eyi
kọ? ninu ifẹ ara nyin, ti njagun ninu awọn
ẹ̀ya ara nyin?
2 Ẹnyin nfẹ, ẹ ko si ni: ẹnyin npa, ẹnyin si
njowú, ẹ ko si le ri gbà: ẹnyin njà, ẹnyin si
njagun, bẽli ẹ ko ni, nitori ti ẹnyin ko bère.
3 Ẹnyin bère, ẹ ko si ri gbà, nitori ti ẹnyin
ṣì bère, ki ẹnyin ki o le lò o si ifẹ ara nyin.
4 Ẹnyin panṣaga ọkọnri, ati panṣaga obiri,
ẹnyin ko mọ̀ pe ibárẹ aiye ọtá ni lọdọ Ọlọ-
run? nitori ẹnikẹni ti yio ba ṣe ọrẹ́ aiye on li
ọtá Ọlọrun.
5 Ẹnyin ṣebi Iwe mimọ́ Ọlọrun wi lasan pe,
Ẹmi ti o wà ninu nyin o ṣe ilara ijowú?
6 Ṣugbọn o nfun-ni li ore-ọfẹ si i. Nitorina

li o ṣe wipe, Ọlọrun kọjùjasi awọn agberaga,
ṣugbọn o fi ore-ọfẹ fun awọn onirẹlẹ ọkàn.
7 Nitorina ẹ fi ori nyin balẹ fun Ọlọrun. Ẹ
kọjùjasi Èṣu, on o si sá kuro lọdọ nyin.
8 Ẹ sunmọ Ọlọrun, on o si sunmọ nyin. Ẹ
wẹ̀ ọwọ́ nyin nù, ẹnyin ẹlẹṣẹ; ẹ si wẹ̀ àiya
nyin mọ́ ẹnyin oniyemeji.
9 Ki inu nyin ki o bajẹ, ki ẹ si gbàwẹ, ki ẹ
si ma sọkun: ẹ jẹ ki ẹrín nyin ki o di àwẹ, ati
ayọ̀ nyin ki o di ikãnu.
10 Ẹ rẹ̀ ara nyin silẹ niwaju Oluwa, on o si
gbé nyin leke.
11 Ará, ẹ máṣe sọ̀rọ ibi si ara nyin. Ẹni-
ti o ba nsọ̀rọ ibi si arakọnri rẹ̀, ti o si
nṣe idajọ arakọnri rẹ̀, o nsọ̀rọ ibi si ofin, o
si nṣe idajọ si ofin: ṣugbọn bi iwọ ba nṣe
idajọ si ofin, iwọ ki iṣe oluṣe ofin, bikoṣe
onidajọ.
12 Olofin kan ni mbẹ, ẹniti o le gbà-ni là,
ti o si le parun: iwọ tani ni ti nṣe idajọ
ẹnikeji?
13 Ẹ wá nisisiyi, ẹnyin ti nwipe, Loni tabi
lọla awa o lọ si ilu kan bayi, awa o si gbé
ibẹ̀ li ọdún kan, awa o ma ṣowo, awa o si
ma jère:
14 Nigbati ẹnyin ko mọ̀ ohun ti yio hù
lọla. Nitori kili ẹmí nyin? Ikuku sá tilẹ
ni, ti o hàn nigba diẹ, nigbati o ṣe a si túka
fò lọ.
15 Eyi li ẹnyin iba ma wi pe, Bi Ọlọrun fẹ,
awa o wà lãye, awa o si ṣe eyi tabi eyini.
16 Ṣugbọn nisisiyi ẹnyin nṣeféfe ninu ileri
nyin: gbogbo irú iṣeféfe bẹ̃ buburu ni.

17 Nitorina ẹniti o ba mọ̀ ire ni ṣiṣẹ, ti ko si
ṣe e, ẹ̀ṣẹ ni fun u.

## ORI 5.

Ẹ WA nisisiyi, ẹnyin ọlọrọ̀, ẹ ma sọkun ki ẹ si ma kigbe nitori ọ̀ṣi nyin ti mbọ̀wa ta nyin.
2 Ọrọ̀ nyin dibajẹ, ati aṣọ nyin di jijẹ fun
kòkoro.
3 Wura on fadaka nyin dipara; ipara wọn
ni yio si ṣe ẹlẹri si nyin, on ni yio si jẹ ẹran ara nyin bi iná. Ẹnyin ti kó iṣura jọ dè ọjọ ikẹhin.
4 Kiyesi i, ọ̀ya iṣẹ awọn alagbaṣe ti o
ti ṣe ipalẹmọ́ nkan oko nyin, ti ati ọwọ́ nyin nipa iréjẹ kìwọ, o nkigbe: ati igbe awọn ti o ṣẹ akojọ, o wọ̀ etí Oluwa ọmọogun lọ.
5 Ẹnyin njẹ ohun didùn li aiye, ẹ ti njẹ
ajẹyó; ẹnyin ti mbọ́ àiya nyin, bi ẹnipe li ọjọ pipa.
6 Ẹnyin ti da ẹbi fun, ẹnyin ti npa olõtọ; on
ko kọjùjasi nyin.
7 Nitorina ará, ẹ mu sũru dè atiwá Oluwa.
Kiyesi i, àgbẹ ama duro dè eso ilẹ iyebiye, a si mu sũru fun u pẹ, titi digba akọrọ̀ ati arọ̀-kuro ọ̀jo.
8 Ẹ si mu sũru; ẹ fi àiya nyin balẹ: nitori
atiwá Oluwa kù si dẹdẹ.
9 Ẹ máṣe kùn si ọmọnikeji nyin, ará, ki a
máṣe da nyin lẹbi: kiyesi i, onidajọ duro li ẹnu ilẹkun.
10 Ará mi, ẹ fi awọn woli ti o ti nsọ̀rọ

li orukọ Oluwa, ṣe apẹrẹ ìya-ijẹ, ati sũru
imu.
11 Sawò o, awa ama kà awọn ti o duro li ẹni
abukún fun. Ẹnyin ti gbọ́ ti sũru Jobu,
ẹnyin si ri igbẹhin Oluwa; pe Oluwa kún fun
iyọnu, ãnu rẹ̀ si rọ̀.
12 Ṣugbọn jù ohun gbogbo lọ, ará mi, ẹ
máṣe búra, iba ṣe ifi ọrun bú, tabi ifi ilẹ bú,
tabi ifi èpekepe bú: ṣugbọn jẹ ki bẽni nyin ki
o jẹ bẽni; ati bẽkọ ki o jẹ bẽkọ; ki ẹnyin ki
o máṣe bọ sinu ẹbi.
13 Inu ẹnikẹni bajẹ ninu nyin? ẹ jẹ ki o
gbadura. Inu ẹnikẹni dùn? ẹ jẹ ki o kọrin
mimọ́.
14 Ẹnikẹni ṣe aisan ninu nyin? ẹ jẹ ki o pè
awọn alàgba ijọ enia Ọlọrun, ki nwọn ki o
gbadura sori rẹ̀, ki nwọn ki o ma ta oróro si i
lori li orukọ Oluwa:
15 Ati adura igbagbọ́ yio gbà olokunrùn là,
Oluwa yio si gbé e dide; ati bi o ba ṣepe o ti
dẹ̀ṣẹ, a o dari wọn jì i.
16 Ẹ jẹwọ ẹ̀ṣẹ nyin fun ara nyin, ki ẹ si ma
gbadura fun ara nyin, ki a le mu nyin lara
da. Adura gbigbona olododo ti ki itase ama
ṣiṣẹ pipọ.
17 Enia oniru ìwa bi awa ni Elijah, o gba-
dura gidigidi pe ki o máṣe rọ̀jo: ko si rọ̀jo si
ilẹ niwọn ọdún mẹta on oṣù mẹfa.
18 O si tún gbadura, ọrun si tún rọ̀jo, ilẹ si
so eso rẹ̀ jade.
19 Ará, bi ẹnikẹni ninu nyin ba ṣìna kuro
ninu otitọ, ti ẹnikan si yi i pada;
20 Ki on ki o mọ̀ pe, ẹniti o ba yi ẹlẹṣẹ

pada kuro ninu ìṣina rẹ̀, yio gbà ọkàn kan là kuro ninu ikú, yio si bò ẹ̀ṣẹ pipọ mọlẹ.

---

EPISTELI EKINI TI

# PETERU,

FUN ENIA GBOGBO.

---

## ORI 1.

PETERU, Aposteli Jesu Kristi, si awọn alejò ti o fọ́nka kiri ni Pontu, Galatia, Kappadokia, Asia, ati ni Bitinia,
2 Ẹni ayanfẹ, gẹgẹ bi ìmọtẹlẹ Ọlọrun Baba, nipa isọdimimọ́ Ẹmí, si igbagbọ́ ati ibuwọ́n ẹ̀jẹ Jesu Kristi: Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia, ki o ma bisi i.
3 Olubukún li Ọlọrun ati Baba Jesu Kristi Oluwa wa, bi ọ̀pọlọpọ ãnu rẹ̀, ẹniti o ti tún wa bí si ãye ireti nipa ajinde Jesu Kristi kuro ninu okú,
4 Si ilẹ-nini aidibajẹ, ati aili abawọn, ati eyi ti ki iṣa, ti a pamọ́ li ọrun fun nyin,
5 Ẹniti a pamọ́ nipa agbara Ọlọrun nipa igbagbọ́ si igbala, ti a mura lati fihàn nigba ikẹhin.
6 Ninu eyi ti ẹnyin nyọ̀ pipọ, ṣugbọn nisisiyi bi ẹnyin ko tilẹ le ṣaimáṣe ibinujẹ nigba diẹ kan nitori idanwò pipọ:
7 Ki idanwò igbagbọ́ nyin, ti o ni iye lori firi jù wura ti iparun lọ, bi o tilẹ ṣepe iná li a fi

ndan a wò, ki a le bá a ninu iyìn, ati ọlá, ati
ninu ogo nigba ifarahàn Jesu Kristi:
8 Ẹniti ẹnyin ko ri, ti ẹ nfẹ; bi ẹnyin ko tilẹ
ri i nisisiyi, ṣugbọn ẹnyin ngbà a gbọ́, ẹnyin
nyọ̀ ayọ̀ ti a ko le sọ, ti o si kún fun ogo:
9 Ẹnyin si ngbà opin igbagbọ́ nyin, eyini ni
igbala ọkàn nyin.
10 Ti igbala ti awọn woli bère, ti nwọn si
wadi rẹ̀ gidigidi, awọn ẹniti o sọ ti ore-ọfẹ tẹlẹ
ti mbọ̀ fun nyin:
11 Nwọn nwadi kini, tabi irú igba wo li
Ẹmí Kristi ti o wà ninu wọn nsọ, nigbati
o tète jẹri ìya Kristi, ati ogo ti yio tẹ̀le e
lẹhin.
12 Awọn ẹniti a fihàn fun, pe ki iṣe fun awọn
tikara wọn, bikoṣe fun wa ni nwọn nṣe iranṣẹ
ohun wọnni, ti a ròhin fun nyin nisisiyi, lati
ọdọ awọn ti o ti nwãsu Ihin-rere fun nyin
pẹlu Ẹmí Mimọ́ ti a rán silẹ lati ọrun wá;
ohun ti awọn angeli nfẹ bojuwò.
13 Nitorina ẹ di àmure ẹgbẹ inu nyin, ki ẹ
si wà li airekọja, ki ẹ si ma reti are de opin
dè ore-ọfẹ, ti a nmu bọ̀ fun nyin wá nigba
ifarahàn Jesu Kristi:
14 Gẹgẹ bi awọn eleti ọmọ, li aifi ara nyin
daṣa bi ifẹkufẹ atijọ ninu aimọ̀ nyin:
15 Ṣugbọn bi ẹni ti o pè nyin ti jẹ mimọ́,
bẹ̃ni ki ẹnyin ki o si jẹ mimọ́ ninu irú ìwa
nyin gbogbo:
16 Nitori ti a kọwe rẹ̀ pe, Ẹ jẹ mimọ́; nitori
ti emi jẹ mimọ́.
17 Bi ẹnyin ba si npè orukọ Baba, li aiṣe
ojusaju enia, ẹniti o nṣe idajọ bi iṣẹ oluku-

luku ti ri, ẹ ma rìn ọjọ igba atipo nyin ni
ìbẹru:
18 Niwọn bi ẹnyin ti mọ̀ pe, a ko fi ohun ti
idibajẹ rà nyin pada, bi fadaka ati wura, kuro
ninu ìwa nyin asan, lati ọwọdọwọ fi ìtan gbà
lati ọdọ awọn baba wá:
19 Ṣugbọn bikoṣe ẹ̀jẹ Kristi iyebiye, bi
agutan ti ko li ẹ̀gan ti ko si li abawọn:
20 Ẹniti a ti yàn tẹlẹ nitõtọ ṣaju ipilẹṣẹ aiye,
ṣugbọn ti o fi ara hàn nigba ikẹhin wọnyi
nitori nyin,
21 Ẹniti o ti ipasẹ rẹ̀ gbà Ọlọrun gbọ́, ẹniti
o jí i dide kuro ninu okú, ti o si fi ogo fun u;
ki igbagbọ́ ati ireti nyin ki o le wà lọdọ
Ọlọrun.
22 Bi ẹnyin ti wẹ̀ ọkàn nyin mọ́ ni igbagbọ́
otitọ nipa Ẹmí si ifẹ ará li aiṣẹ̀tan, ẹ fẹ
ọmọnikeji nyin gidigidi pẹlu ọkàn funfun:
23 Bi ẹnyin ti di atúnbi, ki iṣe lati inu irú
ti idibajẹ wá, bikoṣe ti aidibajẹ, nipa ọ̀rọ
Ọlọrun ti o wà lãye ti yio si ma gbé ilẹ
titi lai.
24 Nitoripe bi koriko ni gbogbo ara, ati
gbogbo ogo enia bi itanná koriko. Koriko
ama gbẹ, itanná rẹ̀ a si rẹ̀ silẹ:
25 Ṣugbọn ọ̀rọ Oluwa duro titi lai. Ọ̀rọ na
yi nipa Ihin-rere li a si nwãsu fun nyin.

## ORI 2.

NITORINA ẹ fi arankàn gbogbo lelẹ li apakan,
ati ẹ̀tan gbogbo, ati agabagebe, ati irira, ati
sisọ ọ̀rọ buburu gbogbo,

2 Bi ọmọ ọwọ titun, ki ẹ ma fẹ wàra ọ̀rọ na
ti ko li àbula, ki ẹnyin ki o le ma ti ipasẹ rẹ̀
dàgba:
3 Bi o ba ṣepe ẹnyin ti tọ́ ọ wò pe, olore-ọfẹ
li Oluwa.
4 Ẹniti ẹnyin ntọ̀ ibọ̀, bi ẹnipe si okuta ãye,
ti ati ọwọ́ enia kọ̀ silẹ nitõtọ, ṣugbọn ti ati ọwọ́
Ọlọrun yàn, iyebiye,
5 Ẹnyin pẹlu, bi okuta ãye, ti a mọ ni ile
ẹmí, orişẹ-alufa mimọ́, lati ma ru ẹbọ
ẹmí, ti işe itẹwọgbà lọdọ Ọlọrun nipa Jesu
Kristi.
6 Nitorina bi o ti wà ninu Iwe mimọ́ Ọlọrun
pẹlu pe, Kiyesi i, Mo fi pàtaki okuta igunle,
àṣayan, iyebiye, sọlẹ, ni Sioni: ẹnikẹni ti o ba
si gbà a gbọ́ ki yio damu.
7 Nitorina fun ẹnyin ti o gbagbọ́, o ṣe iyìn
fun: ṣugbọn fun awọn ti işe alaigbọran, okuta
ti awọn ọmọle kọ̀ silẹ, on na li o si di pàtaki
igunle,
8 Ati okuta ìdugbolu, on apata ẹ̀ṣẹ, si awọn
ti o ndùgbolu ọ̀rọ na, ti nwọn nṣe alaigbọran:
nipa ti a gbé yàn wọn si.
9 Ṣugbọn ẹnyin ni iran ti a yàn, ẹni-orişẹ-
olu-alufa, orilẹ-ède mimọ́, awọn enia ọ̀tọ;
ki ẹnyin ki o le fi iyìn ẹniti o pè nyin hàn
jade kuro ninu òkunkun sinu imọlẹ rẹ̀ ti oni
iyanu:
10 Nigba atijọ ẹniti ki işe enia, ṣugbọn
nisisiyi ti ẹnyin di enia Ọlọrun: ẹniti ko
ti ri ãnu gbà ri, ṣugbọn nisisiyi ti ẹnyin ri
ãnu gbà.
11 Olufẹ ọwọn, mo bẹ̀ nyin, bi alejò ati bi

èro, ẹ fà sẹhin kuro ninu ifẹkufẹ ara, ti o mba
ọkàn jagun;
12 Ki ìrin nyin ki o ṣe otitọ ninu awọn
Keferi; nipe, bi nwọn ti nsọ̀rọ si nyin bi
oluṣe buburu, nipa iṣẹ rere nyin, ti nwọn o
ma wò, ki nwọn ki o le ma yìn Ọlọrun logo li
ọjọ ìbẹwo.
13 Ẹ fi ara nyin balẹ fun gbogbo ìlana enia
nitoriti Oluwa: bi fun ọba ni, fun bi ẹniti o
bori gbogbo;
14 Tabi fun awọn bãlẹ, fun bi awọn ti ati ọdọ
rẹ̀ rán nitori ati ṣẹ̀ awọn oluṣe buburu niṣẹ, ati
nitori iyìn awọn ti nṣe rere.
15 Bẹ̃ sá ni ifẹ Ọlọrun, pe ni rere iṣe ki
ẹnyin ki o le pa òpe awọn enia wère li ẹnu
mọ́:
16 Bi omnira enia, ati li ailò omnira fun
iboju arankàn, ṣugbọn bikoṣe bi awọn iranṣẹ
Ọlọrun.
17 Ẹ buyìn fun gbogbo enia. Ẹ fẹ awọn ará.
Ẹ bẹru Ọlọrun. Ẹ bọ̀wọ fun ọba.
18 Ẹnyin ọmọ-ọdọ, ẹ foribalẹ fun awọn
oluwa nyin pẹlu ìbẹru gbogbo; ki iṣe fun
kìki awọn ẹni rere ati pẹlẹ, ṣugbọn ati fun
awọn onrorò pẹlu.
19 Nitoripe eyi ni ore-ọfẹ, nitori ọkàn sipa
Ọlọrun bi enia ba pa ìya mọra, ti o njìya
lasan.
20 Nitori ogo kili o wà, nigbati a nlù nyin
nitori ẹ̀ṣẹ nyin, bi ẹnyin fi sũru gbà a?
ṣugbọn nigbati ẹnyin ba nṣere, bi ẹnyin ba
jìya nitori na, ti ẹnyin ba si fi sũru gbà a,
eyiyi ni itẹwọgbà lọdọ Ọlọrun.

21 Nitoripe inu eyi li a pè nyin si: nitori ti
Kristi jìya fun wa pẹlu, o làna silẹ fun wa, ki
ẹnyin ki o le ma tọ̀ ipasẹ rẹ̀:
22 Ẹniti ko ṣẹ̀ ẹ̀ṣẹkẹṣẹ, ti a ko si ri areke-
reke li ẹnu rẹ̀:
23 Ẹni, nigbati nwọn nkẹgan rẹ̀, ti ko si
pada kẹgan; nigbati o jìya, ẹniti ko si kìlọ;
ṣugbọn o fi ọ̀ran rẹ̀ le ẹniti iṣe idajọ ododo
lọwọ:
24 Ẹniti on tikararẹ̀ fi ara rẹ̀ rù ẹ̀ṣẹ wa de
ori igi, nipe, awa ti ati di okú si ẹ̀ṣẹ, ki a
le di ãye si ododo: nipa ìna ẹniti a mu nyin
lara da.
25 Nitori ti ẹnyin ti dabi agutan ti o ti
nṣìna; ṣugbọn nisisiyi ẹnyin pada si ọdọ
Oluṣọ-agutan, ati si ọdọ Biṣopu ọkàn nyin.

## ORI 3.

Bẹ̃ gẹgẹ, ẹnyin aya, ẹ foribalẹ fun awọn ọkọ
nyin; bi o ba ṣepe awọn ẹnikan wa ti ko gbà
ọ̀rọ na gbọ́, nipa ìrin awọn aya wọn ki a fà
wọn li aifi ọ̀rọ na ṣe;
2 Nigbati nwọn ba nwò ìrin mimọ́ nyin ti on
ti ẹ̀ru.
3 Ọṣọ́ ẹniti ki a máṣe jẹ ki o ṣe ọṣọ́ ode ni
ti irun didì, ati ni ti iṣọṣọ́ wura, tabi ni ti aṣọ
wiwọ̀;
4 Bikoṣe ti enia ni ti o lumọ́ li ọkàn, ninu
eyi ti ki idibajẹ, ọṣọ́ ẹmí tutù ati pẹlẹ, li oju
Ọlọrun eyi ti iṣe iyebiye.
5 Nitori bi irú eyi li awọn obiri mimọ́
igbãni pẹlu, ti nwọn gbẹkẹle Ọlọrun, ṣe ara

wọn li ọṣọ́, nwọn ama wà ni iforibalẹ fun awọn
ọkọ wọn:
6 Gẹgẹ bi Sarah ti gbà Abrahamu gbọ́, ti o
npè e li oluwa: ọmọbiri ẹniti ẹnyin iṣe, niwọn
bi ẹnyin ba si ti nṣe rere si, ti ẹnyin ko si fi
ipaiya bẹ̀rukẹru.
7 Ẹnyin ọkọ pẹlu, ẹ ma ba wọn gbé gẹgẹ
bi ìwọn ìmọ, ẹ ma fi iyìn fun aya, bi ohun ìlo
ti ko lera, ati bi ẹgbẹ arole ore-ọfẹ ìye; ki
adura nyin ki o máṣe ni ìdena.
8 Lakotan, ki gbogbo nyin ṣe oninu kan, ki
ẹ si ma ṣe iyọnu si ọmọnikeji, ẹ ma fẹni bi ará,
ẹ ṣe iyọnu, ẹ ṣore:
9 Ẹ máṣe fi buburu san buburu, tabi fi ebú
san ebú; ṣugbọn kàka bẹ̃ ẹ fi ibukún san; ki
ẹnyin ki o ma mọ̀ pe eyini li a pè nyin si, ki
ẹnyin ki o le jogún ibukún.
10 Nitori ẹniti o ba fẹ ìye, ti o si nfẹ ri ọjọ
rere, jẹ ki o pa ahọn rẹ̀ mọ́ kuro ninu buburu,
ati ète rẹ̀ ki o má sọ̀rọ ẹ̀tan:
11 Ki o yapa ibi silẹ, ki o si ma ṣe rere; jẹ
ki o ma wá alafia, ki o si ma lepa rẹ̀.
12 Nitori ti oju Oluwa mbẹ lara awọn olo-
dodo, etí rẹ̀ si ṣí si adura wọn: ṣugbọn oju
Oluwa korò si awọn ti nṣe buburu.
13 Tani yio si ṣe buburu si nyin, bi ẹnyin iba
ṣe ọmọ-ẹhin ohun ti iṣe rere?
14 Ṣugbọn bi ẹnyin ba jìya nitori ododo,
alafia ni: ẹ máṣe fòya ẹ̀ru wọn, ki ẹ má si ṣe
kọnnu;
15 Ṣugbọn ki ẹ bọ̀wọ fun Ọlọrun Oluwa li
àiya nyin: ati ki ẹ si mura nigba-gbogbo
lati da olukuluku enia lohùn pẹlu ọkàn tutù

ati pẹlu ìbẹru, ẹniti o bère idi ireti ti o wà
ninu nyin:
16 Bi ẹnyin ti o li ọkàn rere; nipe, bi nwọn
ti nsọ̀rọ nyin ni buburu, bi ẹniti nṣe ibi, ki
oju ki o tì awọn ti o nfi eke sọ̀rọ buburu si
ìrin rere nyin niti Kristi.
17 O sá dara, bi ifẹ Ọlọrun ba ri bẽ̩, ki
ẹnyin ki o jìya ni rere iṣe, jù ni buburu
iṣe lọ.
18 Nitori ti Kristi pẹlu jìya lẽ̩kan nitori ẹ̀ṣẹ
wa, olõtọ fun awọn alaiṣõtọ, ki o le mu wa de
ọdọ Ọlọrun, ẹniti a pa ni ikú ara, ṣugbọn ẹniti
a sọ di ãye nipa Ẹmí:
19 Nipa eyi ti o si fi lọ ti o si wasu fun awọn
ẹmí ti mbẹ ninu tubu;
20 Nigbakan awọn ẹniti o ṣe alaigbọran, ni
sã kan ti lakari Ọlọrun duro pẹ titi nigba
ọjọ Noah, nigbati nwọn fi nkán ọkọ̀ (arki)
lọwọ, ninu eyi ti enia diẹ là, eyini ni ọkàn
mẹjọ nipa omi.
21 Irú apẹrẹ bẽ̩ gẹgẹ ni baptismu si fi
ngbà wa là nisisiyi, ki iṣe ìwẹ ẽri ti ara nù,
ṣugbọn bikoṣe idahùn ọkàn rere sipa Ọlọrun,
nipa ajinde Jesu Kristi:
22 Ẹniti o ti lọ si ọrun, ti o si mbẹ li ọwọ́
ọtún Ọlọrun; ori awọn angeli ati ti awọn
ọlọlá ati alagbara li a fi mbalẹ fun u.

## ORI 4.

NJẸ bi Kristi ti jìya fun wa nipa ara, irú inu
bẽ̩ gẹgẹ ni ki ẹ fi mura ogun: nitori ẹniti o ba
ti jìya nipa ti ara o simi kuro lọwọ ẹ̀ṣẹ;
2 Ki on ki o máṣe fi igba aiye rẹ̀ iyokùn wà

ninu ara mọ́ si ifẹkufẹ enia, bikoṣe si ifẹ
Ọlọrun.
3 Nitori igba aiye wa ti o kọja, ki o to fun
wa ni ti a ti nṣiṣẹ ifẹ awọn Keferi, nigbati
awa nrìn ni wọ̀bia, ifẹkufẹ, ọti-wain amuju,
irede oru, ọti ajọmupọ̀, ati ninu oriṣa sisìn ti o
burujù:
4 Ninu eyi ti nwọn rò pe, o ṣe àjeji si wọn
ti ẹnyin ko ba wọn dù u to irú aṣejù ariwo na,
nwọn nsọ̀rọ buburu si nyin:
5 Awọn ẹniti yio jihin fun ẹniti o mura ati
ṣe idajọ ãye on okú.
6 Nitori eyi na li a sá ṣe wasu Ihin-rere fun
awọn okú pẹlu, ki a le ṣe idajọ wọn bi enia
nipa ti ara, ṣugbọn ki nwọn ki o le yè si Ọlọ-
run nipa ẹmí.
7 Ṣugbọn opin ohun gbogbo kù si dẹ̀dẹ:
nitorina ki ẹnyin ki o wà li airekọja, ki ẹ si
ma ṣọra si i pẹlu adura.
8 Ati jù gbogbo rẹ̀ lọ, ki ẹ ni ifẹni ti o gbóna
ninu ara nyin: nitori ifẹni ni yio bò ọ̀pọlọpọ
ẹ̀ṣẹ mọlẹ.
9 Ẹ ma ṣe ara nyin li alejò li aikùn sinu.
10 Olukuluku bi o ti ri ẹbun gba, bẹ̃ni ki ẹ
ṣe iranṣẹ, ọkan fun ekeji, bi iriju rere ti oni-
rũru ore-ọfẹ Ọlọrun.
11 Bi ẹnikan ba nsọ̀rọ, ki o ma sọ bi ọ̀rọ
Ọlọrun; bi ẹnikẹni ba nṣe iṣe iranṣẹ ki o ṣe e
bi agbara ti Ọlọrun fifun u: ki a le ma yìn
Ọlọrun logo li ohun gbogbo nipa Jesu Kristi,
ẹniti iyìn ati ijọba wà fun lai ati laílai.
Amin.
12 Olufẹ ẹ máṣe rò ti idanwò iná ti mbọ̀wa

idan nyin wò si ohun àjeji, bi ẹnipe ohun àjeji
kan li o bá nyin:
13 Ṣugbọn ẹ ma yọ̀, niwọn bi ẹnyin ti jẹ ala-
bapin ninu ìya Kristi; pe nigbati a ba fi ogo
rẹ̀ hàn, ẹnyin o yọ̀ ayọ̀ pipọ.
14 Bi a ba ngàn nyin nitori orukọ Kristi,
alafia ni; nitori ẹmí ogo ati ti Ọlọrun bà le
nyin: nipa ti wọn nwọn nsọ̀rọ rẹ̀ ni ibi, ṣugbọn
nipa ti nyin a nyìn i logo.
15 Ṣugbọn ẹ má jẹ ki ẹnikẹni ninu nyin
ki o jìya bi apania, tabi bi olè, tabi bi oluṣe-
buburu, tabi bi olofófo li ọ̀ran ẹlomiran.
16 Ṣugbọn bi o ba ṣepe o jìya bi ti Kristiani
ni, ki oju ki o máṣe tì i; ṣugbọn ki o kuku
yìn Ọlọrun logo nitori eyi.
17 Nitori ti igba na de, ti idajọ yio bẹ̀rẹ lati
ile Ọlọrun wá: bi o ba si tète ti ọdọ wa bẹ̀rẹ,
opin awọn ti ko gbà Ihin-rere Ọlọrun gbọ́ yio
ha ti ri?
18 Bi o si ṣepe agbara káka li olododo yio
fi là a, nibo li enia buburu on ẹlẹṣẹ yio gbé
yọju si?
19 Nitorina ẹ jẹ ki awọn ti njìya gẹgẹ bi ifẹ
Ọlọrun, ki o fi ipamọ́ ọkàn wọn le e lọwọ ni
rere iṣe, bi ẹnipe fun Ẹlẹda olõtọ.

## ORI 5.

AWỌN alàgba ti o wà ninu nyin ni mo bẹ̀, emi
ẹniti iṣe alàgba pẹlu, ati ẹlẹri ìya Kristi, ati
olubapin ninu ogo ti a o fi hàn:
2 Ẹ ma bọ́ agbo agutan Ọlọrun ti o wà ninu
nyin, ẹ ma bojuto o, ki iṣe ti ifi iyanju ṣe,
bikoṣe ti ifẹ inu didùn; ki iṣe nitori ère-

kere ijẹ, bikoṣe ni ti inu rere ti o ti mura
tẹlẹ;
3 Bẽni ki ẹnyin ki o máṣe bi oluwa lori
ilẹ-nini Ọlọrun, ṣugbọn bikoṣe pe ki ẹ ma ṣe
apẹrẹ fun agbo na.
4 Nigbati olori Oluṣọ agutan ba si fi ara hàn,
ẹnyin o gbà ade ogo ti ki iṣa.
5 Bẽ pẹlu, ẹnyin ipẽrẹ, ẹ foribalẹ fun awọn
àgba. Ati gbogbo nyin ẹ ma foribalẹ fun ara
nyin, ki a si fi irẹlẹ wọ̀ nyin li aṣọ: nitori
Ọlọrun kọjùjasi awọn onirera, ṣugbọn o fi ore-
ọfẹ fun awọn onirẹlẹ ọkàn.
6 Nitorina ẹ rẹ̀ ara nyin silẹ labẹ ọwọ́ agbara
Ọlọrun, ki on ki o si gbé nyin leke li akokò:
7 Ẹ ma kó gbogbo aniyan nyin le e lọwọ;
nitori ti o nṣe aniyan nyin.
8 Ẹ ma wà li airekọja, ẹ ma ṣọra; nitori Èṣu,
ọtá nyin, bi kiniun ti nke ramuramu, o nrìn ká
kiri, o nwá ẹniti yio pajẹ kiri:
9 Ẹniti ki ẹnyin ki o kọjùjasi girigiri nipa
igbagbọ́, ki ẹnyin ki o mọ̀ pe ipọnju na ti ṣẹ
ninu awọn arakọnri nyin ti o wà li aiye.
10 Ṣugbọn Ọlọrun ore-ọfẹ gbogbo, ti o pè wa
sinu ogo rẹ̀ ti kọ nipẹkun nipa Kristi Jesu,
nigbati ẹnyin ba jìya nigba diẹ, ki o ṣe nyin li
aṣepé, ki o fi ẹsẹ nyin mulẹ, ki o fun nyin li
agbara, ki o fi idi nyin kalẹ.
11 On li ogo ati agbara mbẹ fun lai ati lailai.
Amin.
12 Lati ọwọ́ Silfanu, si nyin arakọnri olõtọ,
bi emi ti rò, mo kọwe diẹ yi, emi ngbà nyin
niyanju, emi si njẹri pe, eyiyi li otitọ ore-ọfẹ
Ọlọrun, ninu eyi ti ẹnyin gbé duro.

13 Ijọ enia Ọlọrun ni Babiloni, ti a yàn pẹlu
nyin, kí nyin; ati Marku ọmọ mi.
14 Ifẹnukonu ifẹni ni ki ẹ fi kí ara nyin.
Ki alafia ki o wà pẹlu gbogbo ẹnyin ti o mbẹ
ninu Kristi Jesu. Amin.

---

EPISTELI EKEJI TI

# PETERU,

FUN ENIA GBOGBO.

---

## ORI 1.

SIMONI PETERU, iranṣẹ ati Aposteli Jesu
Kristi, si awọn ti o ti gbà irú iyebiye igbagbọ́
na pẹlu wa, nipa ododo Ọlọrun ati Jesu Kristi
Olugbala wa:
2 Ki ore-ọfẹ ati alafia ki o ma bisi i fun nyin
nipa ìmọ ti Ọlọrun, ati ti Jesu Oluwa wa,
3 Gẹgẹ bi agbara rẹ̀ ọrun ti fun wa li ohun
gbogbo ti iṣe ti ìye ati ti ìwabi-Ọlọrun, nipa
ìmọ ẹniti o ti pè wa si ogo ati si ìwa-ọrun:
4 Nipa eyi ti a nfi ileri nlanla ati iyebiye fun
wa: pe nipa wọnyi ni ki ẹnyin ki o le ṣe
alabapin ninu ìwa ẹda ọrun, ni ti ẹnyin nyọ
kuro ninu ibajẹ ti o wà li aiye nipa ifẹkufẹ.
5 Ati pẹlu eyi, ẹ ma ṣe aisimi gbogbo, ẹ fi
ìwa-ọrun kún igbagbọ́ nyin; ati ìmọ kún ìwa-
ọrun;

6 Ati airekọja kún ìmọ; ati sũru kún aire-
kọja; ati ìwabi-Ọlọrun kún sũru;
7 Ati ifẹ ọmọnikeji kún ìwabi-Ọlọrun; ati
ifẹni kún ifẹ ọmọnikeji.
8 Nitori bi nkan wọnyi ba mbẹ ninu nyin,
ti o si pọ̀, nwọn ki yio mu nyin di aṣálẹ tabi
alaileso ni ìmọ Jesu Kristi Oluwa wa.
9 Ṣugbọn ẹniti o ba ṣe alaini nkan wọnyi, o
fọju, ko le riran li òkere, o si ti gbagbé pe a ti
wẹ̀ on nu kuro ninu ẹ̀ṣẹ rẹ̀ lailai.
10 Nitorina, ará, ẹ kuku ma ṣe aisimi, lati
sọ ìpe ati ìyan nyin di dajudaju: nitori bi
ẹnyin ba nṣe nkan wọnyi, ẹnyin ki yio ṣubu
titi lai:
11 Nitori bẽli a o ṣe ìlana silẹ fun nyin pipọ-
pipọ si ijọba ainipẹkun ti Jesu Kristi Oluwa
ati Olugbala wa.
12 Nitorina emi ki yio jafara ati ma rán nyin
leti nkan wọnyi nigba-gbogbo, bi ẹnyin tilẹ
ti mọ̀ wọn, ti ẹsẹ nyin si mulẹ ninu otitọ
isisiyi.
13 Emi si rò pe o yẹ, niwọn bi emi ti mbẹ
ninu agọ́ yi, lati ma fi iranti rú nyin soke;
14 Ni bi emi ti mọ̀ pe, nisisiyi li emi o bọ
agọ́ mi yi silẹ, gẹgẹ bi Jesu Kristi Oluwa wa
ti fihàn mi.
15 Ati pẹlu, emi o si ma rọju, ki ẹnyin ki
o le ma ranti nkan wọnyi nigba-gbogbo lẹhin
ikú mi.
16 Nitoriti awa ko tọ̀ ìtan asan ti a fi ọgbọ́n-
kọgbọn la silẹ lẹhin, nigbati awa nfi agbara
ati wíwa ti Jesu Kristi Oluwa wa hàn nyin,
ṣugbọn awa ni iṣe ẹlẹri ojuri ti ọlánla rẹ̀.

17 Nitoriti o gbà ọlá on ogo lọwọ Ọlọrun
Baba, nigbati irú ohùn nì fọ̀ si i lati ogo nla
na wá pe, Eyiyi li olufẹ Ọmọ mi, ẹniti inu mi
dùn si jọjọ.
18 Ati ohùn yi ti o ti ọrun wá awa gbọ́,
nigbati awa mbẹ pẹlu rẹ̀ lori òke na mimọ́.
19 Awa si ni ọ̀rọ asọtẹlẹ ti o daniloju jù
bẽ lọ; ninu eyi ti o yẹ gidigidi lati fiyesi,
bi imọlẹ ti o mọ́ ni ibi òkunkun kan, titi
afẹmọ́jumọ, ati irawọ owurọ̀ yio fi là li àiya
nyin:
20 Ki ẹ tète mọ̀ eyi na, pe ko si ọkan ninu
asọtẹlẹ inu Iwe mimọ́ Ọlọrun ti o ni itumọ̀
ìkọkọ.
21 Nitoriti asọtẹlẹ ko ti ipa ifẹ enia wá ni-
gbãni: ṣugbọn awọn enia mimọ́ Ọlọrun nwi
bi ati nsọ si wọn ninu wá lati ọwọ́ Ẹmí Mimọ́.

## ORI 2.

ṢUGBỌN awọn woli eke wà ninu awọn enia na
pẹlu, gẹgẹ bi awọn olukọni eke yio si wà ninu
nyin, awọn ẹniti yio ti abẹlẹ mu adamọ egbé
wọ̀ inu nyin wá, nwọn o tilẹ ma sẹ́ Oluwa
ti o rà wọn, nwọn o si mu iparun yara wá sori
ara wọn.
2 Ọ̀pọ enia ni yio si ma tọ̀pa egbé wọn;
nitori idi ẹniti a o fi ma sọ̀rọ buburu si ipa
otitọ.
3 Ati nipasẹ ojukòkoro ni nwọn o fi ma fi
ọ̀rọ ẹ̀tan fi nyin ṣe ọjà tità: idajọ ẹniti ko
duro pẹ titi mọ́ nisisiyi, ati ẹbi awọn ẹniti
ko tõgbe.
4 Nitoripe bi Ọlọrun ko ti da awọn angeli

ti o ti ṣẹ̀ si, ṣugbọn ti o tì wọn lọ si isalẹ ọrun-
apadi, ti o si fi wọn sinu ẹ̀wọn òkunkun lati
pa wọn mọ́ dè ọjọ idajọ;
5 Ti ko si da aiye igbãni si, ṣugbọn o
yọ Noah (pẹlu enia meje,) oniwãsu ododo,
nigbati o tú omi dà si aiye awọn enia
buburu;
6 Ti o si sọ awọn ilu Sodomu on Gomora di
ẽru, nigbati o nfi ifọ́ afọbajẹ da wọn lẹbi, ti
o nfi wọn ṣe apẹrẹ fun awọn ti yio ma hù ìwa
buburu nigbẹhin;
7 O si gbà Lotu là olotitọ, ti inu rẹ̀ bajẹ si
ìwa ẽri awọn enia buburu:
8 (Nitori ọkọnri olododo nì bi o ti ba wọn
joko, ti o ngbọ́ ti o si nri ìwa buburu wọn,
ọkàn otitọ rẹ̀ bajẹ li ojojumọ́;)
9 Oluwa mọ̀ bi on o ti yọ awọn ẹni ìwabi-
Ọlọrun kuro ninu ipọnju, on ati pa awọn
alaiṣõtọ mọ́ dè ọjọ idajọ lati ṣẹ̀ niṣẹ:
10 Ṣugbọn jù gbogbo rẹ̀ lọ awọn ti ntọ̀ ifẹ
ara lẹhin ni ifẹkufẹ ẽri, ti nwọn si ngàn ijoye.
Agidi ni nwọn, aṣe-tinu ẹni, nwọn ko bẹ̀ru ati
ma sọ̀rọ buburu si awọn oloye.
11 Nigbati awọn angeli, ti o pọ̀ li agbara
ati ni ipá, ko ti mu ọ̀rọ ẹ̀gan wọn wá siwaju
Oluwa.
12 Ṣugbọn awọn wọnyi, bi ẹranko igbẹ́ nipa
ti ara, ti a da lati ma mu pa, nwọn nsọ̀rọ
buburu si ohun ti oyé ko yé wọn; nwọn o si
ṣegbé raurau ninu ibajẹ ara wọn;
13 Nwọn o si jẹ ère aiṣododo, bi awọn ti o
kà a si aiye ijẹ lati ma jẹ didùn aiye li ọsán.
Abawọn on àbukun ni nwọn, nigbati nwọn nfi

ẹtan ara wọn jẹ aiye, nigbati nwọn ba mbá
nyin jẹun;
14 Oloju ti o kún fun panṣaga, ti ko si le
dẹkun ẹ̀ṣẹ idá; ẹniti ntàn ọkàn ti ko fi ẹsẹ
mulẹ jẹ: àiya ti nwọn ti nfi iṣe iṣẹ ojukòkoro;
awọn ọmọ egún:
15 Awọn ti o ti 'kọ̀ ọ̀na otitọ silẹ, ti nwọn
yapa, nwọn ntọ̀ ipa ọ̀na Balaamu ọmọ Bosoru,
ẹniti o fẹ ère aiṣododo;
16 Ẹniti a si bawi nitori ẹ̀ṣẹ rẹ̀: odi
kẹtẹkẹtẹ nfi ohùn enia sọ̀rọ, o kọ̀ agidi
woli na.
17 Awọn wọnyi ni kanga ti ko li omi, ikuku
ti ẹfũfu ngbá kiri; awọn ẹniti a pa òkunkun
biribiri mọ́ de titi lai.
18 Nitori igbati nwọn ba nsọ́rọ ihalẹ asan
nla, nipa ifẹ ara, ati aṣeju, nwọn ama tàn
awọn ti o ti yọ kuro tan lọdọ awọn ti o wà li
ọ̀na ṣiṣì.
19 Nigbati nwọn ba nṣe ileri omnira fun
wọn, ẹrú idibajẹ li awọn tikara wọn: nitori
ọwọ́ ẹniti ati ṣẹgun ẹni, ati ọwọ́ oluwarẹ̀ na li
a si ti sọ ọ di ondè.
20 Nitori igbẹhin ti nwọn ba ti yọ tan kuro
ninu ẽri aiye, nipa ìmọ Jesu Kristi Oluwa
ati Olugbala wa, bi nwọn ba si tun fi ara wọn
kọ́ ninu rẹ̀, ti a si ṣẹgun wọn, igbẹhin wọn
buru jù iṣaju lọ.
21 Nitoriti o san fun wọn, ki nwọn ki o má
kuku mọ̀ ọ̀na ododo, jù igbẹhin ti nwọn mọ̀
ọ tan, ki nwọn ki o yipada kuro ninu ofin
mimọ́ ti a fifun wọn.
22 Ṣugbọn o ṣẹ si wọn bi owe otitọ ni, Ajá

tún pada si èbi ara rẹ̀; ati abo ẹlẹdẹ ti a wẹ̀
tan, o si pada sinu àfọ rẹ̀ ninu ẹrẹ̀.

## ORI 3.

Olufẹ, iwe keji yi ni mo kọ si nyin nisisiyi;
ninu mejeji na li emi nrú inu nyin funfun
soke nipa iranti:
2 Ki ẹnyin ki o le ma ranti ọ̀rọ ti ati ẹnu
awọn woli mimọ́ sọ ṣaju, ati ofin awa ti iṣe
aposteli Oluwa ati Olugbala wa:
3 Ki ẹ tète mọ̀ eyi na pe, awọn ẹlẹgan yio
de nigba ọjọ ikẹhin, nwọn o ma rìn nipa ifẹ
ara wọn,
4 Nwọn o si ma wipe, Nibo ni ileri wíwa rẹ̀
gbé wà? nigbati awọn baba sá ti sùn, bakan-
na li ohun gbogbo ri lati igba ọjọ ìwa.
5 Eyiyi ni nwọn nfẹ ifi mimọ̀ ṣe alaimọ̀, pe
nipa ọ̀rọ Ọlọrun li awọn ọrun ti wà li atijọ,
ati ti ilẹ yọri jade ninu omi, ti o si duro ninu
omi:
6 Nipa eyi ti aiye ti o wà nigbãni, ti o rì
ninu omi, o parun:
7 Ṣugbọn awọn ọrun ati aiye, ti mbẹ nisi-
siyi, nipa ọ̀rọ na li a fi ṣura, ti a si pa wọn
mọ́ dè iná ọjọ idajọ, ati dè ọjọ egbé awọn enia
buburu.
8 Ṣugbọn, olufẹ, ki ẹ máṣe alaimọ̀ nkan
ṣoṣo yi, pe ọjọ kan lọdọ Oluwa bi ẹgbẹ-
run ọdún li o ri, ati ẹgbẹrun ọdún bi ọjọ
kan.
9 Oluwa ko jafara nipa ileri rẹ̀, bi awọn
ẹlomiran iti kà ijafara; ṣugbọn o mu sũru
sipa ọdọ wa, niti ti ko fẹ ki ẹnikẹni ki o

ṣegbé, ṣugbọn bikoṣe pe ki gbogbo awọn enia
ki o wá si ironupiwada.
10 Ṣugbọn ọjọ Oluwa mbọ̀wa bi olè li oru;
ninu eyi ti awọn ọrun yio fò lọ ti awọn ti
ariwo nla, ati awọn ori-ẹ̀ya rẹ̀ yio si ti inu
oru gbigbona di yíyọ, ilẹ pẹlu ati iṣẹ ti o wà
ninu rẹ̀ yio si jóna lulu.
11 Njẹ bi nkan wọnyi gbogbo yio ti yọ́ nì,
irú enia bawo li ẹnyin iba jẹ ninu ìwa mimọ́
gbogbo ati ìwabi-Ọlọrun,
12 Ti ẹnyin nwoye, ti ẹnyin si nmura giri dè
wíwa ọjọ Ọlọrun, ninu eyi ti awọn ọrun yio
gbiná, ti nwọn yio di yíyọ, ati ori-ẹ̀ya rẹ̀ yio si
ti inu oru gbigbona di yíyọ?
13 Ṣugbọn gẹgẹ bi ileri rẹ̀, awa nwoye
awọn ọrun titun ati aiye titun, nibiti ododo
gbé wà.
14 Nitorina, olufẹ, bi ẹnyin ti nwoye irú
nkan wọnni, ẹ mura giri, ki a le bá nyin
ni tirẹ̀ li alafia, li aili abawọn, ati li aili
àbukun.
15 Ki ẹ si ma kà a si pe, sũru Oluwa
wa igbala ni; ati bi Paulu pẹlu, arakọnri
olufẹ wa, ti kọwe si nyin, gẹgẹ bi ọgbọ́n ti a
fifun u;
16 Ati pẹlu ninu episteli rẹ̀ gbogbo, o nsọ̀rọ
nkan wọnyi; ninu eyi ti ohun miran ti o
ṣoro mọ̀ gbé wà, ti awọn òpe ati awọn alai-
duro nibikan nlọ́, bi nwọn ti nṣe Iwe mimọ́
Ọlọrun miran, si iparun ara wọn.
17 Nitorina ẹnyin olufẹ, bi ẹnyin ti mọ̀ nkan
wọnyi tẹlẹ, ẹ ma kiyesi ara, nitori ki a má
ba fi ìṣina awọn enia buburu fà nyin, ki

ẹnyin ki o má ba ṣubu kuro ni iduro nyin
ṣinṣin.
18 Ṣugbọn ki ẹnyin ki o ma dàgba ninu ore-
ọfẹ, ati ninu ìmọ Jesu Kristi Oluwa ati Olu-
gbala wa. On li ogo wà fun ati nisisiyi ati
titi lai. Amin.

---

EPISTELI EKINI TI

# JOHANNU,

FUN ENIA GBOGBO.

---

## ORI 1.

EYITI o ti wà li àtetekọṣe, ti awa ti gbọ́, ti awa
ti fi oju wa ri, ti awa si ti tẹjumọ wò, ti ọwọ́
wa si dìmu, niti Ọrọ ìye;
2 (Nitoriti ìye ti farahàn, awa si ri i, awa si
jẹri, awa si sọ ìye ainipẹkun na fun nyin, ti o
ti mbẹ pẹlu Baba, ti o si farahàn fun wa;)
3 Eyiti awa ti ri, ti awa si ti gbọ́ li awa nsọ
fun nyin, ki ẹnyin pẹlu ki o le ni ìdapọ pẹlu
wa: .ati nitõtọ ìdapọ wa mbẹ pẹlu Baba, ati
pẹlu Jesu Kristi Ọmọ rẹ̀.
4 Nkan wọnyi li awa kọwe si nyin, ki ayọ̀
nyin ki o le kún.
5 Njẹ eyi ni ọ̀rọ ti awa ti gbọ́ lọdọ rẹ̀, ti
awa si sọ fun nyin, pe imọlẹ li Ọlọrun, ati pe
ọ̀kunkun ko si lara rẹ̀ rara.
6 Bi awa ba wipe awa ni ìdapọ pẹlu rẹ̀, ti

awa si nrìn li òkunkun, awa nṣeke, awa ko si
ṣe otitọ:
7 Ṣugbọn bi awa ba nrìn ninu imọlẹ, bi on ti
mbẹ ninu imọlẹ, awa ni ìdapọ pẹlu ara wa, ati
ẹ̀jẹ Jesu Kristi Ọmọ rẹ̀ ni nwẹ̀ wa nù kuro
ninu ẹ̀ṣẹ wa gbogbo.
8 Bi awa ba wipe awa ko li ẹ̀ṣẹ, awa tàn ara
wa jẹ, otitọ ko si si ninu wa.
9 Bi awa ba jẹwọ ẹ̀ṣẹ wa, olõtọ ati olododo
li on lati dari ẹ̀ṣẹ wa jì wa, ati lati wẹ̀ wa nù
kuro ninu aiṣododo gbogbo.
10 Bi awa ba wipe awa ko ṣẹ̀, awa mu u li
eke, ọ̀rọ rẹ̀ ko si si ninu wa.

## ORI 2.

ẸNYIN ọmọde mi, iwe nkan wọnyi ni mo kọ
si nyin, ki ẹ máṣe ṣẹ̀. Bi ẹnikẹni ba ṣẹ̀,
awa ni alagbawi kan lọdọ Baba, Jesu Kristi
olododo:
2 On ni si iṣe ètutu fun ẹ̀ṣẹ wa: ki si iṣe
kìki ti wa, ṣugbọn ati fun ẹ̀ṣẹ gbogbo araiye
pẹlu.
3 Nipa eyi li awa si mọ̀ pe awa mọ̀ ọ, bi awa
ba npa ofin rẹ̀ mọ́.
4 Ẹniti o ba wipe, emi mọ̀ ọ, ti ko si pa ofin
rẹ̀ mọ́, eleke ni, otitọ ko si si ninu rẹ̀.
5 Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba pa ọ̀rọ rẹ̀ mọ́, lara
rẹ̀ li a gbé mu ifẹ Ọlọrun pé nitõtọ: nipa eyi
li awa mọ̀ pe awa mbẹ ninu rẹ̀.
6 Ẹniti o ba wipe on ngbé inu rẹ̀, on na si
yẹ lati ma rìn bẹ̃ pẹlu, gẹgẹ bi on ti nrìn.
7 Ẹnyin ará, emi ko kọwe ofin titun si
nyin, bikoṣe ofin atijọ ti ẹnyin ti ni li

àtetekọṣe. Ofin atijọ ni ọ̀rọ ti ẹnyin ti gbọ́ li
àtetekọṣe.
8 Ẹ̀wẹ, ofin titun kan ni mo kọwe si nyin,
ohun ti iṣe otitọ ninu rẹ̀ ati ninu nyin:
nitoriti òkunkun ti kọja, otitọ imọlẹ si ntàn
nisisiyi.
9 Ẹniti o ba wipe on mbẹ ninu imọlẹ, ti o
si korira arakọnri rẹ̀, o mbẹ ninu òkunkun
titi o fi di isisiyi.
10 Ẹniti o ba fẹ arakọnri rẹ̀ o duro ninu
imọlẹ, ko si si ohun ìdugbolu ninu rẹ̀.
11 Ṣugbọn ẹniti o ba korira arakọnri rẹ̀ o
mbẹ ninu òkunkun, o si nrìn ninu òkunkun,
ko si mọ̀ ibi ti on nrè, nitoriti òkunkun ti ṣú
u li oju.
12 Emi kọwe si nyin, ẹnyin ọmọde, nitori ti
a dari ẹ̀ṣẹ nyin jì nyin nitori orukọ rẹ̀.
13 Emi kọwe si nyin, ẹnyin baba, nitori ti
ẹnyin ti mọ̀ on, ẹniti o wà lati igba àtete-
kọṣe. Emi kọwe si nyin, ẹnyin ọmọkọnri,
nitori ti ẹnyin ti ṣẹgun ẹni buburu nì. Emi
kọwe si nyin, ẹnyin ọmọde, nitori ti ẹnyin ti
mọ̀ Baba.
14 Emi ti kọwe si nyin, ẹnyin baba, nitori
ti ẹnyin ti mọ̀ on, ẹniti o wà lati igba àtete-
kọṣe. Emi ti kọwe si nyin, ẹnyin ọmọkọnri,
nitori ti ẹnyin li agbara, ti ọ̀rọ Ọlọrun si
duro ninu nyin, ati ti ẹnyin si ṣẹgun ẹni
buburu nì.
15 Ẹ máṣe fẹ aiye, tabi ohun ti mbẹ ninu
aiye. Bi ẹnikẹni ba fẹ aiye, ifẹ ti Baba ko si
ninu rẹ̀.
16 Nitori ohun gbogbo ti mbẹ li aiye, ifẹ-

kufẹ ara, ati ifẹkufẹ oju, ati irera aiye, ko si
ni ti Baba, bikoṣe ni ti aiye.
17 Aiye si nkọja lọ, ati ifẹkufẹ rẹ̀: ṣugbọn
ẹniti o ba nṣe ifẹ Ọlọrun ni yio duro lailai.
18 Ẹnyin ọmọde, igba ikẹhin li eyi: bi ẹnyin
si ti gbọ́ pe Aṣodisi-Kristi mbọ̀wa, ani nisisiyi
Aṣodisi-Kristi pupọ̀ ni mbẹ; nipa eyi ti awa fi
mọ̀ pe igba ikẹhin li eyi.
19 Nwọn ti ọdọ wa jade, ṣugbọn nwọn ko
si ninu wa; nitoripe nwọn iba ti wà ninu wa,
aniani ko si nwọn iba bá wa duro: ṣugbọn
nwọn jade ki a le fi wọn hàn pe gbogbo nwọn
ki iṣe ti inu wa.
20 Ṣugbọn ẹnyin ni itorórosi lati ọdọ Ẹni
Mimọ́ nì wá, ẹnyin si mọ̀ ohun gbogbo.
21 Emi ko kọwe si nyin nitoripe ẹnyin ko
mọ̀ otitọ, ṣugbọn nitori ti ẹnyin mọ̀ ọ, ati pe
ko si eke ninu otitọ.
22 Tani iṣe eleke bikoṣe ẹniti o ba sẹ́ pe
Jesu ki iṣe Kristi? On ni Aṣodisi-Kristi, ti o
ba sẹ́ Baba ati Ọmọ.
23 Ẹnikẹni ti o ba sẹ́ Ọmọ, on na ni ko gbà
Baba: ṣugbọn ẹniti o ba jẹwọ Ọmọ o gbà
Baba pẹlu.
24 Nitorina ki eyini ki o duro ninu nyin, ti
ẹnyin ti gbọ́ li àtetekọṣe. Bi eyi ti ẹnyin ti
gbọ́ li àtetekọṣe ba bá nyin duro, ẹnyin o si
duro pẹlu ninu Ọmọ ati ninu Baba.
25 Eyi si ni ileri na ti o ti ṣe fun wa, ani ìye
ainipẹkun.
26 Nkan wọnyi ni mo kọwe si nyin nipasẹ
awọn ti ntàn nyin jẹ.
27 Ṣugbọn itorórosi ti ẹnyin ti gbà lọwọ rẹ̀

o bá nyin duro, ẹnyin ko si ni pe ẹnikan nkọ́
nyin: ṣugbọn bi itorórosi na ti nkọ́ nyin ninu
ohun gbogbo, ti on si iṣe otitọ, ti ki si iṣe
eke, ati gẹgẹ bi o ti kọ́ nyin, ẹnyin o si duro
ninu rẹ̀.
28 Ati nisisiyi, ẹnyin ọmọde, ẹ duro ninu
rẹ̀; nipe, nigbati on o ba farahàn, ki awa ki
o le ni igbẹkẹle, ki a má si ṣe tiju niwaju rẹ̀
nigba atibọ̀ rẹ̀,
29 Bi ẹnyin ba mọ̀ pe olododo ni, ẹ mọ̀ pe a
bí olukuluku ẹniti nṣe ododo ninu rẹ̀.

## ORI 3.

KIYESI i, irú ifẹ ti Baba fi fun wa, pe ki a le
ma pè wa li ọmọ Ọlọrun: nitorina aiye ko mọ̀
wa, nitoriti ko mọ̀ ọ.
2 Olufẹ, njẹ nisisiyi ọmọ Ọlọrun li awa iṣe,
ko si ti fihàn bi awa o ti jasi: ṣugbọn awa
mọ̀ pe, nigbati on o farahàn, awa o dabi rẹ̀;
nitoriti awa o ri i bi on ti ri.
3 Ati olukuluku ẹniti o ba ni ireti yi ninu
rẹ̀, a wẹ̀ ara rẹ̀ mọ́, gẹgẹ bi on si ti mọ́.
4 Ẹnikẹni ti o dẹṣẹ o ru ofin pẹlu: nitori ẹ̀ṣẹ
ni riru ofin.
5 Ẹnyin si mọ̀ pe, on farahàn lati mu ẹ̀ṣẹ wa
kuro; ati lara rẹ̀ ẹ̀ṣẹ ko si.
6 Ẹnikẹni ti o ba ngbé inu rẹ̀ kọ ṣẹ̀: ẹnikẹni
ti o ba ṣẹ̀ ko ri i, bẽni ko mọ̀ ọ.
7 Ẹnyin ọmọde, ẹ máṣe jẹ ki ẹnikẹni ki o tàn
nyin: ẹniti o ba nṣe ododo, o jasi olododo,
gẹgẹ bi on ti iṣe olododo.
8 Ẹnikẹni ti o ba dẹṣẹ ti Èṣu ni; nitoriti
Èṣu ti ṣẹ̀ lati igba àtetekọṣe. Nitori idi eyi li

Ọmọ Ọlọrun farahàn, ki o le pa iṣẹ ti Èṣu
run.
9 Ẹnikẹni ti a bí nipa ti Ọlọrun ko dẹṣẹ;
nitoriti irú rẹ̀ mbẹ ninu rẹ̀: on ko si le ṣẹ̀,
nitoriti a bí i nipa ti Ọlọrun.
10 Ninu eyi li a nfi awọn ọmọ Ọlọrun hàn,
ati awọn ọmọ Èṣu: ẹnikẹni ti ko ba ṣe ododo
ki iṣe ti Ọlọrun, ati ẹniti ko fẹ arakọnri rẹ̀.
11 Nitori eyi ni ọ̀rọ ti ẹnyin gbọ́ li àtete-
kọṣe, ki awa ki o le ma fẹ ara wa.
12 Ki iṣe bi Kaini, ti iṣe ti ẹni buburu nì, ti
o si pa arakọnri rẹ̀? Nitori kili o ṣe pa a?
Nitoriti iṣẹ on ṣe buburu, ti ti arakọnri rẹ̀ si
ṣe rere.
13 Ki ẹnu ki o máṣe yà nyin, ẹnyin ará mi,
bi aiye ba korira nyin.
14 Awa mọ̀ pe awa ti kọja lati inu ikú sinu
ìye, nitori ti awa fẹ awọn ará. Ẹnikẹni ti ko
ba fẹ ará rẹ̀ o ngbé inu ikú.
15 Ẹnikẹni ti o ba korira arakọnri rẹ̀ on ni
olupani: ẹnyin si mọ̀ pe ìye ainipẹkun ko le ba
olupani kan gbé.
16 Nipa eyi li awa mọ̀ ifẹ Ọlọrun, nitoriti o
fi ẹmí rẹ̀ lelẹ fun wa: o si yẹ ki awa fi ẹmí wa
lelẹ fun awọn ara.
17 Ṣugbọn ẹniti o ba ni ohun rere ti aiye
yi, ti o si ri arakọnri rẹ̀ ti iṣe alaini, ti o si sé
iyọnu rẹ̀ si i, ifẹ Ọlọrun yio ha ti bá oluwarẹ̀
gbé?
18 Ẹnyin ọmọde mi, ẹ máṣe jẹ ki a fi kìki
ẹ̀nu ṣe ifẹ, tabi kìki ahọn; bikoṣe ni iṣe ati ni
otitọ.
19 Ati nipa eyi li awa mọ̀ pe awa mbẹ ni ti

inu otitọ, ati pe awa o si ṣe dajudaju ọkàn wa
niwaju rẹ̀.
20 Nitori bi ọkàn wa ba da wa lẹbi, Ọlọrun
tobi jù ọkàn wa lọ, o si mọ̀ ohun gbogbo.
21 Olufẹ bi ọkàn wa ko ba da wa lẹbi, njẹ
awa ni igbẹkẹle sipa ti Ọlọrun.
22 Ati ohunkohun ti awa ba bère, awa ri
gbà lọdọ 'rẹ̀, nitori ti awa pa ofin rẹ̀ mọ́,
ti awa si nṣe nkan wọnni ti o ṣe ohun ìwu
niwaju rẹ̀.
23 Eyi si li ofin rẹ̀, pe ki awa ki o le gbà
orukọ Jesu Kristi Ọmọ rẹ̀ gbọ́, ki a si fẹ ara
wa, gẹgẹ bi o ti fi ofin fun wa.
24 Ẹniti o ba si pa ofin rẹ̀ mọ́ o mba a gbé
inu rẹ̀, ati on ninu rẹ̀. Ati nipa eyi li awa
mọ̀ pe o mba wa gbé inu wa, nipa Ẹmí ti o
fifun wa.

## ORI 4.

Olufẹ, ẹ máṣe gbà gbogbo ẹmí gbọ́, ṣugbọn ẹ
dan awọn ẹmí wò bi nwọn iba ṣe ti Ọlọrun:
nitoriti awọn woli eke pupọ̀ ti jade lọ sinu
aiye.
2 Nipa eyi ni ki ẹnyin ki o fi mọ̀ Ẹmí Ọlọ-
run: Gbogbo ẹmí ti o ba jẹwọ pe, Jesu Kristi
wá nipa ti ara, ti Ọlọrun ni:
3 Gbogbo ẹmí ti ko si jẹwọ pe, Jesu Kristi
wá nipa ti ara, ki iṣe ti Ọlọrun: eyi li ẹmí
Aṣodisi-Kristi na, nipa eyi ti ẹnyin ti gbọ́ pe
yio de; ani nisisiyi o si mbẹ ninu aiye na.
4 Ti Ọlọrun li ẹnyin, ọmọde, ẹnyin si ti
ṣẹgun wọn: nitoripe atobijù li ẹniti mbẹ ninu
nyin, jù ẹniti o mbẹ ninu aiye lọ.

5 Ti inu aiye ni nwọn: nitorina ni nwọn ṣe
nsọ ti aiye, aiye si gbọ́ ti wọn.
6 Ti Ọlọrun li awa: ẹniti o ba mọ̀ Ọlọrun o
gbọ́ ti wa; ẹniti ki iṣe ti Ọlọrun ko gbọ́
ti wa. Nipa eyi li awa mọ̀ ẹmí otitọ, ati
ẹmí eke.
7 Olufẹ, ẹ jẹ ki a fẹ ara wa: nitoripe ifẹ ni
ti Ọlọrun; ati gbogbo ẹniti o ba fẹ ni a bí i
nipa ti Ọlọrun, o si mọ̀ Ọlọrun.
8 Ẹniti ko ba ṣe ifẹ ko mọ̀ Ọlọrun; nitoripe
Ọlọrun ni ifẹ.
9 Ninu eyi li a gbé fi ifẹ Ọlọrun hàn
si wa, nitoriti Ọlọrun rán Ọmọ bíbi rẹ̀
nikanṣoṣo si aiye yi, ki awa ki o le yè ni-
pasẹ rẹ̀.
10 Nipa eyi ni ifẹ, ki iṣe pe ti awa fẹ Ọlọ-
run, bikoṣe pe o fẹ wa, ti o si rán Ọmọ rẹ̀ ṣe
ètutu fun ẹ̀ṣẹ wa.
11 Olufẹ, bi Ọlọrun ba fẹ wa tobẹ̃, o si yẹ ki
awa ki o fẹ ara wa pẹlu.
12 Ẹnikẹni ko ri Ọlọrun nigba kan ri. Bi
awa ba fẹ ara wa, Ọlọrun mba wa gbé, a si mu
ifẹ rẹ̀ pé ninu wa.
13 Nipa eyi li awa mọ̀ pe awa mba a gbé
inu rẹ̀, ati on ninu wa, nitoriti o ti fi Ẹmí rẹ̀
fun wa.
14 Awa si ti ri, a si jẹri, pe Baba rán Ọmọ
lati ṣe Olugbala fun araiye.
15 Ẹnikẹni ti o ba jẹwọ pe Jesu Ọmọ Ọlọ-
run ni, Ọlọrun ngbé inu rẹ̀, ati on ninu
Ọlọrun.
16 Awa si ti mọ̀, a si gbà ifẹ ti Ọlọrun
ni si wa gbọ́. Ọlọrun ni ifẹ; ẹniti o ba si

ngbé inu ifẹ o ngbé inu Ọlọrun, ati Ọlọrun
ninu rẹ̀.
17 Nipa eyi li a mu ifẹ wa pé, ki awa ki o le
ni igboiya li ọjọ idajọ: nitoripe bi o ti ri, bẹ̃li
awa si ri li aiye yi.
18 Ìbẹru ko si ninu ifẹ; ṣugbọn ifẹ ti o pé o
lé ìbẹru jade: nitoriti ìbẹru ni oró. Ẹniti o
bẹ̀ru ko pé ninu ifẹ.
19 Awa fẹ ẹ, nitoriti on tète fẹ wa.
20 Bi ẹnikan ba wipe, Ẹmi fẹ Ọlọrun, ti o si
korira arakọnri rẹ̀, eleke ni: nitori ẹniti ko fẹ
arakọnri rẹ̀ ti o ri, yio ti ṣe fẹ Ọlọrun ti on
ko ri?
21 Ofin yi li awa si ri gbà lati ọwọ́ rẹ̀ wá,
Pe ẹniti o ba fẹ Ọlọrun, o fẹ arakọnri rẹ̀
pẹlu.

## ORI 5.

ẸNIKNI ti o ba gbagbọ́ pe Jesu ni Kristi, a bí
i nipa ti Ọlọrun: ati gbogbo ẹni ti o fẹ ẹniti o
bíni, o fẹ ẹniti a bí nipasẹ rẹ̀ pẹlu.
2 Nipa eyi li awa mọ̀ pe awa fẹ awọn ọmọ
Ọlọrun, nigbati awa fẹ Ọlọrun, ti a si pa ofin
rẹ̀ mọ́.
3 Nitori eyi ni ifẹ Ọlọrun, ki awa ki o pa
ofin rẹ̀ mọ́: ofin rẹ̀ ko si ni iroju.
4 Nitori ẹnikẹni ti a bí nipa ti Ọlọrun o
ṣẹgun aiye: eyi si ni iṣẹgun ti o ṣẹgun aiye,
ani igbagbọ́ wa.
5 Tani ẹniti o ṣẹgun aiye, bikoṣe ẹniti o
gbagbọ́ pe Jesu ni Ọmọ Ọlọrun?
6 Eyi li ẹniti o wá nipa omi on ẹ̀jẹ, ani Jesu
Kristi; ki iṣe ni kìki ipa omi, bikoṣe nipa omi

on ẹ̀jẹ. Ẹmí li o si njẹri, nitoripe otitọ li
Ẹmí na.
7 Nitoripe ẹni mẹta li o njẹri li ọrun, Baba,
Ọ̀rọ, ati Ẹmí Mimọ́: awọn mẹtẹta yi si jasi
ọkan.
8 Awọn mẹta li o si njẹri li aiye, Ẹmí, ati
omi, ati ẹ̀jẹ: awọn mẹtẹta yi si jasi ọkan.
9 Bi awa ba gbà ẹrí enia, ẹrí Ọlọrun pọ̀ju:
nitori eyi li ẹrí Ọlọrun ti o ti jẹri nipa ti
Ọmọ rẹ̀.
10 Ẹniti o ba gbà Ọmọ Ọlọrun gbọ́ o ni ẹrí
ninu ara rẹ̀: ẹniti ko ba gbà Ọlọrun gbọ́, o ti
mu u li eke; nitoriti ko gbà ẹrí na gbọ́ ti
Ọlọrun jẹri nipa ti Ọmọ rẹ̀.
11 Eyi si li ẹrí, pe ti Ọlọrun ti fun wa ni ìye
ainipẹkun, ìye yi si mbẹ ninu Ọmọ rẹ̀.
12 Ẹniti o ba ni Ọmọ o ni ìye; ẹniti ko ba si
ni Ọmọ Ọlọrun, ko si ni ìye.
13 Nkan wọnyi ni mo kọwe si ẹnyin ti
o gbà orukọ Ọmọ Ọlọrun gbọ́; ki ẹnyin
ki o le mọ̀ pe ẹnyin ni ìye ainipẹkun, ati
ki ẹnyin ki o le gbà orukọ Ọmọ Ọlọrun
gbọ́.
14 Eyiyi si ni igbẹkẹle ti awa ni nipa ọdọ rẹ̀,
pe bi awa ba bère ohunkohun gẹgẹ bi ifẹ ti
rẹ̀, o gbọ́ ti wa:
15 Bi awa ba si mọ̀ pe o gbọ́ ti wa, ohun-
kohun ti awa ba bère, awa mọ̀ pe awa ni
ìbere ti awa nwa lọdọ rẹ̀.
16 Bi ẹnikan ba ri arakọnri rẹ̀ ti nṣẹ̀ ẹ̀ṣẹ, ti
ki iṣe si ikú, ki on ki o bère, on o si fi ìye fun
awọn ti ko ṣẹ̀ si ikú. Ẹ̀ṣẹ kan mbẹ si ikú:
emi ko wipe ki on ki o gbadura fun u.

17 Aiṣododo gbogbo li ẹ̀ṣẹ: ẹ̀ṣẹ kan si mbẹ li aiṣe si ikú.

18 Awa mọ̀ pe ẹnikẹni ti a bí ni ti Ọlọrun ki iṣẹ̀; ṣugbọn ẹniti a ba bí ni ti Ọlọrun o pa ara rẹ̀ mọ́, ẹni buburu nì ko si fi ọwọ́ kàn a.

19 Awa si mọ̀ pe awa mbẹ ninu ti Ọlọrun, ati gbogbo aiye li o dubulẹ ninu ẹni buburu nì.

20 Awa si mọ̀ pe Ọmọ Ọlọrun de, ati ti o si fi oyé fun wa, ki awa ki o le mọ̀ ẹniti iṣe otitọ, awa si mbẹ ninu ẹniti iṣe otitọ, ani ninu Jesu Kristi Ọmọ rẹ̀. Eyiyi li Ọlọrun otitọ, ati ìye ainipẹkun.

21 Ẹnyin ọmọde, ẹ pa ara nyin mọ́ kuro ninu oriṣa. Amin.

---

EPISTELI EKEJI TI

# JOHANNU.

---

ALÀGBA si ayanfẹ obiri ọlọlá ati si awọn ọmọ rẹ̀, ẹniti mo fẹ nipa otitọ; ki si iṣe emi nikanṣoṣo, ṣugbọn ati gbogbo awọn ti o mọ̀ otitọ pẹlu;

2 Nitori ti otitọ, ti mba wa gbé, ti yio si ma ba wa gbé titi lai.

3 Ore-ọfẹ pẹlu nyin, ãnu, ati alafia, lati ọdọ Ọlọrun Baba wá, ati lati ọdọ Oluwa Jesu Kristi, Ọmọ Baba, ninu otitọ ati ninu ifẹ.

4 Mo yọ̀ gidigidi pe mo ri ninu awọn ọmọ rẹ nrìn ninu otitọ, bi awa ti gbà ofin lọwọ Baba.

5 Nję nisisiyi emi bę̀ ọ, obiri ọlọlá, ki işe
bi ęnipe emi kọwe ofin titun kan si ọ, şugbọn
bikoşe eyi ti awa ti ni li àtetekọşe, pe ki awa
ki o fę ara wa.
6 Eyi si ni ifę, ki awa ki o ma rìn nipa ofin
rę̀. Eyi li ofin na, pe, bi ęnyin ti gbọ́ li àtete-
kọşe, ki ęnyin ki o si ma rìn ninu rę̀.
7 Nitoriti ęlętàn pupọ̀ wọ̀ inu aiye, ti ko
jęwọ pe: Jesu Kristi wá nipa ti ara. Ęlętàn
li eyini ati Aşodisi-Kristi.
8 Ę bojuto ara nyin, ki awa ki o máşe sọ
ohun wọnni ti awa ti şe nù, şugbọn bikoşe pe
ki a ri ère kíkun gbà.
9 Ęnikęni ti o rufin, ti ko si duro ninu
ękọ́ Kristi, ko gbà Ọlọrun. Ęniti o ba duro
ninu ękọ́ Kristi, on li o gbà ati Baba ati Ọmọ.
10 Bi ęnikęni ba tọ̀ nyin wá, ti ko si mu ękọ́
yi wá, ę máşe gbà a sinu ile nyin, bę̃ni ki ę
má si şe sùre ọ̀na rere fun u:
11 Nitori ęniti o ba sùre ọ̀na rere fun u, o ni
ọwọ́ ninu işę buburu rę̀.
12 Ni bi mo ti ni ohun pupọ̀ lati kọwe si
nyin, emi ko fę ifi iwe ati tadawa kọwe si
nyin: şugbọn emi gbękęle lati tọ̀ nyin wá,
ati lati ba nyin sọ̀rọ li ojukoju, ki ayọ̀ wa ki
o le kún.
13 Awọn ọmọ arabiri rę ayanfę ki ọ. Amin.

EPISTELI ẸKẸTA TI

# JOHANNU.

---

ALÀGBA si Gaiu olufẹ gidigidi ẹniti mo fẹ nipa
otitọ.
2 Olufẹ, mo fẹ jù ohun gbogbo lọ ki iwọ ki o
le ma wà li alafia, ki o si wà ni ilera, gẹgẹ bi
ọkàn rẹ ti mbẹ li alafia.
3 Nitoriti mo yọ̀ gidigidi, nigbati awọn ara-
kọnri de, ti nwọn si njẹri otitọ ti o mbẹ ninu
rẹ, gẹgẹ bi iwọ ti nrìn ninu otitọ.
4 Emi ko ni ayọ̀ ti o tobijù bẽ̩ lọ, ki emi ki o
ma gbọ́ pe, awọn ọmọ mi nrìn ninu otitọ.
5 Olufẹ, iwọ nṣe nitõtọ li ohunkohun ti iwọ
nṣe fun awọn ará, ati fun awọn alejò;
6 Ti o njẹri ifẹni rẹ niwaju ijọ enia Ọlọrun:
ẹniti bi iwọ ba nmu wọn lọ siwaju li ọ̀na àjo
wọn nipa ìwabi-Ọlọrun, iwọ o ṣe rere:
7 Nitoripe nitori orukọ rẹ̀ ni nwọn ṣe jade lọ,
li aigbà nkan lọwọ awọn Keferi.
8 Njẹ o yẹ ki awa ki o gbà irú awọn wọnni,
ki awa ki o le jẹ alabaràn-lọwọ si otitọ.
9 Emi kọwe si ijọ enia Ọlọrun: ṣugbọn
Diotrefe, ẹniti o fẹ lati ṣe olori gbogbo ninu
wọn, ko gbà wa.
10 Nitorina bi mo ba de, emi o ranti iṣe rẹ̀
ti o ṣe, o nfi ọ̀rọ arankàn ṣefẹ́fe si wa: eyini
ko si tẹ́ ẹ lọrùn, bẽ̩ni on tikararẹ̀ ko gbà
awọn arakọnri, o si nda awọn ti iba gbà wọn

lẹkun, o nlé wọn jade kuro ninu ijọ enia
Ọlọrun.
11 Olufẹ, máṣe tọ̀ ohun ti iṣe buburu lẹhin,
ṣugbọn bikoṣe ohun ti iṣe rere. Ẹniti o ba
nṣe rere ti Ọlọrun ni: ṣugbọn ẹniti o ba nṣe
buburu ko mọ̀ Ọlọrun.
12 Demetriu li orukọ rere lọdọ gbogbo enia,
ati ni ti otitọ pẹlu: nitõtọ, ati awa pẹlu gbà
ẹrí rẹ̀ jẹ; ẹnyin si mọ̀ pe ẹrí wa otitọ ni.
13 Emi ni ohun pupọ̀ lati kọwe, ṣugbọn emi
ki yio fi tadawa on kalamu kọwe si ọ:
14 Ṣugbọn emi gbẹkẹle pe emi o ri ọ nisi-
siyi, ati pe awa o si sọ̀rọ li ojukoju. Alafia
fun ọ. Awọn ọrẹ́ kí ọ. Kí awọn ọrẹ́ li orukọ-
orukọ.

---

EPISTELI TI

# JUDA

FUN ENIA GBOGBO.

Juda, iranṣẹ Jesu Kristi, ati arakọnri Jakọbu,
si awọn ti a sọdi mimọ́ lati ọwọ́ Ọlọrun
Baba wá, ti a si pamọ́ ninu Jesu Kristi, ti
a si pè:
2 Ãnu fun nyin, ati alafia, ati ifẹ, ki o ma
bisi i.
3 Olufẹ, nigbati mo fi aisimi gbogbo kọwe
si nyin nitori igbala ti o wọpọ̀, o tọ́ fun mi
lati kọwe si nyin, ki emi si gbà nyin niyanju,

ki ẹnyin ki o le ma fi itara tẹnumọ igbagbọ́,
ti ati fifun awọn enia mimọ́ lẹ̃kan.
4 Nitoripe awọn enia kan mbẹ ti nwọn nyọ
wọ̀nu li aifarahàn, nigba atijọ ẹni ti a ti yàn
si ẹbi yi, enia alaiwabi-Ọlọrun, ti o nyi ore-ọfẹ
Ọlọrun wa pada si iwọbia, ti nwọn si nsẹ́
Oluwa Ọlọrun kanṣoṣo na, ati Jesu Kristi
Oluwa wa.
5 Nitorina emi o rán nyin leti, bi ẹnyin tilẹ
ti mọ̀ ọ lẹ̃kan, pe bi Oluwa, nigbati o gbà
awọn enia là tan lati ilẹ Egipti wá, nigba
ikẹhin o si run awọn ti ko gbagbọ́.
6 Ati awọn angeli ti ko duro ni ipò wọn
iṣaju, ṣugbọn ti nwọn fi ipò oyè wọn silẹ,
awọn li o pamọ́ dè ẹ̀wọn ainipẹkun nisalẹ
 òkunkun titi di ọjọ idajọ ni nla.
7 Ani bi Sodomu ati Gomorra, ati ilu agbe-
gbe wọn wọnni bẹ̃ gẹgẹ, ti nwọn fi ara wọn
fun àgbere iṣe, ti nwọn nlò ara òdi, awọn li o
si fi lelẹ ṣe apẹrẹ, nwọn njìya ẹsan ti iná
ainipẹkun.
8 Bẹ̃ gẹgẹ pẹlu li awọn alalá ẹgbin wọnyi, ti
nsọ ara di ẽri, ti ngàn ijoye, ati ti nwọn ama
sọ̀rọ buburu si awọn ọlọlá.
9 Ṣugbọn Mikaeli, olori awọn angeli, nigbati
mba Èṣu jà, ti o nṣe ọpalaye nitori ara okú
Mose, ko si gbọdọ mu ọ̀rọ ẹ̀gan tọ̀ ọ wá,
ṣugbọn bikoṣe pe o wipe, Oluwa ni yio ba
ọ wi.
10 Ṣugbọn awọn wọnyi nsọ̀rọ ibi si ohun ti
nwọn ko mọ̀: ṣugbọn ohun ti nwọn mọ̀ nipa
ẹda, bi ẹranko, ninu nkan wọnni ni nwọn mba
ara wọn jẹ.

11 Egbé ni fun wọn! nitoriti nwọn ti rìn
nipa ọ̀na Kaini, nwọn si fi iwọra sure tọ̀ ìṣina
Balaamu lẹhin nitori ère, nwọn si ṣegbé ninu
ariwisi Kora.
12 Wọnyi li abawọn ninu àse ifẹni nyin,
nigbati nwọn mba nyin jẹ, nwọn nfi aibẹ̀ru
bọ́ ara wọn: ikuku ni nwọn laini omi, ti
a nti ọwọ́ afẹfẹ gbá kiri; igi ti eso rẹ̀ rẹ̀
silẹ, laini eso, o kú lẹmeji, ti a fà tú ni
gbòngbo;
13 Omi okun ti nru, ti nhó ifofó itiju ara
wọn jade; alarinkiri irawọ, ti a pa dudu òkun-
kun mọ́ dè lailai.
14 Ati Enoku pẹlu, ẹni ekeje lati igba
Adamu wá, o sọ̀rọ ti iwọnyi tẹlẹ pe, Kiyesi
i, Oluwa mbọ̀wa pẹlu ẹgbãrun awọn enia rẹ̀
mimọ́,
15 Lati ṣe idajọ si ori awọn enia gbogbo, ati
lati mu oyé yé gbogbo awọn ti iṣe alaiwabi-
Ọlọrun ninu wọn, niti gbogbo iṣe aiwabi-Ọlọ-
run, ti nwọn ti nfi aiwabi-Ọlọrun ṣe ati ninu
gbogbo ọ̀rọ lile wọn, ti awọn ẹlẹṣẹ alaiwabi-
Ọlọrun ti sọ si i.
16 Awọn wọnyi li alakùn sinu, alaroye, ti
nrìn nipa ifẹkufẹ ara wọn; ẹnu wọn a si ma
sọ ọ̀rọ asan nla, nwọn mbù iyìn fun ara enia
nitori anfani.
17 Ṣugbọn ẹnyin, olufẹ, ẹ ranti ọ̀rọ ti ati sọ
fun nyin ṣaju lati ọwọ́ awọn aposteli Jesu
Kristi Oluwa wa;
18 Bi nwọn ti wi fun nyin pe, awọn ẹlẹgàn
yio wà nigba ikẹhin, ti nwọn o ma rìn nipa
ifẹkufẹ ara wọn li aiwabi-Ọlọrun.

19 Awọn wọnyi ni nyà ara wọn, agbọtara, li
aini Ẹmí.
20 Ṣugbọn ẹnyin, olufẹ, ti ẹ nró ara nyin
soke lori igbagbọ́ nyin ti o mọ́ julọ, ẹ ma
gbadura nipa Ẹmí Mimọ́,
21 Ẹ ma pa ara nyin mọ́ ninu ifẹ Ọlọrun, ẹ
ma wò ãnu Jesu Kristi Oluwa wa, titi aiye
ainipẹkun.
22 Ati fun awọn ẹlomiran ẹ ma ṣãnu, ẹ mã
ṣe ìyatọ:
23 Ati awọn miran ẹ ma fi ìbẹru gbalà, ẹ ma
fà wọn yọ kuro ninu iná; ẹ tilẹ ma korira aṣọ
ti o di abawọn nipa ti ara.
24 Ṣugbọn fun ẹniti o le pa nyin mọ́ kuro
ninu iṣubu, ati lati mu nyin wá siwaju ogo rẹ̀
pẹlu ayọ̀ nla li aini àbukun,
25 Fun Ọlọrun ọlọ́gbọn nikanṣoṣo, Olugbala
wa, ogo ati ọlánla, ijọba ati agbara, mbẹ fun
ati nisisiyi ati lailai. Amin.

---

IFIHÀN (IṢIPAYA) TI

# JOHANNU.

---

## ORI 1.

IFIHÀN ti Jesu Kristi, ti Ọlọrun fifun u, lati
fihàn fun awọn iranṣẹ rẹ̀ ohun ti ko le ṣe ki o
má ṣẹ nisisiyi; o si ranṣẹ o si fi i hàn lati ọwọ́
angeli rẹ̀ wá fun Johannu, iranṣẹ rẹ̀:

2 Ẹniti o jẹri ọ̀rọ Ọlọrun, ati ẹrí Jesu Kristi,
ati ti ohun gbogbo ti o ri.
3 Olubukún li ẹniti o nkà, ati awọn ti o
ngbọ́ ọ̀rọ isọtẹlẹ yi, ti o si npa nkan wọnyi ti a
kọ sinu rẹ̀ mọ́: nitori igba kù si dẹ̀dẹ.
4 JOHANNU si ijọ enia Ọlọrun meje ti mbẹ
ni Asia: Ore-ọfẹ si nyin, ati alafia, lati ọdọ
rẹ̀ wá ẹniti o mbẹ, ti o ti wà, ti o si mbọ̀wa;
ati lati ọdọ awọn Ẹmí meje ni wá ti mbẹ
niwaju itẹ́ rẹ̀;
5 Ati lati ọdọ Jesu Kristi wá, ẹniti iṣe ẹlẹri
olõtọ, ẹni akọbi ninu awọn okú, ati alade
awọn ọba aiye. Si Ẹniti o fẹ wa, ti o si wẹ̀
wa ninu ẹ̀jẹ ara rẹ̀ kuro ninu ẹ̀ṣẹ wa,
6 Ti o si ti fi wa jẹ ọba, ati alufa si Ọlọrun
ati Baba rẹ̀; on ni ki a fi ogo ati ijọba fun lai
ati lailai. Amin.
7 Kiyesi i, o mbọ̀ ninu awọ-sanma; gbogbo
oju ni yio si ri i, ati awọn ti o gún u li ọ̀kọ
pẹlu; ati gbogbo ibatan aiye ni yio si ma
pohùnrere ẹkún nitori rẹ̀. Bẽni, Amin.
8 Oluwa wipe, Emi ni Alfa ati Omega, ipi-
lẹṣẹ ati opin, ẹniti o mbẹ, ti o ti wà, ti o si
mbọ̀wa, Olodumare.
9 Emi Johannu, ẹni pẹlu ti iṣe arakọnri ati
ẹgbẹ nyin ninu ipọnju, ati ninu ijọba ati sũru
Jesu Kristi, mo wà ninu erekuṣu, ti a npè ni
Patmo, nitori ọ̀rọ Ọlọrun, ati nitori ẹrí Jesu
Kristi.
10 Mo wà ninu Ẹmí li ọjọ Oluwa, mo si gbọ́
ohùn nla lẹhin mi, bi iró ìpe.
11 O nwipe, Emi ni Alfa ati Omega, ẹni-
iṣaju ati ẹni-ikẹhin: Ohun ti iwọ si ri, kọ ọ

sinu iwe, ki o si rán a si ijọ enia Ọlọrun
mejeje ti mbẹ ni Asia; si Efesu, ati si Smirna,
ati si Pergamu, ati si Tiatira, ati si Sardi, ati
si Filadelfia, ati si Laodikea.
12 Mo si yipada lati wò ohùn ti mba mi
sọ̀rọ. Nigbati mo yipada, mo ri ọpá wura
fitila meje;
13 Ati larin ọpá fitila meje yi ẹnikan ti o
dabi Ọmọ enia, a wọ̀ ọ li aṣọ ti o kànlẹ de ẹsẹ
rẹ̀, a si fi àmure wura dì i li ẹgbẹ.
14 Ori rẹ̀ ati irun rẹ̀ dabi ẹgbọn owu, o
funfun bi ojo-didì; ati oju rẹ̀ si dabi ọwọ́
iná;
15 Ẹsẹ rẹ̀ si dabi idẹ daradara, bi ẹnipe a
sun u ninu ileru; ohùn rẹ̀ si dabi iró omi
pupọ̀.
16 O si ni irawọ meje li ọwọ́ ọtún rẹ̀: ati
lati ẹnu rẹ̀ wá ni idà oloju meji mimu ti
jade: ìwo oju rẹ̀ si dabi õrùn ti o nfi agbara
rẹ̀ ràn.
17 Nigbati mo ri i, mo wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀ bi
ẹniti o kú. O si fi ọwọ́ ọtún rẹ̀ le mi, o nwi
fun mi pe, Máṣe bẹ̀ru; Emi ni ẹni-iṣaju ati
ẹni-ikẹhin:
18 Emi li ẹniti o mbẹ lãye, ti o si ti kú; si
kiyesi i, emi si mbẹ lãye si i titi lai, Amin;
mo si ni ọmọ-ṣika iku lọwọ ati ti Ipo-
oku.
19 Kọwe ohun gbogbo ti iwọ ti ri, ati ti
ohun ti mbẹ, ati ti ohun ti yio hù lẹhin eyi;
20 Ọrọ ijinlẹ ti irawọ meje nì ti iwọ ri li
ọwọ́ ọtún mi, ati ọpá wura fitila meje nì.
Irawọ meje nì ni awọn angeli ijọ enia Ọlọrun

meje nì: ati ọpá fitila meje nì ti iwọ ri ni ijọ
awọn enia Ọlọrun meje nì.

## ORI 2.

Sɪ angeli ijọ enia Ọlọrun ni Efesu kọwe;
Nkan wọnyi li ẹniti o mu irawọ meje nì li
ọwọ́ ọtún rẹ̀, ẹniti nrìn li arin ọpá wura fitila
meje nì wipe,
2 Emi mọ̀ iṣẹ rẹ, ati lãlã rẹ, ati sũru rẹ, ati
bi iwọ ko si ti le mu sũru fun awọn ẹni
buburu: ati bi iwọ si ti dan awọn ti nwipe
aposteli li awọn, ti ki iṣe bẹ̃, ti iwọ si mu
wọn li eke:
3 Ti iwọ si gbà ìya si ara, ti iwọ si mu sũru,
ati nitori orukọ mi ti o si ṣe lãlã, ti ãrẹ̀ ko si
mu ọ.
4 Ṣugbọn mo ni nkan iwi si ọ, nitoriti iwọ ti
fi ifẹ rẹ iṣaju silẹ.
5 Nitorina ranti ibi ti iwọ gbé ti ṣubu lọ, ki
o si ronupiwada, ki o si ṣe iṣẹ iṣaju; bi ko si
ṣe bẹ̃, emi o si tọ̀ ọ wá nisisiyi, emi o si ṣí ọpá
fitila rẹ kuro ni ipò rẹ̀, bikoṣe pe bi iwọ ba
ronupiwada.
6 Ṣugbọn eyini iwọ ni, ti iwọ korira iṣe awọn
Nikolaitani ti emi korira pẹlu.
7 Ẹniti o ba li etí ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí nsọ
fun ijọ enia Ọlọrun; Ẹniti o ba ṣẹgun ni
emi o fi eso igi ìye nì fun jẹ, ti mbẹ larin
Paradise Ọlọrun.
8 Ati si angeli ijọ enia Ọlọrun ni Smirna
kọwe; Nkan wọnyi li ẹniti iṣe ẹni-iṣaju ati
ẹni-ikẹhin wi, ẹniti o ti kú, ti o si yè;
9 Emi mọ̀ iṣẹ rẹ, ati ipọnju, ati aini rẹ,

(ṣugbọn iwọ li ọrọ̀) emi si mọ̀ ọ̀rọ ọ̀di si
Ọlọrun ti awọn ti nwọn ti nwipe Ju li awọn,
ti ki iṣe bẽ̩, ṣugbọn awọn ti iṣe sinagogu ti
Satani.
10 Máṣe bẹ̀ru ohunkohun ti iwọ o jẹ ni ìya:
kiyesi i, Èṣu yio gbé ninu nyin jù sinu tubu,
ki a le dan nyin wò; ẹnyin o si ni ipọnju ni
ijọ mẹwa: ki iwọ ki o si ṣe olõtọ di oju ikú,
emi o si fi ade ìye fun ọ.
11 Ẹniti o ba li etí, ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí nsọ
fun ijọ enia Ọlọrun; Ẹniti o ṣẹgun ki yio fi
ara pa ninu ikú keji.
12 Ati si angeli ijọ enia Ọlọrun ni Pergamu
kọwe; Nkan wọnyi li ẹniti o ni idà mimu
oloju meji ni wipẹ,
13 Emi mọ̀ iṣẹ rẹ, ati ibiti iwọ ngbé, ani
nibiti ibujoko Satani wà: ati ti iwọ si dì orukọ
mi mu ṣinṣin, ati ti iwọ ko si sẹ́ igbagbọ́ mi,
ani ati li ọjọ wọnni ninu eyi ti Antipa iṣe
olõtọ ajẹri-kú mi, ẹniti nwọn pa ninu nyin,
nibiti Satani ngbé.
14 Ṣugbọn mo ni nkan diẹ iwi si ọ, nitoriti
iwọ ni awọn ti o dì ẹkọ́ ti Balaamu mu nibẹ̀,
ẹniti o kọ́ Balaku lati mu ohun ìdugbolu wá
siwaju awọn ọmọ Israeli, lati ma jẹ ohun ti a
pa rubọ si oriṣa, ati lati ma ṣe àgbere.
15 Bẽ̩ni iwọ si ni awọn ti o gbà ẹkọ́ awọn
Nikolaitani pẹlu, ohun ti mo korira.
16 Ronupiwada; bikoṣe bẽ̩ emi o tọ̀ ọ wá
nisisiyi, emi o si fi idà ẹnu mi ba wọn jà.
17 Ẹniti o ba li etí, ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí
nsọ fun ijọ enia Ọlọrun; Ẹniti o ba ṣẹgun li
emi o fi manna ti o pamọ́ fun jẹ, emi o si fun

u li okuta funfun kan, ati sara okuta na orukọ
titun ti a o kọ si i, ti ẹnikẹni ko mọ̀ bikoṣe
ẹniti o gbà a.
18 Ati si angeli ijọ enia Ọlọrun ni Tiatira
kọwe; Nkan wọnyi li Ọmọ Ọlọrun wi, ẹniti
o ni oju rẹ̀ bi ọwọ́ iná, ti ẹsẹ rẹ̀ si dabi idẹ
daradara;
19 Emi mọ̀ iṣẹ rẹ, ati ifẹni rẹ, ati ìsin, ati
igbagbọ́, ati sũru rẹ, ati iṣẹ rẹ; ati pe ti ikẹhin
jù ti iṣaju lọ.
20 Ṣugbọn mo ni nkan diẹ iwi si ọ, nitoriti
iwọ jẹ ki obiri nì Jesebeli, ti o npè ara rẹ̀ ni
woli, lati ma kọ́ ẹkọ́, ati lati ma tàn awọn
ọmọ-ọdọ mi jẹ lati ma ṣe àgbere, ati lati ma jẹ
ohun ti a pa rubọ si oriṣa.
21 Emi si fi sã fun u lati ronupiwada àgbere
rẹ̀; ko si ronupiwada.
22 Kiyesi i, emi o si wọ́ ọ si ori ẹní, ti on
ti awọn ti mba a ṣe panṣaga pẹlu rẹ̀, sinu
ipọnju nla, bikoṣe pe nwọn ba ronupiwada
iṣẹ wọn.
23 Emi o si fi ikú pa awọn ọmọ rẹ̀; gbogbo
ijọ enia Ọlọrun ni yio si mọ̀ pe, emi li ẹniti
nwadi inu ati àiya: emi o si fifun olukuluku
nyin gẹgẹ bi iṣẹ nyin.
24 Ṣugbọn fun ẹnyin emi wipe, ati fun awọn
iyokùn ni Tiatira, iye awọn ẹniti ko gbà ẹkọ́
yi, ati ti ko ti mọ̀ ijinlẹ Satani, (bi nwọn ti
nwi); emi ki yio si dì ẹrù miran kan rù
nyin.
25 Ṣugbọn eyi ti ẹnyin ti gbà na, ẹ dì i mu
ṣinṣin titi emi o fi de.
26 Ẹniti o ba si ṣẹgun, ti o si pa iṣẹ mi mọ́

de opin, on li emi o fi agbara fun lori awọn
orilẹ-ède:
27 On o si ma fi ọpá irin mu wọn sìn; bi
ohun èlo amọ̀koko li a o fọ́ wọn tútu: gẹgẹ bi
mo ti gbà aṣẹ lọdọ Baba mi.
28 Emi o si fi irawọ owurọ̀ nì fun u.
29 Ẹniti o ba li etí, ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí nsọ
fun ijọ enia Ọlọrun.

## ORI 3.

ATI si angeli ijọ enia Ọlọrun ni Sardi kọwe:
Nkan wọnyi li ẹniti o ni Ẹmí meje Ọlọrun,
ati irawọ meje ni wipe; Emi mọ̀ iṣẹ rẹ, ati
pe iwọ ni orukọ pe iwọ mbẹ lãye, ṣugbọn iwọ
si kú.
2 Ma ṣọra ki o si mu ohun ti o kù lara le,
ti o ṣetan lati kú: nitoriti emi ko ri iṣẹ rẹ ni
pipé niwaju Ọlọrun.
3 Nitorina ranti bi iwọ ti gbà ti iwọ si gbọ́,
ki o si dì i mu ṣinṣin, ki o si ronupiwada.
Njẹ bi iwọ ko ba ma ṣọra, emi o de si ọ
bi olè, iwọ ki yio si mọ̀ wakati ti emi o
de si ọ.
4 Iwọ ni orukọ diẹ ni Sardi pẹlu, ti ko ba
aṣọ wọn jẹ; nwọn o si ma ba mi rìn ni
funfun: nitoriti nwọn yẹ.
5 Ẹniti o ba ṣẹgun, on na li a o fi aṣọ
funfun wọ̀; emi ki yio si pa orukọ rẹ̀ rẹ́
kuro ninu iwe ìye, ṣugbọn emi o jẹwọ
orukọ rẹ̀ niwaju Baba mi, ati niwaju awọn
angeli rẹ̀.
6 Ẹniti o ba li etí, ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí nsọ
fun ijọ enia Ọlọrun.

7 Ati si angeli ijọ enia Ọlọrun ni Filadelfia
kọwe; Nkan wọnyi li ẹni mimọ́ ni wi, ẹniti
iṣe olõtọ, ẹniti o ni ọmọ-ṣika Dafidi, ẹniti o
ṣí, ti ẹnikẹni ko si le sé; ti o si sé, ti ẹnikẹni
ko si le ṣí;
8 Emi mọ̀ iṣẹ rẹ: kiyesi i, mo gbé ilẹkun ti o
ṣí kalẹ niwaju rẹ, ko si si ẹniti o le sé e: nito-
riti iwọ li agbara diẹ, iwọ si pa ọ̀rọ mi mọ́, iwọ
ko si sẹ́ orukọ mi.
9 Kiyesi i, emi o mu awọn ti inu sinagogu
Satani, ti nwipe Ju li awọn, ti nwọn ki si iṣe
bẹ̃, ṣugbọn ti nwọn nṣeke; kiyesi i, emi o mu
ki nwọn wá, ki nwọn si wolẹ niwaju ẹsẹ rẹ, ati
lati mọ̀ pe emi ti fẹ ọ.
10 Nitori iwọ ti pa ọ̀rọ sũru mi mọ́, emi o
si pa ọ mọ́ pẹlu ni wakati idanwò, ti mbọ̀wa
sori gbogbo aiye, lati dan awọn ti o wà lori ilẹ
aiye wò.
11 Kiyesi i, emi de nisisiyi: eyi ti iwọ ni
nì, dì i mu ṣinṣin, ki ẹnikẹni ki o máṣe gbà
ade rẹ.
12 Ẹniti o ba ṣẹgun on li emi o fi ṣe opó ni
tempeli Ọlọrun mi, on ki yio si jade mọ́: emi
o si kọ orukọ Ọlọrun mi si i lara, ati orukọ
ilu Ọlọrun mi, ti iṣe Jerusalemu titun, ti o nti
ọrun sọkalẹ lati ọdọ Ọlọrun mi wá: emi o si
kọ orukọ mi titun si i lara.
13 Ẹniti o ba li etí, ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí nsọ
fun ijọ enia Ọlọrun.
14 Ati si angeli ijọ enia Ọlọrun ni Laodikea
kọwe; Nkan wọnyi li ẹniti ijẹ Amin wi,
olõtọ ati olododo ẹlẹri, olupilẹṣẹ dida aiye
Ọlọrun;

15 Emi mọ̀ iṣẹ rẹ, pe iwọ ko gbóna bẽ̀ni iwọ
ko tutù: mo fẹ pe iwọ iba kuku tutù tabi iwọ
iba kuku gbóna.
16 Njẹ bẽ̀ nitori ti iwọ ṣe ilọwọwọ, ti iwọ ko
si tutù ti iwọ ko gbóna, emi o pọ́ ọ jade kuro
li ẹnu mi.
17 Nitoriti iwọ wipe, Emi li ọrọ̀, emi si
npọ̀si i li ọjà tità, pe emi ko si ṣe alaini nkan;
ti iwọ ko si mọ̀ pe, òṣi ni iwọ, ati are, ati
talakà, ati afọju, ati ìhoho:
18 Emi fun ọ ni ìmọ pe, ki iwọ ki o rà
wura lọwọ mi ti ati danwò ninu iná, ki iwọ
ki o le li ọrọ̀; ati aṣọ funfun, ki a le wọ̀ ọ
li aṣọ, ati ki itiju ìhoho rẹ ki o máṣe hàn;
ki o si fi ìkunju kùn oju rẹ, ki iwọ ki o le
riran.
19 Iye awọn ti mo fẹ, li emi mba wi, ti mo
si nà: nitorina iwọ ṣe itara, ki o si ronupi-
wada.
20 Kiyesi i, emi duro tì ilẹkun, emi si nkàn-
kun: bi ẹnikẹni ba gbọ́ ohùn mi, ti o si ṣí
ilẹkun, emi o si wọ̀le tọ̀ ọ wá, emi o si ma ba a
jẹ, ati on pẹlu mi.
21 Ẹniti o ba ṣẹgun li emi o fifun lati joko
pẹlu mi lori itẹ́ mi, gẹgẹ bi emi si ti ṣẹgun, ti
emi si joko pẹlu Baba mi lori itẹ́ rẹ̀.
22 Ẹniti o ba li etí, ki o gbọ́ ohun ti Ẹmí
nsọ fun ijọ enia Ọlọrun.

## ORI 4.

LẸHIN eyi li emi wò, si kiyesi i, ilẹkun kan
ṣí silẹ li ọrun: ohùn ti mo si tèteko gbọ́
dabi ti ìpe ti mba mi sọ̀rọ; ti o wipe, Wá

loke nihin, emi o si fi ohun ti yio hù nigba
ikẹhin hàn fun ọ.
2 Lojukanna mo si wà ninu Ẹmí: si kiyesi
i, a tẹ́ itẹ́ kan li ọrun, ẹnikan si joko lori
itẹ́ na.
3 Ẹniti o si joko jẹ ẹniti a ba ma wò bi okuta
jasperi, ati sardi: oṣumare si ta yi itẹ́ na ká
kiri, ni wiwò rẹ̀ bi okuta smaragdu.
4 Ati rọgba yi itẹ́ na ká ni ibujoko mẹrin-
lelogun: ati lori ibujoko na mo ri awọn
alàgba mẹrinlelogun joko, ti a wọ̀ li aṣọ àla;
nwọn si ni ade wura li ori wọn.
5 Ati lati ibi itẹ́ na ni manamana ati ãrá
ati ohùn ti jade wá: fitila iná meje si ntàn
nibẹ̀ niwaju itẹ́ na, ti iṣe Ẹmí meje ti Ọlọ-
run.
6 Ati niwaju itẹ́ na, okun digí kan wà o dabi
kristali: ati li arin itẹ́ na, ati rọgba yi itẹ́ na
ká, li ẹda alãye mẹrin ti o kún fun oju ati
niwaju ati lẹhin.
7 Ẹda alãye kini si dabi kiniun, ẹda alãye
keji si dabi ọmọ malu, ẹda alãye kẹta si ni
oju bi ti enia, ẹda alãye kẹrin si dabi idì ti nfò.
8 Ati olukuluku awọn ẹda alãye mẹrẹrin si
ni apa-iyẹ́ mẹfa-mẹfa yi i ká; nwọn si kun fun
oju ninu: nwọn ko si simi li ọsán ati li oru,
wipe, Mimọ́, mimọ́, mimọ́, Oluwa Ọlọrun
Olodumare, ti o ti wà, ti o si mbẹ, ti o si
mbọ̀wa.
9 Nigbati awọn ẹda alãye wọnni si fi ogo ati
ọlá, ati ọpẹ́ fun ẹniti o joko lori itẹ́, ti o mbẹ
lãye lai ati lailai,
10 Awọn alàgba mẹrinlelogun na wolẹ ni-

waju ẹniti o joko lori itẹ́, nwọn si tẹriba fun
ẹniti mbẹ lãye lai ati lailai, nwọn si fi ade
wọn lelẹ niwaju itẹ́ na, wipe,
11 Oluwa, iwọ li o yẹ lati gbà ogo ati ọlá ati
agbara: nitoripe iwọ li o da ohun gbogbo, ati
nitori wiwù rẹ ni nwọn fi wà ti a si ṣe da
wọn.

## ORI 5.

Mo si ri li ọwọ́ ọtún ẹniti o joko lori itẹ́ na,
iwe kan ti a kọ ninu ati lẹhin, ti a si fi èdidi
meje dí.
2 Mo si ri angeli kan alagbara, o nfi ohùn
rara kepè, Tali o yẹ lati ṣí iwe na, ati lati tù
èdidi ara rẹ̀?
3 Ko si si ẹnikan li ọrun, tabi lori ilẹ aiye,
tabi nisalẹ ilẹ, ti o le ṣí iwe na, tabi ti o le wò
inu rẹ̀.
4 Emi si sọkun gidigidi, nitoriti a ko ri ẹni-
kan ti o yẹ lati ṣí ati lati kà iwe na, tabi lati
wò inu rẹ̀.
5 Ọkan ninu awọn alàgba na si wi fun mi
pe, Máṣe sọkun mọ́: kiyesi i, Kiniun ẹ̀ya
Juda, Gbòngbo Dafidi, ti ṣẹgun lati ṣí iwe na,
ati lati tù èdidi rẹ̀ mejeje.
6 Mo si wò, si kiyesi i, li arin itẹ́ na, ati ni ti
awọn ẹda alãye mẹrin na, ati li arin awọn
alàgba na, Ọdọ-Agutan kan duro, o dabi ẹnipe
ati pa a, o ni iwo meje ati oju meje, ti iṣe
Ẹmí meje ti Ọlọrun, ti a nrán jade lọ si ori
ilẹ aiye gbogbo.
7 O si wá o si gbà iwe na li ọwọ́ ọtún ẹniti o
joko lori itẹ́ na.

8 Nigbati o si gbà iwe na, awọn ẹda alãye
mẹrin na, ati awọn alàgba mẹrinlelogun na
wolẹ niwaju Ọdọ-Agutan na, olukuluku nwọn
ni dùru ati ìgo wura, ti o kún fun turari, ti o
jasi adura awọn enia mimọ́.
9 Nwọn si nkun orin titun, wipe, Iwọ li o
yẹ lati gbà iwe na, ati lati ṣí èdidi rẹ̀: nitoriti
ati pa ọ, iwọ si ti fi ẹ̀jẹ rẹ rà wa pada si Ọlọ-
run lati inu ibatan gbogbo, ati ède gbogbo,
ati inu enia gbogbo, ati orilẹ-ède gbogbo
wá;
10 Iwọ si ti fi wa jẹ ọba ati alufa si Ọlọrun
wa: awa o si ma jọba lori ilẹ aiye.
11 Emi si wò, mo si gbọ́ ohùn awọn angeli
pupọ̀ rọgba yi itẹ́ na ká, ati yi awọn ẹda alãye,
ati awọn alàgba na ká: iye wọn si jẹ igba
ẹgbẹrun mẹwa ẹgbẹrun mẹwa, ati ẹgbẹgbẹrun-
ẹgbẹrun;
12 Nwọn nwi li ohùn rara pe, Yiyẹ li Ọdọ-
Agutan na ti ati pa, lati gbà agbara, ati
ọrọ̀, ati ọgbọ́n, ati ipá, ati ọlá, ati ogo, ati
ibukún.
13 Gbogbo ẹda ti o si mbẹ li ọrun, ati lori
ilẹ aiye, ati nisalẹ ilẹ, ati irú awọn ti mbẹ
ninu okun, ati awọn gbogbo ti mbẹ ninu
wọn ni, mo gbọ́ ti nwipe, Ibukún, ati ọlá, ati
ogo, ati agbara, fun ẹniti o joko lori itẹ́ nì, ati
fun Ọdọ-Agutan na lai ati lailai.
14 Ati awọn ẹda alãye mẹrin nì wipe; Amin.
Ati awọn alàgba mẹrinlelogun nì wolẹ, nwọn
si foribalẹ fun ẹniti mbẹ lãye lai ati lailai.

# ORI 6.

EMI si ri nigbati Ọdọ-Agutan na ṣí ọkan ninu
èdidi wọnni, mo si gbọ́ bi ẹnipe sisánãra,
ọkan ninu awọn ẹda alãye mẹrin ni nwipe,
Wá wò o.
2 Mo si ri, si kiyesi i, ẹṣin funfun kan:
ẹniti o si joko lori rẹ̀ ni ọrun kan; a si fi
ade kan fun u: o si jade lọ lati iṣẹgun de
iṣẹgun.
3 Nigbati o si ṣí èdidi keji, mo gbọ́ ohùn ẹda
alãye keji nwipe, Wá wò o.
4 Ẹṣin miran kan si jade, ti o ṣe pupa: a
si fi agbara fun ẹniti o joko lori rẹ̀, lati gbà
alafia kuro lori ilẹ aiye, ati pe ki nwọn ki
o ma pa ara wọn: a si fi idà nla kan le e
lọwọ.
5 Nigbati o si ṣí èdidi kẹta, mo gbọ́ ohùn ẹda
alãye kẹta nwipe, Wá wò o. Mo si wò, si
kiyesi i, ẹṣin dudu kan; ẹniti o joko lori rẹ̀ ni
awẹ-meji oṣuwọn li ọwọ́ rẹ̀.
6 Mo si gbọ́ ohùn kan li arin awọn ẹda
alãye mẹrẹrin ni nwipe, Oṣuwọn alikama kan
ni owo idẹ kan, ati oṣuwọn ọkà barle mẹta ni
owo idẹ kan; si kiyesi i, ki o má si ṣe tọ́ oróro
ati ọti-wain.
7 Nigbati o si ṣí èdidi kẹrin, mo gbọ́ ohùn
ẹda alãye kẹrin nwipe, Wá wò o.
8 Mo si wò, si kiyesi i, ẹṣin rọndọnrọndọn
kan: orukọ ẹniti o joko lori rẹ̀ ni Ikú, ati
Ipò-okú si ntọ̀ ọ lẹhin. A si fi agbara fun
wọn lori idamẹrin aiye, lati fi idà, ati ebi, ati
ikú, ati ẹranko ori ilẹ aiye pa.

9 Nigbati o si ṣí èdidi karun, mo ri labẹ
pẹpẹ, ọkàn awọn ti ati pa nitori ọ̀rọ Ọlọrun,
ati nitori ẹrí ti nwọn dìmu:
10 Nwọn si nkigbe li ohùn rara, wipe, Yio ti
pẹ to, Oluwa, ẹni mimọ́ ati olõtọ, iwọ ko ṣe
idajọ, iwọ ko si gbẹsan ẹ̀jẹ wa mọ́ lara awọn ti
ngbé ori ilẹ aiye?
11 A si fi aṣọ igunwa funfun fun gbogbo
wọn; a si wi fun wọn pe, ki nwọn ki o simi di
igba diẹ na, titi awọn ẹlẹgbẹ wọn iranṣẹ, ati
awọn arakọnri wọn pẹlu, ti a o pa bi nwọn ti
iṣe, ti yio fi pé.
12 Mo si wò nigbati o ṣí èdidi kẹfa, si kiyesi
i, ìsẹlẹ nla sẹ̀; õrùn si di dudu bi aṣọ àpo irun,
oṣupa si dabi ẹ̀jẹ;
13 Awọn irawọ oju ọrun si ṣubu lù ilẹ, gẹgẹ
bi igi ọpọtọ iti rẹ̀ àigbó eso rẹ̀ dànu, nigbati a
ba ti ọwọ́ ẹfũfu nla mì i.
14 Ọrun si kakò lọ bi awọ iwe kikọ nigbati
a ba ká a kò ṣọkan; ati olukuluku òke-
nla, ati erekuṣu li a si ṣí ni idi kuro ni ipò
wọn.
15 Ati awọn ọba aiye, ati awọn ọlọlá, ati
awọn ọlọrọ̀, ati awọn olori ogun, ati awọn
alagbara, ati olukuluku ẹrú, ati olukuluku
omnira enia, nwọn fi ara wọn pamọ́ ninu ihò
ilẹ, ati ninu ihò okuta ori òkenla;
16 Nwọn si nwi fun awọn òkenla ati okuta
pe, Wólu wa, ki ẹ si pa wa mọ́ kuro loju
ẹniti o joko lori itẹ́, ati kuro ninu ibinu Ọdọ-
Agutan:
17 Nitori ọjọ nla ibinu rẹ̀ de; tani yio si le
duro?

## ORI 7.

LẸHIN nkan wọnyi ni mo si ri awọn angeli
mẹrin duro ni igun mẹrẹrin ilẹ aiye, nwọn
dì afẹfẹ mẹrẹrin ilẹ aiye mu, ki afẹfẹ ki
o máṣe fẹ́ sori ilẹ aiye, tabi si okun, tabi si
igikigi.
2 Mo si ri angeli miran kan o nti ìha ìla-
õrùn jade wá, o ni èdidi Ọlọrun alãye
lọwọ: o si kigbe li ohùn rara si awọn
angeli mẹrin, ti a fifun lati pa ilẹ aiye ati
okun lara,
3 Wipe, Máṣe pa ilẹ aiye, tabi okun, tabi
igi lara, titi awa o fi fi èdidi sami si awọn
iranṣẹ Ọlọrun wa ni iwaju wọn.
4 Mo si gbọ́ iye awọn ẹniti a fi èdidi sami
si: awọn ti a sami si jẹ ọkẹ́ meje o le ẹgbaji
lati inu awọn ẹ̀ya awọn ọmọ Israeli gbogbo
wá.
5 Ninu ẹ̀ya Juda a fi èdidi sami si ẹgba
mẹfạ. Ninu ẹ̀ya Reubeni a fi èdidi sami si
ẹgba mẹfa. Ninu ẹ̀ya Gadi a fi èdidi sami
si ẹgba mẹfa.
6 Ninu ẹ̀ya Aṣeri a fi èdidi sami si ẹgba
mẹfa. Ninu ẹ̀ya Neftalimu a fi èdidi sami
si ẹgba mẹfa. Ninu ẹ̀ya Manasse a fi èdidi
sami si ẹgba mẹfa.
7 Ninu ẹ̀ya Simeoni a fi èdidi sami si ẹgba
mẹfa. Ninu ẹ̀ya Lefi a fi èdidi sami si ẹgba
mẹfa. Ninu ẹ̀ya Issakari a fi èdidi sami si
ẹgba mẹfa.
8 Ninu ẹ̀ya Sebuloni a fi èdidi sami si ẹgba
mẹfa. Ninu ẹ̀ya Josefu a fi èdidi sami si ẹgba

mẹfa. Ninu ẹ̀ya Benjamini a fi èdidi sami si
ẹgba mẹfa.
9 Lẹhin eyi mo wò, si kiyesi i, ọ̀pọlọpọ
enia, ti ẹnikẹni ko le kaye, lati inu orilẹ̀-
ède gbogbo, ati ibatan, ati enia, ati lati inu
ède gbogbo wá, nwọn duro niwaju itẹ́, ati
niwaju Ọdọ-Agutan na, a wọ̀ wọn li aṣọ igunwa
funfun, imọ̀ ọpẹ si mbẹ li ọwọ́ wọn;
10 Nwọn si kigbe li ohùn rara, wipe, Igbala
ni fun Ọlọrun wa ti o joko lori itẹ́, ati fun Ọdọ-
Agutan.
11 Gbogbo awọn angeli si duro rọgba yi itẹ́
na ká, ati yi awọn alàgba ati awọn ẹda alãye
mẹrin na ká, nwọn si wolẹ dojubolẹ niwaju itẹ́,
nwọn si nsìn Ọlọrun,
12 Wipe, Amin: Ibukún, ati ogo, ati ọgbọ́n,
ati ọpẹ́, ati ọlá, ati agbara, ati ipá, fun Ọlọrun
wa lai ati lailai. Amin.
13 Ọkan ninu awọn alàgba dahùn, o bi mi
pe, Tali awọn wọnyi ti a wọ̀ li aṣọ igunwa àla
ni? ati nibo ni nwọn ti wá?
14 Emi si wi fun u pe, Alàgba, Iwọ li o le
mọ̀. O si wi fun mi pe, Awọn wọnyi li o ti
inu ipọnju nla jade wá, ti nwọn si fọ̀ aṣọ
igunwa wọn, ti nwọn si sọ wọn di funfun ninu
ẹ̀jẹ Ọdọ-Agutan.
15 Nitorina ni nwọn ṣe mbẹ niwaju itẹ́ Ọlọ-
run, ati ti nwọn sìn i li ọsán ati li oru ninu
tempeli rẹ̀: ẹniti o si joko lori itẹ́ ni yio si ma
ba wọn gbé ninu wọn.
16 Ebi ki yio si pa wọn mọ́, bẹ̃li ongbẹ ki
yio si gbẹ wọn mọ́; bẹ̃li õrùn ki yio si ràn
mọlẹ si wọn mọ́, tabi orukoru.

17 Nitori Ọdọ-Agutan ti o mbe li arin itẹ́
ni yio ma bọ́ wọn, yio si ma sìn wọn lọ si
ibi orisun omi iyè: Ọlọrun yio si nù omije
gbogbo nù kuro li oju wọn.

## ORI 8.

NIGBATI o si ṣí èdidi keje, kẹ́kẹ pa li ọrun
niwọn àbọ wakati kan.
2 Mo si ri awọn angeli meje ti nwọn duro
niwaju Ọlọrun; awọn li a si fi ìpe meje
fun.
3 Angeli miran kan si wá, o si duro tì
pẹpẹ, o ni awo turari wura kan; a si fi turari
pupọ̀ fun u, ki o le fi i tọrẹ pẹlu adura awọn
enia mimọ́ gbogbo lori pẹpẹ wura ti mbẹ
niwaju itẹ́.
4 Ati ẽfi turari na pẹlu adura awọn enia
mimọ́ gòke lọ siwaju Ọlọrun lati ọwọ́ angeli
na wá.
5 Angeli na si mu awo turari ni, o si fọ̀n
iná ori pẹpẹ kun inu rẹ̀, o si mu u wá si ilẹ
aiye: ohùn, ati ãrá, ati manamana, ati ìsẹlẹ si
mbẹ nibẹ̀.
6 Awọn angeli meje ti nwọn ni ìpe meje
mura atí fun.
7 Angeli kini fun, yinyín ati iná ti o dàpọ
pẹlu ẹ̀jẹ hàn jade, a si wọ́ wọn jù sori ilẹ
aiye: idamẹta ilẹ aiye si jona, idamẹta igi si
jóna, ati gbogbo koriko tutù jóna.
8 Angeli keji si fun, a si wọ́ òkenla ti o
dabi ẹnipe iná nsun jù sinu okun: idamẹta
okun si di ẹ̀jẹ;
9 Ati idamẹta ẹda ti mbẹ ninu okun,

ati ti o ni ẹmí si kú; ati idamẹta ọkọ̀ si
bajẹ.
10 Angeli kẹta si fun, irawọ nla kan si bọ́ ti
ọrun wá, o njó bi fitila, o si ṣubu lù idamẹta
odònla, ati lù orisun omi;
11 A si ma pè orukọ irawọ na ni Kikorò:
idamẹta omi si di kikorò; ọ̀pọlọpọ enia li
o si kú nipa omi wọnni, nitori ti nwọn di
kikorò.
12 Angeli kẹrin si fun, a si lù idamẹta
õrùn, ati idamẹta ti oṣupa, ati idamẹta
awọn irawọ; bẽni idamẹta wọn di ṣíṣu, ọjọ
ko si fi idamẹta rẹ̀ mọlẹ, ati oru pẹlu.
13 Mo si wò, mo si gbọ́ idì kan nfò là
arin ọrun lọ, o nwi li ohùn rara pe, Egbé,
egbé, egbé, fun awọn araiye nitori ohùn
ìpe ti awọn angeli mẹta iyokùn, ti o ni fun
si i!

## ORI 9.

Angeli karun si fun, mo si ri irawọ kan bọ́
lati ọrun wá si ilẹ: on li a si fi ọmọ-ṣika
ọgbun ainisalẹ fun.
2 O si ṣí ọgbun ainisalẹ na; ẽfi si ru jade
lati inu ọgbun na wá, bi ẽfi ileru nla;
ati õrùn ati oju sanma si ṣú nitori ẽfi
ọgbun na.
3 Eṣú si jade ti inu ẽfi na wá sori ilẹ:
awọn ti a si fi agbara fun, bi akẽkẽ ilẹ ti li
agbara.
4 A si fi aṣẹ fun wọn pe ki nwọn ki o máṣe
tọ́ koriko ilẹ, tabi ohun tutù kan, tabi igi-

kigi kan; ṣugbọn bikoṣe kìki awọn enia ti ko
ni àmi èdidi Ọlọrun ni iwaju wọn.
5 Awọn li a si fifun pe ki nwọn ki o máṣe
pa wọn, bikoṣe pe ki a da wọn li oró li oṣù
marun: oró wọn si dabi oró akẽkẽ, nigbati o
ba ta enia.
6 Li ọjọ wọnni li awọn enia yio ma wá ikú,
nwọn ki yio si ri i; nwọn o si fẹ ikú, ikú yio
si sá kuro lọdọ wọn.
7 Ìwo awọn eṣú na dabi awọn ẹṣin ti a
mu lara tan lati lọ si ogun; ati li ori wọn
a ri o dabi ade wura, oju wọn si dabi oju
enia;
8 Nwọn si ni irun bi irun obiri, ehin wọn si
dabi ehin kiniun.
9 Nwọn si ni awo ìgbàiya, bi awo ìgbàiya
irin; iró iyẹ́ wọn si dabi iró kẹkẹ́ ẹṣin pupọ̀ ti
nsure lọ si ogun.
10 Nwọn si ni ìru bi ti akẽkẽ, ita si mbẹ ni
ìru wọn: agbara wọn ni ati pa araiye lara li
oṣù marun.
11 Nwọn si ni ọba kan lori wọn, ti iṣe angeli
ọgbun ainisalẹ, orukọ ẹniti ijẹ Abaddoni li ède
Heberu, ṣugbọn li ède Hellene orukọ rẹ̀ a ma
jẹ Apollioni.
12 Egbé kan kọja; si kiyesi i, egbé meji si
mbọ̀wa lẹhin eyi.
13 Angeli kẹfa si fun, mo si gbọ́ ohùn lati
ibi iwo mẹrin ti ibi pẹpẹ wura jade wá, ti mbẹ
niwaju Ọlọrun.
14 Nwi fun angeli kẹfa na ti o ni ìpe na pe,
Tú awọn angeli mẹrin nì silẹ ti a dè ninu odò-
nla Eufrate.

15 A si tú awọn angeli mẹrin na silẹ, awọn
ti a si mu lara silẹ ni wakati kan, ọjọ kan,
ati oṣù kan, ati ọdún kan, lati pa idamẹta
enia.
16 Iye ogun awọn ẹlẹṣin si jẹ ẹgba marun
ọkẹ: mo si gbọ́ iye wọn.
17 Bai ni mo si ri awọn ẹṣin na li ojuran, ati
awọn ti o gùn wọn, nwọn ni awo ìgbaiya
iná, ati ti jakinti, ati ti sulfuri (okuta iná):
ati ori awọn ẹṣin na dabi ori awọn kiniun; ati
lati ẹnu wọn ni iná, ati ẽfi, ati sulfuri (okuta
iná) ti njade wá.
18 Lati ipa ohun mẹta wọnyi li a pa ida-
mẹta ti awọn enia, nipa iná, ati nipa ẽfi, ati
nipa sulfuri (okuta iná) ti o nti ẹnu wọn
jade wá.
19 Nitoripe agbara wọn mbẹ li ẹnu wọn,
ati ni ìru wọn: nitoripe ìru wọn dabi ejò,
o si ni ori, wọnni ni nwọn fi npani
lara.
20 Awọn enia iyokùn ti a ko si ti ipa iyọnu
wọnyi pa, ko si ti ronupiwada iṣẹ ọwọ́ wọn, pe
ki nwọn ki o máṣe sìn awọn ẹmi èṣu, ati ere
wura mọ́, ati ti fadaka, ati ti idẹ, ati ti okuta,
ati ti igi: ti ko le riran, ti ko le gbọ́, tabi ti ko
le rìn:
21 Bẽni nwọn ko ronupiwada enia pipa wọn,
tabi oṣó wọn, tabi àgbere wọn, tabi olè wọn.

## ORI 10.

Mo si ri angeli miran kan alagbara o ti
ọrun sọkalẹ wá, a fi awọ-sanma wọ̀ ọ li aṣọ:

oṣumare kan si mbẹ li ori rẹ̀, oju rẹ̀ si dabi
õrùn, ati ẹsẹ rẹ̀ bi ọwọ̀n iná:
2 O si ni iwe kekere kan li ọwọ́ rẹ̀ ti o ṣí: o
si fi ẹsẹ rẹ̀ ọtún tẹ̀ okun, ati fi ẹsẹ rẹ̀ òsin tẹ̀ ilẹ
gbigbẹ,
3 O si ke li ohùn rara, bi ẹnipe nigbati kiniun
ba bú ramuramu: nigbati o ti ke bẽ̀ tan, ãrá
meje fi ohùn wọn sán.
4 Nigbati ãrá meje fi ohùn wọn sán ni,
mo mura ati kọwe: mo si gbọ́ ohùn lati
ọrun wá nwi fun mi pe, Fi èdidi dí ohun ti
awọn ãrá mejeje ni fi sisán sọ, ki o má si ṣe
kọwe wọn.
5 Angeli ti mo si ri ti o duro ninu okun
ati lori ilẹ gbigbẹ, o gbé ọwọ́ rẹ̀ si oke
ọrun,
6 O si fi ẹniti mbẹ lãye lai ati lailai búra,
ẹniti o da ọrun, ati ohùn ti mbẹ ninu rẹ̀, ati
ilẹ aiye, ati ohun ti mbẹ ninu rẹ̀, ati okun,
ati ohun ti mbẹ ninu rẹ̀, pe igba ki yio
si mọ́:
7 Ṣugbọn li ọjọ ohùn angeli keje, nigbati o
ba bẹ̀rẹ si ifun, a o pari ọ̀rọ ijinlẹ Ọlọrun, bi
ati sọ fun awọn woli iranṣẹ rẹ̀.
8 Ohùn na ti mo si gbọ́ lati ọrun wá tún sọ
fun mi, o si wipe, Lọ igbà iwe kekere ti o ṣí
silẹ li ọwọ́ angeli nì, ti o duro ninu okun ati
lori ilẹ gbigbẹ.
9 Mo si tọ̀ angeli na lọ, mo si wi fun u pe,
Fun mi ni iwe kekere nì. O si wi fun mi pe,
Gbà, si mu u jẹ; on o si mu inu rẹ korò,
ṣugbọn yio dùn li ẹnu rẹ bi oyin.
10 Mo si gbà iwe kekere na li ọwọ́ angeli

na, mo si mu u jẹ; o si dùn li ẹnu mi bi oyin:
bi mo si ti jẹ ẹ tan, inu mi korò.
11 O si wi fun mi pe, Iwọ o tún sọtẹlẹ
niwaju enia pupọ̀, ati niwaju orilẹ-ède, ati
niwaju ède, ati niwaju ọba pupọ̀.

## ORI 11.

A SI fi ifefe kan fun mi o dabi ọpá ìwọn:
angeli na si duro, nwipe, Dide, si diwọ̀n
tempeli Ọlọrun, ati pẹpẹ, ati awọn ti nsìn
ninu rẹ̀.
2 Ṣugbọn fi agbala ti mbẹ lode tempeli silẹ,
má si ṣe diwọ̀n rẹ̀; nitoriti a fi i fun awọn
Keferi: ilu mimọ́ nì li a o si fi ẹsẹ tẹ̀ mọlẹ li
ogoji oṣù o le meji.
3 Emi o si fi agbara fun awọn ẹlẹri mi mejeji,
nwọn o si ma sọtẹlẹ ni ẹgbẹfa ọjọ o le ọgọta,
ni wiwọ̀ aṣọ àpo.
4 Wọnyi ni igi oróro meji nì, ati ọpá fitila
meji nì, ti o duro niwaju Ọlọrun aiye.
5 Bi ẹnikẹni o ba si pa wọn lara, iná ti
ẹnu wọn jade wá, o si pa awọn ọtá wọn run:
bi ẹnikẹni o ba si pa wọn lara, bayi li a o
pa a.
6 Awọn wọnyi li o ni agbara lati sé ọrun,
ki o máṣe rọ̀jo li ọjọ asọtẹlẹ wọn: nwọn si
ni agbara lori omi lati sọ wọn di ẹ̀jẹ, ati
lati fi iyọnu gbogbo lù aiye, nigbakugba ti
nwọn fẹ.
7 Nigbati nwọn ba si ti jẹ ẹrí wọn tan, ẹranko
ti o nti inu ọgbun ainisalẹ jade wá ni yio ba
wọn jagun, yio si ṣẹgun wọn, yio si pa wọn.

8 Okú ara wọn yio si sùn ni igboro ilu-
nla nì, ti a npè nipa ti ẹmí ni Sodomu ati
Egipti, nibiti a gbé kàn Oluwa wa mọ agbe-
lebu.
9 Ati awọn ti inu awọn enia, ati ti awọn
ibatan, ati ède, ati orilẹ-ède, yio ma ri okú ara
wọn ni ijọ mẹta on àbọ, nwọn ki yio si jẹ ki a
gbé okú ara wọn sinu isà okú.
10 Ati awọn ti o si ngbé ori ilẹ aiye yio si yọ̀
si wọn lori, nwọn o si ṣe inu didùn, nwọn o si
ta ara wọn lọrẹ; nitoriti awọn woli mejeji yi
dá awọn ti o mbẹ lori ilẹ aiye loró.
11 Ati lẹhin ijọ mẹta on àbọ ẹmí ìye lati
ọdọ Ọlọrun wá wọ̀ inu wọn lọ, nwọn si dide
duro li ẹsẹ wọn; ẹ̀ru nla si ba awọn ti o ri
wọn.
12 Nwọn si gbọ́ ohùn nla kan lati ọrun wá
nwi fun wọn pe, Ẹ gòke wá ìhin. Nwọn si
gòke lọ si ọrun ninu awọ-sanma; awọn ọtá
wọn si nwò wọn.
13 Ni wakati kanna ìsẹlẹ nla kan sẹ̀, ida-
mẹwa ilu nì si wó, ati ninu ìsẹlẹ na ẹdẹgbarin
enia li a pa kú: ẹ̀ru si ba awọn iyokùn, nwọn
si fi ogo fun Ọlọrun ọrun.
14 Egbé keji kọja; si kiyesi i, egbé kẹta si
mbọ̀wa nisisiyi.
15 Angeli keje si fun; a si gbọ́ ohùn nla
lati ọrun wá, nwipe, Awọn ijọba aiye yi di
ijọba ti Oluwa wa, ati ti Kristi rẹ̀; on o si ma
jọba lai ati lailai.
16 Awọn alàgba mẹrinlelogun nì, ti o joko
niwaju Ọlọrun ni ibujoko wọn, wolẹ dojubolẹ,
nwọn nsìn Ọlọrun,

17 Wipe, Awa fi ọpẹ́ fun ọ, Oluwa Ọlọrun
Olodumare, iwọ ti mbẹ, ti o ti wà, ti yio si ma
wà; nitoriti iwọ ti gbà agbara nla fun ara rẹ,
iwọ si ti jọba.
18 Inu si bi gbogbo awọn orilẹ-ède, ibinu rẹ
si de, ati igba awọn okú, ti a o da wọn li ẹjọ,
ati ti iwọ o fi ẹ̀bun fun awọn woli awọn iranṣẹ
rẹ, ati fun awọn enia mimọ́, ati fun awọn ti o
bẹ̀ru orukọ rẹ, ati kekere ati àgba; ati ti iwọ
o pa awọn run ti npa aiye run.
19 A si ṣí tempeli Ọlọrun silẹ li ọrun, a
si ri apoti majẹmu ninu tempeli rẹ̀: mana-
mana si mbẹ, ati ohùn, ati ãrá, ati ìsẹlẹ ati
yinyín nla.

## ORI 12.

Àmi nla kan si hàn li ọrun; a fi õrùn wọ̀ obiri
kan li aṣọ, oṣupa si mbẹ li atẹlẹsẹ rẹ̀, ade
irawọ mejila si mbẹ li ori rẹ̀:
2 Bi o si ti lóyun o kigbe o nrọbi ọmọ, o si
wà ni irora ati bí.
3 Àmi miran kan si tún hàn li ọrun; si
kiyesi i, dragoni kan pupa nla, ti o ni ori meje
ati iwo mẹwa, ade meje si mbẹ li ori rẹ̀.
4 Ìru rẹ̀ si nfà ida kẹta irawọ ọrun, o nwọ́
wọn jù silẹ: dragoni na si duro niwaju obiri
na ti o mura ati bímọ, lati pa ọmọ rẹ̀ ọkọnri
jẹ li ojukanna ti ati bí i.
5 O si bí ọmọkọnri, ẹniti yio ma fi ọpá
irin mu awọn orilẹ-ède gbogbo sìn: a si
gbà ọmọ na lọ si ọdọ Ọlọrun, ati si ori
itẹ́ rẹ̀.
6 Obiri na si sá lọ si aginjù, nibiti a gbé

ti pèse àye silẹ dè e lati ọwọ́ Ọlọrun wá, pe
ki nwọn ki o ma bọ́ ọ nibẹ̀ li ẹgbẹfa ọjọ o le
ọgọta.
7 Ogun si mbẹ li ọrun: Mikaeli pẹlu awọn
angeli rẹ̀ mba dragoni na jà; ati dragoni njà
ati awọn angeli rẹ̀.
8 Nwọn ko si le ṣẹgun; bẹ̃ni ko si àye fun
wọn mọ́ li ọrun.
9 A si lé dragoni nla na jade, ejò lailai nì,
ti a npè ni Èṣu, ati Satani, ti ntàn gbogbo
araiye jẹ: a si lé e jù si ilẹ aiye, a si le awọn
angeli rẹ̀ jade pẹlu rẹ̀.
10 Mo si gbọ́ ohùn rara li ọrun, nwipe,
Nigbayi ni igbala, ati agbara, ati ijọba
Ọlọrun wa, ati agbara ti Kristi rẹ̀; nitoriti
a lé olufisùn awọn arakọnri wa sọkalẹ, ti
o nfi wọn sùn niwaju Ọlọrun wa lọsán ati
loru.
11 Nwọn si ṣẹgun rẹ̀ nipa ẹ̀jẹ Ọdọ-Agutan,
ati nipa ọ̀rọ ẹrí wọn; nwọn ko si fẹ ẹmí wọn
titi de ikú.
12 Nitorina ẹ ma yọ̀, ẹnyin ọrun, ati ẹnyin
ti ngbé inu wọn. Egbé ni fun awọn araiye,
ati fun awọn ara inu okun! nitori Èṣu sọkalẹ
tọ̀ nyin wá, ti o ni ibinu nla, nitori o mọ̀ pe
kìki igba kukuru li on ni.
13 Nigbati dragoni na ri pe a lé on lọ si
ilẹ aiye, o ṣe inunibini si obiri na ti o bí
ọmọkọnri na.
14 A si fi apá iyẹ́ meji ti idì nla kan fun
obiri na, pe ki o fò lọ si aginjù, si ipò rẹ̀,
nibiti a gbé mbọ́ ọ nigba kan, ati igba igba, ati
àbọ igba, kuro loju ejò na.

15 Ejò na si fọ́n omi jade lati ẹnu rẹ̀ wá
lẹhin obiri na bi odo ṣìṣan nla, ki o le mu ìṣan
omi na gbà obiri na lọ.
16 Ilẹ si ràn obiri na lọwọ, ilẹ si yà ẹnu rẹ̀, o
si mu ìṣan omi na mu, ti dragoni na fọ́n jade
lati ẹnu rẹ̀ wá.
17 Dragoni na si binu gidigidi si obiri na, o
si lọ iba awọn ọmọ rẹ̀ iyokùn jagun, ti npa
ofin Ọlọrun mọ́, ti o si ni ẹrí ti Jesu Kristi.

## ORI 13.

Mo si duro lori iyanrìn okun, mo si ri ẹranko
kan o ti inu okun jade wá, o ni ori meje ati
iwo mẹwa, ati lori iwo rẹ̀ ade mẹwa, ati li ori
rẹ̀ wọnni orukọ ọ̀rọ òdi si Ọlọrun.
2 Ẹranko ti mo ri na si dabi ẹkùn, ẹsẹ rẹ̀
si dabi ẹsẹ beari, ẹnu rẹ̀ si dabi ẹnu kiniun:
dragoni na si fun u li agbara rẹ̀, ati ibujoko
rẹ̀, ati ọlá nla.
3 Mo si ri ori rẹ̀ kan o dabi ẹnipe a ṣá a
lọgbẹ aṣapa; ọgbẹ aṣapa yi si jiná: ẹnu si yà
gbogbo araiye si ẹranko na.
4 Nwọn si foribalẹ fun dragoni na ti o fi
agbara fun ẹranko na yi: nwọn si foribalẹ fun
ẹranko na, wipe, Tali o dabi ẹranko yi? tali o
le ba a jagun?
5 A si fi ẹnu fun u o nsọ̀rọ ohun nla ati ọ̀rọ
òdi si Ọlọrun; a si fi agbara fun u lati duro ni
ogoji oṣù o le meji.
6 O si yà ẹnu rẹ̀ sinu ọ̀rọ òdi si Ọlọrun, lati
sọ̀rọ òdi si orukọ rẹ̀, ati si agọ́ rẹ̀, ati si awọn
ti mbẹ li ọrun.
7 A si fifun u lati ma ba awọn enia mimọ́

jagun, ati lati ṣẹgun wọn: a si fi agbara fun u
lori gbogbo ibatan, ati ède, ati orilẹ-ède.
8 Ati gbogbo awọn ti mbẹ lori ilẹ aiye yio si
ma foribalẹ fun u, orukọ awọn ẹniti a ko kọ
sinu iwe ìye ti Ọdọ-Agutan, ti ati pa lati igba
ipilẹ aiye.
9 Bi ẹnikan ba li etí ki o gbọ́.
10 Ẹniti o ndini lọ ni igbekun yio si lọ sinu
igbekun: ẹniti o nfi idà pani li a o si fi idà pa.
Nihinyi ni sũru ati igbagbọ́ awọn enia mimọ́
gbé wà.
11 Mo si ri ẹranko miran kan o njade ti inu
ilẹ wá; o si ni iwo meji bi ọdọ-agutan, o si
nsọ̀rọ bi dragoni.
12 O si nlò gbogbo agbara ẹranko ti iṣaju
loju rẹ̀, o si mu ilẹ aiye ati awọn ti mbẹ ninu
rẹ̀ foribalẹ fun ẹranko iṣaju, ti ọgbẹ aṣapa rẹ̀
jiná.
13 O si nṣe iṣẹ iyanu nla, bẽli o si mu ki
iná ki o ti ọrun wá si ilẹ aiye li oju awọn
enia,
14 O si ntàn awọn ti mbẹ li aiye jẹ, nipa
iṣẹ iyanu wọnyi ti o ni agbara lati ṣe niwaju
ẹranko na; o nwi fun awọn ti mbẹ lori ilẹ
aiye, pe ki nwọn ki o lọ iṣe aworan ẹranko na,
ti o ti gbà ọgbẹ nipa idà, ti o si yè.
15 O si ni agbara lati fi ẹmí fun aworan
ẹranko na, pe ki aworan ẹranko na ki o
ma sọ̀rọ, ati ki ọ si ma ṣe ki iye awọn ti
ko fẹ foribalẹ fun aworan ẹranko na ki a
pa wọn.
16 O si mu gbogbo wọn, ati kekere ati
àgba, ọlọrọ̀ ati talakà, omnira ati ẹrú, ki a

fi àmi kan fun wọn li ọwọ́ ọtún wọn, tabi ni
iwaju wọn:
17 Ati pe ẹnikẹni ko gbọdọ rà tabi ki o tà,
bikoṣe awọn ti o ni àmi, tabi orukọ ẹranko na,
tabi iye orukọ rẹ̀.
18 Nihinyi li ọgbọ́n gbé wà. Ki ẹniti o ni
ọgbọ́n, ki o kà iye ẹranko na: nitoripe iye
enia kan ni; iye rẹ̀ si jẹ Ẹgbẹta o le ọgọta o
le mẹfa.

## ORI 14.

Mo si wò, si kiyesi i, Ọdọ-Agutan kan duro
lori òke Sioni, ati pẹlu rẹ̀ ọkẹ́ meje o le
ẹgbaji enia, nwọn ni orukọ Baba rẹ̀ ti a kọ si
iwaju wọn.
2 Mo si gbọ́ ohùn kan lati ọrun wá, bi iró
omi pupọ̀, ati bi sisán ãrá nla: mo si gbọ́ ohùn
awọn aludùru, nwọn nlù dùru wọn:
3 Nwọn si nkun bi ẹnipe orin titun niwaju
itẹ́ nì, ati niwaju awọn ẹda alãye mẹrin nì,
ati awọn alàgba nì: ko si si ẹniti o le kọ́ orin
na, bikoṣe awọn ọkẹ́ meje o le ẹgbaji enia, ti a
rà pada lori ilẹ aiye.
4 Awọn wọnyi li a ko fi obiri sọdi ẽri;
nitoripe wundia ni nwọn. Awọn wọnyi ni
ntọ̀ Ọdọ-Agutan lẹhin nibikibi ti nrè. Awọn
wọnyi li a rà pada ninu awọn enia, nwọn
jẹ eso akọso fun Ọlọrun ati fun Ọdọ-Agutan.
5 A ko si ri ẹ̀tan li ẹnu wọn: nitoriti nwọn
wà li ailẹṣẹ niwaju itẹ́ Ọlọrun.
6 Mo si ri angeli miran kan nfò li arin
ọrun, o ni Ihin-rere ainipẹkun lọwọ lati

wasu fun awọn ti o ngbé ori ilẹ aiye, ati fun
orilẹ-ède, ati ibatan, ati ède, ati enia gbo-
gbo,
7 O nwi li ohùn rara pe, Ẹ bẹ̀ru Ọlọrun, ki
ẹ si fi ogo fun u; nitoriti wakati idajọ rẹ̀ de:
ẹ si foribalẹ fun ẹniti o da ọrun, on aiye, ati
ọkun, ati awọn orisun omi.
8 Angeli miran kan si tẹ̀le e, o nwipe,
Babiloni wó, Babiloni wó, ilunla ni, nitoriti
o mu orilẹ-ède gbogbo mu ninu ọti-wain ibinu
àgbere rẹ̀.
9 Angeli kẹta si tẹ̀le e, nwi li ohùn rara
pe, Bi ẹnikẹni ba nforibalẹ fun ẹranko nì, ati
aworan rẹ̀, ti o si gbà àmi rẹ̀ ni iwaju rẹ̀, tabi
li ọwọ́ rẹ̀,
10 On na ni yio mu ninu ọti-wain ibinu
Ọlọrun, ti a tú jade li aini abula sinu ago
irunu rẹ̀; a o si fi iná ati sulfuri (okuta iná)
ṣẹ ẹ niṣẹ oró niwaju awọn angeli mimọ́, ati
niwaju Ọdọ-Agutan:
11 Ẹfi iṣẹ oró wọn si ru lọ soke lai ati lai-
lai: isimi ko si si lọsán ati loru fun awọn ti
nforibalẹ fun ẹranko na ati aworan rẹ̀, ati
ẹnikẹni ti o si gbà àmi orukọ rẹ̀,
12 Nihinyi ni sũru awọn enia mimọ́ gbé wà:
awọn ti npa ofin Ọlọrun ati igbagbọ́ Jesu mọ́
li eyi.
13 Mo si gbọ́ ohùn kan lati ọrun wá nwi fun
mi pe, Kọwe, Alabukún fun li awọn okú ti o
kú nipa ti Oluwa lati ihin lọ: Nitõtọ, li Ẹmí
wi, ki nwọn ki o le simi kuro ninu lãlã wọn;
iṣẹ wọn si ntọ̀ wọn lẹhin.
14 Mo si wò, si kiyesi i, awọsanma funfun,

ati lori awọsanma na ẹnikan joko bi Ọmọ
enia, o ni ade wura li ori rẹ̀, ati doje mimu li
ọwọ́ rẹ̀.
15 Angeli miran kan si ti inu tempeli jade
wá, nke li ohùn rara si ẹniti o joko lori awọ-
sanma ni pe, Tẹ̀ doje rẹ bọ̀ ọ, ki o si ma rẹ́
kà: nitori ti akokò de fun ọ lati ma rẹ́ kà;
nitoriti ikorè aiye gbó tan.
16 Ẹniti o si joko lori awọsanma si tẹ̀ doje
rẹ̀ bọ̀ ori ilẹ aiye; a si rẹ́ kà aiye.
17 Angeli miran kan si ti inu tempeli jade
wá ti mbẹ li ọrun, on pẹlu si ni doje mimu.
18 Angeli miran kan si ti ibi pẹpẹ jade wá,
ti o ni agbara lori iná; o si ke li ohùn rara si
ẹniti o ni doje mimu, wipe, Tẹ̀ doje rẹ mimu
bọ̀ ọ, ki o si kó ṣiri odidi eso ajara ori ilẹ aiye
jọ; nitoriti eso rẹ̀ pọ́n.
19 Angeli na si tẹ̀ doje rẹ̀ bọ̀ ori ilẹ aiye, o
si kó eso ajara ori ilẹ aiye jọ, o si kó o lọ sinu
ifúnti, ifúnti nla ibinu Ọlọrun.
20 A si tẹ̀ ifúnti na lẹhin ode ilunla nì, ẹ̀jẹ
si ti inu ifúnti na ta jade, ani de okùn ijanu
ẹṣin, niwọn ẹgbẹjọ oṣuwọn stadia (furlongi).

## ORI 15.

Mo si ri àmi miran kan li ọrun, o tobi o si
ṣe iyanu, awọn angeli meje ti o ni iyọnu
ikẹhin meje nì; nitori ninu wọn li a gbé kún
ibinu Ọlọrun si.
2 Mo si ri bi ẹnipe okun digí ti o dàpọ
pẹlu iná: ati awọn ti nwọn ṣẹgun ẹranko nì,
ati ti aworan rẹ̀, ati ti àmi rẹ̀, ati ti iye orukọ

rẹ̀, nwọn duro lori okun digí yi, nwọn ni dùru
Ọlọrun.
3 Nwọn si nkun orin ti Mose, iranṣẹ Ọlọrun,
ati orin ti Ọdọ-Agutan, wipe, Nla ati iyanu ni
iṣẹ rẹ, Oluwa Ọlọrun Olodumare; ododo ati
otitọ li ọ̀na rẹ, iwọ Ọba awọn enia mimọ́.
4 Tani ki yio bẹ̀ru rẹ, Oluwa, ti ki yio si fi
ogo fun orukọ rẹ? nitoripe iwọ nikanṣoṣo ni
mimọ́: nitoripe gbogbo orilẹ-ède ni yio wá, ti
yio si foribalẹ niwaju rẹ; nitoriti a fi idajọ rẹ
hàn.
5 Lẹhin eyini mo si wò, si kiyesi i, a ṣí tem-
peli agọ́ ẹrí li ọrun silẹ:
6 Awọn angeli meje na si ti inu tempeli jade
wá, nwọn ni iyọnu meje nì, a wọ̀ wọn li aṣọ
ọgbọ àla mimọ́, a si fi àmure wura dì wọn li
owokan àiya.
7 Ati ọkan ninu awọn ẹda alãye mẹrin nì fi
ìgo wura meje fun awọn angeli meje nì, ti o
kún fun ibinu Ọlọrun, ẹniti mbẹ lãye lai ati
lailai.
8 Inu tempeli si kún fun ẽfi lati inu ogo
Ọlọrun, ati inu agbara rẹ̀ wá; ko si si ẹniti o
le wọ̀ inu tempeli na lọ, titi a o fi mu iyọnu
mejeje awọn angeli meje ni ṣẹ.

## ORI 16.

Mo si gbọ́ ohùn nla kan lati inu tempeli
jade wá, nwi fun awọn angeli meje nì pe, Ẹ
lọ, ẹ si tú ìgo ibinu Ọlọrun wọnni si ori ilẹ
aiye.
2 Ekini si lọ, o si tú ìgo tirẹ̀ si ori ilẹ aiye;

ojuju irira ati buburu si da awọn enia ti o ni
àmi ẹranko nì, ati awọn ti nforibalẹ fun
aworan rẹ̀.
3 Angeli keji si tú ìgo tirẹ̀ sinu okun; o
si dabi ẹ̀jẹ okú enia: gbogbo ọkàn alãye si
kú ninu okun.
4 Angeli kẹta si tú ìgo tirẹ̀ sinu odò ṣiṣàn
nla, ati si orisun omi; nwọn si di ẹ̀jẹ.
5 Mo si gbọ́ angeli ti omi nì wipe, Olododo
ni iwọ, Oluwa, ti mbẹ, ti o ti wà, ti yio si ma
wà, nitoriti iwọ ṣe idajọ bayi.
6 Nitoriti nwọn ti ta ẹ̀jẹ awọn enia mimọ́ ati
ti awọn woli silẹ, iwọ si fi ẹ̀jẹ fun wọn mu;
nitori ti nwọn yẹ.
7 Mo si gbọ́ angeli miran kan lati ibi inu
pẹpẹ wá nwipe, Bẽni, Oluwa Ọlọrun Ọlodu-
mare, otitọ ati ododo ni idajọ rẹ.
8 Angeli kẹrin si tú ìgo tirẹ̀ si oju õrùn; a si
fi agbara fun u lati fi iná jó enia lara.
9 A si fi oru nla mu enia lara jóna, nwọn si
sọ̀rọ òdi si orukọ Ọlọrun, ti o li agbara lori
iyọnu wọnyi: nwọn ko si ronupiwada lati fi
ogo fun Ọlọrun.
10 Angeli karun si tú ìgo tirẹ̀ sori ibujoko
ẹranko nì; ijọba rẹ̀ si kún fun òkunkun;
nwọn si ngiri ahọn wọn jẹ nitori irora.
11 Nwọn si sọ̀rọ òdi si Ọlọrun ọrun, nitori
irora wọn ati õju wọn, nwọn ko si ronupiwada
iṣe wọn.
12 Angeli kẹfa si tú ìgo tirẹ̀ si odònla
Eufrate; omi inu rẹ̀ si gbẹ, ki ọ̀na awọn ọba
ìla-õrùn ki o le ṣí silẹ.
13 Mo si ri awọn ẹmí aimọ́ mẹta, nwọn

dabi ọpọlọ, nwọn ti ẹnu dragoni nì jade wá,
ati lati ẹnu ẹranko nì, ati lati ẹnu woli eke
nì wá.
14 Nitoripe awọn wọnyi ni awọn ẹmi awọn
ẹmi èṣu, ti nṣe iṣẹ iyanu, awọn ti njade lọ
sọdọ awọn ọba ilẹ aiye, ati ti gbogbo aiye,
lati gbá wọn jọ si ogun ọjọ nla Ọlọrun Olo-
dumare.
15 Kiyesi i, mo de bi olè. Ibukún ni fun
ẹniti nṣọra, ti o si pa aṣọ rẹ̀ mọ́, ki o má ba rìn
ni ìhoho, nwọn a si ri itiju rẹ̀.
16 O si gbá wọn jọ si ibi kan ti a npè ni
Armagedoni li ède Heberu.
17 Angeli keje si tú ìgo tirẹ̀ si oju ọrun;
ohùn nla kan si ti inu tempeli ọrun lati ibi
itẹ́ jade wá, wipe, O pari.
18 Ohùn si mbẹ, ati ãrá, ati manamana;
ìsẹlẹ nla si sẹ̀, irú eyi ti ko ṣẹ ri nigbati enia
ti wà lori ilẹ, irú ìsẹlẹ agbara ni, ti o si
tobi bẹ̃.
19 Ilunla nì si yà si ipa mẹta, ilunla awọn
orilẹ-ède si fọ́: Babiloni nla si wá si iranti
niwaju Ọlọrun, lati fi ago ọti-wain ibinu rẹ̀ ti
o múna fun u.
20 Ati erekuṣu gbogbo fò lọ, a ko si ri awọn
òkenla mọ́.
21 Yinyín nla si bọ lù awọn enia lati ọrun
wá, wóro yinyín kọkan si dabi oṣuwọn talenti
kan ni iwuwo: awọn enia si sọ̀rọ òdi si Ọlọ-
run nitori iyọnu yinyín na; nitori ti iyọnu rẹ̀
na pọ̀ gidigidi.

## ORI 17.

ỌKAN ninu awọn angeli meje nì si wá ti o ni
ìgo meje wọnni, o si mba mi sọ̀rọ, nwi fun mi
pe, Wá nihin; emi o si fi idajọ àgbere nla nì
hàn ọ, ti o joko lori omi pupọ̀:
2 Ẹniti awọn ọba aiye mba ṣe àgbere, ti a si
ti fi ọti-wain àgbere rẹ̀ mu awọn araiye mu
amuyó.
3 Bẹ̃li o si mu mi lọ ninu Ẹmí si aginjù: mo
si ri obiri kan o joko lori ẹranko kan alawọ̀
pupa, o kún fun orukọ buburu, o ni ori meje
ati iwo mẹwa.
4 A si fi aṣọ alawọ̀ pupa rusurusu ati aṣọ
ododó ṣe obiri na lọṣọ́, a si fi wura ati okuta
iyebiye ati perli ṣe e lọṣọ́, o ni ago wura kan
li ọwọ́ rẹ̀, ti o kún fun irira ati fun ẹgbin
àgbere rẹ̀:
5 A si kọ orukọ kan si iwaju rẹ̀ pe, ỌRỌ
IJINLẸ, BABILONI NLA, IYA AWỌN PANṢAGA
OBIRI ATI GBOGBO IRIRA AIYE.
6 Mo si ri obiri na o mu ẹ̀jẹ awọn enia mimọ́
li amuyó, ati ẹ̀jẹ awọn ajẹri-kú Jesu: nigbati
mo si ri i, iyanu nla yà mi.
7 Angeli na si wi fun mi pe, Nitori kili ẹnu
ṣe yà ọ? emi o sọ̀rọ ijinlẹ obiri na fun ọ, ati
ti ẹranko ti ngbé e lọ, ti o ni ori meje ati iwo
mẹwa.
8 Ẹranko ti iwọ ri nì, o ti wà, ko si si;
yio si ti inu ọgbun ainisalẹ gòke wá, yio si
lọ sinu egbé: ẹnu yio si yà awọn ti o si
ngbé ori ilẹ aiye, orukọ ẹniti a ko ti ikọ

sinu iwe ìye lati ipilẹṣẹ aiye, nigbati nwọn
nwò ẹranko ti o ti wà, ti ko si si, bẽli o si
mbẹ.
9 Ati nihin ni iyè ti o li ọgbọ́n wà. Ori
meje nì òkenla meje ni, lori eyi ti obiri na
gbé joko le.
10 Ọba meje si mbẹ: awọn marun ṣubu,
ọkan mbẹ, ọkan iyokùn ko si ti ide; nigbati
o ba si de, yio duro pẹ di igba kukuru
kan.
11 Ati ẹranko ti o ti wà, ti ko si si, ani on
li o ṣe ẹkẹjọ, o si ṣe ti inu meje nì, o si nlọ
sinu egbé.
12 Iwo mẹwa ti iwọ ri nì ọba mẹwa ni, awọn
ti ko ti ini ijọba; ṣugbọn nwọn ni agbara bi
ọba ni wakati kan pẹlu ẹranko na.
13 Awọn wọnyi li o ni inu kan, nwọn o si fi
agbara ati ipá wọn fun ẹranko na.
14 Awọn wọnyi ni yio si ma ba Ọdọ-Agutan
jà, Ọdọ-Agutan na yio si ṣẹgun wọn: nitori
on ni Oluwa awọn oluwa, ati Ọba awọn ọba:
awọn ti o si mbẹ pẹlu rẹ̀ ti a pè, ti a yàn, ati
onigbagbọ́.
15 O si wi fun mi pe, Awọn omi ti iwọ ri nì,
nibiti àgbere nì gbé joko, awọn enia ni, iwọ-
jọpọ̀, awọn orilẹ-ède, ati ède ni.
16 Ati iwo mẹwa ti iwọ ri li ori ẹranko na,
awọn wọnyi ni yio korira àgbere na, nwọn o
si sọ ọ di ahoro ati ìhoho, nwọn o si ma jẹ
ẹran ara rẹ̀, nwọn a si fi iná sun u patapata.
17 Nitori Ọlọrun ti fi sinu ọkàn wọn lati mu
ifẹ rẹ̀ ṣẹ, lati fi ẹnu ṣọkan, on ati fi ijọba wọn
fun ẹranko na, titi ọ̀rọ Ọlọrun yio fi ṣẹ.

18 Obiri ti iwọ si ri nì ni ilunla ni, ti o njọba
lori awọn ọba ori ilẹ aiye.

## ORI 18.

Lẹhin nkan wọnyi mo si ri angeli miran kan
o nti ọrun sọkalẹ wá, o ni agbara nla; ilẹ aiye
si ti ipa ogo rẹ̀ mọlẹ.
2 O si fi agbara kigbe li ohùn rara, wipe,
Babiloni nla fọ́, o fọ́, a si di ibujoko awọn ẹmi
èṣu, ati ihò ẹmí aimọ́ gbogbo, ati ile ẹiyẹ elẽri
gbogbo ati ti ẹiyẹ irira.
3 Nitoriti gbogbo orilẹ-ède ti mu amuyó
ninu oti-wain ibinu àgbere rẹ̀, awọn ọba aiye
si ti mba a ṣe àgbere, ati awọn oniṣowo aiye
si di ọlọrọ̀ nipa ọ̀pọlọpọ ohun didara rẹ̀.
4 Mo si gbọ́ ohùn miran kan lati ọrun wá,
nwipe, Ẹ ti inu rẹ̀ jade, ẹnyin enia mi, ki ẹ
máṣe alabapin ninu ẹ̀ṣẹ rẹ̀, ki ẹ má si ṣe gbà
ninu iyọnu rẹ̀.
5 Nitoriti ẹ̀ṣẹ rẹ̀ ti de oke ọrun, Ọlọrun si ti
ranti aiṣododo rẹ̀.
6 San a fun u gẹgẹ bi o ti san a fun nyin,
ki o si ṣẹ ẹ po meji fun u bi iṣe rẹ̀: ninu
ago na ti o ti kún, on ni ki ẹ si kún fun u ni
meji.
7 Melomelo li o yìn ara rẹ̀ logo, ti o si ngbé
ni daradara, ìwọn oró ati ibinujẹ na ni ki ẹ
fifun u: nitoriti o wi li ọkàn rẹ̀ pe, ayaba li
emi joko, emi ki si iṣe opó, emi ki yio si ri
ibinujẹ.
8 Nitorina ni iyọnu rẹ̀ yio de ni ijọ kan,
ikú, ati ọ̀fọ, ati ìyan; a o si fi iná sun u

patapata: nitoripe alagbara ni Ọlọrun Oluwa
ti nṣe idajọ rẹ̀.
9 Ati awọn ọba aiye, ti o ti mba a ṣe àgbere,
ti nwọn si mba a gbé ni daradara, nwọn o
pohùnrere ẹkún rẹ̀, nwọn o sọkun rẹ̀, nigbati
nwọn o ri ẽfi jijona rẹ̀.
10 Nwọn o duro li òkere rére nitori ìbẹru iṣẹ
oró rẹ̀, wipe, Egbé, egbé ni fun Babiloni ilu-
nla nì, ilu alagbara ni! nitori ni wakati kan
ni idajọ rẹ de.
11 Awọn oniṣowo aiye yio si sọkun, nwọn o
si ma ṣọ̀fọ sori rẹ̀; nitoripe ẹnikẹni ko rà ọjà
wọn mọ́:
12 Ọjà ti wura, ati fadaka, ati ti okuta oniye-
biye, ati ti perli, ati ti aṣọ ọgbọ wíwẹ, ati ti
pupa rusurusu, ati ti ṣẹda, ati ti ododó, ati ti
gbogbo igi didùn, ati ti gbogbo onirũru ohun
èlo ti ehin-erin, ati ti gbogbo ohun èlo onirũru
ti igi oniyebiye, ati ti idẹ, ati ti irin, ati ti
okuta marmoru,
13 Ati ọjà ti kinamoni, ati ti õrun fọ́nfọn,
ati ti ori ikunra, ati ti turari, ati ti ọti-wain,
ati ti oróro, ati ti iyẹfun daradara, ati ti
alikama, ati ti ẹranko, ati ti agutan, ati ti
ẹṣin, ati ti kẹkẹ́, ati ti ẹrú, ati ti ọkàn enia.
14 Ati eso ti ọkàn rẹ nṣe ifẹkufẹ si, o lọ
kuro lọdọ rẹ, ati ohun gbogbo ti o ṣe didùn ti
o si dara, nwọn lọ kuro lọdọ rẹ, iwọ ki yio si
tún wọn ri mọ́ rara.
15 Awọn oniṣowo nkan wọnyi, ti ati mu di
ọlọrọ̀ nipa ọdọ rẹ̀, yio duro li òkere rére nitori
ìbẹru iṣẹ oró rẹ̀, nwọn o ma sọkun nwọn o si
ma pohùnrere ẹkún,

16 Wipe Egbé, egbé ni fun ilunla nì, ti a
wọ̀ li aṣọ ọgbọ wíwẹ, ati pupa rusurusu, ati
ododó, ati ti a si fi wura ṣe e lọṣọ́, pẹlu okuta
iyebiye ati perli!
17 Nitoripe ni wakati kan ni irú ọrọ̀ nla ni
di asan. Ati gbogbo olori ọkọ̀, ati gbogbo
awọn ẹgbẹ ọkọ̀, ati awọn atukọ̀, ati iye awọn
ti nṣowo nipa omi, duro li òkere rére,
18 Nwọn si nke nigbati nwọn ri ẽ̩fi jijona rè,
nwipe, Ilunla ewo li o dabi ilunla yi?
19 Nwọn si kù ekuru si ori, nwọn nke, nwọn
nsọkun, nwọn npohùnrere ẹkún, wipe, Egbé,
egbé ni fun ilunla na, ninu eyi ti a mu gbogbo
awọn ti o ni ọkọ̀ li okun di ọlọrọ̀ nipa idi ohun
iyebiye rẹ̀! nitoripe ni wakati kan a sọ ọ di
ahoro.
20 Yọ̀ lori rẹ̀, iwọ ọrun, ati ẹnyin aposteli
mimọ́ ati woli; nitoriti Ọlọrun ti gbẹsan nyin
lara rẹ̀.
21 Angeli alagbara kan si gbé okuta kan
soke o dabi ọlọ nla, o si wọ́ ọ jù sinu okun,
nwipe, Bayi li a o fi agbara wọ́ Babiloni ilunla
ni jù si ilẹ, ti a ki yio si tún ri i mọ́.
22 Ati ohùn awọn aludùru, ati ti awọn
olorin, ati ti awọn afunfère, ati ti awọn
afunpe ni, a ki yio si gbọ́ ninu rẹ mọ́ rara;
ati awọn onişọnà, onişọnà ohunkohun ti o
wù ki o ṣe, ni a ki yio si ri ninu rẹ mọ́;
ati iró ọlọ li a ki yio si gbọ́ mọ́ rara
ninu rẹ;
23 Ati ìtan fitila ni ki yio sí tàn ninu rẹ
mọ́ rara; ati ohùn ọkọ iyawo ati ti iyawo
li a ki yio gbọ́ ninu rẹ mọ́ rara: nitoripe

awọn onişowo rẹ li awọn enia nla aiye;
nitoripe nipa oşó rẹ li a fi tàn orilẹ-ède
gbogbo jẹ.
24 Ati ninu rẹ̀ li a gbé ri ẹ̀jẹ awọn woli, ati
ti awọn enia mimọ́, ati ti gbogbo awọn ti a pa
lori ilẹ aiye.

## ORI 19.

LẸHIN nkan wọnyi mo gbọ́ ohùn nla kan ti
ọ̀pọlọpọ enia li ọrun, nwipe, Halleluiah; Igbala,
ati ogo, ati ọlá, ati agbara, fun Oluwa Ọlọrun
wa:
2 Nitoripe otitọ ati ododo ni idajọ rẹ̀: nito-
riti o ti şe idajọ àgbere nla nì, ti o fi àgbere rẹ̀
ba ilẹ aiye jẹ, o si ti gbẹsan ẹ̀jẹ awọn iranşẹ rẹ̀
lọwọ rẹ̀.
3 Ati lẽkeji nwọn wipe, Halleluiah. Ẽfi rẹ̀ si
gòke lọ lai ati lailai.
4 Ati awọn alàgba mẹrinlelogun nì, ati awọn
ẹda alãye mẹrin nì si wolẹ, nwọn nforibalẹ
fun Ọlọrun ti o joko lori itẹ́, wipe, Amin;
Halleluiah.
5 Ohùn kan si ti ibi itẹ́ na jade wá, wipe, Ẹ
ma yìn Ọlọrun wa, ẹnyin iranşẹ rẹ̀ gbogbo, ati
ẹnyin ti o bẹ̀ru rẹ̀, ati ewe ati àgba.
6 Mo si gbọ́ bi ẹnipe ohùn ọ̀pọlọpọ enia, ati
bi iró omi pupọ̀, ati bi iró sisán ãrá nlanla,
nwipe, Halleluiah: nitoriti Oluwa Ọlọrun
wa, Oludumare nì, njọba.
7 Ẹ jẹ ki inu wa ki o dùn ki a si ma yọ̀, ki a
si ma fi ọlá fun u: nitoripe igbeyawo Ọdọ-
Agutan ni de, aya rẹ̀ si ti mura tan.
8 On li a si fifun pe ki a fi aşọ ọgbọ wíwẹ,

mimọ́ ati funfun, ṣe e lọṣọ́: nitoripe aṣọ ọgbọ
wíwẹ nì ni ododo awọn enia mimọ́.
9 O si wi fun mi pe, Kọwe, Ibukún ni fun
awọn ti a pè si àse-alẹ igbeyawo Ọdọ-Agu-
tan. O si wi fun mi pe, Wọnyi ni ọ̀rọ tõtọ
Ọlọrun.
10 Mo si wolẹ lẹba ẹsẹ rẹ̀ lati foribalẹ fun u.
O si wi fun mi pe, Wò o iwọ máṣe bẽ: iranṣẹ
ẹlẹgbẹ rẹ li emi, ati ti inu awọn arakọnri rẹ
ti nwọn ni ẹrí Jesu: foribalẹ fun Ọlọrun:
nitoripe ẹrí Jesu li ẹmí isọtẹlẹ.
11 Mo si ri ọrun o ṣí silẹ, si kiyesi i, ẹṣin
funfun kan; a si ma pè ẹniti o joko lori rẹ̀ ni
Ẹni igbagbọ́ ati Olõtọ, ninu ododo li o si nṣe
idajọ, ti o si njagun.
12 Oju rẹ̀ dabi ọwọ iná, ati li ori rẹ̀ ni ade
pupọ̀ wà; o si ni orukọ kan ti a kọ, ti ẹnikan
ko mọ̀, bikoṣe on tikararẹ̀.
13 A si wọ̀ ọ li aṣọ ti a tẹ̀ bọ̀ inu ẹ̀jẹ: a si
npè orukọ rẹ̀ ni Ọ̀rọ Ọlọrun.
14 Awọn ẹ̀gbẹ ogun ti mbẹ li ọrun si ntọ̀ ọ
lẹhin lori ẹṣin funfun, ti a wọ̀ li aṣọ ọgbọ wíwẹ,
funfun ati mimọ́.
15 Ati lati ẹnu rẹ̀ ni idà mimu ti njade lọ, pe
on ni yio ma fi ṣá awọn orilẹ-ède: on yio si ma
fi ọpá irin mu wọn sìn: o si tẹ̀ ifúnti imuna
ati ibinu Ọlọrun Olodumare.
16 O si ni lara aṣọ rẹ̀ ati ni itan rẹ̀ orukọ kan
ti a kọ; ỌBA AWỌN ỌBA, ATI OLUWA
AWỌN OLUWA.
17 Mo si ri angeli kan ti nduro ninu õrùn;
o si fi ohùn rara kigbe, nwi fun gbogbo awọn
ẹiyẹ ti nfò li agbedemeji ọrun pe, Ẹ wá,

ki ẹ si kó ara nyin ·jọ pọ̀ si àse-alẹ nla ti
Ọlọrun.
18 Ki ẹnyin ki o le ma jẹ ẹran ara awọn
ọba, ati ẹran ara awọn olori ogun, ati ẹran
ara awọn enia alagbara, ati ẹran awọn ẹṣin,
ati ti awọn ti o joko lori wọn, ati ẹran ara
enia gbogbo, ati ti omnira, ati ti ẹrú, ati ti ewe
ati ti àgba.
19 Mo si ri ẹranko na, ati awọn ọba ori
ilẹ aiye, ati awọn ẹgbẹ ogun, nwọn papọ̀
lati ba ẹniti o joko lori ẹṣin ati ogun rẹ̀,
jagun.
20 A si mu ẹranko na, ati woli eke nì pẹlu
rẹ̀, ti nṣe iṣẹ iyanu niwaju rẹ̀, ti o fi ntàn
awọn ti o ti gbà àmi ẹranko na, ati awọn ti
nforibalẹ fun aworan rẹ̀. Awọn mejeji yi li
a si wọ́ lọ lãye sinu adagun iná ti nfi sulfuri
(okuta iná) jó.
21 Ati awọn iyokùn li a fi idà ẹniti o
joko lori ẹṣin pa, idà ti o ti ẹnu rẹ̀ jade:
gbogbo awọn ẹiyẹ oju ọrun si yó nipa ẹran
ara wọn.

## ORI 20.

Mo si ri angeli kan ti ọrun sọkalẹ wá, o ni
ọmọ-ṣika ọgbun ainisalẹ, ati ẹ̀wọn nla kan
mbẹ li ọwọ́ rẹ̀.
2 O si nawọ́ mu dragoni na, ejò atijọ nì,
ti iṣe Èṣu, ati Satani, o si dè e li ẹgbẹrun
ọdún,
3 O si wọ́ ọ lọ sinu ọgbun ainisalẹ na, o
si há a mọ́, o si fi èdidi sami si i, pe ki o
máṣe tàn awọn orilẹ-ède jẹ mọ́, titi ẹgbẹrun

ọdún yio fi pé: lẹhin eyini a o si tú u silẹ nigba diẹ.
4 Mo si ri awọn itẹ́, nwọn si joko lori wọn,
a si fi idajọ fun wọn: mo si ri ọkàn awọn ti a bẹ́ lori nitori ẹrí Jesu, ati nitori ọ̀rọ Ọlọrun, ati awọn ti ko si foribalẹ fun ẹranko na, ati fun aworan rẹ̀, tabi ti ko si gbà àmi rẹ̀ ni iwaju wọn, tabi li ọwọ́ wọn; nwọn si wà lãye, nwọn si jọba pẹlu Kristi li ẹgbẹrun ọdún.
5 Ṣugbọn awọn okú iyokùn ko ti tún wà
lãye mọ́ titi ẹgbẹrun ọdún na yio fi pé. Eyi li ajinde iṣaju.
6 Ibukún ati mimọ́ ni ẹniti o ni ipa ninu
ajinde iṣaju: lara irú eyini ni ikú keji ko li agbara, bikoṣepe nwọn o ma ṣe alufa Ọlọrun ati ti Kristi, nwọn o si ma jọba pẹlu rẹ̀ li ẹgbẹrun ọdún.
7 Nigbati ẹgbẹrun ọdún ba si pari, a o si tú
Satani silẹ lati inu tubu rẹ̀ wá,
8 Yio si jade lọ lati ma tàn awọn orilẹ-ède
jẹ ti mbẹ ni ida mẹrẹrin ori ilẹ aiye, Gogu ati Magogu, lati gbá wọn jọ si ogun: iye awọn ẹniti o dabi iyanrin okun.
9 Nwọn si gòke lọ ni ibú ori ilẹ aiye, nwọn
si yi ibudo awọn enia mimọ́ ká kiri, ati ilunla olufẹ nì: iná si ti ọdọ Ọlọrun sọkalẹ lati ọrun wá, o si pa wọn run.
10 A si wọ́ Èṣu ti o tàn wọn jẹ lọ sinu
adagun iná ati sulfuri, (okuta iná) nibiti ẹranko ati woli eke nì gbé wà, a o si ma ṣẹ̀ ẹ niṣẹ oró lọsán ati loru lai ati lailai.
11 Mo si ri itẹ́ funfun kan nla, ati ẹni ti o

joko lori rẹ̀, ni iwaju ẹniti ori ilẹ aiye ati ọrun
fò lọ; a ko si ri àye fun wọn mọ́.
12 Mo si ri awọn okú, ewe ati àgba, nwọn
duro niwaju Ọlọrun; a si ṣí iwe wọnni silẹ:
a si ṣí iwe miran kan silẹ, ti iṣe iwe ìye:
a si ṣe idajọ fun awọn okú lati inu nkan
wọnni ti a kọ sinu iwe wọnni wá, gẹgẹ bi iṣẹ
wọn.
13 Okun si mu okú ti mbẹ ninu rẹ̀ wá; ati
ikú ati Ipò-okú jọ̃ okú ti o wà ninu wọn
lọwọ: a si ṣe idajọ wọn olukuluku enia gẹgẹ
bi iṣẹ rẹ̀.
14 Ati ikú ati Ipò-okú li a si wọ́ lọ sinu ada-
gun iná. Eyi ni ikú ekeji.
15 Ẹnikẹni ti a ko si ri ki a kọ sinu iwe ìye,
a si wọ́ ọ lọ sinu adagun iná.

## ORI 21.

Mo si ri ọrun titun kan ati ilẹ aiye titun
kan: nitoripe ọrun ti iṣaju ati ilẹ aiye iṣaju
kọja lọ; okun ko si si mọ́.
2 Emi Johannu si ri ilunla mimọ́ nì, Jeru-
salemu titun, o nti ọrun sọkalẹ lati ọdọ Ọlọ-
run wá, ti a ṣe tan bi iyawo ti a ṣe lọṣọ́ fun
ọkọ rẹ̀.
3 Mo si gbọ́ ohùn nla kan lati ọrun wá,
nwipe, Kiyesi i, agọ́ Ọlọrun wà pẹlu awọn
enia, on o si ma ba wọn gbé, nwọn o si ma
jẹ enia rẹ̀, ati Ọlọrun tikararẹ̀ yio wà pẹlu
wọn, yio si ma jẹ Ọlọrun wọn.
4 Ọlọrun yio si nù omije gbogbo nù kuro li
oju wọn; ki yio si si ikú mọ́, tabi ibinujẹ, tabi

ẹkún, bẹ̃ni ki yio si irora kan mọ́: nitoripe
ohun atijọ ti kọja lọ.
5 Ẹniti o si joko lori itẹ́ nì wipe, Kiyesi i,
mo sọ ohun gbogbo di ọtún. O si wi fun mi
pe, Kọwe rẹ̀: nitoripe ọ̀rọ wọnyi otitọ ati ti
igbagbọ́ ni.
6 O si wi fun mi pe, O pari. Emi ni Alfa ati
Omega, ipilẹṣẹ ati opin. Emi o si fi omi ìye
fun ẹniti ongbẹ ngbẹ mu ninu orisun omi ìye
lọfẹ.
7 Ẹniti o ba ṣẹgun ni yio jogún ohun gbo-
gbo; emi o si ma jẹ Ọlọrun rẹ̀, on a si ma jẹ
ọmọ mi.
8 Ṣugbọn awọn abẹ̀ru, ati alaigbagbọ́, ati
ẹni irira, ati apania, ati àgbere, ati oṣó, ati
abọriṣa, ati awọn eleke gbogbo ni, yio ni ipa
ti wọn ninu adagun ti nfi ina ati sulfuri (okuta
iná) jó: eyi ni ikú ekeji.
9 Ọkan ninu awọn angeli meje nì, ti o ni
ìgo meje nì, ti o kún fun iyọnu meje ikẹhin
tọ̀ mi wá, o si ba mi sọ̀rọ, o wipe, Wá
nihin, emi o fi iyawo nì, aya Ọdọ-Agutan
hàn ọ.
10 O si mu mi lọ ninu Ẹmí si òke giga nla
kan, o si fi ilunla nì hàn mi, Jerusalemu
mimọ́, o nti ọrun sọkalẹ lati ọdọ Ọlọrun wá,
11 O ni ogo Ọlọrun: imọlẹ rẹ̀ si dabi okuta
oniyebiye julọ, ani bi okuta jasperi, o mọ́ bi
kristali;
12 O si ni odi nla ati giga, o si ni ẹnu ọ̀na
bode mejila, ati li ẹnu ọ̀na bode na awọn
angeli mejila, a si kọ orukọ sara wọn, ti iṣe
orukọ awọn ẹ̀ya awọn ọmọ Israeli mejila:

13 Ni ìha ìla-õrùn ọ̀na bode mẹta; ni ìha
ariwa ọ̀na bode mẹta; ni ìha gusù ọ̀na
bode mẹta; ati ni ìha ìwọ-õrùn ọ̀na bode
mẹta.
14 Odi ilunla na si ni ipilẹ mejila, ati ninu
wọn orukọ awọn Aposteli Ọdọ-Agutan ni
mejila.
15 Ẹniti o si mba mi sọ̀rọ ni ifefe wura kan
lọwọ lati fi wọ̀n ilunla na, ati ọ̀na bode rẹ̀, ati
odi rẹ̀.
16 Ilu na si lelẹ ni ibú mẹrin li ọgbọ-
gba, ìna rẹ̀ si tobi bi ibú rẹ̀: o si fi ifefe
ni wọ̀n ilu na, o jẹ ẹgbafa oṣuwọn stadia
(furlongi). Ìna ati ibú, ati giga rẹ̀ o jẹ
bakanna.
17 O si wọ̀n odi rẹ̀, o jẹ ogoje le ni mẹrin
igbọnwọ, gẹgẹ bi oṣuwọn enia, eyini ni, ti
angeli na.
18 Mimọ ogiri rẹ̀ si jẹ jasperi: ilu na si jẹ
kìki wura, bi digí ti o mọ́ kedere.
19 A si fi onirũru okuta iyebiye ṣe ipilẹ
ogiri ilu lọṣọ́. Ipilẹ ekini jẹ jasperi; ekeji,
safiru; ẹkẹta, kalkedoni; ẹkẹrin, smarag-
du;
20 Ẹkarun, sardoniki; ẹkẹfa, sardiu; ekeje,
krisolitu; ẹkẹjọ, berilu; ẹkẹsan, topasi; ẹkẹ-
wa, krisoprasu; ẹkọkanla, hiakintu; ekejila,
ametistu.
21 Ọ̀na bode mejejila jẹ (okuta) perli mejila;
olukuluku ọ̀na bode jẹ (okuta) perli kan: ọ̀na
igboro ilu na si jẹ kìki wura, o mọ́ to digí
didan.
22 Emi ko ri tempeli ninu rẹ̀: nitoripe

Oluwa Ọlọrun Olodumare, ati Ọdọ-Agutan ni
tempeli rẹ̀.
23 Ilu na ko si ni iwa õrùn, tabi oṣupa,
lati ma ṣe imọlẹ sinu rẹ̀: nitoripe ogo Ọlọ-
run li o ntàn imọlẹ si i, ati Ọdọ-Agutan si ni
imọlẹ rẹ̀.
24 Awọn orilẹ-ède ninu awọn ti a gbalà ni
yio si ma rìn ninu imọlẹ rẹ̀: ati awọn ọba ilẹ
aiye ni nmu ogo ati ọlá wọn wá sinu rẹ̀.
25 A ki yio si sé ọ̀na bode rẹ̀ rara nigba
ọsán: nitoriti ko si oru nibẹ̀.
26 Nwọn o si ma mu ogo ati ọlá awọn orilẹ-
ède wá sinu rẹ̀.
27 Bi o si ti wù ki o ri ohun kan ti imu-ni
di ẽri ki yio wọ̀ inu rẹ̀, tabi ohunkohun ti
nṣiṣẹ irira, tabi eke: bikoṣe awọn ti a kọwe
wọn sinu iwe ìye Ọdọ-Agutan na.

## ORI 22.

O SI fi odònla mimọ́ gere kan omi ìye hàn
mi, ti o mọ́ gara bi kristali, o nti ibi itẹ́ Ọlọrun
ati ti Ọdọ-Agutan jade wá.
2 Li arin igboro rẹ̀, ati niha kini ekeji
odònla na, ni igi ìye nì gbé wà, ti ima so
onirũru eso mejila, a si ma so eso rẹ̀ li
oṣoṣù: ati ewé igi na ni iṣe mu awọn orilẹ-
ède lara da.
3 Egún ki yio si si mọ́: ṣugbọn bikoṣe itẹ́
Ọlọrun ati ti Ọdọ-Agutan ni yio ma wà nibẹ̀;
awọn iranṣẹ rẹ̀ a si ma sìn i:
4 Nwọn o si ma ri oju rẹ̀; orukọ rẹ̀ yio si
ma wà ni iwaju wọn.
5 Oru ki yio si si nibẹ̀; nwọn ko si ni iwá

fitila, tabi imọlẹ õrùn; nitoripe Oluwa Ọlọrun ni nfun wọn ni imọlẹ: nwọn o si ma jọba lai ati lailai.
6 O si wi fun mi pe, Igbagbọ́ ati otitọ li
ọ̀rọ wọnyi: Oluwa Ọlọrun awọn woli mimọ́ li o si rán angeli rẹ̀ lati fi nkan ti mbọ̀wa ṣẹ nisisiyi hàn fun awọn iranṣẹ rẹ̀.
7 Kiyesi i, emi mbọ̀ nisisiyi: ibukún ni fun
ẹniti npa ọ̀rọ isọtẹlẹ inu iwe yi mọ́.
8 Emi Johannu si ri nkan wọnyi, mo si gbọ́
wọn. Nigbati mo si gbọ́ ti mo ri, mo si wolẹ lati foribalẹ niwaju ẹsẹ angeli na, ti o fi nkan wọnyi hàn mi.
9 Nigbana li o wi fun mi pe, Wò o iwọ máṣe
bẽ̀: nitori iranṣẹ ẹlẹgbẹ rẹ li emi, ati ti inu awọn woli arakọnri rẹ, ati ti awọn ti npa ọ̀rọ inu iwe yi mọ́: foribalẹ fun Ọlọrun.
10 O si wi fun mi pe, Máṣe fi èdidi dí ọ̀rọ
isọtẹlẹ ti inu iwe yi: nitoripe igba kù si dẹ̀dẹ.
11 Ẹniti iṣe alaiṣõtọ, ki o ma ṣe alaiṣõtọ
nṣó: ati ẹniti iṣe ẹlẹgbin, ki o ma ṣe ẹlẹgbin nṣó: ati ẹniti iṣe olododo, ki o ma ṣe olododo nṣó: ati ẹniti iṣe mimọ́, ki o ma ṣe mimọ́ nṣó.
12 Si kiyesi i, emi mbọ̀ nisisiyi; ère mi si
mbẹ pẹlu mi, lati fifun olukuluku enia gẹgẹ bi iṣẹ rẹ̀ yio ti ri.
13 Emi ni Alfa ati Omega, ipilẹṣẹ ati opin,
ẹni iṣaju ati ẹni ikẹhin.
14 Ibukún ni fun awọn ti nfọ̀ aṣọ igunwa
wọn, ki nwọn ki o le ni ipa ninu igi ìye nì, ati ki nwọn ki o ti ipa ọ̀na bode wọ̀le ilu na.

15 Nitoripe lẹhin ode ni awọn ajá gbé wà,
ati awọn oṣó, ati awọn àgbere, ati awọn
apania, ati awọn abọriṣa, ati ẹnikẹni ti o nfẹ,
ti o si nṣe eke.
16 Emi Jesu li o rán angeli mi nişẹ lati
jẹri nkan wọnyi fun nyin ninu ijọ enia Ọlọ-
run. Emi ni gbòngbo ati ọmọ iran Dafidi, ati
irawọ imọlẹ owurọ̀.
17 Ati Ẹmí ati iyawo wipe, Ma bọ̀wa. Ati
ẹniti o ngbọ́ ki o wipe, Ma bọ̀wa. Ati ẹniti
ongbẹ ngbẹ ki o ma wá. Ati ẹnikẹni ti o ba
fẹ, ki o gbà omi ìye na lọfẹ.
18 Nitoripe emi njẹri fun olukuluku ẹniti o
gbọ́ ọ̀rọ isọtẹlẹ inu iwe yi pe, Bi ẹnikẹni ba
bukún nkan wọnyi, Ọlọrun yio si bukún fun u
ninu iyọnu ti a kọ sinu iwe yi:
19 Bi ẹnikẹni ba si bùkun kuro ninu ọ̀rọ iwe
isọtẹlẹ yi, Ọlọrun yio si mu ipa tirẹ̀ kuro ninu
iwe ìye, ati kuro ninu ilu mimọ́ nì, ati kuro
ninu ohun ti a kọ sinu iwe yi.
20 Ẹniti o jẹri nkan wọnyi wipe, Nitõtọ emi
mbọ̀ nisisiyi; Amin. Bẹ̃ni, ma wá, Jesu
Oluwa.
21 Ore-ọfẹ Jesu Kristi Oluwa wa ki o wà
pẹlu gbogbo nyin. Amin.